**Китобхонаи Миллии Тоҷикистон**
**Пажӯҳишгоҳи фарҳанги форсӣ-тоҷикии**
**Сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Тоҷикистон**

**Доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ**

# ФАРҲАНГИ АСОТИР ВА ДОСТОНВОРАҲО
## ДАР АДАБИЁТИ ФОРСӢ

*Таҳия бо шарҳу тавзеҳот ва таълиқот*
**Рустами Ваҳҳоб**

Пажӯҳишгоҳи фарҳанги форсӣ-тоҷикии
Сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Тоҷикистон
Душанбе – 2013

**Доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ**

# ФАРҲАНГИ АСОТИР ВА ДОСТОНВОРАҲО ДАР АДАБИЁТИ ФОРСӢ

**Таҳияи Рустами Ваҳҳоб**
(бо шарҳу тавзеҳот ва таълиқот)

Ношир: Пажӯҳишгоҳи фарҳанги форсӣ-тоҷикии Сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Тоҷикистон
Муҳаррир: Мубашшири Акбарзод
Муҳаррири нашр: Азиз Мирбобоев
Тарроҳи роёнаӣ: Фирӯз Набиев
Литографӣ, чоп ва саҳҳофӣ: чопхонаи «Пайванд»
Навбати чоп: Душанбе, 2013
ISBN: 978-99947-44-66-4

---

Нишонӣ: 734025 Ҷумҳурии Тоҷикистон, ш. Душанбе, кӯчаи Бохтар, 21
Пажӯҳишгоҳи фарҳанги форсӣ-тоҷикии Сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон
Телефон: (+ 992 37) 227-45-64

# САРСУХАН

Бо ин ки тафаҳҳус дар заминаи кашф ва тафсири асотир собиқае тӯлонӣ дорад, ба гунае ки бузургтарин фалосифаи қадим ҳамчун Эуҳемерус (*Euhemerus*), Арасту ва Афлотун бо илм-ул-асотир ошно будаанд, аммо то пеш аз садаи XIX мелодӣ устура ҳеҷ гоҳ ба унвони илме мустақил мавриди таваҷҷуҳ қарор нагирифт.

Дар шаклгирии устурашиносӣ (*mythology*) ҷараёни юноншиносӣ ва шарқшиносӣ нақше бисёр муҳим дошт ва дар ин миён забоншиносии таърихӣ нақше калидӣ ифо кард. Дар авохири садаи XVIII мелодӣ сэр Вилиям Ҷонс, санскритшиноси бузурги аврупоӣ, аввалин касе буд, ки барои нахустин бор ба робитаи миёни забонҳои санскрит, лотинӣ ва юнонӣ пай бурда буд. Назарияи Ҷонс санги бинои фарзияе дар байни донишмандони забоншинос гардид, ки эҳтимолан маншаи забонҳои санскрит, лотинӣ ва юнонӣ як забони воҳид боистӣ бошад, забоне, ки баъдҳо «ориёӣ» ва сипас «ҳиндуаврупоӣ» номида шуд. Аз ин рӯ, дониши устурашиносиро боистӣ бароянди таҳқиқоти донишмандони ҳавзаҳои забоншиносии таърихӣ, бостоншиносӣ, таърих, адён ва фалсафа қаламдод намуд.

Дар оғози садаи XIX мелодӣ пайравони мактаби романтизм ба мутолиаи татбиқӣ дар заминаи фарҳанг, забон, таърих, фалсафа ва асотири ақвоми ҳиндуаврупоӣ алоқаманд шуданд. Дар ин миён Фридрих Крузер (F.Creuzer, 1771-1885) нахустин касе буд, ки бо интишори китобе (1810-1812) бо унвони «Намодгароӣ ва асотири юнониён ва дигар ақвоми бостон» (*Symbolik und Mythologie der alten Völker, besonders der Griechen*), устурашиносиро ба унвони илме мустақил асос ниҳод. Дар он замон мактаби ӯ бо унвони «мактаб намод» ё «мактаб рамзӣ» шуҳрат ёфт.

Крузер дар муқаддимаи рисолаи худ мутазаккир шуда буд: «башарият дар оғози пайдоиш қодир ба эҳсоси лоятаноҳӣ ва бекаронагӣ буд, вале имкони ёфтани вожагонеро, ки баёнгари он эҳсос тавонад буд, надоштааст. Дар натиҷа таҳти таъсироти музоафи ду василаи баён, яъне забон ва ҳунар, рамзгароии худҷӯши аввалияе падид омад ва акнун ин рамзгароии андешида ва санҷида аст, ки мабнои ҳар гуна дониши асотирӣ ва устурашиносӣ ба шумор меравад».

Аз ин замон ба баъд макотиби гуногуне дар ҳавзаи пажӯҳишҳои устурашиносӣ шакл гирифт, ки ба таври хулоса иборатанд аз:

1. Дидгоҳи тамсилӣ-намодини асотир, ки то авосити қарни XIX м. тарафдороне дошт. Бар асоси ин дидгоҳ асотир дар воқеъ аз баёни тамсилии падидаҳои табиӣ по ба арсаи ҳастӣ ниҳодаанд.

2. Дидгоҳи романтикии асотир: бар асоси он хирадгароёне, ки дар садади тавҷеҳи устураҳо дар партави пешрафтҳои моддии башар буданд, мекӯшиданд устураҳоро аз диди равоншиносӣ мутолиа кунанд, чаро ки ба ин дарёфт расида буданд, ки устура бозтобдиҳандаи зеҳни бадавиён ва гунае фалсафабофии хомпиндорона аст. Дар асри романтикҳо эътиқоде шакл мегирад, ки сарчашмаи он шефтагӣ ба устураҳо ва таваҷҷуҳ ба муаммоҳои дарунии онҳост. Назарияпардозони романтик бовар доштанд, ки устураҳо аз жарфои хирадмандӣ ва зебоӣ сухан мегӯянд.

3. Дидгоҳи устурашиносии татбиқии Фридрих Макс Мӯллер (*Friedrich Max Müller*): Мӯллер, ки ганҷинае аз маорифи адёни ҷаҳонро гирд овард ва сипас ба татбиқи онҳо пардохт, тавонист бисёр муассиртар аз дигар муосирони худ муҳаққиқони ғарбиро мутақоид кунад, ки дар мавзуи дин ҳамонанди забон ин нукта содиқ аст, ки «ҳар кас як динро мешиносад, ҳеҷ динеро намешиносад». Дар воқеъ, ин ҷумлае буд, ки Ҳӯте, шоири маъруфи олмонӣ, онро дар мавриди забон содиқ медонист ва

мегуфт «ҳар кас ки як забон медонад, ҳеҷ забонеро намедонад». Мутолиоти татбиқии адён дар нимаи қарни нуздаҳум, яъне дар ҳамон авҷи шукуфоии ҷараёнҳои модигароёна ва позитивистӣ оғоз шуд; даврае, ки дар он, аз як тараф, Огюст Кант дар ҳудуди солҳои 1852-1858 осори илмии худро таълиф мекард ва аз тарафи дигар, Макс Мӯллер дар соли 1856 китоби пажӯҳиши татбиқӣ дар устурашиносиро мунташир сохт; китобе, ки нахустин ва муҳимтарин таълиф дар ҳавзаи адёни татбиқӣ дар он рӯзгор ба шумор мерафт.

4. Дидгоҳи коркирдгароии Бронислав Каспер Малиновский (*Bronislaw Kasper Malinowski*): аз дидгоҳи ин мактаб, устура дар чорчӯби фарҳанг таъриф мешавад. Ба эътиқоди Малиновский, ҳар як аз аҷзои фарҳанг як хосият ва фоидае дорад, вагарна вуҷуд намедошт. Хосияти он ин аст, ки ба ниёзҳои фардӣ ва ҷамъии афрод посух медиҳад. Илова бар ин, ӯ нишон медиҳад, ки аҷзои фарҳанг ба якдигар вобастаанд ва аҷзои фарҳанг як куллро ташкил медиҳанд.

5. Мактаби сохторгароии татбиқии асотири Жорж Дюмезил (*Georges Dumezil*): Дюмезил бо муқоисаи асотири ақвоми ҳиндуаврупоӣ тавонист низоме сегона аз онҳо истихроҷ кунад. Вай бар ин бовар буд, ки барои дарки дину мазҳаб ҳар тамаддуне боистӣ ба илоҳиёт ва илм-ул-асотир ва адабиёти муқаддас ва ҳатто созмону низоми мазҳабӣ ва иҷтимоӣ онон тавассул ёфт. Ҳол агар ҳиндуаврупоиён забони муштарак доштаанд, ки аз забони ҳиндуаврупоии модар муштақ ва ҷудо шудааст, пас мантиқ ҳукм мекунад, ки фарз кунем муътақидоти онон низ дар айёми қадим муштарак будааст. Думезил пас аз таҳқиқоти арзанда муваффақ шуд, ки дар оини эрониён ва ҳиндуёни бостон ва соири ақвоми ҳиндуаврупоӣ як табақабандии сегона биёбад ва ба ин натиҷа расид, ки ин маротиб сегонаи худоён бар асоси низоми ҷаҳонӣ ва иҷтимоӣ бунён шудааст ва фақат дар асотири ақвоми ҳиндуаврупоӣ ёфт мешаваду бас. Дар ин маротиби сегона

ҳар дастаи худоён муваззаф ба вазифае ҳастанд ва ин вазифа, аз сӯи дигар, бо яке аз маротиби олам татбиқ мекунад. Олитарин вазифаи дастаи худоёни мумтоз қудрату фармонравоӣ аст ва ин мақула худ ду ҷанба дорад: яке ҷанбаи қонунву қазоӣ ва дигаре ҷанбаи сеҳру ҷоду.

Ин низоми сегона, ки бар асоси вазоифи худоёни гуногун ниҳода шудааст, аз тарафи дигар, бо низоми табақотию иҷтимоии бараҳманон (Brāhmana) ва кшотриёҳо (Kşātriya) ва вешиёҳо (Vaišya) ҳамоҳангии комил дорад. Мақом ҳокимияту фармонравое, ки олитарин дараҷаи низоми сегона аст, чунонки гуфта шуд, ду ҷанба дорад, ки яке низоми қонунию ахлоқӣ ва дигаре неруи сеҳру ҷоду аст. Ин ду ҷанба ба ду худои ведоӣ, яъне Митро (Mitra) ва Варуно (Varuna) тааллуқ гирифтааст ва бо мафҳуми табақаи мӯбадон ва бараҳманон ҳамоҳангӣ дорад. Мартабаи худоён, ки намояндаи неру ва қудрати дунявию табиии олам аст, бо табақаи кшотриё ва ҷангҷӯёну арбобони аслиҳа мувофиқ аст ва мартабаи севум, ки намудори ҷанбаи фаровонию неъмат ва қудрати номияи табиату замин аст, бо табақаи кишоварзон ва галладорон татбиқ мекунад.

6. Дидгоҳи сохторгароии Клод Луи-Строс (Claude Lévi-Strauss): Страус кӯшид шабоҳати миёни устураҳои фарҳангҳои бисёр муҷаззоро табйин кунад. Аммо тамаркузи Строс беш аз хасоиси мушаххасу вақоеи пайрангӣ (plot events) бар тавсифи мушобеҳатҳои сохтории онҳо буд. Строс бо вомгирии ангораҳое чун наҳв, дастури забон, воҷҳо ва таквожҳо аз забоншиносӣ истидлол кард, ки устураҳо муташаккил аз воҳидҳои бунёдианд, ки бино бар қавонини муайяне бо якдигар таносуб меёбанд. Вай ин воҳидҳои бунёдиро «воҳидҳои устураӣ» (mythemes) номид ва унвон кард, ки ин воҳидҳои устураӣ ба манзалаи ҷуфтҳои дугона ва мутақобил ба якдигар муртабит мешаванд, тақрибан ба ҳамон тартибе, ки нишонаҳои

забонӣ ба сурати ногузир бар мутазодҳои худ далолат доранд.

Яке аз бинишҳои Строс ин аст, ки ҳам афрод ва ҳам ҷавомеъ ба таври ғаризӣ дар пайи миёнҷигарӣ кардан миёни тақобулҳои дугонаӣ ҳастанд, ки мо бар ҳасби одат дар онҳо меандешем. Устураҳо ва соири ривоятҳо таъсиргузортарин стратегияи мо барои оштӣ додани ин тақобулҳои шадид ҳастанд.

7. Дидгоҳи равонковии устура ва таҳлилу баррасии куҳан намунаҳо (Archetypes) тавассути Карл Густав Юнг (Carl Gustav Jung): аз назари Юнг, афкор ва аъмоли иродӣ ва огоҳи инсон таҳти таъсири неруҳо ва механизмҳои нохудогоҳи ӯ ҳастанд ва замири нохудогоҳ майдонест халлоқ барои замири огоҳи вай; ва низ замири нохудогоҳи фардӣ бахше аз замири нохудогоҳи ҷамъӣ мебошад. Дар замири нохудогоҳи ҷамъӣ аносир ва омӯзгорони аввалияе қарор доранд, ки донишу таҷрубиёти умумиинсониро ба наслҳои баъдӣ мунтақил мекунанд. Аз он ҷумла, метавон намодҳои амалӣ, монанди устураҳо, қиссаҳо, руъёҳо, орзуҳо, назарияҳо, тасовир, ҳунарҳо ва иддаъҳои ҷунуномези тамоми инсонҳо ва фарҳангро дар назар гирифт. Дар теорияҳои равоншиносонаи Юнг аҳамияти хоссе ба нақши аносире аз фарҳангҳои куҳан ва адён дода мешавад. Ӯ мекӯшад, то нишон диҳад, ки чӣ гуна ангезаҳои устураҳои бостон дар замири нохудогоҳи инсон ҷо гирифта ва равони инсонро баъд аз ҳазорон сол таҳти таъсири худ қарор медиҳанд.

8. Дидгоҳи падидоршиносии Мирча Елиаде (Mircea Eliade): Елиаде бо илҳом аз «иддаи амри муқаддас»-и Рудолф Отто устураро ба масобаи «таҷрибаи амре қудсӣ» таъриф менамояд. Аз назари Елиаде, амри динӣ танҳо дар қолаби амри муқаддас қобили таъриф аст ва амри муқаддас замоне шинохта мешавад, ки тамоюзи миёни амри муқаддас ва амри дунявӣ ба хубӣ ошкор шавад, зеро, ба назари ӯ, замоне, ки ба ҷаҳони бостон нигоҳ мекунем, дин дар қолаби тамоюзи миёни амри муқаддас ва дунявӣ

падидор мешавад. Дар воқеъ, ончи ки вежагии омми ҷаҳони бостон ба шумор меояд, тақсимбандии ду ваҷҳи ҷаҳон ба муқаддас ва дунявӣ аст. Бад-ин сон, мафҳуми «муқаддас» ва «дунявӣ» дар дидгоҳи Елиаде аз аҳамияти калидӣ бархурдор аст.

9. Дидгоҳи фалсафии устура тавассути Эрнст Кассирер (Ernst Cassirer) ва Пол Рикёр (Paul Ricœur): Кассирер кӯшид, то шаклҳои мухталифи фаҳми инсон аз ҷаҳон, монанди устура, забон, дин ва ҳунарро мавриди баррасии дақиқтар қарор диҳад. Кассирер инсонро «ҳайвони рамзӣ» муаррифӣ мекунад, ки нисбат ба таърифи инсон дар назари Арасту (ҳайвони нотиқ) бисёр абъоди иҷтимоии густурдатаре меёбад. Тибқи таърифи Кассирер, инсон бо халқи рамзҳо, дар воқеъ, миёни воқеият ва худи хеш марзбандӣ мекунад ва шикофи байнихудии инсон ва воқеиятро, дар воқеъ, ҳамин ҷаҳонҳои рамзӣ пур мекунанд. Кассирер муътақид буд, устураҳои як қавм рӯҳи он қавмро дар бар доранд ва калиди фаҳми фарҳанги ҷамъии он қавм ва сохтори зеҳнии ӯ ҳастанд. Кассирер дар баррасии устурашиносии худ аз ду равиш – инсоншиносии таърихӣ ва сохторӣ ва ҷаҳоншумул истифода мекунад.

Соири дидгоҳҳои устурашиносӣ иборатанд аз:

Дидгоҳи нашру парокандагии мубтанӣ бар пажӯҳишҳои Франтс Боас (Franz Boas), мардумшиноси маъруф; дидгоҳи таҳаввул ва такомулгароии мубтанӣ бар назарияи Вилҳелм Вунт (Wilhelm Maximilian Wundt), файласуфи олмонӣ; мактаби устурашиносии дин бар мабнои назарияи Эмануел Шмитт (Éric-Emmanuel Schmitt); дидгоҳи ҷомеашиносии устураӣ мубтанӣ бар назариёти Эмил Дуркҳайм (David Émile Durkheim); саранҷом, дидгоҳи улгугароӣ (Patternism)-и устура бар мабнои назарияи Самуил Ҳенри Ҳук (Samuel Henry Hooke).

Чунонки гуфта шуд, дониши устурашиносӣ (mythology), ба мафҳуми имрӯзи худ, бароянди таҳқиқоти

донишмандони аврупоии садаи XIX мелодӣ аст. Истилоҳи myth (устура) дар забонҳои аврупоӣ ағлаб барои тасмияи як достони сохтагӣ дар муҳовироти рӯзмара ба кор меравад, аммо корбурди академии он чандон ба сидқ ё кизб будани ривоят эътиное надорад.

Дар мутолиоти фарҳанги қавмӣ «myth» ба ривояте муқаддас итлоқ мешавад, ки чигунагии офариниши ҷаҳон ва сайру таҳаввул ва татаввури онро аз азал то вазъияти феълӣ шарҳ медиҳад. Бо ин ҳол, пажӯҳишгарон ба иттифоқ барои вожаи myth тавсифи ҷомеъ ироа додаанд, ки иборат аст аз: «ривояте, ки решаҳои бостонӣ дошта, аз ниёгон ба насли кунунӣ ба ирс мерасад».

Муҳаққиқон барои ин ривоёти бостонӣ ду шохаи «ривоёти воқеӣ» (myths) ва «ривоёти сохтагӣ» (fables) табйин кардаанд. Myth-ҳо дар мақтаи замонии азал ба вуқуъ мепайванданд, яъне мақтае, ки ҷаҳон ба сурати кунунӣ набуда ва мазомини онҳо иборатанд аз: шарҳи чигунагии пайдоиши ҷаҳон; таълилу тавзеҳи суннатҳо customs, манохӣ taboos ва ниҳодҳо institutions.

Асотир (myths), афсонаҳо (legends) ва достонҳои омиёна (folktales) гунаҳои мухталифе аз як ривояти бостонӣ (traditional narrative) ҳастанд. Бо ин ҳол, тафовути умдаи онҳо дар ин аст, ки бар хилофи асотир афсонаҳо ва достонҳои омиёна ҳеҷ гоҳ ба унвони ривоёте муқаддас ва мақрун ба сиҳат дар назар гирифта намешаванд.

Мабоҳиси асотирии эронӣ ба куҳантарин айёми шаклгирии ақвоми ҳиндуэронӣ, яъне ба ҳазораи нахусти пеш аз мелод бармегардад. Устураҳои куҳани митроӣ, зардуштӣ, зарвонӣ ва монавӣ дар зумраи асотири ғанӣ ва бостонии Эрон ба шумор мераванд. Қадимитарин намунаҳои асотири навишторӣ марбут ба мутуни гоҳонӣ ва яштҳои куҳан аст. Агар ғайр аз устураҳои навишторӣ нуқуши асотири Эрони бостонро дар ин ҳавза ворид намоем, деринагии асотири эронӣ ба беш аз панҷ ҳазор сол мерасад.

Нахустин таҳқиқоти устурашиносии эронӣ аз сӯи мусташриқини аврупоӣ ва ғарбӣ анҷом ёфт, аммо дар худи Эрон устурашиносӣ, ба мафҳуми академии он, қидмате ҳаштодсола дорад. Нахустин пешгомони пажӯҳишҳои Эрони бостон бо ин ки устурашинос ба маънии ахаси он набуданд, аммо бистаре барои он фароҳам намуданд, иборатанд аз Содиқ Ҳидоят, Маликушшуаро Баҳор, Иброҳими Пурдовуд ва доктор Муҳаммад Муин. Акнун бо гузашти беш аз ҳаштод сол аз нахустин таҳқиқоти устурашиносӣ аз сӯи пажӯҳишгарони эронӣ, ин мақула кам-кам ба мавзуе бисёр ҷиддӣ дар арсаи таҳқиқ табдил шудааст.

«Асотир ва достонвораҳо дар адабиёти форсӣ» ба қалами доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ, яке аз ҷадидтарин пажӯҳишҳо дар ин замина мебошад. Ин китоб дар соли 1387 ҳ. барандаи ҷоизаи дувумин ҷашнвораи байналмилалии Форобӣ гардид. Пажӯҳишгар ва нависандаи эронӣ, доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ, устоди забон ва адабиёт форсии Донишгоҳи Фирдавсии Машҳад, узви пайвастаи Фарҳангистони забон ва адаби форсӣ, мудири қутуби илмии фирдавсишиносӣ ва адабиёти Хуросон дар Донишгоҳи Фирдавсии Машҳад, аз ҷумлаи муҳаққиқонест, ки ба далели алоиқи хосси худ ба забон ва адабиёти муштараки Эрону Тоҷикистон аз шуҳрати хоссе дар Ҷумҳурии Тоҷикистон бархурдор аст. Вай аз 25 мушорикат дар конфронсҳо ва кунгураҳои байналмилалӣ шаш бор дар ҳамоишҳои байналмилалии Тоҷикистон ҳузур дошта ва аз наздик бо авзои фарҳангӣ ва илмиву адабии он ошно мебошад. Аз умдатарин осори ин муҳаққиқи эронӣ, ки бархе аз онҳо борҳо таҷдиди чоп шудааст, метавон аз «Тафсири Шанқашӣ. Гузорае аз бахше аз Қуръон карим» (Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1355); «Таърихи Ситсилия дар давраи исломӣ», (асари Азиз Аҳмад, тарҷума аз инглисӣ, бо ҳамкории Нақии Лутфӣ. – Теҳрон: Ширкати интишороти илмиву фарҳангӣ, 1362); «Равз-ул-ҷинон ва рӯҳ-ул-ҷинон фи тафсир-ул-

Қуръон (тафсири Абулфутӯҳи Розӣ. Бо ҳамкории доктор Муҳаммад Маҳдии Носеҳ. 20 ҷилд. – Машҳад: Бунёди пажӯҳишҳои исломии Устони Қудси Разавӣ, 1365-1376); «Таърихи тафаккури исломӣ дар Ҳинд» (асари Азиз Аҳмад, тарҷума аз англисӣ, бо ҳамкори Нақии Лутфӣ. – Теҳрон: Кайҳон – интишороти илмиву фарҳангӣ, 1367); «Сӯгномаи Суҳроб» (Теҳрон: Тӯс, 1368); «Сарв ва тазарв» (аз Нисории Тунӣ, тасҳеҳ. – Теҳрон: Сурӯш, 1368); «Фарҳанги асотир ва ишороти достонӣ дар адабиёти форсӣ» (Теҳрон: Сурӯш – муассисаи мутолиот ва таҳқиқоти фарҳангӣ, 1369); «Беҳинномаи бостон. Хулосаи «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ» (Машҳад: Интишороти Устони Қудси Разавӣ, 1369); «Фарҳангномаи Қуръонӣ. Фарҳанги баробарҳои форсии вожаҳои Қуръон бар асоси 142 Қуръони хаттии маҳфуз дар китобхонаи Устони Қудси Разавӣ», 5 ҷилд, (Машҳад: Бунёди пажӯҳишҳои Устони Қудси Разавӣ, 1372-1376; «Фирдавс / Тун, таърих ва ҷуғрофия» (бо ҳамкории Хадиҷа Бузарҷмеҳрӣ, Машҳад: Муассисаи чоп ва интишороти Устони Қудси Разавӣ, 1373); «Роҳнамои Тӯс ва сухане дар бораи Фирдавсӣ ва «Шоҳнома» (Машҳад: Интишороти Пож, 1373); «Дебои хусравонӣ. Кӯтоҳшудаи таърихи Байҳақӣ» (бо ҳамкори Маҳдии Сайидӣ. – Теҳрон: Ҷомӣ, 1373; «Чун сабӯкаши ташна. Адабиёти муосир» (Теҳрон: Ҷомӣ, 1374); «Пож – зодгоҳи Фирдавсӣ» (Машҳад: Интишороти Пож, 1374); «Аз Ҷайҳун то Вахш. Гузориши сафар ба Мовароуннаҳр» (бо ҳамкории Маҳдии Сайидӣ. – Машҳад: Маркази хуросоншиносӣ, 1378); «Ҷӯйбори лаҳзаҳо. Ҷараёнҳои адабиёти муосир» (Теҳрон: Ҷомӣ, 1378); «Фарҳанги номоварони Хуросон» (Машҳад, Беҳнашр, 1382); «Таърихи Байҳақӣ» (Машҳад: Интишороти Донишгоҳи Фирдавсӣ, 1383); «Сухани ошно. Ёдномаи Бадеъуззамон Фурӯзонфар» (Шероз: Интишороти достонсаро, 1373); «Пардагиёни хаёл» (ба ҳамроҳи доктор Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ, Машҳад, 1384); «Таърихи Байҳақӣ» (бо ҳамкории Маҳдии Сайидӣ. - Интишороти сухан, 1388 –

баргузидаи бистуҳаштумин давраи китоби соли Ҷумҳурии Исломӣ - 1389); «3-ин доираи мино (гаштугузорҳои фарҳангӣ)» (Теҳрон: Интишороти сухан, 1388); «Арҷномаи Ғуломҳусайни Юсуфӣ» (Теҳрон: Мероси мактуб, 1388); «Дебои зарбафт (гузидаи «Таърихи Байҳақӣ)» (Теҳрон: Интишороти сухан, 1389); «Дебои дидорӣ (матни комили «Таърихи Байҳақӣ» бо тавзеҳ)» (Теҳрон: Интишороти сухан, 1390) ва ғайра ном бурд.

Китоби «Асотир ва достонвораҳо дар адабиёти форсӣ» тавассути шоир, мунтақид ва муҳаққиқи тоҷик ҷаноби оқои Рустами Ваҳҳобниё аз форсӣ ба тоҷикӣ баргардонда шудааст. Оқои Ваҳҳобниё аз ҷумла муҳаққиқонест, ки бо адабиёти форсӣ дар Эрон ба хубӣ ошност. Интишори ин китоб дар ростои ҳамкорӣ ва мушорикати сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон ва Китобхонаи миллии Ҷумҳурии Тоҷикистон сурат мегирад. Инҷониб зимни сипосу тақдир аз дастандаркорони таҳияи матни тоҷикии ин асари арзишманд, бавежа баргардонандаи он ҷаноби оқои Рустами Ваҳҳобниё, нашри ин асарро ба тамомии дӯстдорони илму фарҳанги муштараки форсизабонон табрик арз мекунам.

**Алиасғари Шеърдӯст**
**Сафири Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Тоҷикистон**
**Тирмоҳ** 1392 / **июли** 2013

# ПЕШГУФТОР

Устура ва устурапардозӣ муҳимтарин бахши адабиёти ҳар яке аз халқҳои ҷаҳонро ташкил медиҳад. Агар мо адабиётро ба сурати як дарахти азим тасаввур бикунем, пас решаи ин дарахт дар замини дуқишрӣ устувор аст. Як қишри заминеро, ки дарахти борвари адабиёт дар он рустааст, агар воқиятҳои ҷорӣ ташкил бидиҳад, қишри дигари он асотир ва достонвораҳо мебошанд, ки на камтар аз воқеиятҳо ва падидаҳои рӯзгор барои сарсабзӣ ва шукуфоии ин дарахти маҷозӣ ёрӣ мерасонад. Дар адабиёт устураҳо ва ривоятҳо дар канори воқеиятҳо қарор мегирад ва фосилае байни онҳо боқӣ намемонад. Ба иборати дигар, асотир ва достонвораҳоро метавон «ҳофизаи  адабӣ» унвон намуд, ки бидуни он ҳифзи рабт ва пайванди афкору андеша ва суннатҳои ҳунариву маънавии адабиёт номумкин мегардад. Аз ин рӯ, набояд чунин пиндошт, ки шинохт ва маърифати устураҳо танҳо ба хотири дарку фаҳм ва таъбиру тафсири адабиёти даврони куҳан зарурӣ мебошад, балки ҳар асаре, ки имрӯз ҳам аз зери қалами як адиби тавоно ва огоҳ аз суннатҳои дерини адабиёти миллӣ ва адабиёти ҷаҳонӣ берун меояд, ғолибан дар таркиби худ унсурҳое аз асотирро дорад ва ё ҳадди ақал дар зимни тасвири воқеиятҳои рӯз ишорате ба сурати ошкор ва ё мармуз ба ин асотир ва ривоёт сурат мегирад, зеро асотир ва ривоёт ё худ достонвораҳо як ҷузъи муҳимми олами маънавии мардумро ташкил медиҳанд ва дар зиндагии воқеии онҳо ҷорию сорӣ ҳастанд. Масалан, имрӯз мардум ба шахсиятҳои устуравие чун Ҷамшед, Рустам, Фаридун, Заҳҳок, Сиёвуш, Маҷнун, Фарҳод, Ҳотам ва ғайра масал мезананд ва ашхоси ҳамзамонони худро ба далели хулқу хислат ва рафтори гуногунашон ба онҳо ташбеҳ медиҳанд. Ин амр барҷастатарин далели ин ҳақиқат аст, ки асотир ва ривоятҳо, агарчи реша дар замонҳои бостон ва ривоятҳои бостонӣ доранд, дар айни ҳол дар зиндагии рӯзмарраи мо ҳузури маънавӣ доранд ва тасвиру таҷассуми бадеии онҳо ҳамзамон тасвиру таҷассуми воқеият ва зеҳнияти рӯзгори муосир ҳам ҳаст. Масалан, вақте ҳаррӯза яке аз машҳуртарин сурудҳои рӯзи мо бар матни шеъри устод Бозор Собир аз расонаҳо пахш мешавад:

Аз хуни Сиёвушем,
Ҳамхуни Сиёвушем.
Мо Ҷомасафедонем,
Ҳар ҷома намепӯшем –

мебинем, ки аксаран ин суханонро чун забони ҳоли худ мепазиранд ва шарҳи ҳоли худ мешуморанд, дар ҳоле ки мабнои ин қитъаи шеър комилан бар ду устураи барҷаста – «хуни Сиёвуш» ва «Ҷомасафедон», ки рамзҳои ҳувияти миллии мо дар даврони гуногун мебошанд, устувор аст. Албатта, таъсирпазирӣ аз чунин осори адабӣ ба мизони огоҳии хонанда аз ҷузъиёти асотир ва ривоёти мавҷуд дар муҳтавои онҳо мебошад.

Ё худ вақте аз Ҳофиз мехонем:

Ойинаи Сикандар ҷоми Ҷам аст, бингар,
То бар ту арза дорад аҳволи мулки Доро –

дармеёбем , ки пойдевори маънавии ин байт иборат аз се устураи машҳури бо якдигар дар иртибот – «ойинаи Сикандар», «ҷоми Ҷам» ва «мулки Доро» мебошад ва бидуни огоҳӣ аз куллиёти маънои ин устураҳо наметавон ба розу рамзи ин шеър, хостаи Ҳофиз ва ороиши ҳунарии асари ӯ пай бурд.

Шахсиятҳои асотирие, ки дар боло аз онҳо ёдоварӣ гардид, намунаи он навъ асотире мебошанд, ки ба авҷи моҳияти худ расидаанд ва ба рамзу намодҳои барҷастаи хислатҳои хосе чун тавоноӣ, қудратмандӣ, хирадмандӣ, шуҷоат, садоқат, додгарӣ ё бедодгарӣ, меҳрварзӣ, боҳимматӣ ва кӯшоӣ, саховат ва ғайра расидаанд ва танҳо як ишорат ба ин номҳо кофист, то манзури гӯянда маълум гардад. Аммо ба ғайр аз ин рамзу намодҳои машҳур ва то ҷое қарордодӣ, ки таҷассуми сифот ва хислатҳои муайяне мебошанд, садҳо ва ҳазорон ҷузъиёти дигар аз саргузашти ин шахсиятҳои устуравӣ ва достонӣ дар таркиби асотир ва талмеҳоти адабӣ ворид гардидааст ва беш аз ин перомуни онҳо садҳо навъ рафтор ва падидаҳои дигар метавонад аз моҳияти маъниофаринӣ ва рамзороии адабӣ бархурдор гардад. Масалан, перомуни устураи Ҷамшед даҳҳо асотири дигари марбут ба шахсият ва саргузашти вай ба вуҷуд омада, ки моҳияти мусбат ё манфӣ доранд ва ҳар замоне ҳам

мумкин аст устурае дигар марбут ба ин шахсият ба вуҷуд биёяд, чун ҳузури он дар зеҳни мо ба ҳадде устувор шудааст, ки гӯё дар рӯзгори мо ба сар мебарад ва ҳамроҳ бо мо моҷароҳоеро ҳамарӯза аз сар мегузаронад. Барои омодагии зеҳни хонанда ҷиҳати дарку маърифати ин пардохтҳои адабӣ лозим аст, ки хонанда на танҳо аз куллиёт, балки аз ҷузъиёти достонҳо ва ривоятҳои асотирӣ ва саргузашти шахсиятҳои асотирӣ огоҳӣ дошта бошад.

Аммо асотир ва достонвораҳо танҳо бо илоҳаҳо, инсонгунаҳою инсонҳо ва шахсиятҳо маҳдуд намешавад, балки тамоми ҷаҳони ҳастӣ ва ҳатто моваро-ут-табиӣ (метафизикӣ)-ро дар бар мегирад. Ҳоло қабл аз он, ки ба анвоъи асотир алоҳида ишорат шавад, иҷмолан метавон гуфт, ки садҳо асотир мубтанӣ бар пиндорҳои хосе аз олами гиёҳон, ҳонварон, парандагон, аҷроми осмонӣ, падидаҳои табиӣ (чун тӯфону обхезу барқу оташ ва ғ) макону замон, махлуқоти моваро-ут-табиӣ (аз ҷумла девону париён ва ғ.) ва хулоса ҳама чизе, ки метавонад дар ҳиттаи тасаввури инсон гунҷоиш ёбад, иборат мебошанд. Табиист, суоле ба миён меояд, ки ин пиндорҳои устуравӣ то чӣ ҳад дар воқеияти рӯзгори инсонҳо метавонанд нақш ва эътибор дошта бошанд. Барои мухтасар кардани посух ба ин суол кофист ёдовар шавем, ки ашё ва махлуқоти асотирӣ то он ҳад аз эътибори воқеӣ ва ҷиддияту ҳатто расмият бархурдор мегарданд, ки ба рамзҳо ва намодҳои миллӣ ва давлатӣ табдил меёбанд. Масалан, муҳтарамтарин намоди миллии итолиёиҳо, ки муҷассамаи он дар пойтахти ин кишвар барпой аст, гурге мебошад, ки ду тифлро, яъне муассисони достонии шаҳр ва давлати Рими қадим – Ромул ва Римро шир медиҳад ё нақши уқоби дусар дар парчам ва нишони давлатии Русия, нақши Шеру Хуршед дар парчами бисёре аз кишварҳои мардумони ориёиасл.

Албатта, нақши асотир дар адабиёт ва дигар бахшҳои фарҳанги башарӣ як нақши танҳо рамзӣ ва мавридӣ нест, балки чунон ки пештар ишора шуд, олами асотир ҳампо ва ҳамроҳи дунёи воқеиятҳо дар гардиш аст ва ҳастии маънавии моро дар иҳотаи худ қарор додаст. Бинобар ин донистани асотир ва розу румузи он на камтар аз дигар падидаҳои олам барои шинохти на танҳо фарҳангу адабиёту ҳунар, балки ҳамаи ҷанбаҳои зиндагии ҷомеаи инсонӣ зарур мебошад. Бар мабнои шинохт ва эътирофи ин зарурат аст, ки устурашиносӣ ҳамчун илми мустақил аз асри

19 дар Урупо ба вуҷуд омада, имрӯз бахши муҳимме аз барномаҳои омӯзишии мактабҳо ва донишгоҳҳоро дар риштаҳои адабиёт, фарҳанг, таърих, мардумшиносӣ, равоншиносӣ, ҷомеашиносӣ, кишваршиносӣ ва ғайра ташкил медиҳад. Фарҳанги ҳозир, ки қисмати бузурге аз асотири адабиёти муштараки форсизабонро ва афзун бар он асотиреро, ки дар адабиёти гуфторӣ ва навиштории тоҷик ва адабиёти гуфторию навиштории халқҳои ҷаҳон мавриди корбурд аст, фаро мегирад, барои алоқамандон ва мутахассисони ҳамаи ин риштаҳо метавонад чун манбаъи ҷомеъи омӯзишӣ хидмат намояд. Беш аз ин барои дӯстдорон ва хонандагони адабиёти оламшумули мо метавонад ҳамчун калид ва мифтоҳи бебадали рамзҳою маъниҳои нуҳуфтаи ин адабиёт хидмат намояд. Барои бештар равшан кардани ин нукта метавон гуфт, ки бидуни огоҳӣ ба матолибе, ки дар асотиру достонвораҳо ва талмеҳоти адабӣ нуҳуфтааст, мо кохи азими адабиёти оламшумули худро гӯё танҳо метавонем аз берун тамошо бикунем ва он ҳам аз фосилае дур.

Ба шаҳодати донишмандон, дар охирҳои садаи 20 таваҷҷуҳи фарҳангиён ва нависандагону хонандагон нисбат ба асотир хеле афзоиш ёфтааст. Ин маъниро метавон бо суханони файласуф ва устурашиноси машҳури фаронсавӣ Ролан Барт тавзеҳ дод, ки гуфтааст: «Устура ҳамчун ёду ёдгори зинда аз гузашта метавонад дардҳои имрӯзро даво кунад».[1] Дар ин робита рушди илми устурашиносӣ низ эҳсос мешавад. Асотири адабӣ чун ҷузъи муҳими фарҳанги таърихии ҳар як миллат мавриди омӯзишу пажӯҳиши дақиқ қарор мегирад. Донишмандони рус Мелетинский Е.М., [2]Лосев А.Ф. ва дигарон ба таҳқиқи муфассали назарии асотир мепардозанд. Осори устурашиносии донишмандони ғарбӣ дар Шӯравии собиқ ва ҳамчунин кишварҳои хориҷии ҳамзабони мо ривоҷи бесобиқа пайдо мекунад. Дар ҳамин давра аст, ки аз ҷумла дар Эрон дар баробари тарҷума ва чопи осори марбутаи донишмандони ғарбӣ донишмандони маҳаллӣ ҳам ба таълифи чунин осор даст

---

[1] Ниг: Барт Р. Избранные работы: Семиотика. Поэтика. - М., 1994. - С. 72-130

[2] ***Ниг.:*** Мелетинский Е.М. От мифа к литературе. – М.: РГГУ, 2000, с. 24-31.

мезананд. Асотири эронӣ, ки барои ҳамаи форсизабонон муштарак мебошад, дар осори Алиакбари Деххудо, Меҳрдоди Баҳор, Жолаи Омӯзгор ва ахиран Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ мавриди пажӯҳиш ва баррасӣ қарор мегирад. Ин асотир дар осори адабиётшиносон ва таърихдонони тоҷик ва ғайритоҷики тоҷикистонӣ аз қабили Бобоҷон Ғафуров, И.С.Брагинский, О. Муродов, Е.А.Полякова, М. Диловаров, А. Раҳмонов, Р. Раҳмонӣ ва дигарон низ баррасӣ шудааст.

Бо мулоҳизаи он ки ин китоб дар айни ҳол яке аз ҷомеътарин манбаъҳои омӯзиши асотиру достонвораҳо ва талмеҳоти адабиёти форс-тоҷик мебошад лозим дониста шуд ба ҷойи тафсилоти дигаре, ки умдатан дар пешгуфторҳо ҷой дорад, ба сурати афшурда муҳимтарин маълумот дар хусуси асотир оварда шавад, то ҷанбаи таълимӣ ва омӯзишии китоби ҳозир, хусусан барои донишҷӯён, ки имрӯз ба манобеъ камтар дастрасӣ доранд, тақвият гардад.

**Устура чист**? Ин вожа, ки ҷамъи шикастаи арабии он бештар ба шакли «асотир» ба кор бурда мешавад, решаи ҳиндуурупоӣ дорад. Дар санкрит sutra ба маънои достон аст, ки бештар дар навиштаҳои будоӣ ба кор меравад, дар юнонӣ historia ба маънои ҷустуҷӯ ва огоҳӣ, дар фаронсавӣ histoire, дар инглисӣ story ба маънои ҳикоят, достон ва қиссаи торихӣ ва history ба маънои таърих, гузориш ва ривоят ба кор меравад, дар русӣ «история» дақиқан ба маънои таърих аст. Дар забони русӣ ва забонҳои урупоӣ ба маънои устура аз истилоҳи «миф» истифода мешавад.

Агарчи беш аз ду сада аст, ки донишмандон ба ҷиддият дар робита ба илми устурашиносӣ таҳқиқот анҷом медиҳанд, вале ҳанӯз як таърифи нисбатан мушаххасе, ки мавриди қабули худи ҳамин мутахассисон бошад, ба устура дода нашудааст ва ҳар касе худ таърифе барои он сохтааст, ки бо таърифи дигарон ҳамхонӣ надорад. Аммо аз маҷмуи ин таърифҳо чанд нуктаро, ки тақрибан дар ҳамагӣ такрор мешавад, метавон ҷудо кард ва дар як ҷо гирд овард, ки шояд аз ин тариқ таърифи нисбатан мукаммале ба устура дода шавад. Ҳамин тариқ:

**Устура ривоят ё қиссаи машҳури куҳан мебошад, ки ҷанбаи эътиқодӣ дорад ва ба сабаби шухрат ва дерпоии худ ҳамчунин**

**вуҷуди унсури эътиқод дар он ниҳоят табдил ба рамз ва намод (улгу-символ) мешавад.**

Пас, ин чанд нишона ё шарти муҳими устура ба қарори зер аст:

1. ***Шуҳрати фарогири устура.*** Ин чиз боис мегардад устура дар тамоми зиндагии ҷамъии як халқ ҳамеша ҳузур дошта бошад ва муҷассаму зинда тасаввур шавад. Мисли қаҳрамонони асотирӣ чун Ҷамшед, Кова, Рустам, Сиёвуш ва ғайра.

2. ***Куҳан будани устура.*** Ба ҳадде, ки решаҳои ибтидоии он ошкор набошад, то касе битавонад, ин решаҳоро таҳқиқ ва тасаввури мавҷуд дар бораи онро дастхуши тағйирот намояд.

3. ***Ҷанбаи эътиқодӣ.*** Устура бо ҳамин вижагии худ аз афсона усулан фарқ мекунад, ба тавре ки гӯянда ва шунавандаи афсона ба дурӯғ будани он бовар доранд, аммо дар устура аслан масъалаи рост ё дурӯғ будани он баррасӣ намешавад ва як эътиқоди ҷамъии гӯё қарордодӣ бар сари он собит шудааст. Аз ин дидгоҳ асотир дар ривоёти мазҳабии гуногун ҳам мавриди истифода қарор мегирад. Аммо эътиқод нисбат ба асотир аз эътиқоди динӣ фарқ мекунад. Эътиқоди динӣ бо аҳкоми мушаххас собит ва таъкид мегардад, ки дар устура чунин нест.

4. ***Дерпоии устура.*** Устура бо тағйири ҷаҳонбинии илмӣ аз миён намеравад. Он бо ҷанбаи тахайюлӣ ва эътиқодии худ чун намод боқӣ мемонад. Имкон дорад дар ном ва шакли он тағйироте ба вуҷуд биёяд, аммо моҳияти маънавӣ ва мазмуни аслии он ҳифз мешавад. Ҳамон тавре ки дар даврони исломӣ бисёре аз асотири куҳани ориёӣ мазмуни ирфонӣ пайдо карданд, мисли Ҷоми Ҷам, Симурғ ва ғайра ва ҳамчунин шахсиятҳои асотирии Ҷамшед, ки минбаъд бо Сулаймон муштарак гардид ва ғайра.

Дар баробари истилоҳи устура, истилоҳи наздик ба он «куҳанулгу» (архетип), ки бо ҷиҳатҳое аз устура фарқ мекунад, истифода мешавад.

Устура ба сурати ҷамъи арабии «асотир» борҳо дар Қуръони маҷид такрор гардида, ба маънои афсона ва ривоёти дурӯғ (яъне манфӣ) ба кор рафтааст.

Машҳуртарин ва ғанитарин системаи устураҳо асотири Ҳиндӣ, Эронӣ, Юнонӣ, Мисрӣ ва сомӣ мебошад.

**Манбаъҳои асотири ориёӣ.**[3] Маълумоти мо дар бораи асотири ориёӣ аз сарчашмаҳои гуногун ҳосил мегардад. Муҳимтарини онҳо «Авасто» – китоби муқаддаси зардуштиён аст. Мутаасифона, танҳо қисмати динии «Авасто» боқӣ мондааст, ки тақрибан чоряки асли китоб аст. Агарчи «Авасто» дар даврони Сосонӣ ба шакли китоб дароварда шуд, аммо мазмунҳои он хеле қадимитар аст. Аммо ин устураҳои қадимии пеш аз Зардушт дар Авасто ба низоми ҷаҳонбинӣ ва эътиқодии зардуштӣ мутобиқ кунонда шудаанд.

Муҳимтарин қисмати ин китоб бахши Госаҳо (Готҳо, Гоҳон) ё ҳабдаҳ суруди Зардушт аст. Агарчи тарҷумаи онҳо хеле душвор аст, аммо аз ончи ба даст меояд, пайдост, ки ин сурудаҳои пурмазмун аз шумори беҳтарин шоҳкорҳои ҷаҳон мебошанд.

Гоҳон дар миёни Яснҳо (Ясно) ҷой дорад. Яснҳо маҷмуъаест аз дуоҳо ва ниёишҳое, ки дар маросими ибодати зардуштӣ ба ҳамин ном (Ясно) хонда мешавад. Ин матнҳо дорои аслу маншаъҳои мухталифанд ва ба давраҳои гуногун тааллуқ доранд:

Масалан, бахше аз Яснҳо сурудест, ки ба давраи пеш аз Зардушт тааллуқ дорад ва хитоб ба эзади Ҳавма аст, дар ҳоле, ки сурудҳои дигар зоҳиран шакли зардуштӣ доранд.

Яке аз муҳимтарин бахшҳои Авасто қисматест, ки бисту чаҳор яшт, ё суруди хитоб ба эзадони мухталифро дорад.

Агарчи ҳамаи ин сурудҳо дар маросими динии зардуштӣ ба кор мераванд, вале бисёре аз онҳо асосан ба даврони пеш аз Зардушт тааллуқ доранд. Яке аз ин гуна сурудҳо яшти даҳум, суруди хитоб ба Мисра (Меҳр) аст.

Эҳтиром ба Авасто сабаб шудааст, ки асотир ва ривоёти дохили он бо ном ва мазмуни аввалаи худ дар тули муддати зиёде ҳифз шаванд.

Адабиёти паҳлавӣ ё форсии миёна шомили мазмунҳои гуногуне аст: шарҳҳои динӣ, дифоъ аз дин, мавзуъҳои илҳому

[3] Дар ин қисмат аз матолиби китоби дуктур Жолаи Омӯзгор «Таърихи асотирии Эрон» (Теҳрон: Созмони чоп ва интишорот, Вазорати фарҳанг ва иршоди исломӣ, 1379 ҳ.ш.) истифода шудааст.

кашфу шуҳуд, андарз, ҳамоса, шеър, таърих, ки дар баъзе аз онҳо асотири авастоӣ боқӣ мондааст. Аз ҷумла «Бундаҳишн», ки иборат аз тарҷумаи матнҳои авастоӣ дар бораи офариниш мебошад. Дар бахшҳои бузурге аз китоби дигари паҳлавӣ ба номи «Динкард» матнҳои авастоӣ хулоса шудааст. Он дарбаргирандаи асотири пеш аз Зардушт ҳам ҳаст.

Бархе аз муаррихони даврони исломӣ ба таърих ва ақоиди бостонии Эрон таваҷҷуҳи хос кардаанд, ки онҳо заминаи эҷоди асари безаволи Фирдавсӣ «Шоҳнома» гардидааст. Фирдавсӣ таърихи мансури бозсозишудаи Эронро аз рӯзи офариниш то футуҳоти ислом ба шеър даровардааст. Фирдавсӣ устураҳоро чун ҳаводиси таърихӣ таъбир кардааст, тавре, ки бисёре аз эзадон ва қаҳрамонони асотирӣ чун шоҳони таърихӣ қаламдод шудаанд. Ба гуфти Ҷон Ҳинелз, муаллифи китоби «Шинохти асотири Эрон», агарчи Фирдавсӣ «бештар он аносире аз ривоятро, ки мумкин буд мусулмононро хуш наояд, ҳазф мекунад, бо ин ҳама вай рӯҳи мутуни зардуштиро ба зебоӣ намоён месозад. Бештари достонҳои нақлшуда маъно ва мафҳумеро, ки дар паси набарди кайҳонӣ миёни неруҳои хайру шар нуҳуфтааст, ҳифз мекунанд ва онро ба сурати набарди заминӣ миёни шоҳони хубу ҷабборон ҷилвагар месозанд».

Ҳамчунин манбаъҳои ҳиндии сурудҳои «Ригведо» барои омӯзиши асотири ҳиндуэронӣ муҳим мебошанд. Муҳтавои онҳо тааллуқ ба замони ҳазору панҷсад то панҷсади қабл аз мелод дорад. Аз онҳо метавон дар бозсозии асотири ҳиндуэронии қабл аз Зардушт истифода кард.

Ба ғайр аз ин манбаъҳои асл боз китобҳое вуҷуд дорад, мисли катибаҳои шоҳони Эрон, осори нависандагони классик ва хориҷӣ, осори санъат, сиккаҳо, деворнигорҳо, наққошиҳо ва осори бостоншиносӣ.

Ҳамин тариқ, манобеъи устурашиносиро ба тартиби зайл ҷудо мекунем:

***а. Мундариҷаи Авасто:***

1. Яснҳо: иборат аз сурудаҳо ва дуоҳои динӣ аст ва ҳафтоду ду «ҳо» (боб) дорад. Гоҳон (госҳо ё госаҳо), ки бостонитарин бахши Авасто мебошад ва онро сурудаҳои худи Зардушт медонанд, дарбаргирандаи ҳабдаҳ боб аз ҳафтоду ду боби Ясноҳо мебошад.

2. Виспарад. Маҷмуаи иловаҳо ба ба Яснҳост ва 24 карда (боб) дорад.
3. Яштҳо. Иборат аст аз сурудаҳои хитоб ба худоёни бостонӣ. 21 Яшт вуҷуд дорад.
4. Вандидод ё Видевдод. Китобест дар бораи ойинҳои амалии зиндагӣ. Баъзе асотир дар он ҷой дорад. Он иборат аз 22 фарагард (боб) аст.
5. Хурда-Авасто. Хулосаи Авастои даврони Сосонӣ. Маҷмуъаи дуоҳо ва ниёишҳо.

Ба ғайр аз ин Найрангистон ва Ҳирбадистон, Ҳодухт-наск ва бахшҳои парокандаи дигар ҳам ҷузъи манбаъҳои авастоӣ мебошанд.

***б. Манобеъи монавӣ.*** Манобеъи монавӣ иборат аз навиштаҳои Монӣ ва пайравони ӯ мебошад. Дар ин навиштаҳо устураҳо дар бораи се давраи офариниш аз назари ойини монавӣ ва худоёну девони монавӣ омадааст. Куҳантарин осори монавӣ дар асрҳои сеюм ва ва чоруми мелодӣ гирдоварӣ шудааст ва осори охирини он ба охири асрҳои ҳафтум ва ҳаштуми мелодӣ тааллуқ дорад.

***в. Манбаъҳои паҳлавӣ.*** Агарчи бештари ин манбаъҳо дар асри 9 гирдоварӣ шудаанд, ойинҳои давраи Сосонӣ ва ҳатто хеле қадимтар аз онро дар бар мегиранд. Чанд асар аз ин манбаъҳо:

1. Динкард. Асосан иборат аз 9 китоб будааст. Китоби аввал ва дуюм ва як қисми китоби сеюм нобуд шудааст. Дар китобҳои боқимонда бисёр устураҳо вуҷуд доранд.
2. Бундаҳишн. Ба маънои оғози офариниш ва таърихи асотирӣ ва воқеии эрониёнро аз давраи Пешдодиён то замони арабҳо дар бар мегирад.
3. Мунтахаботи Зодиспарам. Ривоятҳоеро дар бораи офариниш, зуҳури Зардушт ва растохез ва поёни ҷаҳон дар бар мегирад.
4. Ривоёти паҳлавӣ. Шарҳи одобу русум ва ойинҳои динӣ ё ривоятҳое дар бораи офариниши осмон ва достонҳое дар бораи шахсиятҳои асотирӣ монанди Ҷамшед, Гаршосп, Маший ва Машиёна.

   Ҳамчунин Додистони «Минӯи хирад», «Занд» «Ваҳуман ясн», «Додистони диниг», «Ёдгори Ҷомоспӣ»,

«Шаҳристонҳои Эрон», «Корномаи Ардашери Бобакон» ва тарҷумаву тафсирҳои Авасто ба забони паҳлавӣ низ аз манбаъҳои паҳлавӣ мебошанд.

***г. Манбаъҳои арабӣ ва форсӣ.*** Ин манбаъҳо ба асрҳои аввалини пас аз нашри ислом тааллуқ доранд. Онҳо ба асоси Худойнома ва ривоятҳои китобиву шифоҳӣ тартиб дода шудаанд. Дар ин манбаъҳо маълумоти пурарзиш дар бораи ойинҳои бостонӣ, бахусус аз даврони Сосонӣ ба даст меояд. Аз ҷумлаи ин манбаъҳо «Таърихи Табарӣ», «Таърихи Балъамӣ», «Мураввиҷ-уз-заҳаб»-и Масъудӣ, «Таърихи Яъқубӣ», «Шоҳнома»-и куҳан ва ғ. мебошад.

«Шоҳнома» комилтарин ва аслитарин манбаъи асотирӣ ва ҳамосии Эрон ба забони форсӣ мебошад. Он ба асоси худойномаҳо навишта шудааст. Дар «Шоҳнома» ба ғайр аз манбаъҳои хаттӣ, аз ривоятҳои шифоҳӣ ҳам бисёр истифода шудааст. «Шоҳнома» ривоятҳоро ба якдигар пайванд медиҳад ва шахсиятҳоеро ба вуҷуд меорад, ки дар манбаъҳои Авастоӣ ва паҳлавӣ ба ин сурат вуҷуд надоранд. Ин ривоятҳо дар давраи Сосонӣ такмил ёфта дар «Шоҳнома» таҷассум шудаанд.

Ҳамчунин навиштаҳои зардуштиён дар давраҳои исломӣ ба забони форсӣ аз манбаъҳои асотирӣ ба шумор меравaнд, ки дар бораи ойинҳои Эрони бостон маълумот медиҳанд. Аз ҷумла, китобҳои «Сад дар наср», «Сад дар Бундаҳишн» ва ривоятҳои «Доробу Ҳурмуздёр» ва ғайра.

***г. Нигораҳо.*** Нигораҳои боқимонда аз даврони Ҳахоманишӣ, Ашконӣ ва Сосонӣ бар деворҳо, муҳрҳо, сиккаҳо, зарфҳо.

***д. Навиштаҳои муаррихони ғайриэронӣ.*** Асарҳои таърихнависоне мисли Ҳеродот, Плутарх, манбаъҳои арманӣ ва сурёнӣ ва ғайра.

**Навъҳои асотир**. Асотирро аз рӯйи чандин меъёр ба навъҳо ҷудо кардаанд: аз рӯйи замонбандӣ, аз рӯйи моҳияти моддӣ ва маънавӣ, аз ҷанбаи эътиқодӣ, фазо ва макон, мавзуъи асотир ва ғайра, ки бо чунин меъёрҳо гурӯҳбандии асотир метавонад ба таври беохир идома пайдо намояд. Аз ҷумла яке аз навъҳои

гурӯҳбандӣ, ки дар бештари доиратулмаорифҳо ва фарҳангҳо дар мавриди асотир такрор мешавад, чунин аст:

Асотири кайҳонӣ (космогонӣ):

- Асотири хуршедӣ
- Асотири қамарӣ
- Асотири астралӣ

Асотири эсхотологӣ – дар бораи поёни ҷаҳон.
Асотири антропогонӣ – дар бораи пайдоиши инсон.

- Қаҳрамони фарҳангӣ.

Асотири тақвимӣ.

- Устураи ҳайвони миранда ва эҳёшаванда.
- Устураи эзади миранда ва эҳёшаванда.

Асотири ҷонварон.
Асотири ойинӣ.

Агар мо ба асоси ин табақабандӣ асотири миллии худро ба навъҳо ҷудо кунем, барои ҳар яке аз ин гурӯҳҳо намунаҳои зиёдеро метавон пайдо кард. Масалан, агар нодиртарини ин гурӯҳ «ҳайвони миранда ва эҳёшаванда» бошад, пас яке аз намунаҳои он дар асотири миллии мо мурғи асотирии Қақнус мебошад.

Аммо бо ин навъ гурӯҳбандӣ, тавре ки гуфта шуд, наметавон ҳамаи асотирро фаро гирифт. Ба назари мо беҳтар аст, асотир ба чанд навъи зерин ҷудо аз ҷузъиёти мавзуъии онҳо гурӯҳбандӣ шавад:

- Асотири табиӣ – ба асоси пиндорҳо аз мавҷудот ва падидаҳои табиӣ, чи заминӣ ва чи кайҳонӣ.
- Асотири эътиқодӣ, аз ҷумла мазҳабӣ ва ойинӣ.
- Асотири инсонии қаҳрамонӣ ва таърихӣ – он асотире, ки як рӯяи он пиндорӣ ва тахайюлии маҳз аст ва як рӯяи он воқеъӣ ва таърихӣ. Мисли устураи Искандар ё Доро.

Чаҳорчӯби васеъ ва дар айни ҳол мушаххаси ин гурӯҳбандӣ имкон медиҳад, ки дар маҳдудаи он ҳама анвоъи асотир ҷобаҷо шавад. Намунаҳо барои ҳар яке аз ин анвоъ дар фарҳанги манзур ва мулҳақоти он мавҷуд аст.

**Давраҳои инкишофи устура**. Донишмандони устурашинос, аз ҷумла Ролан Барт, Е.М.Мелетинский ва дигарон ибтидои пайдоиши устураро ба даврони нахустини пайдоиши башар иртибот додаанд ва дар ин даврон муҳити инсонҳоро анбошта аз устураҳо тарсим кардаанд. Яъне инсони ибтидоӣ аз муҳити атрофи худ аслан бардошт ва тасаввури устураӣ дошт, ҳама табиати атрофи худро зирӯҳ (ҷондор) тасаввур мекард, барои ҳамаи падидаҳои моддӣ ва маънавӣ сурату симое тасаввур менамуд ва дар садади пайдо кардани воситаи баёне буд, ки бо он иртибот барқарор кунад. Агар неруи шарир аст, аз шарру зиёни он худро эмин созад ва агар баръакс, неруи хайр аст, таваҷҷуҳи онро ба худ ҷалб ва аз ҳимояти он бархурдор гардад.

***Фетишизм***. Ин давраи пиндори нахустинро «фетишизм» номидаанд. Фетиш ба маънои шайъ, чиз аст ва ин инсони аввалия ба ҳама падидаҳо дар зеҳни худ таҷассум мебахшид ва онҳоро ба сурати чизҳо дармеовард, то дастрас ва малмус бошанд. Ин замонест, ки инсон ҳануз ба кашфи рӯҳи чизҳо даст набурдааст. Ин тӯлонитарин давраи вуҷуд ва таҳаввули пиндорҳои асотирӣ дониста мешавад.

***Тотемизм***. Давронест, ки инсон дар симои ҷонварон неруҳои хайру шарро муҷассам мебинад ва ба пиндорҳои гуногун ба онҳо эътиқод меварзад. Аз он мадад меҷӯяд. Навъҳои гуногуни ҳайвонот аз даврони тотемизм чун «ҳомии» ақвоми гуногун ва ҳатто маншаъи пайдоиш ва ҳаёти онҳо таъбир шудаанд, ки мисоли муносиби он устураи сарпарастии модагург аз Ромул ва Рим мебошад. Ҳанӯз осори тотемизм дар миёни ақвоми гуногун боқӣ монда, сурати баъзе аз ин гуна ҳайвоноти тотемӣ дар муҳимтарин намодҳои миллии ин қавмиятҳо ҷой дода шудааст.

***Анимизм***. Анимизм аз калимаи лотинии «анимус» – рӯҳ, ҷон гирифта шудааст ва ба он даврони инкишофи асотир далолат менамояд, ки инсон аз тасаввури таҷассумӣ ва ашёии пиндорҳои худ фаротар рафта, асотирро ба сурати арвоҳ, ҷонҳои намиранда тасаввур мекард. Дигар пиндори асотирӣ маҳдуди моддиёт набуд ва агар устураи мавриди парастиш дар шакли модии худ хароб ҳам мешуд, эътиқод ба рӯҳи он боқӣ мемонд. Устурашиносон пайвандеро миёни ин навъи пиндори асотирӣ ва эътиқодоти арвоҳпарастӣ қоил шудаанд. Даврони анимистӣ бо даврони асотир дар заминаи пиндорҳо марбут ба илоҳаҳо ва эзадон ва

муқаддасот меомезад ё ба таъбири дигар ба мунтаҳои камоли худ мерасад.

***Даврони ҳамосӣ ё қаҳрамонӣ,*** ки ҳамчунин даврони «худинкоркунии устураҳо» низ номида шудааст. Ин давронест, ки инсон ба асотири ормонии худ бештар симои инсонӣ мебахшад. Мисоли ин навъи асотир аз ҷумла қаҳрамонони асари Ҳомер «Иллиада» ва «Одисея» ва аксари қаҳрамонони «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ мебошанд.

**Тафаккури асотирӣ ва замону макони асотирӣ**. Донишманди устурашиноси рус Лосев А.Ф. дар асари худ «Диалектикаи устура» таъкид менамояд, ки тафаккури асотириро на чун илм ва на пиндори маҳз ё бозии хаёл (игра фантазии) бояд тасаввур кард. Балки чизе ҷудо аз инҳост, ки воқеияти он на камтар поянда аз аҳкоми илмӣ мебошад. Балки ниёзҳои маънавии ҷомеае, ки боиси ба вуҷуд омадани он гардидааст, онро барои дер замоне қобили зиндагӣ ва идомати бақо мегардонад. Ин навъи биниш дар хусуси ҳақиқати асотир таъйиноти Афлотун дар бораи ҳақиқати илмӣ ва гумон дар шоҳасари ӯ «Ҷумҳур»-ро ба ёди мо меорад, ки дар миёни ин ҳарду, яъне ҳақиқати илмӣ ва пиндори маҳз, ҷое барои вуҷуди чизи наҳваи дигари тафаккур «боқӣ гузоштааст». А.Ф.Лосев мегӯяд: «Устура вуҷуди ормонӣ нест, аммо чизест, ки ҳаётан эҷод мешавад, қобили халқ ва воқеияти муҷассам аст, то ҳадди як ҷонвар воқеяти таҷассумшаванда мебошад». Вай дар идома меафзояд: «Илм аз устура таваллуд намешавад, вале бидуни устура вуҷуд дошта наметавонад, илм ҳамеша асотирист». Ба қавли ӯ, ҳақиқати асотирӣ як ҳақиқати ҷудо ва ба сари худ аст.

Дар тасаввуроти асотирии ҳамаи миллатҳои ҷаҳон муҳимтарин унсурҳое, ки ба системаи устураҳои онҳо сурати нисбатан маҳсуси воқеӣ медиҳад ва минбаъд онҳоро муназзам мекунад, тасаввури асотирии замону макон мебошад, ки бо асотири марбут ба офариниш ҳамроҳ аст. Яъне, нахуст инсонҳо мабдаъи аслии ҳама асотири худро ба воситаи устурапардозӣ дар хусуси замон ва макони аввалия ва муқаддасу ҷовидонӣ (албатта ба таври нохудогоҳ) таъин мекунанд.

Дар асотири эронӣ маншаъ ва мабдаъи тасаввури замонӣ ва маконии асотирӣ дар устураҳои марбут ба «Ҳафт кишвар», «Албурз», «Зарвон» ва «Гоҳанбор»-и авастоӣ муҷассам шудааст.

**Устура ва дин**. Ба далели он, ки дар китоби осмонии мо мусулмонон Қуръони маҷид аз устура дар сурати ҷамъи он «асотир» борҳо бо назари манфӣ ёдоварӣ шудааст ва ба ин далел дар зеҳни мо ин мафҳум тобиши манфӣ дорад, бисёр зарур аст, ки бар изофаи он чи дар бахши таърифи устура дар ин боб гуфта шуд, ба таври алоҳида ин мавзуъ мавриди мулоҳиза қарор дода шавад. Тавре ки дар қисмати таърифи устура иҷмолан ёдоварӣ гардид, агарчи устура то ҷое ҷанбаи эътиқодӣ ва қарордодӣ пайдо намуда, бо ин хосияти худ аз афсона, ки ба дурӯғ будани он иқрор ҳастем, фарқ мекунад, аммо ин ҷанбаи эътиқодии устура бо ривоёт ва беш аз он, аҳкоми динӣ ғайри қобили муқоиса мебошад. Аҳком ва ривоёти динӣ ҷанбаи имонии устувор доранд ва дахолат дар онҳо, тағйиру таъбири онҳо бар асоси хостаҳои эҷодӣ ва тахайюлпардозӣ ғайримумкин аст. Баръакси ин, асотирро ҳар нависанда ва ё намояндаи дигар ҳунарҳои эҷодӣ метавонад ба хост ва муроди эҷодии худ тағйиру такмил бидиҳад ва дар таркиби онҳо мазмунҳои тозаеро ҷой кунад. Ба иборати дигар, «бидъат» дар адабиёт маънои навовариро дорад (бо бадеъият ҳамроҳ аст) ва навоварӣ яке аз шартҳои вуҷудии адабиёт мебошад, аммо бидъат дар дин, агарчи гоҳо ба иқтизои шароит имконпазир аст, аммо бо камоли эҳтиёт бояд ҳамроҳ бошад ва дар аҳкоми усулӣ мамнуъ мебошад. Ба ҳамин далел аст, ки аксаран донишмандони маъруфи Ислом нисбат ба ривоёти китобҳое аз қабили «Қисас-ул-анбиё» («Қиссаҳо аз пайғамбарон»), ки дар назари умуми мардум китоби динӣ ба шумор меоянд, нигоҳи манфӣ доранд, зеро дар ҳақиқат ривоёти ин навъ китобҳо гоҳо аз ҳудуди ақлу мантиқ берун мераванд ва бо аҳкоми динӣ ҳам дар мухолифат қарор мегиранд ва ба хурофот мепечанд. Муболиға ва фаҳми зоҳирии ривоёт, ҳатто ривоёте, ки дар ибтидои худ маншаъи қуръонӣ доранд, дар ҳақиқат хатари ривоҷи хурофотро ба миён меорад. Мирзо Абдулқодири Бедил, ки дар баробари намояндаи барҷастаи адабиёт буданаш, донишманди бузурги улуми исломӣ низ маҳсуб мегардад, дар ин маънӣ мефармояд:

*Ҳар сониҳае, ки шуд ба афсона далел,*
*Бекории халқ шуҳраташрост кафил.*
*Мӯсо то ҳол мешикофад дарё,*
*Фиръавн ҳанӯз мехӯрад ғӯта ба Нил.*

Маълум аст, ки ривоёти ишорашуда ҷанбаи қуръонӣ доранд ва ҳеч мусулмоне, аз ҷумла худи гӯянда, дар воқеияти онҳо шак надорад, аммо манзур ин аст, ки бидуни таваҷҷуҳ ба ҳикмати ҳаётии ин ривоёт, ҷанбаи ибратомӯзи онҳо ва ба кор бурдани он дар зиндагӣ ва маърифати олами ҳастӣ, ки муроди аслӣ мебошад, ин ривоёт аз асли маъноии худ дур ва табдил ба афсонаву авҳом мешаванд. Дар кутуби муқаддас ин ривоёт чун масал ба хотири панд гирифтан оварда шудааст ва он ҷо, ки аз «асотир» ба таъбири манфӣ ёд мешавад, аз забони мухолифон ва мункирони Қуръон аст, ки мегӯянд «ҳозо асотир-ул-аввалин» (ин асотири пешин аст), яъне ин ривоётест, ки мо пештар ҳам шунидаем. Аммо таваҷҷуҳ намекунанд, ки Қуръон идома ва такмили кутуби пешини осмонист ва ҳамаи ин ривоёт мабдаъи ягона доранд ва беш аз он манзур на зоҳири ин ривоёт, балки рӯҳи онҳо ва ҳикмати онҳост.

Дар асл ҳар навъ устурае низ аз ибтидо ҷанбаи маърифатӣ ва омӯзишӣ дорад ва дар сурати корбурди нодуруст ва ё муғризона метавонад ба хурофот ва беш аз он ба сеҳру ҷодуӣ биомезад. Бинобар ин ҷанбаи эътиқодӣ низ дар асотири маҳз, ки ҳудуди онҳо ба воситаи китобҳои муқаддас ва таҳқиқоти илмӣ таъйин нашудааст, набояд муболиға шавад. Ба таъбири дигар, устурарo метавон аз лиҳози маърифатӣ ва тарбиявӣ муҳтараму муътабар донист, аммо муқаддас донистани он мумкин нест.

Китоби ҳозиршуда, ки тавсифи он дар пешгуфтори муаллиф – донишманди фарҳехта доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ, устоди донишгоҳи Фирдавсии Машҳад, ки аз зумраи нухбагони андешаи адабии Эрони муосир маҳсуб мегардад, ба тафсил омадааст, дар айни ҳол ҷомеътарин фарҳанги асотир ва достонвораҳои адабиёти муштараки мо мебошад. Қисмати муҳимме аз матолиби ин китоб бо шуруъ аз шумораи аввали соли 2009 маҷаллаи миллии «Садои Шарқ» то имрӯз дар таҳияи нависандаи ин сатрҳо ба чоп расидааст ва ин нахустин чопи китоби мазкур бо ҳуруфи роиҷи рӯз – кириллӣ мебошад. Аз ҷузъиёти ин чоп он чи қобили ёдоварист, ин аст, ки шумори маҳдуде аз мавзуъҳои ҷузъӣ, ки шавоҳиди адабӣ надошта ва ё баръакс, дар муҳити Тоҷикистон ба воситаи манобеъи дигар шуҳрати ом доштаанд ва ниёз ба таърифи алоҳида дар мавриди онҳо эҳсос намешуд, ҳазф гардиданд. Баръакс, ба иқтизои зарурат

дар баъзе мавридҳо шавоҳиди адабӣ ва шеърӣ аз манобеъ афзуда шудааст. Аз ҷумла дар баъзе мавзуъҳое, ки муҳим ба назар расида, вале дар матни асл намунаи шеърӣ ва адабӣ надоштанд. Дар ҳар мавзуъе, ки дар аз адабиёти муосири тоҷик ва адабиёти гуфтории тоҷик (фолклор) намунаҳои барҷаста ва қобили қайд вуҷуд дошта, ин намунаҳо гоҳо дар повароқӣ ва ба сурати маҷмуътар дар поёни матни асли китоб ба шакли замима ё худ мулҳақот изофа гардид ва ҳамчунин намунаҳое иборат аз матни комили асарҳои мубтанӣ бар асотири машҳур оварда шудааст, то битавонад ба сурати раҳнамо барои донишҷӯёне, ки дар оянда мехоҳанд рӯйи осори асотирӣ таҳқиқот анҷом бидиҳанд, хидмат намояд.

Қобили ёдоварист, ки  матни ин замимаҳо ва тавзеҳот ба муаллифи муҳтарами ин фарҳанг манзур гардид ва ишон онро таъйид намуданд.

Дар охир лозим медонам аз азизоне, ки дар таҳия ва чопи ин китоб ёрии худро дареғ надоштаанд, ба хусус раиси Китобхонаи миллии Тоҷикистон академик Носирҷон Салимов, Сафири фавқулодда ва томулихтиёри Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Ҷумҳурии Тоҷикистон ҷаноби оқои дуктур Алиасғари Шеърдӯст, мудири Пажӯҳишгоҳи Сафорати Ҷумҳурии Исломии Эрон дар Тоҷикистон ҷаноби оқои Абдурраҳими Беҳрӯзиён ва кормандони ин Пажӯҳишгоҳ Азиз Мирбобоев ва Фирӯз Набиев, ки таҳрири ниҳоӣ ва тарроҳии ин китобро анҷом додаанд, ҳамчунин адабиётшиноси нуктасанҷ ва нуктадон Мубашшири Акбарзод, ки дар таҳрири ин китоб заҳмати зиёд ба харҷ додаанд, ҳамкори ишон дар нашриёти «Адиб» бону Шоева Истадой, ки заҳмати сангини ворид кардани тасҳеҳотро таҳаммул карданд ва ҳамаи устодон ва дӯстоне, ки аз маслиҳатҳои муфид дареғ наварзиданд, камоли сипос ва ташаккурро баён намоям.

Дар баргардони ин китоб ҳамчунин бародари донишмандам Сухроби Ваҳҳоб, директории мактаби миёнаи №13 ноҳияи Тоҷикобод ва хонандаи ҳамин мактаб бародарзодаам Сулаймони Аҳтам заҳмати зиёд кашидаанд, ки аз онҳо бисёр сипосгузорам.

Ба умеди ризои Ҳақ ва баҳраи маънавии хонандагони азиз.

**Рустами Ваҳҳоб**

## МУҚАДДИМАИ ЧОПИ АВВАЛ

Вақте ки фарҳанге устувор аз масири пурталотуми таърих пирӯз бармеояд ва таконҳову фарозу фурудҳои бешумореро аз сар мегузаронад, ҳам бино ба авзоъ ва аҳволи муҳит ва ҳам баста ба мавқеъиятҳои фикрӣ ва иҷтимоъиву сиёсӣ ва иқтисодӣ ва ҷуз он мавод ва масолеҳе аз масири хеш бармегирад ва пас аз ҷазбу таҳлил ба суратҳои гуногун дар куллияти сохтмони хеш ба кор мегирад.

Мабодӣ ва асарчашмаҳои пайвастаи Эрон аз дер боз ба боварҳо ва достонҳо ва устураҳое марбут мешуда, ки ҳар кадом мубаййини ниёзи хос ва бозтоби орзуи миллӣ ва ҷиҳатёфта будаанд. Бештари ин достонҳо пас аз интибоқ бар аҳволи таърихӣ ва боварҳо ва муътақадоти қавмӣ ба таври куллӣ ба ҳангоми сафар ба оянда таҷрибаҳои рӯзгоронро дар худ ҷазб мекунанд ва бо сурате навоин ва давомпазир дар ҳар вазъе ба ҳаёти такомулии хеш идома медиҳанд.

Афсона ва устура ба унвони ҷилваҳое аз фарҳанг бо халлоқияти қавмӣ робитаи мустақим доранд ва мурод аз ин халлоқият дар ин ҷо чизе дар ҳудуди навъе офариниши ҳунарӣ аст. Шояд нодуруст набошад, агар бигӯем устура ва ҳунар ду рӯйи як сиккаанд ва дар хостгоҳу ҳадаф муштарак. Ончи ин дуро аз ҳам ҷудо мекунад, яке нахваи ироа ва ба истилоҳ зарфи баёни он ду аст ва дигар ин, ки падидоварандаи устура халлоқияти виҷдони ҷамъист ва омили пайдоии асари ҳунарӣ, офариниши фардӣ, ҳол он ки дар ғоят ва ҳадафи ҳарду ба ҷомиъа ва фарҳанг тааллуқ доранд. Ҳунар ва афсона ҳарду дар мавқеъияте мутаваллид мешаванд, ки зеҳни ҳунарманд ва афсонапардоз озодона битавонад ҳаракат кунад ва қайдҳову маҳдудиятҳое аз ҳар навъи онро аз ҷараёни табиии хеш мунҳариф насозад. Ба иборати дигар, дар вазъи хафақон ва сонсур ва тазйиқоти ақидатӣ ё якбора мепажмурад ва ё дар пӯшиши сангине аз печидагиҳо ва ибҳом бо халқи суратҳои муносиби ҳол ба ҳаёти муътаризи худ идома медиҳад.

Саргузашти таърихӣ ва фарҳангии миллати мо, ки ҳамвора дар истибдод ва хафақон ба сар бурда ва камтар тавониста дар ҳавои солими озодӣ нафас бикашад, бисёр ғамбор ва ибратангез аст. Рӯзгори дарозе бар он гузашта, ки дар лаҳзаҳои он

тавонистааст абъоди мухталифи зиндагиро таҷриба кунад ва аз ҳар таҷриба чизе баргирад ва бар ганҷинаи пурбори хеш бияфзояд ва аҳёнан дар баробари ҳар таҷриба мутаносиб бо он аксуламале аз худ нишон бидиҳад. Мавориди ин бархурд бо воқеиятҳои малмус ва гоҳ талху ғамбор давраҳои борварест, ки мардуми ин сарзамин дар гузар аз мароҳили устура ва ҳамоса ва таърих ҳувияти хештанро сохта ва ҳосили ин сӯхтану сохтанро дар лобалои афсонаҳо ва ишорот ва ва ҳамосаҳои дилпазир мондагор кардааст. Аз ин гузаргоҳ аст, ки фарҳанги тавонманди он ба шӯрбахтию истибдод ва қаҳту масканати фикрӣ, аз як сӯ ва ба суру сурури сафедбахтӣ, ки камтар ба худ дида, аз дигар, посух гуфтааст. Ба қавли дигар, қавме ҳосили таҷоруби таърихӣ ва фарҳангии хешро, ки ба манзалаи самараи ҳаёти борвари ӯ дар бархурд бо воқеиятҳои айнии рӯзгорони гузашта буда, дар лобалои ишораҳо ва намодҳо гоҳ сарбаставу рамзвор ва гоҳ пӯстбозкардаву ошкоро берун рехтааст. Албатта, бар соҳибдилон аст, ки худ дар ин миён рози ин шикоятҳоро аз дили он ҳикоятҳо бишнаванд ва бидонанд, ки ба қавли он шӯридаи Табрез «Ҳар қиссаро мағзе ҳаст. Қиссаро ҷиҳати он мағз овардаанд бузургон, на аз баҳри дафъи малолат. Ба сурати ҳикоят аз баҳри он овардаанд, то он ғараз дар он бинамоянд».[4]

Онон ки дил доранд ва ба гӯши ҷон забони устураҳо ва қиссаҳоро мешунаванд, чашми дил ба тамошои он «ғараз» низ медӯзанд ва аз чанду чуни пӯста дармегузаранд. Ин парҳез аз сароҳат ва печидани мақсуд дар лобалои ҳикоят худ гушояндаи ин рамз аст, ки рӯзгори сиёҳе бар ниёкони мо гузашта ва онҳоро ногузир кардааст, то ранҷи гарони хешро ин гуна дар пардаи ишорат ба тасвир бикашонанд. Бигзарем, ки лутфи ҳунарӣ ва ҷозибаи таҷоруби одамӣ худ ба худ низ аз сароҳат парҳез дорад ва бар он аст, ки ҷӯяндаро пас аз таammуле кӯтоҳ ба диёри маъно раҳнамун шавад, то худ роҳро биёбад ва фарозу фуруди онро бишиносад.

Заминаи мустаъиди ин фарҳанг, ки бунбасти таърихӣ ва иҷтимоъии вопасин солҳои фармонравоии Сосониро барнатофт, дар бархурд бо сарчашмаҳои маънавияти Ислом борвар шуд ва бо вусъати назаре дархури биниши навин бо манобеъи бешуморе

---

[4] Шамси Табрезӣ. Мақолоти Шамси Табрезӣ. Ба тасҳеҳи Аҳмади Хушнавис. С. 307.

аз қисасу ривоёт рӯбарӯй гардид, ки баъдҳо дар арсаи тафосири Қуръони карим ва паҳнаи ирфону фалсафа ва адабиёти рангоранг ва иҷтимоъии форсӣ зуҳур кард. Аз он пас мо бо қавме сару кор доштем, ки ҳувияти маънавӣ ва бекаронагии рӯҳи хешро дар Ислом бозёфта ва сарчашмаҳои зояндаи онро пуршӯртар аз мавориси ниёкони худ аз сари имон пос доштааст ва газофа нест, агар бигӯем бо такя бар он арзишҳои навин ҳувияте тоза низ пайдо кардааст. Ин ҷост, ки марзи мушаххасе вуҷуд надорад, ки битавонад ба таври қатъу яқин устураҳо ва ривоёти эрониро аз қасас ва андешаҳои исломӣ комилан ҷудо кунад. Дар фарҳанги Эрон, аз бахти нек, чунон ҳусни таркибе падид омада, ки филмасал дар бархе аз китобҳо ривоёти марбут ба Каюмарсу Одам, Зардушту Иброҳим, Ҷамшеду Сулаймон, Кайковусу Намруд, Зулқарнайну Искандар ва ғайра ончунон ба ҳам даромехтаанд, ки ҷудо кардани яке аз дигаре ба осонӣ муяссар нест ва ин худ мабҳасест мустақил ва зебандаи таҳқиқе муфассал.

Тамомии ин мояҳои достонӣ, чи онҳо ки аз дурдасти равшани устураҳо ба тадриҷ моя гирифтаанд ва чи онҳо, ки дар даҳлези танги таърих шитобзада таквин ёфтаанд, бар пардаи шаффофи адабиёти деринасоли порсӣ ҷон гирифта ва бо убур аз мароҳили таърихии хеш ва дар домани адабиёти имрӯз ба наққодии ҳунар низ гом ниҳодаанд. Инак, ҷӯяндае, ки пас аз қурун бар ин паҳнаи пурнигор фурӯ менигарад, то ҳамаи ин чашмандозҳоро ба камол набинад ва аз он ишороти аблағу мин ат-тасреҳро (равшантар аз сареҳ) накушояд ва ба истилоҳ ба накди андешаи қавми хеш напардозад, осори барҷастаи он дар коми завқаш маза нахоҳад кард. Бадеҳист, ба ҳеч ваҷҳ наметавон интизор дошт, ки на танҳо ҷӯяндаи мутафаннин, балки пажӯҳандаи мутахассис бар ҳамаи заминаҳо аъам аз ҷиҳоти асотирӣ ва ишораҳои ҳамосӣ ва омиёна ва ҳатто ҳикоёте, ки ҷанбаи ниматаърихӣ доранд, иҳотаи комил дошта бошад, зеро дар ин сурат дастикам бояд аз ин ҷиҳат ба андозаи ҳамаи шоирон ва нависандагони форсизабон дар тӯли таърих ба рози ишороти достонӣ вуқуф ёбад ва ин таклифи сангинест, ки фарҳанги ҳозир низ муддаъии баровардани он ба таври комил нест.

Ин китоб бар он аст, то ба шеваи таҳқиқ ва мустанад ба манобеъ ва мадорики марбут нишон диҳад, ки аввалан фарҳанг ва шеъру адаби форсӣ дар варои ишоротуа талмеҳот ва румузу мазоҳири гуногун бар чӣ пуштвонаи саршоре аз андешаву идрок

такя дорад. Сонияն, равшан кунад, ки дарки абъоди ҳунарӣ ва ғанои фарҳангии он бидуни иттилоъ аз ин ишороту кинояҳо ва асрору румуз мумкин нест ва ба унвони вазифаи ниҳоии хеш донишҷӯёну муаллимон ва пажӯҳандагони адаби форсиро дар даст ёфтан ба ин дақоиқ ва гушудани бархе мушкилот, ки дар ин раҳгузар, хоса ҳангоми руҷуъ ба мутуни мухталиф рух менамояд, ёрӣ диҳад. Филмасал, вақте ба абёте аз ин қабил:

*Шаби тор асту раҳи водии Айман дар пеш,*
*Оташи Тур куҷо, мавъиди дидор куҷо?!*
*(Ҳофиз)*

*Агарчи оташи Намруд дорад хашм дар соғар,*
*Вале аз хӯрданаш дар дил баҳоре мешавад пайдо.*
*(Сойиб)*

*Сафои соидат нилӣ шуморад дасти Мӯсоро,*
*Баногӯши ту созад тоза имони таҷаллоро.*
*(Сойиб)*

*Хаёл мекардем*
*Бидуни ҳошия ҳастем.*
*Хаёл мекардем*
*Миёни матни асотирии ташаннуҷи ребос*
*Шиноварем*
*Ва чанд сония ғафлат ҳузури ҳастии мост.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

бархурд мекунанд, аммо ҷиҳоти достонии онро намедонанд ва дар натиҷа аз дарки ишороти латиф гӯянда оҷиз монанд, ба ин китоб, ба мадхалҳои «Водии Айман», «Оташи Тур», «Оташи Намруд», «Мӯсо», «Таҷаллӣ», «Ребос» ва «Ревос» руҷуъ кунанд, вусъати андеша ва ғанои фарҳангӣ ва авҷи ҳунарии абётро дарёбанд ва дар натиҷа аз арзиши инсонӣ ва лутфи таъбире, ки дар бархе аз онҳо нуҳуфтааст, бештар лаззат бибаранд. Дар ҷиҳати адои чунин вазифае будааст, ки худро гирифтори таърифи мутаъаддид ва тафкики марзи устура аз ҳамоса ва торихи достонвора ва ҳатто қиссаи омиёна накардаам ва ё ба фарҳанги аълом ва ашхос иктифо нанамудаам, балки ҳар унвону матлаберо, ки ба навъе мазҳар (намод) ва намудори мафҳум ва

андешаи афсонаӣ буда ва аҳёнан ҷанбаи талмеҳ ва асотирӣ ё достонӣ ёфта ва ё ҳикоятгар аз расме куҳан буда, ҳар вақт гумон бурдаам, ки ба гунае, кам ё зиёд дар адабу фарҳанги форсӣ ба кор рафта, хоҳ барои он шоҳид (мисол)-е ёфта бошам, хоҳ наёфта бошам, ба сурати унвони мустақил мавриди баҳс қарор дода ва бо такя бар манобеъи марбут мақолае кӯтоҳ дар он боб пардохтаам ва дар бисёре аз маворид пас аз ишора ба мафҳум ва маънии хосси он дар адабиёт шавоҳиди андак ё бисёр ба унвони намуна аз мутуни муътабари форсӣ нақл кардаам ва дар зайли ҳар мадхал манобеъи такмилии он мабҳасро, ки дар матн зикр нашудаанд, ба манзури татмими фоида афзудаам, то пажӯҳандагоне, ки бихоҳанд дар бораи матлаби мавриди назар ҷустуҷӯ ва таҳқиқи бештаре бикунанд, аз самараи мутолиоти муаллиф бебаҳра намонанд.

Бо таваҷҷуҳ ба заминаи густардае, ки густохона мавриди иддаъои ин китоб аст, сафаҳоте бад-ин хормоягӣ ба ҳеч ваҷҳ на комил тавонад буд, на кофӣ ва на ҳатто муддаъӣ тавон шуд, ки орӣ аз хомӣ ва шитобкорист, аммо ба қавли Дойи Дун: «Агар мебоист чандон тааммул мекардам, ки хомиҳои корам ҳама пухта ва костиҳои он ҳама бартараф гардад, нигориши ин китоб ҳеч гоҳ ба поён намерасид».

Ончи ба иҷмол ва ба маънии «мо ло ядрука куллаҳу, ло ятрука куллаҳу» (ончиро ба тамом надонист, ба тамом тарк накард) дар ин фарҳанг фароҳам омада, тамомии он чизе нест, ки мебоист фароҳам меомад, аммо ба манзалаи гушудани даричае тавонад буд ба ҷаҳоне нопайдокарона, ки метавон дар жарфои он гом ниҳод ва аз он маъбар ба сарзаминҳое ношинохта ва ганҷинаҳои нуҳуфтаи дигаре даст ёфт, ки камтаринаш пай бурдан ба инсиҷоме фарҳангӣ ва расидан ба сарчашмаҳои маънавиятест, ки беш аз ҳар чиз рухсораи рангпаридаи мардумеро дар ойинаи зангорзидудаи адабиёт нишон медиҳад, ки таърихи ситамсирати мо кӯшидааст дар талаълуи козиби ашрофияте дурӯғин аз дидаҳо пинҳон кунад.

Фарҳанги ҳозир тамоми чизе ҳам нест, ки метавонистам фароҳам биёварам, балки фишурдаи матолиб ва ёддоштҳоест, ки билқувва имкони тафсили бештаре доштаанд. Илова бар ин, ки дар бисёре маворид сохтмони матолиб ва феҳристи манобеъ худ далели ин муддаъост, ҳамзамон бо мароҳили тадвин ба унвони намуна ду мадхал аз китоби ҳозир, яъне «Бори амонат» ва

«Баҳром» бо тафсили бештар ба тартиб дар нашрияи «Хатти сабз» (урдибиҳишти 1385, с.8 ба баъд) ва маҷаллаи Донишкадаи адабиёт ва улуми инсонии Машҳад (пойизи 1357 с.427 ба баъд) интишор ёфтаанд, ки нишон медиҳад дигар мақолаҳо низ то куҷо қобили басту густариш тавонанд буд. Бадеҳист, бақияи кор, агар лузуме дида шавад, мемонад бар уҳдаи оянда ва ояндагон, то чӣ бубинанд ва чӣ гуна бингаранд ва чӣ кунанд.

Китоби ҳозир, ки наздик ба панҷ соли умри гаронмоя дар он сарф шуд (солҳои 1355 то 1359) дар саррову зарро (шодмониву ғамгинӣ) ва шиддату рахо ҳамму ғамми соҳиби ин қаламро ба худ масруф дошт. Рӯзҳо ҳамзонуӣ гарду ғубори китобхона буд ва шабҳо ҳамдами ёрони хомӯш ва садҳо китобу рисоларо бо ҳавсала аз назар гузаронд ва даҳҳо девону китоби шеърро ба оҳистагӣ дар мутолиа гирифт. Ҳосили ин талоши шабу рӯз фароҳам омадани ҳазорҳо баргу ёддошт буд, ки танҳо танзим ва тадвини онҳо моҳҳо замон гирифт ва бо он ки тапиши Инқилоб ва устурасозии мардум бо густариши фарҳанги асотир ба кӯчаҳо ӯро низ ҳамчун ҳамгинон муддате беқарор ба арсаи хунини хиёбонҳо кашонид ва бо гози ашковару рагбори марг дамсоз кард, аммо дар фардои Инқилоб бо сабукболӣ дубора ба паҳнои кор боз шуд ва бо ишқ ба забони форсӣ ва форсизабон ба идомаи кор дил баст ва ба умеди хидмате ночиз ба фарҳангу маорифи ин марзу бум дида аз пушти пои хиҷолат бардошта ва барги сабзи туҳфаи хешро низ ба умеди қабул ба остони бекаронаи ин миллати устурасоз тақдим дошт. Агар ин хидмати ночиз дар пешгоҳи он иззи қабул ёбад ва битавонад ҷои холии чунин асареро дар забони форсӣ пур кунад, ӯ тамоми кӯшиши хешро маъҷур (бааҷррасида) ёфта, Худойро бар чунин анҷоме хайр сипос хоҳад гуфт.

***

Аз рӯзе ки қалам аз тадвини ин китоб фуру гузоштам, беш аз даҳ сол мегузарад. Дар ин фосила китоб дар навбати чоп буд ва дар амал ба дур аз дастраси ман. Агар имрӯз, ки рухсати интишор ёфтааст, бихоҳам сафаҳоти онро як бори дигар аз назар бигзаронам ва ёддоштҳои ин даҳ соли таҷриба ва мутолиаро бар он бияфзоям ва ё, ҳатто, вироиш ва пироише дубора дар он раво

дорам, бими он меравад, ки ҳаргиз ин китоб ба поён ва сомоне дигар нарасад. Умед чунон дорам, ки нуктабинон ин «вуҷуди ноқис»-ро ба айни ризо беҳ аз «адами сирф» бингаранд ва нависандаро дар рафъи костҳо ва нодурустҳои он ёрӣ диҳанд.

Дар поён ба ҳукми вазифа сипос аз устод дуктур Ғуломҳусайн Юсуфиро бар худ лозим медонам, ки агар ташвиқҳо ва поймардиҳои он азиз аз ҳамон қадами аввал набуд ва агар аз саломатӣ ва сабурии хеш моя намегузошт, чунин китобе ё набуд, ё агар буд, саранҷоме дигар дошт. Худояш ба саломат дорад, ки саломати корамро бад-ӯ мадюнам.

***Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ***
***шаҳривари 1368***

# БАРТАРИҲОИ ЧОПИ ҲОЗИР

Аз ду чопи пешини ин китоб, ки бо номи «Фарҳанги асотир ва ишороти достонӣ дар адабиёти форсӣ» мунташир шуда буд, ҳаргиз ризоят надоштам, ҳам ба далели ғалатҳои чопии фаровоне, ки ба иллати адами назорати ин ҷониб дар китоб роҳ ёфта буд ва ҳам ба далели касру камбудҳое, ки дошт ва лозим буд дастикам ба сурати нисбӣ ба он афзуда шавад.

Фурсати хуҷастае, ки зарфи се-чаҳор соли ахир ба даст омад, ба муаллиф имкон дод, ки як бори дигар китобро бо диққат аз назар бигзаронад. Дар ин таҷдиди назар ҳам ғалатҳои чопӣ тасҳеҳ шуданд ва ҳам бисёре мадхалҳои лозими дигар, аслӣ ё фаръӣ, бар он афзуда шуд, ба тавре, ки метавонам иддиъое кунам, ки теъдоди мадхалҳои он нисбат ба чопи қаблӣ наздик ба ду баробар шудааст.

Аз бахти нек тайи ин бисту анд соле, ки аз таълифи китоб ва нӯҳ лузуман аз чопи нахусти он мегузарад, даҳҳо китоб ва таълиф дар заминаи мабоҳиси ин фарҳанг ба бозор омад, ки зимни сипос аз падидоварандагони он китобҳо аз бисёре аз онҳо барои ғанитар кардани матолиб ва мадхалҳои ин китоб истифода шуд. Дар чопҳои нахусти китоб ба далели маҳдудиятҳои замонӣ ва шитобе ки дар кор буд, бисёре аз шавоҳиди шеърӣ ё аз луғатнома ва ё аз чопҳои дамидастӣ ва эҳтимолан номуқаннаъ нақл шуда буд. Дар фосилаи рубъи қарне, ки аз замони таълифи китоб мегузарад, бисёре аз давовини шуаро ба табъҳои мунаққаҳтаре ороста гашт ва ин тавфиқ ба даст омад, ки дар бештари маворид битавонам забти нодақиқи шавоҳиди луғатнома ва чопҳои номазбути пешинро бо табъҳои интиқодии баъдӣ татбиқ диҳам ва дар воқеъ шавоҳиди ин чопро умдатан аз ҳамон матнҳои муътабар ва мунаққаъ нақл кунам. Тавфиқи мутолиаи бархе аз манобеъи англисӣ ҳам, ки мушаххасоти он дар китоб омадааст, аз ҷиҳати дигар бар ғанои кор афзудааст.

Ёддоштҳои такмилӣ шавоҳиди бештар аз адабиёти муосири форсӣ ва ҳамчунин мадхалҳои сирфан дар адабиёти имрӯзи Эрон бозтобёфта аз дигар мазоёи ин чоп аст...

Бисёр хурсандам, ки метавонам эълом кунам, дар ин таҷдиди назар то сарҳадди имкон китоб аз бисёрии ҷиҳот ба

маънии воқеии калима ба рӯз ва бо ҳавоиҷи пажӯҳандаи ин рӯзгор ҳамоҳанг шудааст. Кайфияти беҳтари чоп ва ироаи шоистатари он, ки бо қобилият ва эътибори нoшири муҳтарам марбут аст, ҳам метавонад мазияти умдаи ин чоп қаламдод ва сабаб шавад, ки зимни маҳрумиятзудоӣ аз чеҳраи китоб, ки беш аз ду даҳа домангири он будааст, битавонад бо тавфиқ ва сарбалдандии бештар ба дасти донишҷӯён ва фарҳехтагони арсаи адаб ва фарҳанги бофарру ҳанги ин сарзамини аҳуроӣ бирасад ва хурсандии ҷӯяндагонро, ки ҳамоно дилхушӣ ва сарфарозии муаллиф низ тавонад буд, фароҳам оварад. Бинобар ин, агар аз ин пас ду чопи пешини ин китобро мансух ва ғайри қобили истифода эълом кунам, сухане ба газоф нахоҳад буд.

***

Виросторон, ёварони беному нишон ва дастёрони пушти саҳнаи муаллиф ҳастанд, ки ҳаққашон ҳамеша ногузорда мемонад. Ман худамро мувazзаф медонам, аз виросторони ширинкори интишороти «Фарҳанги муосир» ҷаноби оқои Муҳаммади Ифтихорӣ, ки бисёре аз ноҳамсониҳо ва нобасомониҳои ин китобро бо борикбинии тамом ҳамсон ва басомон карданд, ба таври вижа қадрдонӣ кунам.

Оростагии ҳуруф ва сафаҳоти ин китоб, ки ба матолиби он барҷастагии бештаре додааст, ҳосили ҳунар ва талоши бахши ҳуруфнигории «Фарҳанги муосир», бавижа саркорхонум Фархундапур аст. Лозим медонам аз эшон ва низ аз ҳуруфнигори аввалияи китоб хонум Малиҳа Раҳмонӣ ҳам сипосгузорӣ кунам.

Сипоси вижатарамро ба ҷаноби оқои Довуди Мӯсоӣ, мудири арҷманд ва фарҳехтаи «Фарҳанги муосир», ки чопи ин китобро дар силсилаи интишороти «Фарҳанги муосир» манзур карданд, иброз медорам ва барои ишон ва ҳамкоронашон сарфарозӣ ва комкорӣ орзу мекунам.

***Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ***
***баҳмани 1385***

# -А-

**АБАД (ابد)**

Дар асл ба маънии мутлақи замон ва мутародифи даҳр ва дар истилоҳ иборат аст аз истимрори вуҷуд дар замони ғайримутаноҳӣ дар оянда.

Абадият нишондиҳандаи бепоёнии замон аст, ки дар фарҳанги милали гуногун тасовири мухталифе барои он фарз шудааст: эзадбонуе, ки моҳу хуршед ё асо ва шохи неъматро ба даст дорад, ё бар курае маҳсур дар ситорагон нишаста, ё камарбанде аз ситорагон бар камар баста, ҳама тасовири абадият ҳастанд. Фил, гавазн, қуқнус ва аждаҳо ба далели умри тӯлонӣ намоди абадият шинохта шудаанд ва низ мор ба далели шакли доиравораш, вақте чанбар мезанад ва ё ба далели кушандагии заҳраш ба мисдоқи тасмияи зид метавонад мазҳари абадият талаққӣ шавад.

Масъалаи абад ва абадият ҳамзамон бо тарҳи мавзуъи қидами олам дар Ислом ва дар баробари азал ва азалият мавриди баҳс қарор гирифт ва ба сурати истилоҳ даромад. Фалосифаи Ислом таҳти таъсири афкори арастуӣ азал ва абадро мусталзими якдигар донистанд ва муътақид шуданд он чи оғоз надорад, ба ночор анҷоме низ нахоҳад дошт (он чи оғоз надорад, напазирад анҷом). Бинобар ин, назария замон ва ҳаракат ва ҷаҳон ба таври куллӣ ба ҳарду маъно ҷовидон ҳастанд. Аммо мутакаллимин назари Арастуро напазируфта ва натиҷа гирифтаанд, ки ҳеҷ далели ақлӣ бар фасоднопазирии олам вуҷуд надорад. Ба мӯҷиби ояи 67 сураи Зумар дар рӯзи Қиёмат «Замину осмон ба тамомӣ дар дасти Худованд ва дарҳам печида хоҳад буд». Ба таври куллӣ ақидаи роиҷ бар ин буд, ки нобудии ҳамаи олам имконпазир аст ва азалию абадӣ танҳо зоти Парвардгор аст.

Дар иртибот бо ин андешаҳо дар забон форсӣ вожаҳои таркиботе назири «абадан», «абадулобод», (муқобили «азалул-озол» ба маънии поёни ҳастӣ), «ҳамвора», «абадулобидин», «абадуддаҳр» ва ҷуз он падид омадаанд:

«Ва ҳар тир, ки аз кушоди забон ба дил бирасад, баровардани он дар имкон наёяд ва дарди он абадуддаҳр боқӣ бимонад» («Калилаву Димна»).

*Ҳаст тӯмори дили ман ба дарозии абад,*
*Барнавишта зи сараш то поён: «ту марав».*
*(Шамс)*

*Ту шоҳи одилу родию дар ҷаҳон монад*
*Ҳамеша то ба абад мулки шоҳи одилу род.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ошиқи ранҷ аст нодон то абад,*
*Хезу «ло уқсим» бихон то «фӣ кабад».*
*(«Маснавӣ»)*

*Мар ӯро на умри абад хостам,*
*Ба тавфиқи хайраш мадад хостам.*
*(Саъдӣ)*

**АББОСИ ДАВС (ДАБС)** (عباس دَوْس ( ـــــــ دَ بس)

Номи гадое симиҷ ва шӯх аз қабилаи Давс (аз қабоили Яман, ки Ибни Аббос аз ҳамон қабила буд), ки ба латоиф-ул-ҳиял гадоӣ мекард ва халқро механдонд. Дар «Ҷавомеъ-ул-ҳикоёт»-и Авфӣ ва «Латоиф-ут-тавоиф»-и Фахруддин Алии Сафӣ қисаи гадоии ӯ омадааст. Никулсун ӯро шираихурмофурӯш дониста ва ба ин байти «Асрорнома» истишҳод кардааст:

*Танат дар танбалӣ андохтӣ ту,*
*Зи худ Аббоси Дабсӣ сохтӣ ту.*

Рӯзгори зиндагии вай ба дурустӣ маълум нест ва ончи мусаллам аст, пеш аз қарни панҷуми қамарӣ мезиста, зеро дар шеъри шоирони форсизабон аз қарни шашум номи ӯ ба унвони омӯзгори ҳилаҳои гадоӣ бо шуҳрати бисёр ҳамроҳ будааст. Шуҳрати ӯ мӯҷиб шуда, ки самоҷат дар кори гадоиро «аббосӣ» ва «аббосӣ кардан» ва «аббосӣ овардан» хондаанд. Қиссаҳои ӯ дар китобҳои адабӣ шуҳрати бисёр доранд.

Усули куллии гадоии ӯ ин аст: суол кунӣ, ҳар ҷо ки бошад; бихоҳӣ, аз ҳар кӣ бошад; ва бигирӣ, ҳар чӣ бошад.

Дар амсоли омиёна омадааст: «Ифодааш ба наввоб мемонад, гадоияш ба Аббоси Давс».

Мавлавӣ низ борҳо ба ин сифати барҷастаи Аббос ишора карда аст:

*Гуфт хидмат он ки баҳри зулли нафс*
*Хешро созӣ ту чун Аббоси Дабс.*
*(«Маснавӣ»)*

*Баъд аз ин кадду мазалат, ҷони ман,*
*Бист Аббосанд дар анбони ман.*
*(«Маснавӣ»)*

*Ғошия бар дӯши ту Аббоси Дабс,*
*Ҳеч мулҳидро мабод ин нафси наҳс!*
*(«Маснавӣ»)*

**АБОБИЛ (ابابيل)**

Дар Қуръон, дар ривояти Асҳоби фил (гурӯҳе, ки ба саркардагии Абраҳа савор бар пилон қасди вайронии Каъба доштанд) омадааст: «Худованд бар ишон парандагоне фиристод фавҷ-фавҷ, ки бар онҳо санг андохтанд ва аз миёнашон бурданд (Ва арсала ъалайҳим тайран абобил (Фил:3)).

Дар фарҳангҳо «абобил»-ро ҷамъи «ибол» ва «ибола» ва «обила» ва… дониста навиштаанд, ки «абобил» ҷамъест бевоҳид ба маънии дастаҳои пароканда ва гурӯҳҳои мутафарриқ ё даста-даста. Бисёре аз фарҳангҳои форсӣ «абобил»-ро ба маънии парандае заиф ва кӯчак бо номи «парасту» ё «чилчила» муаррифӣ кардаанд. Бархе, чунон ки зикр шуд, абобилро ҷамъи «обила» медонанд («Аъломи Қуръон») ва муайииди ин назарро ҳам ривояте зикр кардаанд, ки ба мӯҷиби он ҳалоки қавми Абраҳа ба василаи обила будааст. Дар ин сурат дар ояи фавқ бояд калимаи «тайр» ба маънии ногаҳон ва сареъ бошад, аммо ишколи умда ин аст, ки аз як сӯ вожаи «абобил» форсӣ нест ва эрониён онро аз

ҳамин оя гирифтаанд ва аз дигар дар адабиёти куҳани арабӣ ҳам наёмадааст.

Аз маҷмуи ривоёту тафосир бармеояд, ки Абраҳа бо пилони мутаъаддид ба қасди хароб кардани Каъба вориди Макка шуд, вале фили азим-ул-ҷуссаи Наҷошӣ, ки вай бар он савор буд, рӯйи замин хобид ва ба сӯи Каъба пеш нарафт. Ногоҳ парандагоне аҷиб аз ҷониби дарё зоҳир шуданд, ки ҳар кадом ду санг дар чангол ва яке дар минқор доштанд. Сангҳоро фурӯ рехтанд ва ҳамаи он қавмро ҳалок карданд. Номи ҳар касе, ки қарор буд ҳалок шавад, бар санге, ки ба минқори мурғон буд, навишта шуда буд. Бино бар як ривоят, поҳо ва минқори ин мурғон сабз ва тани онҳо сафед буд ва ҳар санге, ки бар пушти пилон фуруд омад, аз зери шикамашон гузашт. Ин қисса дар шеъри порсӣ инъикос ёфтааст:

*Азъафи мургон абобил асту ӯ*
*Пилро бидриду напзирад руфӯ.*
*(«Маснавӣ»)*

*Дар Маккаи дин Абараҳаи нафс алам зад,*
*Ту тайри абобилӣ, варо захми ҳаҷар бош.*
*(Аттор)*

*Бигуфтаӣ, ки абобил қавми Абраҳаро*
*Ба сангрезаи сиҷҷил сохт зеру забар.*
*(Қоонӣ)*

*Бирав, пили пиндошт аз Каъбаи дил*
*Бурун рон, к-аз ин беҳ вагое наёбӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Гови зарринам, на он говам, ки бинӣ анбарам,*
*Қиблаи ман хоки бутхона-ст, ҳин, ай тайр, ҳин.*
*(Хоқонӣ)*

**АВРАНГ ВА ГУЛЧЕҲР (اورنگ و گلچهر)**

Авранг номи шахсест, ки ошиқи зане ба номи Гулчеҳр(а) будааст ва ҳадиси дилдодагии ин ду тан низ ҳамонанди соири ушшоқ дар адаби форсӣ мариди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст.

*Авранг ку, Гулчеҳр ку, ранги вафову меҳр ку?*
*Ҳолӣ ман андар ошиқӣ дови тамоме мезанам.*
*(Ҳофиз)*

*Ҳам саркашӣ, эй зулфи сияҳ, ҳам мутавозиъ,*
*Бо нахвати Гулчеҳрию бо лобаи Авранг.*
*(Қоонӣ)*

**АГНӢ (اگنی)**

Худои оташ ва дӯсти Йам (Ҷам), ки бино бар ривоёт парастори ӯ низ ҳаст. Ӯ маҳсули издивоҷи замину осмон аст ва аз осмони ҳафтум падид омадааст.

Агнӣ ҷузви худоёни хокист, ки номи ӯ дар бештар аз ду ҳазор суруди «Ригведо» омадааст. Ӯ нақшҳои мутазодде ифо мекунад ва бо он ки хокист, тамоми маротиби ҳастиро мепаймояд. Даҳони ӯро меҳроби муқаддас медонистанд, ки дар он ҳадоё ва назрҳое фурӯ мерезанд. Дар осмони ҳафтум буд, ки Моторишвон ӯро ба замин овард. Чун паёмбари худоён буд, дар замин ва фазои миёнаи осмон мутаҷаллост. Дар хонаи ҳар ориёӣ ба сурати Агнӣ Вишвонороҳ вуҷуд дорад. Ӯро фарзанди обҳои фазои миёна низ донистаанд.

Мӯҷиби пайдоиши ӯ дар замин як ҷуфт чӯби оташзана аст, ки бар асари истикок (соиш)-и мудовим оташ ба вуҷуд меоваранд. Ин ду чӯб, ки яке нарина ва дигаре модина аст, метавонанд ба манзалаи ду асли фоил ва мунфаил дар ҷаҳоншиносӣ қаламдод шаванд. Агнӣ чун риштае номаръӣ се оламро ба ҳам мепайвандад: дар осмон чун хуршеди дурахшон метобад, дар фазои миёна чун раъду барқ оташ меафрӯзад ва рӯйи замин аз бо ҳам молида шудани чӯбҳо тавассути дасти одамиён падид меояд. Бино бар ривоёт дар нофи замин ҷой гирифтааст. Дар асотири ҳинду худоёни дигаре сифати Агниро ба худ гирифтаанд.

**АЙЁМИ БАЙЗ (ایام بیض)**

Рӯзҳои сездаҳ, чаҳордаҳ ва понздаҳи ҳар моҳро айёми байз (рӯзҳои сафеду равшан) гӯянд ва маънии он айёми лаёлии байз

аст, зеро дар ин шабҳо аз аввал то охир маҳтоб бошад. Аз ҳазрати Алӣ (а) ривоят аст, ки чун Одам аз биҳишт берун омад, ҳеч сақфею деворею пӯшише дар дунё набуд. Офтоб дар аъзои ӯ асар кард ва сиёҳ шуд. Ба ин сабаб рӯй ба даргоҳи Худо овард ва тазарруъу зорӣ кард. Ҷабрайил бар ӯ нозил шуд ва гуфт: агар мехоҳӣ, ин сиёҳӣ ба сафедӣ бадал шавад, се рӯз рӯза дор. Пас Одам рӯзи аввали айём-ул-байз қасди савм (рӯза) намуд. Шаби аввал сулсе (сеяк) ва шаби дувум сулси дигар ва шаби севум боқии бадани ӯ сафед шуд. Дар китоби адъия (дуоҳо) («Мафотиҳ-ул-ҷинон») низ аъмолу авроди хоссе дар ин шабҳо ворид шудааст.

Дар нуҷум ва эътиқодоти куҳан ҳам шабҳои 12 то 15 ҳар моҳ, ки замонест, ки қурси моҳ ба авҷи дурахшиши худ мерасад, аз пешомадҳое ном бурдаанд, ки ҳикоят аз вижагии ин айём дорад. Дар эътиқодоти ведоӣ «Башн» ё Вишну дар дувоздаҳум ё чаҳордаҳуми моҳ дар се гом замину осмонро аз чанги Балӣ дармеоварад ва бар ифрити бадӣ пирӯз мешавад. Сездаҳуми моҳ дар тақвими қадим номи рӯз тир буд, ки дар дар моҳи тир яъне дар Тиргон ҷашни бузурги он барпо мешуд.

Яшти чаҳордаҳуми «Авасто» махсуси эзади Баҳром аст. Рӯзи чаҳордаҳи ҳар моҳ рӯзи гӯш мебошад, ки номи умумии чорпоён аст ва бо зиндагии шоёне иртибот дорад ва ҳамаи ин масоил шояд бо имтиёзоти айём-ул-байз марбут бошад. Дар «Тафсири Табарӣ» (тарҷумаи форсӣ) рӯзҳои душанбеву панҷшанбеву одина (ҷумъа) айём-ул-байз муаррифӣ шудааст.

Дар адабиёти форсӣ гоҳе айём-ул-байзро киноя аз «авосит ва миёна» гирифтаанд.

*Бадви айёми байзу ман соим*
*В-аз хато дар савоб кӯшида.*

*(Анварӣ)*

*Дар ин уммат касон ҳастанд мастур,*
*Ба маъно доиман аз халқ маҳҷур,*
*Ки рӯзеро, ки бигзоранд дар савм,*
*Бувад фозилтар аз чил рӯзи он қавм.*
*Се рӯз айёми байзоро, ки доранд,*
*Аз ишон арбаинҳо даргузоранд.*[5]

*(Аттор)*

[5] Мисолҳои шеърӣ дар ин бахш афзудаи таҳиякунанда аст.

**АЙЮБ (ايّوب)**

Айюб, ба маънии бозгашткунанда, дар сураи Сод (ояи 44) бо сифати аввоб (тавбакунанада ва бозгарданда) омада ва бино бар аксари ривоёт паёмбарест, ки чаҳор бор номи ӯ дар Қуръон (Нисо:163, Анъом:84, Анбиё:83, Сод:41) зикр шудааст.

Бино бар ривоёт Айюб дар Шом ба домдорӣ иштиғол дошт ва ибодати ӯ ба забони ҳамагон (машҳур) буд. Иблис бар ӯ ҳасад бурд ва аз Худо хост, то дасти ӯ бар Айюб гушода кунад. Он гоҳ Худованд Айюбро ба балоҳои бузург озмоиш кард. Бечиз шуд ва беморию кирм бадани ӯро фаро гирифт ва ҳеч андоми вай дуруст намонд. Айюб ҳафт сол дар ин бало бимонд ва забони вай як дам аз таҳлил (зикр) наёсуд, то он ҷо ки Иблис аз ӯ оҷиз омад. Айюб бар ҳамаи балоҳо сабр кард ва дар поён гуфт: Аннӣ массания-з-зурру ва анта арҳаму-р-роҳимин (Анбиё:83) (Маро беморию ранҷи сахт расида ва ту (бар бандагонат) аз ҳама меҳрубонони олам меҳрубонтарӣ). Худованд чун сабру пойдории ӯро дар шукр дид, Айюбро нидо дод: Уркуз бириҷлика ҳозо муғтасалун боридун ва шаробун (Пой (ба замин) зан, ин (чашмаест) барои шустушӯ ва нӯшидан) (Сод:42). Айюб пой бар замин зад ва чашмаи об баромад, ки хуштар обе буд. Хештан дар он чашма бишуст ва захмҳои ӯ дуруст шуд. Он чашмаро «Айни Айюб» ё «Айни муғтасал» хонанд. (Балъамӣ).

Аттор дар «Илоҳинома» ишора ба ин достон дорад:

*Бузурге гуфт: Айюби паямбар,*
*Ки чандин сол гашт аз кирм музтар,*
*Зи чандон ранҷ оҳе буд мақсуд,*
*Чу кард оҳе, наҷоташ дод маъбуд.*

Мавлоно ҳам дар «Маснавӣ» ба бахшҳое аз саргузашти Айюб ишора мекунад:

*Мурғи обӣ ғарқи дарёи асал,*
*Айни айюбӣ шаробу муғтасал,*
*Ки бад-ӯ Айюб аз по то ба фарқ*
*Пок шуд аз ранҷҳо чун нури шарқ.*
*(«Маснавӣ»)*

Дар фарҳанги Эрони давраи исломӣ сабри Айюб мазҳари истодагӣ ва шикебоист ва паҳнаи шеъри форсӣ низ ин мазмун ва соири абъоди қиссаро дар худ мутаҷалло кардааст:

*То бигӯяд зи мубтало Айюб*
*Дилу ҷон дар анову доми куруб.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Он кас, ки мар Айюби туро кирми ғам овард,*
*Ту дидаи Яъқуби варо бӯйи писар бош.*
*(Саноӣ)*

*Чун шодмонию ғами дунё муқим нест,*
*Фиръавни комрон беҳу Айюби мубтало.*
*(Саъдӣ)*

*Сабри ман дар сахтҷониҳо қиёмат мекунад,*
*Сояи бед аст захми теғ Айюби маро.*
*(Сойиб)*

*Дарди ҳама кас бештар аз тобу тавон аст,*
*Дар паллаи худ кист, ки Айюб набошад.*
*(Сойиб)*

*Ошиқӣ омӯзу маҳбубӣ талаб,*
*Чашми нӯҳӣ, қалби айюбӣ талаб.*
*(Иқбол)*

*На аз гиряи Пири Канъон тапид,*
*На аз дарди Айюб оҳе кашид.*
*(Иқбол)*

Дар шеъри муосир ҳам ба ривоёти куҳан дар мавриди Айюб таваҷҷуҳ шудааст:

*Ту Айюбӣ,*
*Ки аз ин пеш агар*
*Ба пой*

*Бархоста будӣ,*
*Хизрворат*
*Ба ҳар қадам*
*Сабзина чамане*
*Ба хок*
*Мегустард.*

*(Аҳмади Шомлу)*

*Боди мурдаи хокистари айюбӣ,*
*Гавани хушкида бар роҳат нишаста*
*Ва шохсори гавазни мурда бар ҷонат.*

*(М.Кӯшон)*

Айюб дар фарҳанги ғарбӣ ва олами масеҳият ҳам мазҳари фақру бурдборӣ муаррифӣ шудааст.

**АЙЮҚ (عيّوق)**

Панҷумин ситораи дурахшони осмон аст, воқеъ дар сурати «Мумсик-ул-лаъна» ва чун ду ситора мавсум ба «Буз» ва «Бузғола» дар пайи он дида мешаванд, ба «Бузбон» низ мавсум аст. Ранги Айюқ дурахшон ва тилоист ва дар аҳкоми нуҷумӣ онро «қотеъ» медонанд. Дар «Чаҳор мақола»-и Низомии Арӯзӣ дар ҳикояти гурехтани Абӯалии Сино ва Абӯсаҳли Масеҳӣ аз дарбори Маъмуни Хоразмшоҳ аз тарси Султон Маҳмуд ва саргардонии онҳо дар биёбон Бӯсаҳл мегӯяд: «Ман худ ҳамедонам, ки аз ин сафар ҷон набарам, ки тасйири ман дар ин даври рӯз ба Айюқ мерасад ва ӯ қотеъ аст».

Дар боварҳои омиёна омадааст, ки агар ба Айюқ бингаранд, рафъи ташнагӣ мешавад. Муҳташам дар воқеаи Карбало сурудааст:

*З-он ташнагон ҳанӯз ба Айюқ мерасад*
*Фарёди ал-аташ зи биёбони Карбало.*

Ранги дурахшони ин ситора ва шуҳрати он барои шоирон хаёлангез буда ва онро мазҳари баландии қадр ва дурахшандагӣ дониста ва бо Хуршеду Ноҳид ҳамбару ҳамроҳ шинохтаанд.

*Ал-минат-ул-иллоҳ, ки бар давлату миллат*
*Иқлими ҷаҳон дидаву Айюқгаҳи мост.*
*(Саноӣ)*

*Ту низ андар ҳазимат бӯқ мезан,*
*Зи чоҳе хайма бар Айюқ мезан.*
*(«Хамса»)*

*Зи лашкаргаҳи Рус бонги ҷарас*
*Ба Айюқ-бар мешуд аз пешу пас.*
*(«Хамса»)*

Айюқ ба унвони мазҳари сурхӣ ва зебоӣ низ ба кор рафтааст:

*Бидидӣ ба Наврӯз гашта ба саҳро*
*Ба Айюқ монанда лолай тариро.*
*Агар лола пурнур шуд чун ситора,*
*Чаро з-ӯ напазруфт суратгариро?*
*(Носири Хусрав)*

**АЖДАҲО (اژدها)**

Аждаҳо, ки дар форсӣ ба суратҳои аждар ва аждарҳо, ва дар арабӣ, тиннин ва суъбон ба кор меравад, мавҷудест асотирӣ ба шакли сусмори азим, бо ду пар ки оташ аз даҳон меафканда ва поси ганҷҳои зери замин медоштааст. Соҳиби «Аҷоиб-ул-махлуқот» гуфтааст, чун морро дарозӣ ба сӣ газ расад ва умр ба сад сол, онро аждаҳо хонанд. Аждаҳо он қадр бузург мешавад ки ҳайвоноти хушкӣ аз ӯ ба сутӯҳ оянд, чунонки болояш ба даҳ ҳазор газ бирасад, ду пар монанди моҳӣ даровара д ва ҳаракаташ сабаби мавҷи дарё шавад. Чун зарараш дар ҷаҳон шоеъ шавад, Худованд ӯро ба диёри Яъҷуҷ ва Маъҷуҷ фиристад то хӯриши эшон шавад. Авом муътақиданд, ки хӯрдани дили ӯ далерӣ

меафзояд ва пӯсташ агар бар ошиқ банданд, ишқаш зойил шавад. Ганҷи Қорун, ки ҳафт хум буд, ба замин фурӯ рафт ва посбони он аждаҳоест, ки рӯяш хобидааст.

Ин ҷонвари азиму фароxдаҳон ва бисёрдандону дарозболо дар бисёре аз достонҳои омиёна ба унвони мазҳари шарр ҳузур ёфта ва тақрибан дар ҳамаи маворид қаҳрамони достон бар ӯ пирӯз мешавад. Набард миёни қаҳрамон ва аждаҳо, дар воқеъ таъбири дигарест аз кашмакаши инсони ибтидоӣ барои найл ба худогоҳӣ. Дар ин ҷо неруҳои кайҳонии шарр, ба сурати аждаҳо ва соири ифритҳо намудор мешавад.

Аждаҳо аз рӯзгорони куҳан дар асотири ақвому милал таҷаллӣ доштааст. Дар асотири бобилӣ («Диёри шаҳрёрон») Мардух ба иллати куштани аждаҳои азалӣ ба номи «Тиёмат», ки илоҳаи ҳаюлои ошуфтагии рӯзи азал аст, ситуда шуд. Дар ин набард лашкари ӯ, ки дувоздаҳ ифританд, низ зиндонӣ мешаванд.

Дар асотири эронӣ Аҳреман пас аз он ки се ҳазор сол аз бими Гаюмарс ёрои мухолифат бо Урмуздро надошт, ба таҳрики «Ҷаҳӣ» деви муаннас ва намояндаи занон, бар Урмузд шӯрид ва чун аждаҳое аз замин баромад ва бо тамоми девон ба пайкори нур шитофт. Дар «Шоҳнома» аз набарди қаҳрамонон бо аждаҳо борҳо ёд шудааст. «Ожидаҳок» ё аждаҳои сесар («Авасто»), ки ҳамон Заҳҳок аст, бо чеҳраи башарӣ дар «Шоҳнома» таҷаллӣ мекунад. Аммо кӯтоҳшудаи ин вожа, яъне аждаҳо, ба сурати исми ом ба кор меравад ва ба ҳар гуна аждаҳо итлоқ мешавад. Яке аз ин аждаҳоёнро Сом дар дараи Кашаф бо гурз аз пой дар меоварад.

Нобуд сохтани як аждаҳои саҳмгин ва оташиндаҳон, севумин хон аз ҳафтхони Рустам («Шоҳнома») ва ҳафтхони Исфандёр (ҳамон ҷо) аст. Гуштосп низ дар диёри Рум аждаҳоеро мекушад. Искандар ҳам тайи сафари хориқулъодаи худ дар Бохтарзамин аждаҳоеро нобуд месозад. Ардашери Бобакон (ҳамон ҷо) кори, «кирми Ҳафтвод»-ро, ки навъе аждаҳост, яксара мекунад. Баҳроми Гӯр ду бор бар аждаҳо пирӯз мешавад ва амсоли он. Илова бар достонҳо ва ривоёти ҳамосӣ, дар соири шууни фарҳанги Эрон низ аждаҳо таҷаллӣ пайдо кардааст. Дар «Шоҳнома» мавориди бисёр ҳаст, ки дирафши паҳлавонҳо аждаҳопайкар ва аждаҳофаш тасвир шудааст. Рустам бо он ки писари Зол ва аз хонадони Сом аст, дирафши ороста ба нақши аждаҳо дорад («Шоҳнома»), ки мазҳари хонадони Меҳробшоҳи Кобулист. Ин амр ишораи мубҳам ба ниҳоди ибтидоӣ дорад, ки

фарзанд мутааллиқ ба хонаводаи модарӣ будааст, («Асотири Эрон»), зеро Рустам аз тарафи модар нажодаш ба Заҳҳоки мордӯш мерасад ва аждаҳо дар воқеъ «тутами» (тотем) хонводагии ӯ маҳсуб мешавад. Ба таври куллӣ ағлаби эрониёни бостон сурати аждаҳое бар сари найзаи худ мекарданд ва румиён низ дар асри Тароёнус (Тарожон) онро аз Эрон тақлид кардаанд. Ин расм дар давраи исломӣ низ будааст.

*Аждаҳои алами азми варо баҳри аду*
*Ақраб аз пеш давон, нешаш дар дунбол аст.*
*(Хоҷа Салмон)*

Ҷанг бо аждаҳо ё аждаҳокушӣ аз достонҳои роиҷ ва ҳамаҷогир аст ва қадимтарини он достони қурбонии аждаҳост, ки дар саросари дунё шинохта аст. Дар «Шоҳнома» ғайр аз Заҳҳок аз чандин аждаҳо ёд шудааст, ки ағлаби онҳо дар ҷанг бо паҳлавон кушта мешаванд. Аз ҷумла аждаҳои Кашафруд, аждаҳои бузург,  аждаҳои бешаи Фосқун, аждаҳои кӯҳи Сақило, аждаҳои ҳафтхони Исфандёр, аждаҳои шаҳри Тӯс, аждаҳои сарзамини Нармпоён, аждаҳое, ки Баҳроми Гӯр дар Тӯронзамин бикушт, аждаҳои Қаннуҷ ва аждаҳои Чин.

Дар фарҳангҳо (аз ҷумла «Бурҳон») аз марди шуҷоъ ва диловар, аз марди хашмгин ва аз подшоҳи золим, умуман ва аз Заҳҳоки мордӯш, хусусан, бо унвони «аждаҳо» ёд шудааст. Ҳамчунин маҷозан ба асби дуруштандом ва қавӣ, ба шамшери буранда ва ба деви саркаш низ аждаҳо гуфтаанд. Таркибҳои аждаҳопора, аждаҳопайкар, аждаҳочашм, аждаҳохӯй, аждаҳодил, аждаҳодӯш, аждаҳосор ва аждаҳофаш низ фаровон дар фарҳангҳо ва бахусус дар шеъри форсӣ ба кор рафтааст.

Аждаҳои чарх ё аждаҳои гардун низ сурати фалакист аз маҷмуае аз ситорагон ба шакли аждаҳо, ки ба арабӣ онро раъс, занаб ва тиннин гӯянд. Шуаро ин мазмунро фаровон дар шеъри хеш ба кор гирифтаанд:

*Гашт аждаҳои ҷони ман ин аждаҳои чарх*
*В-арчи силоҳи раҳбари ман буд чун асо.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бисёр умр хӯрдаст ин аждаҳои чарх,*
*Ӯро ҳаме набошад серӣ зи умри мо.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй аждаҳои чарх, дилам бештар бихӯр*
*В-эй осиёи чарх, танам тангтар бисой.*

*(Масъуди Саъд)*

*Пайкарам чун дар даҳони аждаҳои чарх зод,*
*Аждаҳобаччаст гӯйӣ дар ҳақиқат пайкарам.*
*Ман чӣ созам дар миёни ин ду наррааждаҳо?*
*Аждаҳо кардаст бо ин аждаҳо ҳамбистарам.*

*(Аттор)*

Мутобиқи ривоёт ва бинобар ончи Қуръон низ ишора кардааст, (Аъроф:117 ва Шуъаро: 45) Мӯсо ба амри Худованд асояшро меандохт ва ногоҳ ба сурати аждаҳое дармеомад ва ҳар чи ҷодугарон бофта буданд, фурӯ мехӯрд ва боз ба амри Худованд дар дасти Мӯсо ба сурати ҳамон асо дармеомад.

Аз ин мазмун низ дар шеъри форсӣ истифода шудааст:

*Рост он остин-ст, пиндорӣ,*
*Ки асо буду боз суъбон гашт.*

*(Масъуди Саъд)*

*Маро гуфт, агар з-онки Мӯсо шавам,*
*Асои ту дар даст суъбон кунам.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ризқи симобу расан ҳаргиз куҷо монад ба ҷой,*
*Чун барояд ногаҳ аз дарёи қудрат аждаҳо?*

*(Саноӣ)*

Вожаҳои арабии «тиннин» ва «суъбон» низ дар шеъри форсӣ ба маънии аждаҳо ба кор рафтаанд:

*Ҳаме ба қувват гардан фарохт ҳамчун шер,*
*Ҳаме ба кӯшиш оташ фишонд чун суъбон.*

*(Масъуди Саъд)*

*Гоҳи улфат дод бояд неши каждумро амон,*
*Вақти хасмӣ канд бояд коми тиннинро зафар.*

*(Саноӣ)*

***Мор вақте пир шуд аждаҳо мешавад:***

*Мухолифони ту мӯрон буданду мор шуданд,*
*Барор зуд зи мӯрони моргашта димор.*

*Мадеҳ замонашон з-ин бешу рӯзгор мабар,*
*Ки аждаҳо шавад, ар рӯзгор ёбад мор.*
*(Масъуди Розӣ)*

*Аждаҳо мешавад ин мор зи муҳлат, Сойиб,*
*Раҳм бар нафс намудан зи мусулмонӣ нест.*
*(Сойиб)*

***Аждаҳо ва ганҷ:***

*Ганҷро бар сар агар расм бувад аждарҳо,*
*Ганҷи ҳуснию туро зулф чу суъбон бар сар.*
*(Камоли Исмоил)*

Дар қаламрави истиора ва ташбеҳ бисёри чизҳо ба аждаҳо монанд шудаанд:

***Шамшер:***

*Ба овардгаҳ рафт чун пили маст,*
*Яке пил зер, аждаҳое ба даст.*
*(«Шоҳнома»)*

*Худойгонро дидам ба гарди разм-андар,*
*Чу шери шарза, ба даст аждаҳои мардумхор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Зиндагонию ҷону дил шикарад*
*Захми ин аждаҳои умршикор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Гуфти ту валиро ба гаҳи ҷуд ҳаёт аст,*
*Теғи ту адуро ба гаҳи кӯшиш суъбон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аду шикаставу сеҳраш ҳама фуру хӯрда*
*Ба дасти шоҳи ҷаҳон он ҳусоми чун суъбон.*
*(Масъуди Саъд)*

***Найза:***

*Баъсаш ҳаме чу гӯяд, ман вақти корзор*
*Найза ба дасти шоҳи ҷаҳон аждаҳо кунам.*
*(Масъуди Саъд)*

***Занҷир ва банд:***

*На душман ояд зӣ ман, на ман равам бари дӯст,*
*Ки аждаҳое дорам нуҳуфта дар доман.*
*(Масъуди Саъд)*

*Шарза шереро монам, ки бигиранд ба даст*
*В-ин гарон банд бар ин пой маро аждарҳост.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аждаҳо хуфта буд бар поям,*
*Натавонистам он замон бархост.*
*(Хоқонӣ)*

***Асб:***

*Маркаби туст аждаҳои набард,*
*Ханҷари туст кимиёи зафар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳар яке бо як аждаҳои дамон*
*Аждаҳо нею аждаҳопайкар.*
*(Масъуди Саъд)*

***Паҳлавон:***

*Бешаҳо бешер кардӣ, даштҳо беаждаҳо,*
*Қалъаҳо бемард кардӣ, шаҳрҳо бешаҳрёр.*
*(Фаррухӣ)*

***Марг:***

*Некӣ алфанҷу зи парҳезу хирад пӯш силоҳ,*
*Ки бар ин роҳ яке мункару саъб аждарҳост.*
*(Носири Хусрав)*

***Табъи тунду тез:***

*Бар ман ниҳод рӯю фурӯ бурд сар ба сар*
*Найрангу сеҳри хотиру табъам чу аждаҳо.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар олами намодшиносӣ аждаҳо нигаҳбони сахтгири ганҷҳои пинҳон ва намоди шарру гароишҳои шайтонӣ муаррифӣ шудааст. Дар афсонаҳои Зигфрид тасреҳ шудааст, ганҷе ки тавассути аждаҳо

посдорӣ мешавад, ҷовидонагист. Ҳамчунин аждарҳоро самбули об, абр, истеъдод, борон, бутпарастӣ, хушксолӣ, роҳзанӣ, зулм, қатл, қудрат, гуноҳ, нодонӣ ва ҳарҷу марҷ донистаанд.

**АЗАЛ (ازل)**

Азал аз лиҳози фалсафӣ иборат аст аз давоми вуҷуд дар гузашта дар муқобили «абад», ки иборат аст аз давоми вуҷуд дар оянда. Ба иборати дигар азал истимрори вуҷуди муқаддари номутаноҳӣ дар гузашта аст.

Азалийят (қидам) сифате аз сифоти Худо ва махсус ба ӯст.

Дар истилоҳи сӯфия азал имтидоди файзро гӯянд аз мутлақи маъно, ба ваҷҳе ки масбуқ бар мода ва муддат набошад. Мутасаввифа бархе арвоҳи муҷаррадро азалӣ медонанд ва муътақиданд, фарқи он бо азалийяти Худо ин аст, ки азалийят дар мавриди Худо сифатест, ки аввалийятро аз ӯ салб мекунад. Яъне тасаввури оғоз барои ӯ саҳеҳ нест ва азалийяти арвоҳ давоми вуҷуди онҳост бо давоми падидоварандаи онҳо.

Азал, озол дар истилоҳи ирфон иборат аст аз имтидод ва истимрори зуҳури маъно дар сурати асмо ва сифот.

Азалӣ: чизест, ки масбуқ бар адам набошад ва бар се навъ аст: азалии абадӣ, ки Худост; азалии ғайриабадӣ, ки дунёст ва – абадии ғайриазалӣ, ки охират аст. Тавфиқи азалӣ ба маънии таъйиди илоҳӣ дар оғоз аст:

*Ин накард, илло ба тавфиқи азал, ин эътиқод*
*В-он накард, илло ба таъйиди абад, ин ихтиёр.*
*(Манучеҳрӣ)*

Дар адабиёти форсӣ азал ба маънии рӯзи нахуст, ибтидои хилқат ва рӯзи аҳду паймону мисоқ бо Худованд (аласт) бисёр ба кор рафтааст:

*Аз барои як «бале», к-андар азал гуфтаст ҷон,*
*То абад андардиҳад марди «бале» тан дар бало.*
*(Саноӣ)*

*Дар азал додаст моро соқии лаъли лабат*
*Ҷуръаи ҷоме, ки ман мадҳуши он ҷомам ҳанӯз.*
*(Ҳофиз)*

*Қисмат чунон ки бояд кардаст дар азал*
*В-андешаро бар ончи ниҳодаст, кор нест.*
*(Масъуди Саъд)*

*Мо на марди гуфтугӯи ишқ будем аз азал,*
*Ҷаст барқу об шуд муҳри лаби гуфторҳо.*
*(Сойиб)*

*На майе аз азал овард, на ҷоме овард,*
*Лола аз доғи ҷигарсӯз давоме овард.*
*(Иқбол)*

Дар байте дигар Иқбол ба «субҳи нахустин» ишора кардааст:

*Ман аз субҳи нахустин нақшбанди мавҷу гирдобам,*
*Чу баҳр осуда мегардад, зи тӯфон чора баргирам.*

«Ҳарчанд дар азал рафта буд, ки вай (Мӯсо) пайғамбаре хоҳад буд, бад-ин тараҳҳум, ки бикард, нубувват бар вай мустаҳкамтар шуд» (Байҳақӣ).

Илова бар ин дар иртибот бо «азал» дар шеъри форсӣ таркибот ва мафоҳими мутанаввеъу ва дилпазире матраҳ шуда, ки ҳар кадом аз ҷиҳате мубаййини андешаи мутафовит аст. Дар зер ба андаке аз бисёр ишора мешавад: *асрори азал; сирри азал; устоди азал; ҳарифони азал; ҳусни азал; рӯзи азал; султони азал; шабистони азал; субҳи азал; аҳди азал; илми азал; файзи азал; қисмати азал; лутфи азал; мушки азал; номуси азал; наққоши азал; саодати азалӣ; фитрати азалӣ; ваҳдати азалӣ.*

**АЗЗА (عَزّه)**

Духтари Ҷамил ибни Ҳафс ибни Аёс ва зане адибу хушбаён аз аҳолии Мадина буд, ки дар аҳди Абдулмалики Марвон дар Миср ба таълими занони ҳарами ӯ иштиғол дошт. Вайро бо Кусаййир ҳикоёт ва муошиқотест, ки ҳатто ба шеъри форсӣ низ роҳ ёфтааст.

*Наврӯз барнигошт ба саҳро ба мушку май*
*Тимсолҳои Аззаву тасвирҳои Май.*
*(Манучеҳрӣ)*

*В-он хуҷаста панҷ шоир ку, куҷо будандашон*
*Аззаву Афрову Ҳинду Майяву Лайлӣ Сакан.*
*(Манучеҳрӣ)*

**АЗОЗИЛ (عَزازيل)**

Бинобар мадорики исломӣ номи Иблис буд, қабл аз он ки нофармонӣ ва гарданкашӣ кунад. Бинобар ривоёт фариштагони осмон одамиёнро бар гуноҳоне, ки мекарданд, сарзаниш намуданд. Худои таъоло ба эшон гуфт: Агар ҳавои нафси одамиён дар шумо бошад, шумо низ чунин кунед ва агар бовар надоред, беҳтарини худро ихтиёр кунед, то ман эшонро ба табъи одамиён гардонам. Онон Азо ва Азоё ва Азозил (бино бар бархе ривоёт Ҳоруту Моруту Азозил)-ро ихтиёр карданд. Худои таъоло эшонро ба замин фиристод, то миёни халқ ҳукм кунанд. Азозил чун донист, ки худро аз маъсият нигоҳ натавонад дошт, изҳори аҷз намуд ва Худои таъоло ӯро ба осмон бурд.

Азозил дар Таврот номи «бузи талиқа» (бузи қазо ва балогардон) ва ё номи дев ё ҷиннест, ки бузи талиқаро барои ӯ фиристод ва дар манобеъи ғайримуътабари яҳуд номи фариштаест, ки аз мақоми худ суқут кард.

*Кишваре гир ба як ҳамла, ки он кишварро*
*Подшоҳ аст Азозилу Маҳокил вазир.*
*(Сӯзанӣ)*

*Буд зи густохӣ кусуфи офтоб,*
*Шуд Азозиле зи ҷуръат радди боб.*
*(«Маснавӣ»)*

*Садҳазорон қарни пешинро ҳамин*
*Мастии ҳастӣ бизад раҳ з-ин камин.*
*Шуд Азозиле аз ин мастӣ Билис,*
*Ки чаро Одам шавад бар ман раис.*
*(«Маснавӣ»)*

*В-агар дардиҳад як салои карам,*
*Азозил гӯяд насибе барам.*
*(Саъдӣ)*

*Ҳон, то чӣ шуд, ки ҳамчу Азозили пургурур*
*Афкандиям зи пояи меъроҷи эътибор?*
*(Қоонӣ)*

**АЗРОИЛ (عزرائیل)**

Азроил ё Азриёил (Бӯяҳё, қобизи арвоҳ) яке аз чаҳор фариштаи муққараби Худо (сетои дигар: Ҷабраил, Микоил, Исрофил) аст, ки дар Қуръон (Саҷда:11) ба лақаби Малакулмавт (фариштаи марг) хонда шуда ва ҷойгоҳаш осмони чаҳорум аст. Ҳангоми офариниши Одам, вақте Ҷабраил ва Микоилу Исрофил аз овардани як мушт аз хоки замин дармонданд, Худованд Азроилро фиристод ва ӯ ба қаҳр як мушт хок аз замин аз ҳар лавне баргирифт ва итоат аз фармони Худоро бар савганди замин тарҷеҳ дод ва он мушти хокро миёни Маккаву Тоиф рехт. Худои азза ва ҷалла гуфт: Акнун ки сабаби офаридани ин халқ аз дасти ту буд, марги фарзандони вай ҳам ба дасти ту хоҳад буд. Низ гӯянд, ки вақте Худованд маргро офарид, фариштагон ба тамошои он омаданд ва ҳама аз ҳуш рафтанд. Фақат Малакулмавт хунсард истода буд ва аз ин ҷиҳат ихтиёри марг ба ӯ дода шуд.

Азроил ҳафт ҳазор по ва чиҳил ҳазор бол дорад ва тамоми бадани ӯ пӯшида аз чашм аст. Ӯ дар осмони дувум ё чаҳорум ё ҳафтум бар тахт нишаста ва зери тахташ дарахти ҳаёт қарор дорад ва сари ӯ он ҷо бошад, ки осмони улёст ва пои ӯ аз ҷирми замин гузаштааст ва рӯ ба рӯйи ӯ Лавҳи Маҳфуз қарор дорад. Ба адади ҳар муставфӣ, ки қабзи рӯҳ кунад, ӯро аъвон ва ёрон бошад. Номи муъминонро дар дафтаре муҳот дар ҳалқаи нур ва номи кофиронро дар дафтаре муҳот дар зулумот сабт мекунад. Як пои ӯ рӯйи тахт ва пои дигараш рӯйи пули Сирот аст. Агар Худои таъоло дастур диҳад, то даҳон бар ҳам ниҳад, он чи миёни осмону замин аст, дар даҳони ӯ бигунҷад. Шаби Меъроҷ Паёмбар ӯро буғз карда дид, ки лавҳе дар баробар дошт ва исми касоне, ки дар он сол хоҳанд мурд, дар он сабт буд.

Чун Исрофил ба сур андардамад, ҳама бимиранд, ҷуз чаҳор фариштаи муқарраб ва Худо Азроилро маъмур кунад, ки се фариштаи дигарро бимиронад ва он гоҳ Худо ҷони ӯ биситонад.

Дар хабар чунон аст, ки Малакулмавт бонге бикунад ва бихурушад, ки агар халқи ҳафт осмону замин зинда бошанд, аз воҳимаи он бонг бимиранд. Малакулмавт гӯяд: Ё Рабб, агар медонистам, ҷон кандан ба ин сахтист, ҳаргиз ҷони ҳеч муъмине наситондаме.

Азроил дар адаби форсӣ ба номҳои мухталифи хеш ба унвони қобизи арвоҳ ва яке аз чаҳор фариштаи муқарраб шинохта ва мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Хезу акнун хез, к-он соат басе ҳасрат хӯрӣ,*
*Чун бибинӣ бар сари худ теги Азроилро.*
*(Саноӣ)*

*Аз хирад бас нодир афтад, к-аз буни як чӯби газ*
*Азриёиле барояд аз пайи Исфандёр.*
*(Саноӣ)*

*Буд дорулмулки Бӯяҳё ҳавои он замин,*
*К-андар ӯ имрӯз дорад арзи покат мустақар.*
*Лек то волӣ шудӣ дар вай, зи шарми лутфи ту*
*Асби Бӯяҳё наяфкандаст он ҷо раҳгузар.*
*(Саноӣ)*

*Оҳро аз барои зиндадилӣ*
*Малакулмавти ҷони оз кунем.*
*(Саноӣ)*

*Худой гар на чунон хост, к-ӯ бувад ба замин*
*Муъини Азроилу шарики Микоил,*
*Чи гуна босити арзоқ шуд ба дасти ҷавод,*
*Чи гуна қобизи арвоҳ шуд ба теги салил.*
*(Ҷабалӣ)*

*Зи ҳайбати ту равонҳои душманон аз тан*
*Ба зинҳор гурезанд назди Азроил.*
*(Ҷабалӣ)*

*Сипанди чашми бад то чанд сӯзӣ ҳар замон худро,*
*Ки андар чашми Азроил кам аз як сипандонӣ.*
*(Аттор)*

*Чанги Азроил гӯӣ дар дами шамшери туст,*
*З-он бимиронад ҷаҳонеро, чу кинтузӣ кунад.*

*(Қоонӣ)*

**АКВОНДЕВ (اکوان دیو)**

Аквон номи девест, ки ба ривояти «Шоҳнома» ба сурати гӯрхаре ваҳшӣ дар галлаҳои асби Ковус зиёнкорӣ мекард. Ковус аз Рустам кумак хост. Рустам савор бар асб бар ӯ ҳамла бурд, вале ҳар бор ки бар ӯ метохт, гӯрхар нопадид мешуд. Рустам хаста дар канори чашмае хобид, он гоҳ дев бистари паҳлавонро аз ҷо канд. Ҳамин ки Рустам чашм гушуд, худро дар дасти дев дид. Чун медонист, ки кори дев баръакс аст, ҳамин ки ба Рустам гуфт, ӯро ба дарё андозад ё ба кӯҳ, Рустам кӯҳро интихоб кард ва билахара ба дарё уфтод ва бо шино худро ба соҳил расонду бо заработи гурз ӯро ҳалок кард.

Баъзе муҳаққиқон ин номро муҳарраф (таҳрифшуда)-и «Акумон» донистаанд, ки дар «Авасто» «Ака мана» (андешаи палид) омада ва он номи девест, ки муқобили Ваҳумана (амшоспандон) ва мазҳари андешаҳои пасту шарорат ва нифоқ ва… аст.

Достони Аквондев, ки дар «Шоҳнома» ба ихтисор омада, ба як достони чинӣ ба номи «Девбод» шабеҳ аст ва гӯё Фирдавсӣ худ ба маъхази достон воқиф буда, ки гуфтааст:

*Чунин дод посух, ки донои Чин*
*Яке достоне задаст андар ин.*

Ба назари Ку Ё Ҷӣ Аквондев ҳамон эзади бод аст ва қароине ҳам аз матни «Шоҳнома» дар таъйиди ин назар ҳаст:

*Чу Аквонаш аз дур хуфта бидид,*
*Яке бод шуд, то бари ӯ расид.*[6]

Ҷои дигар:

*Бидонист Рустам, ки ин нест гӯр,*
*Або ӯ кунун чора бояд, на зӯр.*

---

[6] Ба ин пиндорҳои асотирӣ бемуносибат нест, ки гирдбод дар миёни мардуми тоҷик бо номҳои «девбод», «аҷинабод» ва «шамоли аҷина» маъруф буда, онро наҳс медонанд.

*Ҷуз Аквондев он нашояд будан,*
*Бибоядш аз бод теге задан.*
*(«Шоҳнома»)*

*Бадали Рахши маро Рустаму Зол ба ҳарб*
*Бурд дар ҳарбгаҳи Деви Сапеду Аквон.*
*(Ҷавҳарии Ҳиравӣ)*

*Найири аъзам кашид тег чу Рустам,*
*Деви шаб аз ҳайбаташ гурехт чу Аквон.*
*(Қоонӣ)*

**АЛАСТ (الست)**

Мураккаб аст аз «а» (нишонаи истифҳом)+ «ласту» (феъли мозии мутакаллими воҳида аз «лайса») ва маҷмуъан ба маънии «оё нестам ман?». Ин таъбир аз ояи 172 сураи Аъроф маъхуз ва ба ин маънист, ки пеш аз хилқати башар Худованд ҳар чи аз насли Одам фарзанд хост ки бошанд то рӯзи Растохез, ҳамаро ба сурати зурриёте аз пушти Одам берун овард ва хитоб ба онҳо гуфт: «Аласту бираббикум. Қолу: бало, шаҳидно» (Оё Парвардгори шумо нестам? Гуфтанд: Бале, гувоҳӣ медиҳем) ва ба ин тартиб онҳо ба худовандии Худо гувоҳӣ доданд ва аз он пас ба сурати аввал ба пушти Одам бозгардонда шуданд.

Донишмандони исломӣ ва муфассирин дар вуҷуди «олами зарр» ва кайфияти ихроҷ ва ишҳод ихтилоф кардаанд. Бархе ба тариқи исбот рафтаанд ва бархе ба роҳи нафй ва ба ин тартиб «Рӯзи Аласт» ба унвони рӯзи аҳду паймон ва мисоқ ва даъват ба вафодорӣ ва замони инъиқоди нутфаи хубиҳову бадиҳо ва биҳиштию дӯзахӣ шудани инсонҳо шуҳрат ёфтааст. Ба ривояти Балъамӣ, вақте ҳама ба худоии Худо иқрор карданд, пас он ҳамаро ба ду ним кард. Як нима аз дасти рост ва як нима аз дасти чап. Дастиростиҳоро гуфт, ки инҳо биҳиштиянд ва дастичапиҳоро гуфт, ки инҳоро ба ҷаҳаннам хоҳам бурд. Табарӣ ин ваҷҳро рад мекунад ва мегӯяд: «Аласту бираббикум» забони ҳол аст. Яъне Худованд бандагонро фитратан ба роҳи тавҳид офарид ва ба баёни дигар, ин аҳд аҳди таквинист, на аҳди лисонӣ (забонӣ).

Ба ин тартиб, тааҳҳуди инсон аз безамонӣ, яъне Рӯзи Аласт оғоз шуда ва то камоли инсон идома дорад. Инсон ҳофиз ва ҳомили амонатест (бори амонат), ки дар ин рӯз бар ӯ муҳаввал шуда ва рисолати аслияш ба хотир овардани аҳди мастур дар он амонат аст.

Дар ирфони исломӣ мабнои инсоният тааҳҳуди одамӣ дар қиболи ҳамин амонат аст ва ояи «Аласту бираббикум» фитрати ӯро муайян мекунад, ки дар ин ҷо иборат аз он паймонест, ки дар замони азалӣ ва оғозин ё замони асотирӣ баста шуда ва камоли одамиро дар гарави таҳаққуқ бахшидан ба ин паймони азалӣ қарор додааст. Инсон дар асари ҳубут дар олами касрот ва ҷаҳони фурудин ин паймонро аз ёд бурдааст. Аммо ориф метавонад бо ризоят ва мудовамат дар зикр он фитрати оғозинро бишукуфонад ва ба мақоми инсони комил бирасад. Аз ин рӯ дар шеъри ирфонии форсӣ таъобири мухталифе аз қабили аҳди аласт, ҷоми аласт, завқи аласт, нидои аласт ва ҷуз он дар иртибот бо ин паймон роҳ ёфтааст.

*Миёни ҷашни бақо кард нӯш, нӯшаш бод,*[7]
*Зи дасти соқии ҷон соғари шароби аласт.*

*(Аттор)*

*Аз нор баркашида кулаҳгӯшаи «бало»*[8]
*Дар гӯш карда ҳалқаи маъшуқаи аласт.*

*(Аттор)*

*Аттор, дар ин роҳ қадам зан, чӣ занӣ дам,*
*То чанд занӣ лоф, ки «ман масти аластам»?*

*(Аттор)*

*Аз рӯзи азал ҳанӯз мастам*
*В-аз шавқи аласт дар суҷудам.*

*(Аттор)*

*Пеш зи мо ҷони мо хӯрд шароби аласт,*
*Мо ҳама з-он як шароб масти аласт омадем.*

*(Аттор)*

*Аласт аз азал ҳамчунонаш ба гӯш,*
*Ба фарёди «қолу бало» дар хурӯш.*

*(Саъдӣ)*

---

7 Дар матни асл ба ҷои «нӯшаш бод» саҳван «нӯшаш ёд» чоп шудааст.

8 Бало - ( بلی ) бале; бало (بلا) – бало, мусибат, имтиҳони шадид.

*Магӯ бӯйе аз ишқ мастат кунад,*
*Талабкори аҳди аластат кунад.*
*(Саъдӣ)*

*Мутриб огозид пеши турки маст*
*Дар ҳиҷоби нагма асрори аласт.*
*(«Маснавӣ»)*

*Маталаб тоату паймони дуруст аз мани маст,*
*Ки ба паймонакашӣ шуҳра шудам рӯзи аласт.*
*(Ҳофиз)*

*Бирав, эй зоҳиду бар дурдкашон хурда магир,*
*Ки надоданд ҷуз ин туҳфа ба мо рӯзи аласт.*
*(Ҳофиз)*

*Мақоми айш муяссар намешавад бе ранҷ,*
*Бале, ба ҳукми бало бастаанд аҳди Аласт.*
*(Ҳофиз)*

*Дилам зи бодаи рӯзи аласт ранге ёфт,*
*Ҳанӯз бӯйе аз он бода дар машоми ман аст.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Гӯш дар замзамаи қавли «бало»,*
*Ҳӯш горатзадаи ҷоми «аласт».*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Ту чаро «аласту бирабикум» назанӣ, бизан, ки агар занӣ,*
*Ҳама зара-зарраи коинот пур аз садои «бало» кунӣ.*
*(Тоҳираи Қурратулайн)*

*Аз ҳар тараннуме дилаш аз ҷой меравад,*
*Ҳар кас шунидааст нидои аластро*
*(Сойиб)*

*Анҷуман рӯзи аласт оростанд,*
*Бар вуҷуди худ шаҳодат хостанд.*
*(Иқбол)*

*Сад ҳазор африштаи тундарбадаст*
*Қаҳри Ҳақро қосим аз рӯзи аласт.*
*(Иқбол)*

*Аз барои як «бало», к-андаро азал гуфтаст ҷон,*
*То абад андардиҳад марди «бало» тан дар бало.*
*(Саноӣ)*

**АЛБУРЗ (البرز)**

Дар яштҳо аз кӯҳе ба номи «Ҳаро» ё «Ҳаройитӣ» исм бурда шуда, ки дар тарҷумаи паҳлавӣ «Ҳарбурз» ва дар форсӣ «Албурз» (кӯҳи баланд) ва «Бурз» шудааст. Вожаи «бурз» аз решаи авастоӣ ба маънии баландӣ ва қомат низ дар дар адабиёти форсӣ ва бавижа дар «Шоҳнома» борҳо истеъмол шудааст.

Бино барривоёти асотирӣ Аҳреман ба манзури рақобат бо офариниши Аҳуромаздо заминро бишикофт ва дар қисмати миёнии он ҷой гирифт. Он гоҳ замин ба ларза даромад ва нахуст Албурзкӯҳ сар аз хок баровард ва сипас соири кӯҳҳо аз решаву бунёни Албурз падид омаданд. Дар «Бундаҳишн», ки ба таври муфассал аз ин кӯҳ сухан рафта, омадааст, ки дар муддати ҳаждаҳ сол кӯҳҳо болиданд, аммо Албурз дар муддати ҳаштсад сол ба камол расид, дар тули дивист сол ба ситорагон ва дивист сол ба фалаки моҳ ва дивист соли баъд ба фалаки хуршед ва дар дивист соли охир ба чархи фурӯғи бепоён расид ва ду ҳазору дивисту бисту чаҳор кӯҳи дигар дар замин аз он муншаъиб (ҷудо) шуданд.

Хуршеду моҳу ситорагон гирдогирди Албурз мегарданд. Болои қуллаҳои он на шаб асту на торикӣ, на боди сард дораду на боди гарм. Эзади Ноҳид, ки худ ба саршории тамоми рӯдҳои олам аст, аз қуллаи ҳамин кӯҳ бар замин равон мешавад. Гиёҳи ҳум низ дар ин қулла нишонда шудааст.

Дар асотири Эронривоёти зиёде дар иртибот бо Албурз ҳаст:

Дар яштҳо омадааст, ки Аҳуромаздо барои эзади Меҳр болои Албурз оромгоҳ сохт ва Меҳр, фариштаи фурӯғ, нахустин эзади минавӣ, пеш аз баромадани хуршед аз кӯҳи Албурз бар саросари мамолики ориёӣ метобад. Дар «Авасто» маҳалли тулуъу ғуруби хуршед Албурз дониста шудааст. Ҳушанги пешдодӣ барои Ноҳид дар болои кӯҳи Албурз асбу гову гӯсфанд қурбонӣ кард. Зардушт пас аз умре тӯлонӣ дар кӯҳи Албурз даргузашт. Як сар аз Пули Чинвад (Сирот) ба Албурз пайваста аст. Симурғ дар

болои ин кӯҳ лона дошт ва Фирдавсӣ ҳангоми зодани Зол аз модар ба ин масъала ишора мекунад:

*Яке кӯҳ буд, номаш Албурзкӯҳ,*
*Ба хуршед наздику дур аз гурӯҳ.*
*Бад-он ҷой Симургро лона буд,*
*Бад-он хона ин хурд бегона буд.*

Ҷамшед дар кӯҳи Албурз қасре бошукӯҳ бино кард. Ковус низ дар ин кӯҳ диже сохт, Фаридун ҳам кӯдакиро дар Албурз гузаронид:

*Чу бигзашт аз он бар Фаридун ду ҳашт,*
*Зи Албурзкӯҳ андар-омад ба дашт.*

Ҳанги Афросиёб наздики кӯҳе буд, ки Ҳум (обиди маъруф) дар он ҷо ба парастиши Ҳақ иштиғол дошт. Кӯҳи мазбурро ҳамон Албурз донистаанд.

Ҳарчанд таъйини ҳудуди ҷуғрофиёии ин кӯҳ холӣ аз ишкол нест, ин қарина ва баъзе қароини дигар бархеро бар он дошта, ки Албурзро дар Қафқоз ва Озарбойҷон тасаввур кунанд. Бавижа ки қудамо ҳам ҳеч гоҳ ба силсилаи ҷиболи шимоли Рай Албурз нагуфтаанд. Ҳол он ки аз рӯйи ин нишонаҳо метавон Албурзро бо кӯҳи асотирии Қоф яке донист, ки бар гирди олам кашида шудааст. Ба ҳар ҳол мутобиқи ин ривоёт Албурз қабл аз он ки як нуқтаи ҷуғрофиёии хос бошад, як кӯҳи маънавӣ ва асотирӣ қаламдод шудааст.

Албурз (Бурз) дар шеъри форсӣ ба хусус ба унвони маҳалли тулуъи хуршед ва мазҳари азамат ва маҳалли ҷорӣ шудани рӯд ба кор рафтааст.

Машриқ:

*Чу хуршед барзад сар аз Бурзкӯҳ,*
*Миёнҳо бибастанд тӯронгурӯҳ.*
(*«Шоҳнома»*)
*Сар аз Албурз барзад қурси Хуршед,*
*Чу хунолуда дузде сар зи макман.*
(*Манучеҳрӣ*)

*Сар аз Албурз барзад ҷирми хуршед,*
*Ҷаҳонро тоза кард ойини Ҷамшед.*
(*«Хусраву Ширин»*)

Мазҳари геронӣ ва азамат:

*Агар кӯҳи Албурз як нима ӯст,*
*Сараш канда гир аз каҳ оганда пӯст.*
*(«Гаршоспнома»)*

*Ки гӯйӣ кӯҳ чун Албурз ҳафтод*
*Нигун шуд ногаҳону бар ман уфтод.*
*(«Вис ва Ромин»)*

*Гунаҳам маҳв кун, биёмурзам,*
*К-аз геронӣ чу кӯҳи Албурзам.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Ҳамегуфт Рустам Фаромурзро,*
*Ки машкан дилу бишкан Албурзро.*
*(Низомӣ)*

Маҳалли ҷорӣ шудани обҳо:

*Аз кӯҳ баршуданд хурӯшон саҳобҳо,*
*Ғалтон шуданд аз бари Албурз обҳо.*
*(Девони Маҳмудхони Маликушшуаро)*

*Абр баровarда теғ, бод шуда ҳамлавар,*
*Аз бари Албурзкӯҳ сохта пайкорҳо.*
*(Маликушшуаро)*

Ҳатто шоирони муосир низ ба хотироти асотирии Албурз бетаваҷҷуҳ набудаанд:

*Дар хобҳои Бежан ҳар шаб*
*Симург пар гушуда зи Албурз.*
*Дар хобҳои Бежан ҳар шаб*
*Ин хаста боз*
*Бар бораи раҳоӣ метозад.*
*(М.Озарм)*

**АМШОСПАНДОН (امشاسپندان)**

Амшоспанд (=амшосфанд) дар «Авасто» амеша сипанта ба маънии «ҷовидони муқаддас» ва дар истилоҳ номи бузургтарин фариштагони Маздаясно, ки ба сурати амҳусипанд (амҳусифанд)

низ омадааст. Маънии дигаре, ки барои вожаи Амшоспанд зикр шуда «афзунии бемарг» аст:

*Зи амшоспанд онки бигзидатар,*
*Ба наздики Яздон писандидатар.*
*Ҳама қадду болои амҳусипанд*
*Биёроста ҳамчу сарви баланд.*
*(Баҳроми Пажду)*

Дар Готҳо ва Яштҳо чандин бор номи амшоспандон ба кор рафта ва ҳама ҷо тақрибан аз азамату ҷалоли ин фариштагон сухан ба миён омадааст:

*Ҳама амшоспандон ёри мо кун,*
*Ҳама деву дуруҷ аз мо ҷудо кун.*
*(«Ардовирофнома»)*

*Зи ман дар дину дунё бод мақсуд*
*Худо в-амшоспандон ҷумла хушнуд.*
*(«Ардовирофнома»)*

Таъдоди амшоспандон шаш аст, ки пас аз қарор гирифтани Сипант мину ва баъдҳо Аҳуромаздо дар раъси онҳо маҷмуан таъдоди онҳо ҳафт мешавад. Дар Фарвардин-яшт ба ҳафт тан будани онҳо тасреҳ шудааст, дар ҳоле ки дар асотири паҳлавӣ таъдоди онҳо зиёдтар аз ин аст ва дастикам аз ҳудуди сӣ амшоспанд ёд шудааст. Аммо иттифоқ бар ҳамон ҳафт амшоспанд аст, ки шоир ба асомӣ ва маъонии онҳо ишора кардааст:

*Дар «Авасто» номи ҳафт амшоспандони Худой*
*Шуд Аҳура Мазда, он гаҳ Ваҳману Урдибиҳишт.*
*Аз паси Шаҳривар Испандормуз Хурдод дон,*
*Пас Умурдод аст, к-аш бемарг омад сарнавишт.*
*Аввалин, яъне ки Яздон зиндаи доно бувад,*
*Дувумин андешааш некуст бе пиндори зишт.*
*Севумин назми муқаддас дон, чаҳорум қудрат аст,*
*Панҷумин аз меҳри худ моро барад андар биҳишт.*
*Аз шашум дон тандурустӣ, ҳафтумин бемаргӣ аст,*
*Хосси он деҳқон, ки моро андар ин гулзор кишт.*
*(Адиб)*

Ҳар як аз ин амшоспандон мазҳари яке аз сифоти Аҳуромаздо ҳастанд ва ба ваҷҳе шоирона ба ҳар як аз мазоҳири сифоти илоҳӣ тааллуқ доранд ва ё посбонию ҳифзи қисмате аз олами ҳастӣ ба онҳо супурда шудааст, то таҳти амри холиқ ба кор пардозанд.

Дормстатер эҷоди амшоспандонро аз таъсири нуфузи фалсафаи Филан (Philon) файласуфи юнонӣ медонад, аммо соири муҳаққиқин назари ӯро таъйид накардаанд, балки ин андешаи эрониро таҳти таъсири эътиқод ба ҳафт одитиё дар фикри ҳиндӣ донистаанд. Ҳафт Амшоспанд-яшт махсус ба ҳафт амшоспандон аст. Шаш моҳ аз солу шаш рӯз аз моҳ ба исми ин фариштагон аст ва ба тартиб иборатанд аз:

***Баҳман:*** дар «Авасто» Ваҳумана ва дар форсӣ Ваҳман ва Баҳман мураккаб аст аз ҳу (нек, хуб) ва мана (маниш, ниҳод), маҷмуан ба маънии ниҳоди нек. Бино бар «Авасто» аз лиҳози дараҷа Баҳман билофосила пас аз Аҳурамаздо, Худои бузург, қарор дорад ва нахустин махлуқи ӯ низ ҳаст. Дар ҷаҳони минавӣ Баҳман намояндаи маниши неки Аҳуромаздост ва дар ҷаҳони хокӣ чорпоёни судманд ба ӯ супурда шудаанд.

Ҳукамои исломӣ Баҳманро бо ақли аввал ва нахустин падида ва мазҳари Худованд татбиқ менамоянд. Суҳравардӣ нур-ул-анвор ё нури ақраб (қарибтарин)-ро бар амшоспанди Баҳман татбиқ кардааст. («Ҳикмат-ул-ишроқ»)

Ёздаҳумин моҳи сол ва дувумин рӯзи ҳар моҳ ба номи Баҳман аст. Дар «Авасто» дӯзах хонаи дурӯғ ва биҳишт хонаи маниши нек (Баҳман) аст. Дар ойини Маздаясно ҳар як аз амшоспандон ёрон ва рақибое доранд. Эзади Моҳ, эзади Гӯш ва эзади Ром ҳамкорони Баҳман ва Акаҳамана (бадманиш) душмани бузург ва рақиби ӯ ҳастанд.

Аз вазоифи Баҳман яке ин аст, ки ба инсон гуфтори нек таълим медиҳад ва ӯро аз жожгӯӣ бозмедорад. Аз ҷонварон хурӯс ва аз гулҳо ёсумани сафед ва аз порчаҳо либоси сафед махсус ба ӯст. Рӯзи дувум аз баҳманмоҳ ҷашне будааст ба номи Баҳманҷана ё Баҳмангон, ки маросиме дар он рӯз барпо мешудааст:

*Урмузду Баҳману Баҳманҷана фаррух бувад,*<br>*Фаррухат бод Урмузду Баҳману Баҳманҷана!*

***(Фаррухӣ)***

Баҳман номи писари Исфандёр ва исми гуле низ ҳаст. Хоқонӣ дар абёти зер ба маъонии мухталиф онро ба кор бурдааст:

*Чун Зол бастаи қафасам, навҳа з-он кунам,*
*То раҳмате ба хотири Баҳман дароварам.*[9]
*Не, не, ки бо ғам аст маро унс, лоҷарам,*
*Марямсифат баҳор ба баҳман дароварам.*
*Нашгифт, агар чу оҳуи Чин мушк бардиҳам,*
*Чун сар ба хурди сунбулу баҳман дароварам.*

*(Хоқонӣ)*

Абри баҳман ва абри баҳманӣ дар адабиёт ва фарҳангҳо ба маънии абри боранда ба кор рафтааст.

***Урдибиҳишт:*** дар «Авасто» Ашоваҳишта, мураккаб аз ду ҷузъи ашо ба маънии ростию дурустӣ, ваҳишта ба маънии беҳтарин ва маҷмуан яъне беҳтарин ҳастӣ, беҳтарин ҷаҳон ва назми нек. Урдибиҳишт дар олами рӯҳонӣ намояндаи сифати ростӣ ва покию тақаддуси Аҳуромаздост ва дар олами моддӣ нигаҳбони тамоми оташҳои рӯйи замин:

*Ҳамасола Урдибиҳишти ҳажир*
*Нигаҳбони ту боду Баҳрому Тир!*

Севумин яшт ва дувумин моҳи баҳор ва севумин рӯзи ҳар моҳ ба ӯ мансуб аст. Рӯзи севуми урдибиҳишт ҷашни Урдибиҳиштгон будааст. Гули марзангӯш махсус ба ӯст. Эзади Озар, эзади Сурӯш, ва эзади Баҳром ҳамкорони Урдибиҳишт ва Индро (деви фирефтор ва гумроҳкунанда) рақиб ва душмани бузурги ӯ ҳастанд:

*То нахӯрад шир ҳафт маҳ ба тамомӣ*
*Аз сари урдибиҳишт то буни обон.*

*(Рӯдакӣ)*

*Барафканд, эй санам абри биҳиштӣ*
*Заминро хилъати урдибиҳиштӣ.*

*(Дақиқӣ)*

---

[9] Баҳмани писари Исфандёр ва дастпарвари Рустам пас аз марги Рустам ва ба тахти шоҳӣ нишастан ба кини падараш, ки ба дасти Рустам кушта шуда буд, Золро ба банд (ба ривояти мардумӣ ба қафас) даровард ва баъд бо насиҳату васотати паҳлавон ва мушовираш Башутан ӯро озод намуд.

***Шаҳривар:*** мураккаб аз ду ҷузъ аст. Ҷузъи аввал ба маънии салтанат ва мамлакат ва ҷузъи дувум, ки сифат аст, ба маънии орзушуда ва ҷамъан ба маънии салтанати матлуб ва кишвари орзушуда аст:

*Зи Шаҳриварат бод фатҳу зафар,*
*Бузургию тахту кулоҳу камар.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар «Авасто» аз Шаҳривар, кишвари ҷовидонии Аҳуромаздо, сарзамини фанонопазир ва биҳишти барин ирода шудааст (Яштҳо). Шаҳривар дар олами рӯҳонӣ намояндаи салтанати эзадӣ ва фарру иқтидори худованд ва дар олами моддӣ посбони филиззот аст. Фарру пирӯзии подшоҳони додгар аз ӯст. Ӯро фариштаи раҳму мурувват низ хондаанд. Шашумин моҳи сол ва чаҳорумин рӯзи моҳ, ки ҷашни Шаҳриваргонро дар он рӯз барпо медоштанд, ба номи ӯст.

Райҳон ва испарғам гиёҳи хосси Шаҳривар аст. Эзади Меҳр ва эзади Осмон ёрони Шаҳривар ва деви Саурва (деви салтанати баду ошӯб) рақиб ва душмани ӯ ҳастанд:

*Ба шаҳривари баҳман аз бомдод,*
*Ҷаҳондор Доробро бор дод.*
*(«Шоҳнома»)*

*Шаҳривар асту гетӣ аз адли шаҳрёр*
*Шод аст, хезу мояи шодӣ бари ман ор.*
*(Масъуди Саъд)*

Номи ин фаришта дар шеъру адаби форсӣ гоҳе ба сурати «Шаҳрир» ҳам омадааст:

*Зи Шаҳрир бодӣ ту пирӯзгар*
*Ба ному бузургию фарру ҳунар.*
*(«Шоҳнома»)*

***Сифандормаз:*** дар «Авасто» Сипинта ормаитӣ, дар паҳлавӣ Сипандормат ва дар форсӣ Сифандормаз мураккаб аст аз ду ҷузъи сипант (муқаддас) ва ормаитӣ (фурутанӣ, фидокорӣ), ки дар «Авасто» ба маънии замин ва дар паҳлавӣ ба хиради комил тарҷума шудааст.

Сипандормаз дар олами маънавӣ мазҳари муҳаббат ва бурдборию тавозуъи Аҳуромаздост ва дар олами моддӣ

фариштаи мувакқал бар замин ва занҳои дурусткору афиф ва шавҳардӯст аст («Осор-ул-боқия») ва ба ин муносибат ӯро муаннаси духтари Аҳуромаздо донистаанд. Ӯ мувазэаф аст, заминро хурраму ободон ва поку борвар нигаҳ дорад. Ба ин ҷиҳат ҳар кас ба кишту кор ва ободонӣ бипардозад, хушнудии Сипандормазро фароҳам кардааст. Ин фаришта буд, ки бар Ораши шевотир ҳозир омад ва вайро амр кард, барои таъйини марзи Эрону Турон тиру камоне баргузинад.

Эзади Обон ва эзади Дин ва эзади Ард (Ардрӯз) ҳамкорони Сифандормаз ва деви нохушнудию хирасарӣ рақиби ӯ ҳастанд. Охирин моҳи сол ва панҷумин рӯзи моҳ, ки ҷашни Мардгирон буда, ба номи ӯ номида шудааст:

*Сипандормаз посбони ту бод,*
*Зи хурдод равшан равони ту бод!*
*(«Шоҳнома»)*

*Бод умру мулки ӯ чун меҳру обон ҳамчунин,*
*То зи исфандормазмаҳ раҳ ба фарвардин барад.*
*(Мухторӣ)*

***Хурдод ва Мурдод:*** дар паҳлавӣ Хурдот ва Амрдот омадааст, ки ба тартиб ба маънии камолу расоӣ ва сиҳҳату бемаргию ҷовидонӣ ҳастанд ин ду фаришта ағлаб бо ҳам ном бурда мешаванд. Ҳарду мазҳари камолу давоми Аҳуромаздо ҳастанд ва Аҳуромаздо хушӣ (хурдод) ва ҷовидонӣ (мурдод)-ро ба касе мебахшад, ки дар дунё пиндору гуфтораш тибқи ойини муқаддас бошад.

Рӯзи шашум аз ҳар моҳ ба номи Хурдод аст, ки ба тарбият ва халқи ашҷору набот ва изолаи палидӣ мувакқал аст («Осор-ул-боқия») ва рӯзи ҳафтум ба Мурдод таъаллуқ дорад, ки ба ҳифзи гетӣ ва иқомаи ғизоҳо ва давоҳое, ки маншаъи наботӣ доранд ва дофеъ (дафъкунанда)-и ҷуъу (гуруснагӣ) зарар ва мараз ҳастанд, мекӯшад.

Парастории об бо Хурдод аст ва нигаҳбонии гиёҳ бо Мурдод. Яшти чаҳоруми «Авасто» ба Хурдод таъаллуқ дорад. Дар рӯзи шашуму ҳафтуми ҳар моҳ, ки ба номи ин ҳарду фаришта аст, ҷашнҳои Хурдодгон ва Мурдодгон будааст. Зардушт дар рӯзи Хурдод таваллуд ёфтааст. Бинобар ривоёт Растохез ҳам дар ҳамин рӯз хоҳад буд.

Амшоспанди Хурдод бо ёвараш Мурдод обро ба гиёҳон арзонӣ медоранд ва сарзаминҳоро баруманд мекунанд. Мурдод уҳдадори нигаҳбонӣ аз чорпоён низ ҳаст:

*Тани чорпоён-т Мурдод бод,*
*Зи Хурдод бодо бару бум шод!*
*(«Шоҳнома»)*

Эзади Тиштар ва эзади Фарвардин ва эзади Бод аз ҳамкорони Хурдод ва эзади Рашн (Рашнрӯз) ва эзади Аштод (Аштодрӯз) ва эзади Зомёд (Зомёдрӯз) аз ёрони Мурдоданд. Деви гуруснагию ташнагӣ (Торич ва Зорич) аз душманони Хурдоду Мурдод ҳастанд. Гули савсан махсуси Хурдод ва гули Чамбак аз они Мурдод аст:

*Хуҷаста рӯзо, к-андар набард сатвати ту*
*Ба оби тег бияфрӯхт озари Хурдод.*
*Ҳамеша то бипарастанд мояи Кашмир,*
*Ҳамеша то бифурӯзанд мояи Хурдод.*
*(Масъуди Саъд)*

*То ба мурдод гарм гардад об,*
*То ба даймоҳ сард гардад бод.*
*(Фаррухӣ)*

*Ҳамеша то ҳаво сардию гармӣ*
*Зи моҳи баҳману хурдод дорад,*
*Бинои умри ту обод дород,*
*Ки умрат дину мулк обод дорад.*
*(Муъиззӣ)*

Ба назари Думезил (Dumezil) Мурдоду хурдод намунаҳои аслии Ҳоруту Морут ҳастанд, ки дар Қуръон аз онҳо ёд шудааст («Адён ва мактабҳои фалсафии Ҳинд»).

**АНГУР (انگور)**

Ангур ё ток, му ва раз мева ва дарахти маъруф аст, ки тухми он ба ривояти «Наврӯзнома» барои аввалин бор дар замони подшоҳе аз аъқоб (ворисон)-и Ҷамшед бо номи Шамирон кошта шуд. Дар асотири эронӣ ангур мазҳаре барои хун аст, ки неруи

аслист. Диюнизус (Дионис), ки бо номи Бокос низ маъруф аст, дар асотири бостонии Юнону Рум худои токистонҳо ва шароб аст. Қадимтарин ёдоварии таърихӣ дар мавриди ангур гуфтаи Ҳерудут аст, ки мегӯяд: Охирин шоҳи Мод духтари худро, ки модари Куруш шуд, ба хоб дид, ки аз шикамаш токе рӯйид ва саросари Осиёро пӯшонид. Дар бисёре аз навиштаҳои куҳан ток ҳамроҳ бо чанор зикр мешавад, зеро чанор мазҳари шоҳ ва ток мазҳари ҳамсари ӯст. Ба ҳам печида шудани току чанор нишонаи давоми салтанат аз тариқи хун аст.

Дар адабиёти масеҳӣ коштани дарахти ангур ва сохтани шаробро ба Нӯҳ (а) нисбат медиҳанд. Бино бар ҳамин ривоёт бисёре аз шоҳон ба навъе аз оби ангур (май) истифода кардаанд. Ба асоси ривоёт ба ҳузури Иброҳим (а) нону шароб оварда шуд. Ду духтари Лут низ падари худро шароб нӯшонданд. Яъқуб пешбинӣ кард, ки Яҳудо дар тарбияти ток машҳур хоҳад буд. Дар ривоёти дигар ҳаст, ки Одаму Ҳавво аввалчизе, ки дар биҳишт тановул карданд ангур буд. Лоҷарам дар айшу нишот уфтоданд ва охирчизе, ки хӯрданд, гандум буд ва ночор дарҳои ғаму ғуссаро бар рӯйи худ гушоданд. Аз ин рӯ гуфтаанд: ангур сababи шодию роҳат аст ва гандум мояи андӯҳу меҳнат.

Дар адабиёти форсӣ ангур, бавижа дар иртибот бо шароб, аҳаммияте хос ёфта ва мазомини бадеъу мутаннаввиъе дар зеҳни шоирон падид овардааст. Бархе аз шоирон қасоиди муфассале дар тавсифи ангур пардохтаанд, то он ҷо, ки ин навъ ашъор дар адаби форсӣ ба «хамрия» шуҳрат ёфтааст. Барои намуна ба мавориди зер ишора мешавад:

*Модари майро бикард бояд қурбон,*
*Баччаи ӯро гирифту кард ба зиндон.*
*(Рӯдакӣ)*

*Акнун сифати баччаи ангур бигӯям,*
*К-ин ҳар сифате дар сифати ӯ ҳазён аст.*
*Ангур ба кирдори зане голиyранг аст*
*В-ӯро шикаме ҳамчу яке голиядон аст.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба деҳқони кадевар гуфт ангур:*
*Маро хуршед кард обистан аз дур.*
*(Манучеҳрӣ)*

*То ки сарангушти ток кард хазон фундуқе,*
*Кард чаман пурнигор панҷаи дасти чанор.*
*(Хоқонӣ)*

**АНОР (انار)**

Мева ва номи дарахте муқаддас аст ва дар Таврот чанд бор аз он ёд шудааст. Дар асотири Юнон низ анор мазҳари борварӣ ва фаровонист ва Офрудит (Афродита) илоҳаи ишқу шаҳват ба дасти худ дарахти анорро дар ҷазираи Қибрис кошт. Ҳамчунин, ҳангоме ки Диюнизус (Дионис) писари Зеус (Зевс) ба тавтиаи номодариаш Жуну (Juno) қитъа-қитъа мешавад, аз хунаш дарахти анор мерӯяд, чунон ки аз хуни Сиёвуш гиёҳи сиёвушон руст. Анорро бедоркунандаи ғаризаи ҷинсӣ ва мӯҷиби обистанӣ донистаанд. Бино бар ин, рабти он бо илоҳаҳои борварӣ равшан аст. Ба унвони як намоди масеҳият мӯҷиби растохез ва ҷовидонагӣ будааст ва аз ин рӯ Исо дар кӯдакӣ аноре дар даст дошт. Анор дар назди исавиён намоди афоф (покдоманӣ) ҳам ба шумор мерафт ва ҳамчунин яке аз меваҳои дарахти муқаддас ва нишонаи Ҳаритӣ, ифритае марбут ба афсонаҳои будоист. Дар Чин намоди борварист ва дар наққошиҳои рӯйи сафолҳо дида мешавад. Тасвире аз анор, ки барои нишон додани донаҳояш онро гушудаанд, ба унвони ҳадяе мардумписанд дар арусиҳо тақдим мешавад, ки ҳокӣ аз орзуи зоиш ва доштани фарзанд аст. Илова бар ин, қиссаҳо, масалҳо, чистонҳо ва боварҳои дигар дар мавриди анор миёни омма шуҳрат дорад.

Дар «Авасто» аз ин мева номе нест, аммо дар мутуни паҳлавӣ ва аз ҷумла «Бундаҳишн» чанд бор омада ва дар фаргарди 27 аз меваҳои хуб қаламдод шудааст. Дар оташкадаҳо низ чанд дарахти анор мекоштанд, ки шохаҳои онро ба унвони «барсам» дар маросим ба даст мегирифтанд. Имрӯз ҳам такдарахти анор наздики имомзодаҳо (мазорҳо) ва болои теппаҳо муқаддас аст ва ба он дахил (порча) мебанданд. Пурдонагии анор намояндаи баракату борварӣ ва намодест аз борварии Ноҳид. Ба ривояти Ҷоҳиз бар сари суфраи Наврӯз ва Меҳргон чанд шоха аз дарахти беду зайтуну анор мениҳоданд. Дар Қуръони маҷид ду бор (Анъом:99 ва 141) номи руммон (анор) танҳо ва як бор ҳам (Раҳмон:68) ба унвони меваи биҳиштӣ омадааст.

Ахавон, шоири муосир ҳам онро меваи биҳиштӣ донистааст:

*Ораста биҳиштро биёшӯбам,*
*Ҳангомаву шӯри маҳшар андозам,*
*Аз реша анору тубию зайтун*
*Барканаму бар санавбар андозам.*

Дар фарҳанги Эрон анор ба лиҳози ранги сабзи тунди баргҳояш ва низ барои рангу шакли ғунчаву гули он, ки шабеҳи оташдон аст, ҳамеша тақдис мешудааст. Ҳамчунин шакли он аз рӯзгорони куҳан назди шоирони Эрон ба пистон ташбеҳ шуда, ки намоди синаи занон ба ҳангоми зодан ва тавлид масал тавонад буд. Илова бар ин ба хотири ранги сурхаш низ мавриди таваҷҷуҳ будааст.

***Ташбеҳот ва тавсифот:***
*В-он нор ба кирдори яке ҳуққаи сода,*
*Беҷода ҳама ранг бар он ҳуққа бидода,*
*Лахте гуҳари сурх дар он ҳуққа ниҳода,*
*Лахте салаби зард бар он рӯй фитода,*
*Бар сар-ш яке голиядоне бикушода*
*В-оганда бар он голиядон сунишш динор.*
*(Манучеҳрӣ)*

*В-он норҳо бин даҳ рада бар норван гирд омада,*
*Чун ҳоҷиён гирд омада дар рӯзгори тарвияҳ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ақл ҳайрон шавад аз хӯшаи заррини инаб,*
*Фаҳм оҷиз шавад аз ҳуққаи ёқути анор.*
*(Саъдӣ)*

*Гар боди эҳтишоми ту бар норбун вазад,*
*Он норбун шавад ба баландӣ чу норван.*
*(Муъиззӣ)*

***Истиора аз пистон:***

*Ҳамехариду ҳамесахт бешумор дирам,*
*Киро ба шаҳр яке турки норпистон буд.*
*(Рӯдакӣ)*

*Рухонаш чу гулнору лаб нордон,*
*Зи симин бараш руста ду нордон.*

*(Фирдавсӣ)*

*Дасти хазон дарнишонд чоҳи занахдони себ,*
*Лаъби чаман баргушод гӯйи гиребони нор.*

*(Хоқонӣ)*

*Чу дили қадаҳ бихандад зи шароби нордоне,*
*Дили хаста чун шикебад зи бутони норпистон.*

*(Хоҷу)*

***Сурхӣ ва нордон**:*
*Ёре ба рух чун арғавон, ҳуре ба тан чун парниён,*
*Сарве ба лаб чун нордон, моҳе ба қад чун норван.*

*(Муъиззӣ)*

*Оё чӣ ҷавҳарест, ки ҳангоми корзор*
*Ҳам табъи мор гираду ҳам ранги нордон.*

*(Хоҷу)*

***Дил ва анор**:*

*Дилаш пора-пора шавад чун анор,*
*Киро теғи ту бигзарад дар замир.*

*(Камоли Исмоил)*

*Шигифт нест дилам чун анор гар бикафад,*
*Ки қатра-қатраи хунаш ба нордон монад.*

*(Саъдӣ)*

***Соири мазомин**:*

*То набувад ёри сапедор себ,*
*То набувад нор бари норван,*
*То чу шақоиқ набувад шанбалид,*
*То чу бунафша набувад настаран…*

*(Фаррухӣ)*

Дар фарҳанги мардуми ҷануби Хуросон анор, ки аз муҳимтарин маҳсулоти маҳаллӣ ҳам ҳаст, меваи биҳиштӣ талаққӣ мешавад. Аз ин рӯ вақте касе анор мехӯрад, мекӯшад ҳатто як дона аз он бар замин наяфтад, чаро ки муътақиданд, танҳо як

донаи он мутааллиқ ба биҳишт ва хӯрдани он мӯҷиби саодат аст ва аз куҷо, ки ҳамин як дона он донаи биҳиштӣ набошад? Ба унвони рамзи борварӣ ҳам аз он истифода мешавад. Ба ин маънӣ, ки дар авоили поиз, дар фасли раҳо кардани бузҳои нар (таккаҳо) дар миёни бузҳои мода барои ҷуфтгирӣ, бар сари шохҳои ҳар як аз бузҳои нар ибтидо як анор мезананд ва як духтарбачаро савори як бузи нар мекунанд, то чанд давр бигардад ва баъд аз он пас аз муддатҳо ҷудоӣ аз мода ба миёни бузҳо биравад. Ба бовари мардуми ҷануби Хуросон бо ин кор ҳамаи бузҳо обистан мешаванд ва бузғолаи мода ҳам мезоянд ва дар натиҷа баракати галла ва зоду валади онҳо бештар мешавад.

**АНҶИР (انجير)**

Дарахти анҷир ё тин ва бониён монанди зайтун ва ток (ангур) ва анор аз дарахтонест, ки ҷанбаҳои асотирӣ ва намодини он миёни милали мухталиф забонзад аст. Барги он нишонаи Будо ва барои будоиён ва бараҳманон муқаддас аст. Кришно дар кӯдакӣ хуфта бар рӯйи барги анҷире ба вайронии ҷаҳон ё асри кайҳонӣ меандешид. Чандин навъи он дар Мисри бостон мавриди парастиш буд. Дарахте мавсум ба анҷири мисрӣ (фикус сиколмурус) дарахте мевадор ва ба Раъ мутааллиқ аст. Баргҳои ин дарахт ба унвони ҳирз (дуо) ва таъвиз мӯҷиби тараққӣ мешавад. Дар сифри пайдоиш (Таврот) омадааст, ки Одам ва Ҳавво вақте дар биҳишт худро бараҳна ёфтанд, баргҳои анҷир бар ҳам дӯхтанд ва бо он сатри аврат карданд. Дар тафосири исломӣ ҳам Одаму Ҳавво пас аз исён худро бо барги анҷир пӯшонданд. Дар бовари румиёни бостон Римус ва Румулус (Рим ва Ромул) дар зери дарахти анҷир ба дунё омаданд ва то муддатҳо дар зери анҷирбуне ба ниёиш машғул буданд. Ҳамин расм дар Ҳинд барои Вишну иҷро мешуд. Дар Юнон анҷирро ба Диюниюс (Дионис) марбут медонанд. Даровидҳои Ҳинд ва ҳамчунин картиҳои Юнони бостон анҷирбун ва дигар дарахтони ширадорро муқаддас ва бофазилат медонистанд. Бино бар бовари мардумони Осиёи Ҷануби Шарқӣ бар рӯйи бониён (анҷир) фariштагон ва париён сукно доранд. Дар олами намодшиносӣ анҷир барои чиниён мазҳари ҷовидонагӣ, дар Миср намоди ташарруф ба дин ва дар масеҳият нишонаи

канисаест, ки Масеҳ ва байъати ҷадидро шиносоӣ кард ва дар натиҷа бе бору бар монд, ҳол он ки дар бархе дигар аз боварҳо намоди фаровонию баракат ва низ нишонаи илми дин ба шумор меравад.

Дар ирфони исломӣ анҷир бо дарахти зайтун иртибот дорад, чунон ки дар Қуръон сурае ба ҳамин ном (Тин) омада ва ба он савганд хӯрда шудааст. Дар тафсирҳои Қуръон анҷир меваи биҳиштӣ ва рамзе аз масҷиди Димишқ ва масҷиди Ақсо муаррифӣ шудааст. Ҷилав (пеш)-и бисёре аз маобиди исломӣ ва бар сари гӯри ағлаби орифон дарахти анҷири куҳансоле дида мешавад, ки муқаддас ва мавриди эҳтироми мардум аст ва авом аз он ҳоҷат мехоҳанд. Шояд номгузории румони охири Аҳмади Маҳмуд ба «Дарахти анҷири маобид» бе таваҷҷуҳ ба ин суннат набуда бошад. Ҳар гоҳ зараре ба дарахти анҷир бирасад, ба тавре ки мевааш нобуд ва ё маъюб шавад, онро нишони дарду балоҳои ҳавлнок медонанд. Барои шираи он дар китобҳои тиббӣ хавос (хосиятҳо)-и зиёде зикр шудааст. Дар тӯфони Нӯҳ ҳамаи дарахтон табоҳ мешаванд, ба ҷуз анҷир.

Иртиботи мурғ бо анҷир дар фарҳанги омма ва адаби форсӣ машҳур аст, то он ҷо ки «анҷирхор» номи мурғест ва зарбулмасали «мурғе, ки анҷир мехӯрад, нӯкаш каҷ аст» шуҳрати ом ёфтааст ва «мурғи ин анҷир набудан» истилоҳест, ки бар касе итлоқ мешавад, ки аз уҳдаи коре барнамеояд.

*Бас кун, ки ҳар мург, эй писар, худ кай хӯрад анҷири тар,*
*Шуд туъмаи тӯтӣ шакар, з-он зогро чизе дигар.*
*(Куллиёти Шамс)*

*Суфраи анҷир шудӣ сифрвор,*
*Гар ҳама мурге будӣ анҷирхор.*
*(«Хамса»)*

Дар ин боғ агар лолаву гул чинӣ,
Нахоҳӣ шудан мурғи анҷирхор.
(Авҳадӣ)

***Анҷири Одам:*** Номи меваест дар Ҳиндустон шабеҳи харбузаи Абӯҷаҳл.

***Анҷирхор ва анҷирхора ва анҷирхӯр:*** Номи парандае аз тираи гунҷишкон ва дандонинӯкон.

Дар шеъри муосир ҳам ба пешинаи анҷир ва ҷанбаҳои рамзиву муқаддас будани он таваҷҷуҳ шудааст:

*Анҷири куҳан сарзиндагиаиро мегустарад,*
*Замин боронро садо мезанад,*
*Гардиши моҳӣ обро мешиёрад.*

*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**АРАРАТ (آرارات)**

Номи кӯҳҳои оташфишон дар Озарбойҷон, ки ба туркӣ Оғарӣ (Огарӣ) Доғ (ба маънии сарошеб), ба арманӣ Мосис ё Мозик ва ба форсӣ кӯҳи Нӯҳ номида мешавад. Урупоиён онро Арарат мехонанд, зеро ин ном ба забони ибрӣ дар асл номи сарзамини Урарту буда ва баъдҳо номи кӯҳе шудааст. Эҳтимол додаанд, ин кӯҳ ҳамон Мазишунати авастоӣ бошад, ки ба маънии дорандаи бузургӣ аст. Бино ба мундариҷоти Таврот киштии Нӯҳ пас аз тӯфон бар болои он нишаст. Ба ҳамин ҷиҳат онро ҳамон «Ҷабали Ҷудӣ» ё «Ҷудидоғ» мепиндоштанд, ки дар наздикии ҷазираи Ибни Умар (имрӯз ҷазира номанд) дар Байнаннаҳрайн воқеъ шуда ва таҳқиқан кӯҳи дигаре ғайр аз Арарат аст.

**АРАФОТ (عَرَفات)**

Саҳрое фарох аст дар нуздаҳкилометрии Макка, ки ҳоҷиён дар рӯзи арафа (нуҳуми зулҳиҷҷа), ки аз айёми ҳаҷ аст, дар он гирд меоянд. Кӯҳи «Арафот» ҳам дар тарафи ғарбии Масҷид-ул-ҳаром воқеъ аст. Дар мавриди ваҷҳи тасмияи Арафот ақволи мухталифе зикр шуда, аз ҷумла ин ки вақте Одам ба замин ҳубут кард ва муддате саргардон буд, Худованд Байти Маъмурро дар маҳалли феълии Каъба барои дилхушии ӯ бино кард ва вайро маносики ҳаҷ омӯхт. Рӯзе Одам дар маҳалли кунунии Арафот дар миёни кӯҳҳо мегашт ва ӯро аз Ҳавво ёд набуд. Ҳавво низ, ки дар Ҷадда дилтанг шуда буд, дар он кӯҳҳо саргардон мегашт ва чун ба ин маҳал бирасиданд, якдигарро бишинохтанд ва пас аз он ин маҳалро Арафот номиданд. Қавли дигар он аст, ки чун Иброҳим Каъбаро

бисохт, Ҷабраил ӯро ба Мино ва сипас ба Арафот бурд ва бо сангҳои сафед он ҷо масҷиде бисохт ва намози зуҳр ва аср дар он ҷо бигузорд. Ҷабраил ба мавфиқи Арафоташ буд ва гуфт: Ин Арафот аст, бишинос; Пас «Арафот» номида шуд. Низ гуфтаанд, ки дар ин ҷо мардум ба гуноҳи худ эътироф кунанд ва гӯӣ он ҷо ба тиб ва бӯи хуш андуда бошад. Дар ривоёт омадааст, ки Хизру Илёс соле як бор ба ҳам расанд ва дар маҳалли Арафот дидор кунанд. Рӯзи нуҳуми зулҳиҷҷаро бад-он сабаб «Арафа» гӯянд, ки ҳуҷҷоҷ дар ин рӯз ба он маҳал оянд ва замоне он ҷо таваққуф кунанд ва баъзе гӯянд, ки дар ин рӯз ҳазрати Иброҳим (а) таъбири хоби худро шинохт ва ба ин сабаб «Арафа» номида шуд.

Дар шеъри форсӣ ба Арафот ба унвони ҳамон маҳалли наздики Макка, ки бархе маносики ҳаҷ дар он ҷо сурат мепазирад, ишора шудааст:

*Омада Макка аз Арафот,*
*Зада лаббайки умра аз Танъим.*
*(Носири Хусрав)*

*Ба Замзаму Арафоту ҳатиму рукну мақом,*
*Ба умраву ҳаҷару Марваву Сафову Мино.*
*(Адиб Собир)*

*Парер навбати ҳаҷ буду маҳди хоҷа ҳанӯз*
*Аз он сӯи Арафот аст чашм бар фардо.*
*(Хоқонӣ)*

*Моно, ки муҳрими Арафот аст офтоб,*
*К-эҳромро бараҳнасарояд зи ховараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Бинӣ ба мавқифи Арафот омада Масеҳ,*
*Аз офтоб ҷомаи иҳром дар бараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба Минову Арафотам зи Худо дархоҳед,*
*Ки ҳам аз каъбапарастони Худоед ҳама.*
*(Хоқонӣ)*

**АРЕС (آرس)**

Худои ҷанг дар асотири Юнон ва дар Эрон – Баҳром.

**АРЖАНГ (дев) ((ارژنگ (دیو)**

Номи девест аз солорони Деви Сапед дар Мозандарон, ки дар ҷанги Ковус аз Деви Сапед маъмури бурдани ганҷҳои Ковус ба назди шоҳи Мозандарон шуд ва саранҷом дар кӯҳи Аспрӯз ба дасти Рустам кушта шуд. Рустам ҳангоми баршумурдани ифитихороти худ хитоб ба Исфандёр мегӯяд:

*На Аржанг мондам, на Деви Сапед,*
*На Санҷа, на Авлоди Ғундӣ, на Бед.*
*(«Шоҳнома»)*

*Арзане бошад ба пеши ҳамлааш Аржангдев,*
*Пашшае бошад ба пеши гурзааш Пури Пашанг.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Як-ду рӯз ин сагдилон ангехта дар Шерлон*
*Шӯрише, к-Аржанг дар Мозандарон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз ғубори суми асбат фалаке созад табъ,*
*Малаке гардад бо лутфи ту деви Аржанг.*
*(Мухторӣ)*

**АРЖАНГ (чоҳ) ((ارژنگ (چاه)**

Чунон ки аз «Шоҳнома» бармеояд, номи чоҳест, ки Афросиёб Бежани паҳлавони эрониро даруни он ба банд кард:

*Ба пилони гарданкаш он сангро,*
*Ки пӯшад сари чоҳи Аржангро.*
*(«Шоҳнома»)*

Ин ном дар ашъори шуарои дигари порсигӯй низ омадааст:

*Ки ёрад он ҷо рафтан, магар касе, ки кунад*
*Писанд бар гаҳи шоҳаншаҳӣ чаҳи Аржанг.*
*(Фаррухӣ)*

*Мухолифонаш чун Бежан андар аввали кор*
*Зи гаҳ фитода ба чоҳи сарочаи Арҷанг.*

*(Фаррухӣ)*

## АРМОЙИЛ ВА КАРМОЙИЛ (ارمایل و کرمایل)

Ё Армойил ва Кармойил, ки бино бар назари Абдулҳусайни Нӯшин ва забти яке аз нусахи куҳани «Шоҳнома» дурусти он «Армонак ва Кармонак» аст, ду марди гаронмоя ва порсо аз гуҳари подшоҳон буданд, ки бар он шуданд, пас аз Иблис ба холигарӣ (ошпазӣ) ба хидмати Заҳҳок дароянд, то магар аз ин роҳ яке аз ду танеро, ки ҳар рӯз мағзашон хӯроки морони Заҳҳок буд, бираҳонанд. Фирдавсӣ дар тавсиф ва тасмияи онон гуфтааст:

*Ду покиза аз гавҳари подшо,*
*Ду марди гаронмояи порсо.*
*Яке номаш Армойили пешбин,*
*Дигар ном Кармойили покдин.*

Ин ду некмард ҳар рӯз як мардро наҷот медоданд ва ба ҷойи мағзи ӯ мағзи гӯспанд мениҳоданд. Ин озодшудагонро аз бими Заҳҳок ба Дамовандкӯҳ ва биёбонҳо ба шубонӣ мефиристоданд, ки кам-кам дар акноф пароканда шуданд ва акрод (курдҳо) аз нажоди ишонанд.

Пас аз он ки Фаридун бар Заҳҳок зафар ёфт, Армойил ва Кармойил ӯро аз афроде, ки аз марг наҷот дода буданд, огоҳӣ доданд ва инон аз Дамованд ба шаҳр омаданд. Армойил онҳоро гуфт, ки бар пушти бомҳо оташ афрӯзанд, то бисёрии ишон падид ояд ва ин дар шаби даҳуми баҳман буд ва сабаби оташ кардан дар ин шаб (сада) чунон ки Берунӣ оварда («ат-Тафҳим») ҳамин амр буд. Фаридун ба подоши ин хидмат Армойилро ҷузви наздикони худ кард ва Дамовандро ба ихтиёри ӯ дод ва номаш Масмуғон (Миҳи муғон) гузошт.

Шахсияти Армойил ва Кармойил ба назари бархе бо «Аншор» ва «Кишор» худоёни Бобилӣ, ки таъсири азиме дар хунсо кардани мақосиди аҳремании «Тиёмат» ва ёрӣ кардан ба Мардух доранд, қобили татбиқ аст.

**АРНАВОЗ ВА ШАҲРНОЗ (ارنواز و شهرناز)**

Арнавоз (некусухан) хоҳари Ҷамшед буд, ки бо хоҳари дигараш Шаҳрноз дар асорат ва никоҳи Заҳҳок буданд. Бархе ҳам ононро духтарони Ҷамшед донистаанд. Дар «Дарвосп-яшт» омадааст, ки Фаридун барои эзади Гӯш қурбонӣ кард ва аз ӯ хост, ки бар Заҳҳок ғалаба кунад ва ду зани вай Шаҳрноз ва Арнавозро, ки барои таволуд ва таносул дорои беҳтарин бадан ва барои хонадорӣ барозанда ҳастанд, аз ӯ бирабояд. Фирдавсӣ ҳам он дуро духтарони Ҷамшед муаррифӣ кардааст:

*Ду покиза аз хонаи Ҷаммашед,*
*Бурун овариданд ларзон чу бед,*
*Ки Ҷамшедро ҳарду духтар буданд,*
*Сари бонувонро чу афсар буданд.*
*Зи пӯшидарӯён яке Шаҳрноз,*
*Дигар покдоман ба ном Арнавоз.*

Пас аз он ки Фаридун бар Заҳҳок пирӯз шуд, ду хоҳари Ҷамшедро аз банд раҳонид ва ба никоҳи худ даровард. Ба ривояти «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» Фаридун аз Шаҳрноз ду писар ба номҳои Салму Тур ва Арнавоз писари дигаре ба номи Эраҷ овард ва ҷаҳонро миёни он се писар тақсим кард. Номи ин ду зан ба нудрат дар шеъри форсӣ ҳам роҳ ёфтааст:

*Ҳамчу ғуломон дараш ба ҳалқаи тоат,*
*Ҳамчу канизон дараш ба хиттаи фармон.*
*Равшанаку Арнавозу Зуҳраву Ноҳид,*
*Ҳафсаву Иқлимиё, афифаи кайҳон.*

***(Қоонӣ)***

**АРШ (عرش)**

Ба маънии тахти подшоҳӣ ва дар истилоҳи Қуръон тахти Раббулоламин аст, ки таърифаш муяссар нест ва кайфияту баёни ҳадди он дар шаръ ҷоиз набошад ва гӯянд, ёқути сурх аст, ки аз нури Ҳақтаоло медурахшад. Аз имом Боқир (а) нақл шуда, ки ҳама чиз аз об ва арши Худо низ бар об буд. Муфассирин дар бораи Арш ихтилоф кардаву гуфтаанд: Арш аъзами махлуқот аст

ва «иставо илал Арш» сифатест барои Худо ва маънии он ин аст, ки бар подшоҳии худ муставлӣ шуд. Ҳамчунин овардаанд, ки Арш ҷисмест муҳит бар соири аҷсом ва тасмияи он ба «Арш» ҷиҳати ташбеҳ аст ба сарири подшоҳ; чаро ки умуру тадобир аз он нозил мешавад. Дар хабар аст, ки Ҷабраил хост, ки тӯли Аршро бидонад; солҳо мепарид, то заиф шуд ва монда гашт. Худо парҳояш музоаф кард ва боз ҳам бипарид ва заиф шуд ва Худо қувваташ зиёд кард, то чанд бор…боз ҳам нарасид. Худо гуфт: Ё Рӯҳаламин, чанд ҳазор сол аст, ки мепарӣ ва ҳанӯз як қоима аз қавоими Арш напаридаӣ ва агар умри ҳамаи дунё дошта бошӣ, натавонӣ ба поён бирасонӣ. Ҷабраил гуфт: Субҳона ман ло яълам кайфията халқиҳи илло Ҳу. (Пок аст, касе ки чигунагии офариниишро ҷуз худи ӯ намедонад). Гардун ҳам, ки ҷои офтоб аст, аз нури Арш падид омад.

Дастае аз ҳанобила ва карромия маънии луғавии онро гирифтаву барои худ тахте тасвир кардаанд. Мурод аз Курсӣ ҳам ё ҳамон тахт аст, ё чорпояе, ки зери по мегузоранд. Бархе аз муфассирон гуфтаанд: Мақсуд аз Аршу курсӣ баёни азамату тасаллути Худост. Муфассирони фалсафимашраб Аршро фалак-ул-афлок донистаанд, зеро тамоми табаддулоти олам аз фалак-ул-афлок аст ва муҳит бар ҷамеъи аҷсом аст ва ба сабаби иртифоъаш ба ин ном хонда шудааст.

Бинобар Қуръон (Ҳоққа:17) рӯзи растохез ҳашт фаришта Арши Парвардгорро бар дӯш хоҳанд гирифт. Дар фарҳангҳои форсӣ Арши аъло ба номҳои минбари нуҳпоя, боми бадеъ, боми рафеъ, боми равоқ, баҳри васеъ, чархи фалак, чархи атлас, чархи барин, фалаки аъзам, фалаки атлас, осмони нуҳум, гаразмон, гарудмон, (гарутмон) ва муҳаддид-ул-ҷиҳот низ хонда шудааст.

Дар истилоҳи суфиён Арш ҷисмест муҳит бар ҷамеи махлуқот ва ашё ва ба ҷиҳати иртифои бисёри он ё ба иллати шабоҳати он ба тахт дар ҳангоми нузули аҳкоми қазову қадр ба ин исм хонда шудааст. Ҳамчунин Арш маҳалли истиқрори асмои муқайяди илоҳист ва осмону фалак-ул-афлоку нафси куллияро низ Арш гуфтаанд. Мурғи Арш киноя аз рӯҳу ҷон аст ва Аршу фарш киноя аз осмону замин.

*Гар надидӣ Аршрову ҳомилони Аршро,*
*То ба гирдаш-бар чӣ сон ҳамвора ме ҷавлон кунанд.*

*(Носири Хусрав)*

*Бар сарири чархи гардон ҷоҳи ӯ бинӣ нишон,*
*Бар ниҳоди Арши Яздон номи ӯ бинӣ рақам.*
*(Саноӣ)*

*Ин хушовоз мурғи арширо*
*Бол бикшой, то кунад парвоз.*
*(Саноӣ)*

*Зиҳӣ ҷамоли ту он офтоб, к-андар ҷуд*
*Дарег нест зи аршу зи фарш зиллу зиёш.*
*(Саноӣ)*

*Ин мурғи аршӣ ар талаби донае кунад,*
*Он дона ҷуз зи сунбулаи осмон махоҳ.*
*(Хоқонӣ)*

*Чор пои минбарашро ҳашт ҳаммолони Арш*
*Бар китиф доранд, к-ин марказ надорад қадри он.*
*(Хоқонӣ)*

*Туро зи кунгураи Арш мезананд сафир,*
*Надонамат, ки дар ин домгаҳ чӣ афтодаст.*
*(Ҳофиз)*

*Шабе андар сарои Умми ҳонӣ буд дар тоат,*
*Ки ногаҳ Ҷабраил омад фуруд аз Арши раббонӣ.*
*(Қоонӣ)*

Сурати форсии куҳани Арш «Гаразмон» аст:

*Маҳу Хуршед бо Бирҷису Баҳром*
*Зуҳал бо Тиру Зуҳра бо Гаразмон*
*Ҳама ҳукме ба фармони ту ронанд,*
*Ки Эзад мар туро додаст фармон.*
*(Дақиқӣ)*

**АСБ (اسب)**

Асб ё асп ҳамон ҳайвони чаҳорпо, ки ба ҳушу фаросат маъруф аст, аз рӯзгори куҳан дар асотири милал мавриди таваҷҷуҳ буда ва ба нигаҳбониву темори ин ҳайвони судманд, ки ба сифоти тунду тез ва чолоку далер ва паҳлавон мавсуф аст,

эҳтимом доштаанд. Асб дар тамадуни сумерии куҳан нақши асосӣ ва муҳимме доштааст. Дар адабиёти ведоӣ ҷаҳони ҳастӣ ба сурати асб таҷассум ёфта. Ва дар достони офариниш аз миёни оби азалии нахуст оташ айни асбест, ки маҳалли ӯ дар об аст ва Офаридгори коинот дар таҷассуми моддии худ ба сурати асб даромадааст. Бино бар асотири куҳан Пузйидан асбро офарид.

Дар фарҳанги Эрон бавижа асбу гардуна аз замонҳои куҳан мавриди истифода будаанд. Меҳр аз яздонест, ки бар гардунаи минавӣ нишастааст. Асосан дар зеҳни ақвоми ҳиндуурупоӣ асб нишонаи вижаи эзади Офтоб ва эзади Моҳ ва эзади Бод будааст. Ба ривояти «Наврӯзнома» он фаришта, ки гардунаи Офтоб кашад, ба сурати асбест «Алус» ном ва гӯянд дурбин буда ва аз дур бонги суми асбон шунавад.

Фариштаи нигаҳбони чорпоён, ки дар «Авасто» «Дарвоспо» (дорандаи асби солим) хонда шуда, дорои гардуна аст. Шояд бо таваҷҷуҳ ба ҳамин масъала аст, ки асбро шоҳи чарандагон ва дар миёни чорпоён аз ҳама некӯтар диниста ва аз қавли Кайхусрав нақл кардаанд (ки гуфтааст): Ҳеч чиз дар подшоҳӣ бар ман гиромитар аз асб нест. Дар «Минуи хирад» ҳам асби сафеди зардгӯш ва дурахшонмӯй ва сафедпилк солори асбҳо муаррифӣ шудааст. Паямбари Ислом низ фармудааст: Алхайру маъқуд фӣ навосилихайл (некӣ ба пешонии асбон бозбастааст). Ҳиндуурупоиён нахустин қавме буданд, ки асбро аҳлӣ карданд. Аз тариқи Эрон ин ҷонвар ба сарзамини Бобил ва Миср роҳ ёфт. Маркази парвариши аслии асб кӯҳҳои Тиёншон дар Туркистони Шарқӣ буд ва асби гардуна аз ин ҷо ба Чин низ роҳ ёфт. Асби арабӣ, ки ба хубӣ маъруф аст, ба назари бархе ҳамон асби эронист. Дар «Китоби муқаддас» низ мазкур аст, ки асбе оташин ва аробае оташин Илёро ба осмон бурданд. Таҳмурас ҳам заминро бар пушти Аҳреман, ки ба сурати асбе даромада буд, дарҳам навардид. Дар чашми эрониёни размовар доштани асб ва гардуна нишонаи ашрофият ва имтиёз ба ҳисоб омадааст.

Тиштар – фариштаи борон барои дастёбӣ ба обҳои борвар ба пайкари асби сафеде даромад ва бо Опуш – деви хушкӣ, ки ӯ низ ба сурати асби сиёҳе буд, ҷангид. Эзади Баҳром дар севумин Вишну (эзади бузурги ҳиндӣ) дар ҳамин таҷаллии худ ба сурати асбе сафеду зебо зуҳур намуданд. Аз лиҳози тарҳи куллӣ шаҳри Шуш ба шакли боз сохта шуда ва Шуштар ба шакли асб.

Бино бар ривоёти эронӣ, гурӯҳе аз подшоҳон ва номварон, аз ҷумла Ҳушанг, Ҷамшед, Заҳҳок, Фаридун, Пирони Виса, Гуштосп ва бисёре дигар барои Ноҳид асб ва соири чорпоён қурбонӣ карданд ва комёбиҳо хостанд.

Номи бисёре аз бузургон ва шоҳон низ бо вожаи «асб» таркиб ёфтааст. Аз ҷумла Гаршосп (дорандаи аспи лоғар), Арҷосп (дорандаи асби арҷманд), Луҳросб (дорандаи асби тезрав), Гуштосп (дорандаи асби азкоруфтода), Таҳмосп (дорандаи асби фарбеҳ ва зӯрманд), Ҳусп (дорандаи асби хуб), Беваросб (дорандаи ҳазор асб), Шедосп (дорандаи асби дурахшон) ва Сиёвуш (дорандаи асби сиёҳ).

Дар вожаҳои «аспист» ё «асфист» (юнҷа, ришқа, хӯроки асб) ва аспрайс (майдони асбдавонӣ), ки ба суратҳои аспрез, аспарз ва аспрафс дар фарҳангҳо, аз ҷумла «Ҷаҳонгирӣ», забт шудааст, низ калимаи асб вуҷуд дорад.

*Зиҳӣ подшоҳе, ки сатҳи фалак*
*Бувад бандагони туро аспрес.*
*(Шамси Фахрӣ)*

*Нишоне ниҳоданд бар аспрес,*
*Сиёвуш накард эч бо кас микес.*
*(«Шоҳнома»)*

Бино бар ончи гузашт ва бо таваҷҷуҳ ба устураҳои офариниш, асб ба мафҳуми ҳастӣ (дар бархе маворид аслан ба сурати «аст» омада) ситорае аз ситорагони раванда, қавс ё бурҷи нуҳуми сол, яке аз мазоҳири таҷаллӣ ва зуҳур дар олами имкон, фариштаи гардунакаши Хуршед, ки ҳар рӯз аз бом то шом Хуршедро дар осмон раҳбар аст ва… низ омадааст. Бинобар ин, ба эҳтимоли зиёд вожаи «асб» дар пайванд бо номҳо танҳо ба маънии дорандаи навъе аз асб нест ва ба ин мафоҳим низ муҳтамал аст.

Равонковон асбро намоди равони нохудогоҳ ва ғайрибашарӣ медонанд. Боварҳои қавмӣ ва асотирии фаровоне дар мавриди асб дар миёни милал роиҷ аст ва сабаб шуда, то маънии самбулики фаровоне аз қабили озодӣ, андоми зебо, энержии хуршед, бахшандагӣ, пойдорӣ, пирӯзӣ, қадрдонӣ, суръат, фаҳмидагиву фаросат, неруmandӣ, ҳуш, хирасарӣ, сарсахтӣ ва ғурур дар ҳунару андешаи адабӣ ва фарҳангӣ табалвур ёбанд.

Дар фарҳанги Эрон ва қисматҳое аз ҷаҳон асби сафед нишони бегуноҳӣ ва хулусу хирад ва маркаби хуршед ва нишони наҷобати хонаводагист. Асби сафеди тилоӣ дар асотири Эрон шакле аз Тиштар ё Таштар (оварандаи об) ва нишонаи мардию нерумандӣ будааст.

Дар «Шоҳнома» асбҳои гуногун ба сифот ва имтиёзоте муттасифанд. Масалан, асби хонадони Гуштосб сиёҳ аст, асби Бедирафш, ки баъди кушта шудани ӯ ба дасти Бастур уфтод ва низ асби Сиёвуш ҳам сиёҳ тавсиф шудааст ва чунон ки гузашт аслан, Сиёвуш ба маънии «дорандаи асби сиёҳ» аст:

*Чу з-ин гуна бисёр зорӣ намуд,*
*Сияҳро барангехт бар сони дуд.*
*Шигифтӣ дар он буд, к-асби сиёҳ*
*Намедошт худро зи оташ нигоҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

Тавсифи Фирдавсӣ аз ин асби сиёҳ ёдовари асби маъруфи Хусрави Парвиз аст, ки дар асари сиёҳӣ ба «Шабдез» маъруф шуд:

*Бар охӯр баста дорад раҳнаварде,*
*К-аз ӯ дар так набинад бод гарде.*
*Сабақ бурда зи ваҳми файласуфон,*
*Чу мургобӣ натарсад з-оби тӯфон.*
*Ба як сафро, ки бар хуршед ронда,*
*Фалакро ҳафт майдон бозмонда.*
*Ниҳода номи он шабранг Шабдез,*
*Бар ӯ ошиқтар аз мурги шабовез.*
*(«Хамса»)*

Рахш ҳам дар «Шоҳнома» мавҷуде шигифтангез тавсиф шуда, ки аз қудрату идроки хоссе бархурдор аст. Ва низ чунин аст асби обии дарёи Шаҳд, ки бино бар «Шоҳнома» аз чашмаи Сӯи (сабз) Хуросон баромад ва Яздгирди базаҳкорро бо лагаде бикушт, ки ба достони ӯ дар «Таърихи Балъамӣ», «Шоҳнома»-и Саъолабӣ, «Офариниш ва таърих», «Форснома» ва «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» ҳам ишора шудааст. Назири ин дар қисас ва ривоёти исломӣ низ ба асбҳое бо хусусиёти шибҳи асотирӣ, ҳамчун Буроқ (асби ҳазрати Расул (с)), Дулдул (асби ҳазрати Алӣ (а)) ва Зулҷаноҳ (асби Саййид-уш-шуҳадо (а)) бармехӯрем.

Дар шеъри форсӣ, бахусус дар адабиёти ситоишии мо, дар хилоли қасоиди баланду кӯтоҳ тавсифҳои зиёде аз асб шуда, ки агар дар маҷмуъи онҳо диққат шавад, порае мушобиҳатҳо бо сарчашмаҳои асотирӣ ва куҳани он ба назар хоҳад расид. Ҳамчунин дар фарҳанги Эрон фаросату ҳушёрию тезбинию тезгӯшии асб забонзад аст. Аҳаммияти асб то он ҷо дар зиндагии иҷтимоии ин қавм бориз буд, ки китобҳои мутаъаддиде дар давраҳои мухталиф бо унвони «Фараснома» дар ин боб пардохтаанд. Манучеҳрӣ дар қасоиди баланде (дарозе) бо матлаъҳои зер ба тавсифи шоиронаи асби мамдуҳ пардохтааст:

*Ҳаббазо, асбе мусаҷҷал, маркабе тозинажод,*
*Наъли ӯ парвинннишону сумми ӯ хорошикан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Офарин бар маркабе, к-ӯ бишнавад дар нимашаб*
*Бонги пойи мӯрча аз зери чоҳи шаст боз.*
*(Манучеҳрӣ)*

Ин байт ёдовари тавсифи маъруфи Фирдавсӣ аз Рахши Рустам аст:

*Пайи мӯрча бар палоси сиёҳ*
*Бидидӣ ба шаб аз ду фасанг роҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Офарин з-ин ҳунарӣ маркаби фаррухпайи ту,*
*Ки ба як шаб зи Балосогун ояд ба Тароз.*
*Шахнаварде, ки чу оташ бувад андар ҳамла,*
*Ҳамчунон барқ ба ҳолу ба равиш боди маҷоз.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чорпойе к-аш пайкар аз ҳунар ҳамвор,*
*Нигоргар нанигорад чу ӯ ба хома нигор.*
*(Унсурӣ)*

*Бидеҳ май, ки то ёд орад маро*
*Зи Шабдез дар зери баргустувон.*
*Чу норе ба азми шикори аду,*
*Чу деве ба зери шиҳоби синон.*
*(Масъуди Саъд)*

Ҷавҳарии Соиғи Ҳиравӣ дар қасидае ба матлаъи:

*Дӣ маро охурсолори худованди ҷаҳон*
*Дод асбе, ки зи пирист ба фарёду фиғон.*

Саргузашти асбе лоғару солхӯрдаро, ки аз рӯзгороне куҳан ҳамаи асбҳои маъруфи таърихро дидааст, дар ниҳояти иғроқ ба назм даровaрда ва дар он ба бисёре аз хусусиёти асбҳо ишора кардааст.

Илова бар вожаҳои зиёди арабӣ, ки ба маънии асб аст, дар фарҳангҳои форсӣ низ (аз ҷумла «Луғатнома») номҳои мутаъаддиде монанди: Бодпой, Чарма, Алус, Сурхчарма, Тозичарма, Хинг, Бодхинг, Магасхинг, Кумайт, Шабдез, Саманд, Хуршед, Гурсурх, Диза ва…ба маънии асб забт шудаанд, ки нишони дигарест аз аҳаммият ва ҳузури маҳсуси ин ҳайвон дар паҳнаи Эрон.

Асби Труо (Троя) дар ҳамосаи маъруфи Илиёд асбест чӯбин, ки юнониён пас аз даҳ соли муҳосира тавонистанд бо ҷой додани иддае сарбоз дар дохили он ва нуфуз ба даруни ҳисор дарвозаҳои шаҳри бикшоянд. Аз ин тариқ таъбири «асби Труо» дар забон ва фарҳанги имрӯзи Эрон роҳ ёфтааст. Намунае аз насри муосир:

«Зербиное муҳкам бино кунем, ки аз дастбурди қудратмандон… ва ё афсунгароне, ки аз мантиқи илмӣ барои султа бар ақвоми заиф асби Труо месозанд, масун бимонад» («Ҳикоят ҳамчунон боқист»).

Дар қитъаи маъруфи «Садои пойи об» Суҳроби Сипеҳрӣ ин гуна малеҳ ба ҷараёни «асби Труо» ишора мекунад:

*Фатҳи як кӯча ба дасти ду салом,*
*Фатҳи як шаҳр ба дасти се-чор асбсавори чӯбӣ,*
*Фатҳи як ид ба дасти ду арусак, як тӯб.*

**АСҲОБИ КАҲФ (اصحاب کهف)**

Асҳоби Каҳф, ёрони ғор, ё ҳафттанон (= ҳафтмардон) ё ҳафт тан хуфтагони шаҳри Ифисус (Эфес) касоне буданд, ки аз ситами Дақёнус – ҳокими ҷаббори асри хеш, ки даъвии худоӣ дошт, ба ғоре паноҳ бурданд ва ба амри Худованд дар он бихуфтанд. Бино бар

ривоёт Дақёнус, подшоҳи шаҳри Ифисус, шаш танро маҳрами асрор дошт. Рӯзе подшоҳе Дақёнусро ба ҷанг таҳдид кард ва ӯ бимнок шуд. Гурбае бар бом буд, ҳаррише баромад. Ларза бар андоми ӯ уфтод. Яке аз он шаш тан бидид ва донист, ки ӯ худоиро нашояд. Саноӣ ба ин масъала ишора кардааст:

*Карда аз баҳри раҳбарӣ шаш мир*
*Гурбаеро фато, сагеро пир.*
*(«Ҳадиқа»)*

Бо ёрон андеша кард. Нури маърифате дар онҳо падид омад. Аз бими Дақёнус сар ба биёбон ниҳоданд. Дар роҳ чӯпони Дақёнус низ ба онҳо пайваст ва саги ӯ низ ба дунболи ишон уфтод. Ӯро аз худ биронданд. Саг ба сухан омад. Ишон дар аҷаб шуданд ва ӯро бо худ бурданд ва ба ғоре даршуданд. Ҳақтаъоло ҳайбат бар он саг пӯшонид, ба гунае ки ҳеч ҷонвар заҳра надошт, ки даршавад. Ба амри Худо инон дар ғор бихуфтанд ва бинобар раъйи насоро сесаду ҳафтоду ду сол, ба эътиқод (ривоёт)-и мусулмонон сесад соли хуршедӣ, ба ривояти Қуръон (Каҳф:25) сесаду нуҳ сол ва ба тaври дақиқ, чунонки Берунӣ («Осор-ул-боқия») ишора карда, сесаду нуҳ солу ҳафтоду панҷ рӯзу шонздаҳ соат ва чаҳор хумси соат дар хоб буданд. Бино бар як ривояти дигар иллати паноҳ бурдани онон ба ғор ин буд, ки ин шаш тан мебоист барои бути шаҳр зибҳ шаванд.

Дақёнус ба таъқиби онҳо бархост ва чун натавонист дар ғор шавад, мадхал (даромадгоҳ)-и ғорро девор гирифт. Номи ишонро бар дарвозаҳо овехтанд, то хабари ишонро бозёбанд. Ҳамчунин ному вақоеъи марбут ба ишон бар ду лавҳа навиштанд ва зери тобут дафн карданд, то ояндагон аз он хабардор шаванд. Ба ин ҷиҳат онҳоро асҳоби Рақим низ гуфтанд. Вақте ба амри Худо бедор шуданд, пиндоштанд як рӯз ё қисмате аз як рӯз дар хоб буданд (Каҳф:19). Яке аз онон ба номи Нихлус (Тамлихо ё Ямлихо), ки бино бар бархе ривоёт мартабаи нубувват низ дошт, барои хариди ғазо ба шаҳр омад ва мардумро бар дини Исо (а) ёфт ва вазъи шаҳрро дигаргуна. Чун сиккаи қадимӣ дар дасти ӯ диданд, ба гумони ин ки ганҷе бозёфтааст, ба ҳузури ҳоким эҳзораш карданд ва қиссаи онон ошкор гашт. Малик хост, ба зиёрати онҳо биравад, аммо Ямлихо аввал ба ғор ворид шуд ва моҷароро бо ёрон дар миён гузошт. Онон дидори парвардгори хешро бар зиндагии инҷаҳонӣ баргузиданд ва дубора ба хоб рафтанд ва аз он пас ҳар кас мехост вориди ғор шавад,

тарсон мешуд ва ҳеч кас натавонист ба онҳо наздик шавад. Калисое наздики онҳо сохтанд, ки дар он намоз мекарданд.

Бино бар як ривоят низ қавме аз мусулмонон бар сари рӯҳу ҷисму кайфияти баъс (эҳё)-и он ихтилоф доштанд. Худованд барои ҳуҷҷат асҳоби Каҳфро барангехт ва ин ояте буд аз Худо. Қиссаи асҳоби Каҳф ба унвони покбозоне, ки қадам дар роҳи Ҳақ гузоштанд ва ситамро таҳаммул натавонистанд кард, дар фарҳанги Эрони исломӣ забонзад аст. Ҳамчунин хоби тӯлонии ёрони ғор низ таваҷҷуҳи шуароро ба худ ҷалб кардааст:

*Имрӯз хуфтаем чу асҳоби Каҳф, лек*
*Фардо зи гӯр бошад Каҳфу Рақими мо.*
*(Саноӣ)*

*Гар ҳамчу рӯҳ роҳ наёбӣ бар осмон,*
*Асҳобикаҳфвор бирав, кунҷи ғор гир.*
*(Саноӣ)*

*Дамида дар шаби охирзамон сафедаи субҳ,*
*Пас аз ту хуфтани асҳоби Каҳф нест раво.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун пой дар кунад зи сари суффаи Сафо,*
*Сар бар кунад ба ҳалқаи асҳоби Каҳфи Шом.*
*(Хоқонӣ)*

*Кош чун асҳоби Каҳф ин рӯҳро*
*Ҳифз кардӣ, ё чу киштӣ Нӯҳро.*
*Эй басо асҳоби Каҳф андар ҷаҳон*
*Паҳлуи ту, пеши ту ҳаст ин замон.*
*(«Маснавӣ»)*

***Саги асҳоби Каҳф:*** Саге, ки ба ҳамроҳи чӯпони Дақёнус ба ёрони ғор пайваст ва бино бар бархе ривоёт Қатмир ном дошт, ки саранҷом ба забон омад ва ихлосу иштиёқи хешро барои талаби ончи онҳо ба дунболаш буданд, бар забон ронд ва дар ғор ҳам сар бар ду даст ниҳод ва аз онон посдорӣ кард. Бо ин хусусиёт саги асҳоби Каҳф мазҳари талаб ва сулук дар масири ҳақиқат қаламдод шуда ва ба унвони мавҷуде, ки ба воситаи ёфтани гавҳари ҳақиқат аз мартабаи пасти ҳайвонӣ ба дараҷаи ёрони мухлису покбозони роҳи Ҳақ расид, мавриди эҳтиром қарор гирифтааст:

*Лутфи ӯ чун даромад андар кор,*
*Саги асҳоби Каҳф бар дари ғор*
*Авлиёи варо амин гардад,*
*Дархури мадҳу офарин гардад.*
*(Саноӣ)*

*Гаҳ сагеро раҳ диҳад то пешгоҳ,*
*Гаҳ кунад бар гиряе макшуф роҳ.*
*(Аттор)*

*Зи остони ту сад шер чун тавонад кард*
*Ба санг чун саги асҳоби Каҳф дур маро.*
*(Аттор)*

*То ҳаст умр чун саги асҳоби Каҳфи ту*
*Сар бар ду даст бар сари кӯят муҷовирам.*
*(Аттор)*

*Гӯянд, ки Хоқонӣ надҳад ба хасон дил,*
*Дил чун саги Каҳф аст, ба Балъам нафурӯшам.*
*(Хоқонӣ)*

*Бо бадон ёр гашт ҳамсари Лут,*
*Хонадони нубувваташ гум шуд.*
*Саги асҳоби Каҳф рӯзе чанд*
*Пайи некон гирифту мардум шуд.*
*(Саъдӣ)*

**АСҲОБИ РАҚИМ (- ар-рақим) (اصحاب رقيم)**

Дар Қуръон (Каҳф:9) ба ҳамроҳи асҳоби Каҳф зикри асҳоби Рақим низ омада ва ин достон аз шигифтиҳои кори Худованд қаламдод шудааст. Бар хилофи асҳоби Каҳф, ки ҳикояташон нисбатан муфассал дар сураи Каҳф омада, аз асҳоби Рақим ҷуз як бор ёд нашудааст. Дар бораи асҳоби Рақим миёни муфассирон ва арбоби ривоят ихтилоф аст. Бархе асҳоби Рақимро ҳамон асҳоби Каҳф медонанд («Табарӣ») ва гӯянд Рақим мактубе буд, ки қавми ишон бар лавҳе навиштанд ва хабару ҳикояти онҳоро бознамуданд ва бар дари ғор овехтанд, ё бар кӯҳе, ки он рафта буданд, ҳак

карданд, ё бар лавҳе навиштанд ва дар сандуқе ниҳоданд ва онро пеши ҷавонони паноҳандаи ғор ниҳоданд.

Бархе ҳам гуфтаанд, Рақим табдилёфтаи «Ортамис» аст ва Ортамис олиҳаи сайд ва шикор назди юнониён ва ҳамон «Диёно»-и румӣ ва дуқулу (дугоник)-и Опулун (Аполлон) аст. Ортамис нисбат ба парастандагони худ сангдил аст, ба тавре ки агар дар тақдими ҳадяву қурбонии хунин қусур (кӯтоҳӣ) кунанд, кайфар (ҷазо) мебинанд. Ин ривоят ба ривояте, ки шаш тан асҳоби Каҳф қарор буд, барои бути шаҳр қурбонӣ шаванд, наздик аст.

Ба заъм (эътиқод)-и иддае низ Рақим номи ғорест, ки асҳоби Каҳф дар он хуфтанд ва низ номи биёбонест, ки ғор дар он буд ва номи саге, ки ишонро ҳамроҳӣ мекард.

Шахсе ба номи Абдуллоҳ ибни Сомит, ки аз тарафи Абӯбакр ба рисолат назди малики Рум рафта буд, наздик ба Қустантания дар канисае ҳазираи[10] асҳоби Рақимро дидааст, ки дар чоҳе азим сездаҳ мард аз пиру ҷавону каҳлро (миёнасолро) дар он ҷо бар қафо хобонидаанд бар ҳайати хуфтагон. Ба ривояти кутуб инон паёмбароне будаанд дар як замон ва бо як сухан, пеш аз Исо (а). Аммо ба ривояте, ки бештари кутуб нақл кардаанд, ин аст, ки се ҷавон дар аҳди банӣ Исроил ба саҳро рафтанд, ҳамин ки борон гирифт, дар ғоре фурӯ шуданд. Сел санге азим бар он ғор бинҳод. Инон ба худои хеш нолиданд ва ҳар кадом сирре аз асрори зиндагии хеш бигуфтанд ва ба воситаи кори неке, ки анҷом дода буданд, аз Худованд хостанд, онҳоро бираҳонад. Аввалӣ сирри хеш ки бигуфт, санг андак такон хӯрд, дувумӣ ки бигуфт, санг каме аз ҷояш ҳаракат кард, ба гунае ки осмон дида мешуд ва севумӣ, ки ба даргоҳи Худо нолид, ҳаррише (садое) биёмад ва санги азим канор рафт ва дари ғор кушода шуд. Номи он ғор, ки инон дар он гирифтор шуданд, «Рақим» буд ва ин се танро асҳоби Рақим гуфтанд.

Дар шеъри форсӣ ишороте ба қиссаи асҳоби Рақим ҳаст ва ба назар мерасад бештар онро бар асҳоби Каҳф мунтабиқ (ҳамсон) медонанд:

*Сол сӣ хуфтӣ, кунун бедор шав,*
*Гар нахуфтӣ хоби асҳоб-ур-рақим.*
*(Носири Хусрав)*

---

[10] Чордевори чӯбӣ, ин ҷо: ба маънои нусха, намо.

*Боз пурчин шавадат рӯю биханди ба фусус,*
*Чун бихонам зи Қурон[11] қиссаи асҳоби Рақим.*
*(Носири Хусрав)*

*Гуфт не, гуфтамаш чу мерафтӣ*
*Дар ҳарам ҳамчу аҳли Каҳфу Рақим.*
*Эмин аз шарри нафси худ будӣ*
*Дар ғами ҳурқату азоби ҷаҳим.*
*(Носири Хусрав)*

*Чун зи Дақёнус худ растанд, ҳаст андар Рақим*
*Беҳ зи бедорий шумо хоби ҷавонмардони ғор.*
*(Саноӣ)*

*Обиде дар кӯҳи Лубнон буд муқим*
*Дар буни ғоре чу асҳоби Рақим.*
*(Баҳоӣ)*

**АСҲОБИ РАСС (اصحاب رسّ)**

Дар Қуръон ду бор (Фурқон:38 ва Қоф:12) дар канори Од ва Самуд аз қавме ба номи асҳоби Расс (Аррасс) ёд шудааст. Ин ки асҳоби Расс чӣ касоне буданд ва дар куҷо зиндагӣ мекарданд, миёни муфассирон ихтилоф аст. Гуфтаанд асҳоби Расс тоифае буданд дар Ямома ва паёмбаре доштанд ба номи Ҳанзала, ки дар чоҳаш андохтанд. Бархе гуфтаанд, Расс ба маънии чоҳ аст ва баъзе дигар Рассро номи чоҳи махсусе медонанд, ки дар Қуръон аз он ба «Баъри муаттала» (Ҳаҷ:45) ёд шудааст. Дастае дигар асҳоби Рассро ҳамон асҳоби Ухдуд донистаанд, ки Расс ҳам Ухдуди ишон буд. Муфассирине, ки бо номи «Арас» ошно буданд, Рассро бар Арас мунтабиқ кардаанд.

Муфассалтарин ривояте, ки ағлаби муфассирон ва муаррихон дар бораи асҳоби Расс нақл кардаанд, ин аст, ки асҳоби Расс қавме буданд, ки дарахти санавбаре ба номи «Шоҳдарахт»-ро мепарастиданд. Ин дарахтро Ёфис ибни Нӯҳ бар канори чашмае ба номи Рушоб кошта буд. Ин қавм дувоздаҳ ободӣ ба номҳои Обон, Озар, Дай, Баҳман, Исфанд, Фарвардин, Урдибиҳишт, Хурдод, Тир, Мурдод, Шаҳривар ва Меҳр

[11] Қурон – Қуръони маҷид.

доштанд, ки бар канори наҳре пуроб ва гуворо ба номи «Расс» қарор дошт. Бузургтарини ин ободиҳо шаҳри Исфанд буд, ки подшоҳашон Таркуз ибни Ғобур дар ин шаҳр мустақар буд ва чашмаву дарахти санавбари куҳан ҳам дар он қарор дошт. Дар ҳар кадом аз ободиҳои мазбур донае аз ин дарахт кошта буданд, ки аз он дарахте бузург руйида буд. Он чашмаро чашмаи зиндагии худоёни худ медонистанд ва аз он намехӯрданд ва ба чорпоён намехӯронданд.

Аз сунани онҳо ин буд, ки ҳар моҳе дар ҳар қаряе чашне доштанд ва гирди дарахт ҷамъ мешуданд ва зимни тазйини он бо пардаҳо гӯсфанду гов барои дарахт қурбонӣ мекарданд ва бо тазарруъ аз ӯ мехостанд аз онҳо хушнуд шавад. Шайтон меомаду шохаҳои дарахтро такон медод ва садое ҳамонанди садои кӯдакон аз дарахт бармехост ки: эй бандагони ман, аз шумо хушнуд шудам. Он гоҳ онҳо шод мешуданд ва шароб мехӯрданду танбӯр менавохтанд ва овози дастҷамъӣ мехонданд.

Вақте иди шаҳри бузург (Исфанд) фаро мерасид, ҳамагӣ аз тамоми ободиҳо бар гирди он санавбари куҳан саропарда мезаданд ва қурбониҳое бамаротиб муҳимтар нисор мекарданд. Шайтон меомаду дарахтро такон медод ва онҳоро ба ваъдаҳои дилпазир хурсанд месохт. Онҳо ба чунон нишоте фурӯ мерафтанд ва чунон шаробе мехӯрданд ва танбӯре менавохтанд, ки то дувоздаҳ шабонарӯз мадҳуш меуфтоданд ва он гоҳ ба ободиҳои худ бозмегаштанд. Ин қавм чун куфрашон ба ниҳоят расид, Худованд паёмбаре аз банӣ Исроил барои онҳо фиристод, ки даъваташро напазируфтанд. Ҳамин ки замони ҷашни бузурги онҳо фаро расид, он паёмбар аз Худо хост, дарахтро бихушконад. Онҳо аз ин кор ба ваҳшат уфтоданд ва камар ба қатли ӯ бастанд ва ба бадтарин ваҷҳе ӯро бикуштанд. Худованд бар онон ғазаб кард ва рӯзе, ки иди бузург доштанд, боди тунде вазидан гирифт ва сарзамини онҳо ба кибрити сурх бадал шуд ва ҳамагӣ дар оташ сӯхтанд ва баданашон мисли қалъ бар оташ зуб (об) шуд.

Шамсуддин Аддимишқӣ Рассро номи рӯдхонае пуроб āниста, ки аз билоди Рум ва ё ба қавле аз Таробазун сарчашма мегирад ва пас аз пайвастан ба рӯдхонаи Карр дар нуқтае ба номи «Бардиҷ» ба баҳри Хазар мерезад ва ба назар мерасад, манзури ӯ ҳамон рӯде бошад, ки имрӯз ба номи «Арас» дар марзи Эрону Озарбойҷон ҷараён дорад.

## АСҲОБИ УХДУД ( اصحاب اُخدود)

Асҳоби ухдуд ё ёрони ухдуд, ки ривоят дар бораи онҳо бисёр аст. Ухдуд ба маънии шикоф ва гавдол (чоҳ) ва ҷамъи он аходид. Асҳоби ухдуд қавме буданд, ки аз дини подшоҳи золими худ – Зунавос, ки даъвии худоӣ дошт, баргаштанд ва аз тариқи писари вазири вай, ки мусулмониро пинҳон назди роҳибе фаро гирифта буд, ба дини ҳақ ҳидоят шуданд. Подшоҳ хандақе бисохт ва дар он оташе барфурӯхт ва бисёре аз он қавмро бар он оташ бисӯхт. Оташ забона кашид ва он подшоҳу тахти ӯро ва ҳамаи аркони давлаташро дар ком кашид. Ба саргузашти ишон дар Қуръон (Буруҷ: 4 ва 5) ишора шудааст.

*Дили аъдои ту пурнор бодо,*
*Ба сони хандақи асҳоби Ухдуд.*[12]
*(Сӯзании Самарқандӣ)*

## АСҲОБИ ШИМОЛ (اصحاب شمال)

Ёрони дасти чап ё «асҳоб-ул-машъама» (Воқиа:9), яъне дӯзахиён, ки дар баробари асҳоб-ул-ямин (биҳиштиён) ё асҳоб-ул-маймана қарор доранд. Дар «Маздоясно» тарафи шимол наҳсу шум ва маскани девону парвардгорони ботил ва маҳалли дӯзах аст ва тарафи ҷануб маҳалли фурӯғу Фирдавс (Яштҳо:155/1) навиштаанд: Шому Яман аз ин ду калима муштақ аст, зеро Шом бар дасти чапи Каъба аст ва Яман бар дасти рост.

Дар мавриди тасмияи «асҳоби шимол» гӯянд: дар вақти ихроҷа-з-зуррият аз сулби Одам (а) дар тарафи шимол буданд ё номаҳои аъмоли эшон ба дасти чапашон дода мешавад. Инон ба дӯзах мераванд ва дӯзах бар ҷониби чапи Арш аст. Ба ривояти дигар инон дар ҷониби чапи Арасоти Маҳшар меистанд. Дар Қуръон (Воқеа:4 ба баъд) аз асҳоби шимол чунин сухан рафтааст, ки инон дар ҷаҳаннам хоҳанд буд, дар сояи дуде сиёҳ ва дар масири бодҳои кушанда ва сахт гарм. Инон нозпарвардагони

---

[12] Дар матни асли ин фарҳанг ҳеч мисоли шеърӣ мавҷуд нест ва аз манобеъи дигар танҳо ҳамин як байт пайдо шуд.

ҷаҳон буданд, ки бар гуноҳ исрор меварзиданд ва Растохези танро инкор мекарданд.

*...Ки нидот омад сареҳан аз ҷибол,*
*Ки бирав, ҳастӣ зи асҳоби шимол.*
*(«Маснавӣ»)*

**АСҲОБИ ЯМИН (اصحاب یمین)**

Ёрони дасти рост (Воқиъа:90), ё «асҳоб-ул-маймана» (Воқиъа:8) ба маънии биҳиштиён, ё касонест, ки номаи аъмолашон рӯзи ҳашр ба дастиросташон дода мешавад, ё рӯзи растохез дар дасти рости арасоти маҳшар меистанд. Ривояти дигар ин аст, ки онҳо дар вақти ихроҷи зуррият аз сулби Одам (а) дар тарафи рост буданд. Ҳамчунин навиштаанд («Тафсири Ҳусайнӣ»), ки инон биҳиштиёнанд ва чун Биҳишт бар ҷониби рости арш аст, ба ин ном хонда шудаанд.

*Некхоҳат бод дар неъмат чу асҳоб-ул-ямин,*
*Бадсиголат бод дар меҳнат чу асҳоб-уш-шимол.*
*(Амир Муъиззӣ)*

*Макун танпарварӣ, то метавон дилро сафо додан,*
*Чу асҳоби Ямин таъмири айвони шимолӣ кун.*
*(Сойиб)*

*Ҳиллати он кун, ки пеш аз марг бишносӣ магар,*
*То зи асҳоб-ул-яминӣ, ё зи асҳоб-уш-шимол.*
*(Амир Муъиззӣ)*

*Яке матъуни арбоби Шимол аст,*
*Яке мавқуфи асҳоби Ямин аст.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

**АТЛАС (اطلس)**

Атлас дар асотири Юнону Рум аз аз зумраи титонҳо (титан) ва мавҷудоти аҷибу хориқулода аст, ки бо худоён нофармонӣ оғоз кард. Ӯ ба далели мушоракат дар ҷанги титонҳо тавассути Зеус (Зевс) ба ҳамли осмонҳо бар дӯши худ маҳкум шуд. Танбеҳе,

ки Зеус барои ӯ муайян кард, ин буд, ки дар каронаи ҷаҳон то абад биистад ва гунбади миноии осмонро бар дӯш бигирад. Баъдҳо Парса (Persee) бар вай раҳмат овард ва ӯро ба кӯҳҳое интиқол дод, ки ба номи ӯ «ҷиболи Атлас» ном гирифт. Ҳирудут (Геродот) барои аввалин бор кӯҳе ба ин ном дар Офриқои Шимолӣ муаррифӣ кардааст. Дар асри шонздаҳ, ки дар Урупо китобҳои ҷуғрофиё бо нақша интишор ёфтанд, сурати Атласро дар ҳоле, ки кураи Заминро ҳамл мекард, бар пушти ҷилди китобҳои мазбур тарсим карданд ва аз он пас китобҳои муштамил бар (дорои) нақшаи ҷуғрофиёиро атлас хонданд. Дар мутолиоти охир низ Атласро мунаҷҷиме пиндоштаанд, ки қавонини нуҷумиро ба башар омӯхта ва ба мақоми худоӣ расидааст.

Атлас, ба эътибори ин ки ҳомили осмонҳост, худоест юнонӣ, вале аз ҷиҳоти дигар Митрост, ки ба ҳангоми таваллуд ҳомили кураи хок ва аз ин рӯ фармонравои олам буд ва бо дасти дигараш доираи минтақат-ул-буруҷро (мадори бурҷҳо дар хатти сайри офтоб) нигоҳ доштааст. Ба эътиқоди монавиҳо Атлас ҳомили замин аст, дар ҳоле, ки Митро бори осмони пурфурӯғро бар ӯҳда дорад.

Дар нуҷуми исломӣ фалаки нуҳумро фалаки Атлас ё Фалак-ул-афлок номидаанд, ки иртиботи он бо он чи гуфта шуд, равшан аст ва ба ин ҷиҳат ба ин ном мавсум шуда, ки сода аст ва орӣ аз ситора, зеро атлас ба маънии дирами бесикка аст. Пас, чунонки дирами бесикка аз нуқуш сода (бе нақш) аст, фалаки нуҳум низ, ки Арш ҳам номида шуда, аз нуқуши кавокиб орист.

Дар иртибот бо ин масъала номи фалаки атлас дар адабиёти форсӣ ба унвони фалаки нуҳум ба кор рафтааст:

*Зи атласи фалак ар з-он ки хилъате дӯзӣ,*
*Ба қадди маънии Қорӣ қасир меояд.*

*(Низоми Қорӣ)*

*Корам ба дуо чу барнамеояд рост,*
*Додам се талоқ ин фалаки атласро.*

*(Абӯсаиди Абулхайр)*

*Доим аз баҳри нисори базми шаҳ гардуни атлас*
*Иқди марворид бар дебои сақлотун бибОрад.*

*(Фароҳонӣ)*

*Чархи атлас, ки мукаллал ба дури макнун гашт,*
*Пардае аз ҳарами исмати дарвешон аст.*

*(Фонӣ)*

Дар ин абёт иҳом ба порчаи атлас низ бар лутфи бархе аз мазомин афзудааст.

**АФРОСИЁБ (افراسياب)**

Афросиёб ба маънии [шахси ҳароснок] ё Фаросиёб, подшоҳи Турон буд, ки муддатҳо бо шоҳону паҳлавонони эронӣ набард кард. Номи падараш Пашанг буд ва нажоди ӯ ба Тӯр, яке аз се фарзанди Фаридун мерасад.

Дар яштҳо номи Афросиёб ҳамеша ба сифати муҷрим ва сазовори марг ва дар китоби ҳафтуми «Динкарт» (фасли 1, банди 31) бо сифати ҷоду ҳамроҳ аст. Ончи дар «Авасто» роҷеъ ба Афросиёб омада, дар маҷмуъ бо мундариҷоти «Шоҳнома» мутобиқ аст. Афросиёб монанди Заҳҳок ва Искандар (гӯё) ба василаи Аҳреман фанонопазир халқ шуда буд, лекин Аҳуромаздо ҳар серо аз ин ҳол баргардонид ва бемаргиро аз ишон салб кард.

Дар «Шоҳнома» аз «ҳанги» Афросиёб сухан рафта, ки иборат буд аз ғоре бар болои кӯҳ, ки Афросиёб бар он паноҳ бурд:

*Зи ҳар шаҳр дуру ба наздики об,*
*Ки хонӣ варо ҳанги Афросиёб.*

Аз «Авасто» ва кутуби паҳлавӣ чунин бармеояд, ки ҳанг қасре будааст зеризаминӣ ва оҳанин, ба иртифоъи ҳазор қади одам, ки ҳар чи лозим буд, дар он фароҳам шуда буд. Афросиёб дар ин ҳанг дар орзуи умри ҷовидон ба ҷустуҷӯи фарр бархост ва барои Ноҳид қурбонӣ кард, то фарри шиновар дар дарёи Фарохкартро ба даст оварад.

Афросиёб гоҳе деви хушкӣ ва беобӣ муаррифӣ шуда, ки боронро аз кишвари Эрон дареғ дошт. Ҳангоми ғалабаи ӯ бар Эрон:

*Зи борон ҳаво хушк шуд ҳафт сол,*
*Дигаргуна шуд бахту баргашт ҳол.*

*(«Шоҳнома»)*

Рӯзгори подшоҳии ӯ чун Заҳҳок ва Искандар аз давронҳои комравоии Аҳреман аст. Дар замони ӯ пас аз муддатҳо ҷанг бо Эрон паймони машҳур байни Эрону Турон иттифоқ уфтод, ки бино бар бисёре аз ривоёт, Ораш бо андохтани тир марзи кишварро муайян кард.

Сиёвуш, шоҳзодаи маҳбуби Эрон, ки духтари Афросиёбро ба занӣ дошт, ба дасти ӯ кушта шуд ва хашми дерини эрониёнро алайҳи Турон барангехт. Ва билахара ҳам Кайхусрав, фарзанди Сиёвуш, интиқоми падарро гирифт. Ба ривояти «Шоҳнома» дар набардҳои мутаволӣ Пирони Виса кушта шуд ва Афросиёб захм бардошт ва ба Гангдиж гурехт ва дар Озаргушасп[13] орзуи пирӯзӣ кард. Ҳум, порсои маъруф Афросиёбро дастгир кард, аммо ӯ муваффақ шуд фирор кунад ва дар дарёи Чинчаст (=Урумия) пинҳон шавад. Ковус ва Кайхусрав бо тадбир ӯро аз дарёи Чинчаст берун оварданд ва Кайхусрав ба интиқоми хуни падар:

*Ба шамшери ҳиндӣ бизад гарданаш,*
*Ба хок андар-афканд торӣ танаш.*

Чеҳраи Афросиёб дар «Шоҳнома» аҳреманӣ ва бадкуниш муаррифӣ шуда ва ба унвони мазҳари муҷассами душманӣ бо Эрон номбардор шудааст. Дар айни ҳол ҳеч гоҳ ӯ мисли Заҳҳок бадном ва малъун нест ва ҳамеша каме аз сифоти паҳлавонӣ низ бархурдор аст ва ба ривояте даврони подшоҳии ӯ бо ҳама талхӣ судҳое ҳам барои Эрон дошт, зеро ӯ ҷӯйҳое эҷод кард ва ҳазор чашмаи об ва ҳафт рӯдхонаи қобили киштирониро ба дарёчаи Ҳомун равон сохт.

Дар «Шоҳнома» аз ду бародари Афросиёб ба номҳои Ағрирас ва Гарсеваз низ ёд шуда, ки бахусус Гарсеваз дар моҷарои қатли Сиёвуш низ муассир будааст.

Дар адабиёти форсӣ Афросиёб аз чеҳраи нимапаҳлавонӣ бархурдор аст ва ба нудрат ба унвони душмани дерини Эрониён аз ӯ ёд шудааст:

*Оламе зоги сиёҳу нест як бози сапед,*
*Як рама Афросиёбу нест пайдо пури Зол.*

*(Саноӣ)*

[13] Озаргушасп (Озаргушнасб) – яке аз се оташгоҳи муқаддас.

*Ту кайқубодтахтию нӯширвонтоҷ,*
*Афросиёбханҷару исфандёртег.*

*(Масъуди Саъд)*

*Гар ба мулк Афросиёб омад аду,*
*Шоҳ кайхусравмакон бод аз зафар.*

*(Хоқонӣ)*

*Ман Рустами камонкашам андар камини шаб,*
*Хуш бод хоби ғафлати Афросиёбашон.*

*(Хоқонӣ)*

*Зебад Манижа ходимаи бонувон, чунон-к*
*Афросиёб найзакаши Ахситони ӯст.*

*(Хоқонӣ)*

*Чу Бежан дорӣ андар чаҳ, махусб Афросиёбосо,*
*Ки Рустам дар камин асту наҳанге зери хифтонаш.*

*(Хоқонӣ)*

*Кайхусравони ҷом зи хунисиёвушон*[14]
*Ганҷи Фаросиёб ба симо барафкананд.*

*(Хоқонӣ)*

Бино бар ривоёт дар ин байт «Ганҷи Афросиёб» номи ганҷест, ки Афросиёб ниҳода буд ва Хусрави Парвиз онро бозёфт ва ганҷи чаҳорум аз ҳафт ганҷи хеш қарор дод.

*Саъдӣ, нагуфтамамат, ки марав дар каманди ишқ,*
*Тири назар бияфканад Афросиёбро.*

*(Саъдӣ)*

*Кайхусрави ҷаҳон, ки зи баъси*[15] *ҳисоми ӯ*
*Ҳар дам зи хоб барҷаҳад Афросиёби шаб.*

*(Сироҷӣ)*

Ба назар мерасад дар ин байт «Афросиёби шаб» киноя аз зулмату торикӣ бошад.

---

[14] Хунисиёвушон – номи гиёҳи давоӣ, ин ҷо ба маънои шароб.

[15] Баъс – шиддат, ҳайбат, бим, тарс.

**АҲРЕМАН (اهریمن)**

Аҳреман, дар фарҳанги исломӣ шайтон, неруи шарр ва дар «Авасто» Ангра минйу шомили ду ҷузъ аст: ҷузъи аввал ба маънии баду хабис мебошад. Ин калима ба унвони маншаъи тамоми бадиҳо ва зиштиҳо дар порсӣ ба суратҳои: Аҳреман, Аҳраман, Ҳароман, Оҳарман, Аҳран, Оҳароман, Оҳарима ва Ҳарима забт шудааст. Дар Готҳо вожаи Аҳреман як бор дар мафҳуми душмани бадхоҳ ба кор рафта ва гавҳари палиде муаррифӣ мешавад, ки бо Сипант мину, ё хиради нек ҳамзамон пайдо шуда ва ҳастию нестиро бо ҳам бунён гузоштаанд.

Аҳуромаздо дар «Авасто» худованди некист ва ин масъала аз асли санавият ва духудоӣ ҳикоят дорад. Дар Готҳо ҳамчунин ба таври ҷудогона тасреҳ шуда, ки ойини маздопарастӣ як дини духудоист ва Аҳуромаздо бо Сипант мину яксону мунтабиқ аст ва дар баробари он хиради палид ё Аҳреман қарор дорад, дар ҳоле ки орои бисёре Аҳуромаздоро фаротар аз ин ду неру ва ба унвони маншаъи воҳид ва ягона муаррифӣ мекунанд.

Аз мушаххасоти ойини Маздоясно яке ин аст, ки Аҳуромаздо ва Аҳреман дар муддати дувоздаҳ ҳазор сол бар зидди якдигар сафороӣ мекунанд ва дар ин сафороию набард аст, ки билахара Аҳреман шикаст мехӯрад ва рӯзи растохез фаро мерасад. Мавҷудот, чи дар осмон ва чи дар замин, ба ду дастаи баду зишт (Аҳреманҷ) ва неку зебо (аҳуроӣ ва яздонӣ) тақсим мешаванд. Пайравони Маздаясно мекӯшанд, бо амали худ Аҳуромаздоро таъйид ва бо Аҳреман мубориза кунанд.

Бино бар ақидаи зарвониён, Зарвони бекарона пас аз он ки муддатҳо аз адами халқ ва зоиши худ дилозурда буд, ба вуҷуди Аҳуромаздо борвар гардид, вале чун дар зоиши Аҳуромаздо даранге падид омад, дар дили ӯ шакку тардид ҳувайдо шуд ва ҳамин шак мӯҷиби эҷоди Аҳреман дар батни модар шуд. Зарвон, ки мехост мавҷуде хуб падид оварад, дорои ду фарзанд шуд ва дарёфт, ки яке аз онҳо неку маншаъи хайр аст ва дигаре баду сарчашмаи шарр. Модар ният кард, ки ҷаҳонро ба аввалин фарзанд бидиҳад, аммо чун Аҳреман зудтар берун шитофт, қарор шуд, ки дар ҳар се ҳазор сол ҷаҳон дар дасти яке бошад ва саранҷом Аҳуромаздо пирӯз шавад.

Дар тамоми ривоёт Аҳреман ба табоҳ кардани ҷаҳони хайр мекӯшад ва дар ин роҳ монанди Аҳуромаздо, ки ёвароне ба

монанди амшоспандон ва эзадон дорад, қувое ба ӯ мадад мерасонанд, ки ба ҳамаи онҳо даива (дев) итлоқ мешавад ва ба ҳамин ҷиҳат пайравони ӯро «девяснон», яъне парастандагони дев меноманд, ки дар баробари «маздаяснон» аст. Қувои Аҳреман монанди Аҳуромаздо чанд дастаанд: дастаи аввал каморикон (сарони девон), ки шаш дев ҳастанд ва гоҳе деви хашм ҳам бар онҳо афзуда мешавад ва ҳар кадом дар баробари яке аз амшоспандон қарор доранд. Дастаи дигар девони бузург ҳастанд, аз қабили Дурӯғ, Оз, Апуш ва Ажи даҳок, ки ҳар кадом дар баробари яке аз эзадон ва ёварони Аҳуромаздо ва дастёрони амшоспандон қарор доранд ва кори онҳоро хунсо мекунанд. Дастаи севум девони кӯчактар ҳастанд, ки таъдодашон монанди эзадон фаровон аст. Аҳреман бо иқтидори тамом дар раъси ҳамаи ин ёрон амал мекунад. Ин мавҷуди хабис бо ҳамаи қудрати зиёнкорӣ ва бо он ки дар баробари тамоми эзадон истодагӣ мекунад, ҳамеша ёрои баробарӣ бо офаридагони некро надорад ва аз гурзи эзади Меҳр ба ҳарос меафтад. Ва Таҳмураси зинванд ӯро ба пайкари асбе дармеоварад ва сӣ сол ба даври кураи замин меронад. Ба ҳангоми таваллуди Зардушт Аҳреман аз рӯйи замин мегурезад ва саранҷом ҳам шикаст меҳӯрад.

Дар адаби форсӣ Аҳреман ба унвони мазҳари шарорату зиштӣ дар баробари эзадон ва гоҳе бо илҳом аз андешаҳои сомӣ ба ҷои Иблис ва дар баробари фариштагон муаррифӣ шудааст:

*Ҳар он чиз, к-он н-аз раҳи эзадист,*
*Ҳама роҳи Аҳреман асту бадист.*
*(«Шоҳнома»)*

*Зи тиру найзаи ӯ душманон ҳаросонанд,*
*Чу Аҳраман зи саҳобу чу моҳӣ аз нашпил.*
*(Ҷабалӣ)*

*Кай тавон бо сад ҳазорон пардаи нобуду буд*
*Аҳраманро қобили анвори Яздон доштан.*
*(Саноӣ)*

*Чун бурун рафт аз ту ҳирс, он гаҳ дарояд дар ту дин,*
*Чун даромад дар ту дин, он гаҳ бурун шуд Аҳраман.*
*(Саноӣ)*

*Аз фурӯғи гул агар Аҳраман ояд бари ту,*
*Аз парӣ бознадонӣ ду рухи Аҳрамано.*
*(Манучеҳрӣ)*

Дар шавоҳиди зер бештар ба назар мерасад, ки Аҳреман муодили Иблис ва Шайтон дар фарҳанги исломӣ гирифта шудааст:

*Чун малак бар осмон натвон парид, эй Аҳраман,*
*К-Аҳраман суфлӣ бувад чун тан, малак улвӣ чу ҷон.*
*(Саноӣ)*

*Мадор майл сӯи ман чу ташна сӯи сароб,*
*Ки одамисуварам, лек аҳрамансиярам.*
*(Саноӣ)*

*Гурезанда гаштаст бухл аз кафаш,*
*Кафаш «Қул аъуз» асту бухл Аҳраман.*
*(Фаррухӣ)*

*Ончи аз ман шуд, гар аз дасти Сулаймон гум шудӣ,*
*Бар Сулаймон ҳам парӣ ҳам Аҳраман бигристӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Рақиб кист, ки дар моҷарои хилвати мо*
*Фаришта раҳ набарад, то ба Аҳраман чӣ расад.*
*(Саъдӣ)*

*Домани дӯст ба даст ору зи душман бигусил,*
*Марди Яздон шаву фориғ гузар аз Аҳрамано.*
*(Ҳофиз)*

*Хотами Ҷамро башорат деҳ ба ҳусни хотимат,*
*К-Исми аъзам кард аз ӯ кӯтоҳ дасти Аҳраман.*
*(Ҳофиз)*

*Ман он нигини Сулаймон ба ҳеч настонам,*
*Ки гоҳ-гоҳ бар он дасти Аҳраман бошад.*
*(Ҳофиз)*

*Ақл ба дом оварад фитрати чолокро,*
*Аҳрамани шуълазод саҷда кунад хокро.*

*(Иқбол)*

Ҳамчунин таъбирот ва таркиботе аз қабили аҳраманбанд, аҳраманчеҳр, аҳраманхӯй, аҳраманзулф (дорои зулфи сиёҳ), аҳраманкирдор, аҳраманкеш, аҳраманманзар ва… дар шеъри форсӣ ва фарҳангҳо, дар иртибот бо Аҳраман ба кор рафтааст, ки аз ҷиҳоти мутаъаддид ёдкарданист.

Илова бар таъбироти клосик Шомлу бо истифода аз таъбири «аҳраманшод» дар шеъри хеш ибтикори забонии дигаре аз худ нишон додааст:

*Бо чӣ ишқу ба чӣ шӯр*
*Фаввораҳои рангинкамон ниҳол[16] кардам*
*Ба вайронаи работи нафрате,*
*Ки шохсорони ҳар дарахташ*
*Ангуштест аз қаъри ҷаҳаннам,*
*Ба хотирае аҳраманшод*
*Ишорат мекунад.*

**АҲУРОМАЗДО (اهورامزدا)**

(Урмузд ва Уҳармузд, Аҳуро, Аҳуромазд, Аҳуромаздо, Ҳурмуз, Ҳурмузд, Ҳурмазд) ба маънии сарвари доно ва номи худои Зардушт аст дар «Авасто», ки бар гурӯҳи худоёни ориёӣ (девон) хатти батлон кашид ва аз он пас худопарастонро «мазадаясно» ва мушрикону пайравони ботилро «девясно» хонданд. Амшоспандон ва эзадон махлуқи ӯ ҳастанд. Аҳуромаздо қодири мутаъол ва холиқи якто ва вуҷудаш айни қудрату дониши ӯст. Бар коинот фармон меронад ва шаш амшоспанд дар ҷаҳони минавӣ дар идораи ҷаҳон ба ӯ кумак мекунанд. Ин ҳафт тан, ки Аҳуромаздо дар раъси онҳо қарор дорад, дар айни касрат ваҳдатеро ба вуҷуд меоваранд. Пас аз амшоспандон эзадон ҳастанд ва баъд аз онҳо фаравашиҳо қарор доранд. Ҳурмузд-яшт,

---

[16] Ниҳоли парварда барои кӯчат кардан.

ки дар сароғози бисту як яшти «Авасто» ҷой дорад, махсуси Аҳуромаздо ва дар воқеъ феҳрастест аз асомӣ ва фазоили ӯ.

Аҳуромаздо илова бар ин ки ба маънии Худо дар фарҳангҳо омада, мутародифи Бирҷис ба маънии ситораи Муштарӣ (Зовуш) низ гирифта шудааст. Бӯшакур гуфтааст:

*Фурутар зи Кайвон туро Урмузд*
*Ба рахшонии лола андар фаразд*[17].

*На Баҳром гавҳар-т на Урмузд,*
*Фараздию ҷовид набвад фаразд.*

*Гаҳ кунад урмуздат аз сари зуҳд*
*З-ин ҷаҳон серу з-он ҷаҳон ноҳор.*

*(Саноӣ)*

Дар мутуни исломӣ Аҳуромаздо камтар ба маънии худованд ба кор рафтааст:

*Шер бо гову бара гургоштӣ карда ба табъ,*
*Оштишон Урмузди меҳрубон ангехта.*

*(Хоқонӣ)*

Урмузди Нарсӣ номи яке аз подшоҳони Сосонист, ки дар «Шоҳнома» саргузашти ӯ омадааст.

Аз шоирони муосир Ахавони Солис бештар аз ҳама дар шеъри хеш ба Аҳуромаздо – худои Эрони бостон ишора кардааст:

*Дар ин субҳи бузурги шуставу поки аҳуроӣ*
*Аз ту мепурсам, эй Маздо Аҳуро,*
*Эй Аҳуромазд, нигаҳдори сипеҳри пир дар боло,*
*Ба кирдоре, ки сӯи шеби ин пойин намеафтад.*

*Гарчи бартар қасами ман ба Аҳуромаздост,*
*Ҳам ба Зардушту ба Маздак, ба Авастои азиз.*

*(Ахавони Солис)*

---

[17] Фаразд – шибар, сабзаи чаман.

Дар шеъри дигарон ҳам гоҳе чунин ишороте ҳаст:

*Ҳон, эй Маздо, дар ин шаби деранд,*
*Танҳо манам он, ки мондаам бедор*
*В-ин хайли асир – бандагони ту*
*Чун галлаи хушчарони бечӯпон*
*Дар дарраи хобҳо раҳо гаштанд.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**АЪРОФ (اعراف)**

Аъроф ҷамъи «ъурф» дар фарҳангҳо ба маънии маконҳои муртафеъ ва ёли асб ва низ номи сураи ҳафтум аз Қуръон ва ба унвони исми хос дар ҳамин сура (Аъроф:46 ва 48) ба кор рафтааст. Бархе миёни ин калима ва калимаи «маърифат» муносибате ёфтаанд (Аъломи Қуръон:140). Ағлаби муфассирин дар ин оёт аърофро деворе миёни биҳишт ва дӯзах донистаанд, ки дар ояи 13 сураи Ҳадид ба он ишора шудааст: «Фазуриба байнаҳум би-сурин лаҳу бобун ботинуҳу фиҳи-р-раҳма ва зоҳируҳу мин қибалиҳи-л-ъазоб». (Байни онҳо (дӯзахиён ва аҳли биҳишт) ҳисоре ҳоил гардад, ки бар он ҳисор даре бошад, ки ботин (дарун)-и он дари раҳмат аст ва аз ҷониби зоҳири он азоб». Дар воқеъ аъроф ба ин мафҳум баробар аст бо онҷи дар ойини зардуштӣ унвони «Ҳамистакон» ё «Барзах» номида шудааст. Ба заъм (ақида)-и яҳудиён миёни биҳишту дӯзах деворест ва ба пиндори иддае дигар як ваҷаб фосила аст ва аҳли биҳишт партави дӯзахро мебинанд. Бархе ҳам гуфтаанд, аъроф кунгураҳои он сур (ҳисор, қалъа) бошад, ки ҳиҷоби биҳишту дӯзах аст, на манозили муқаррара, ки ҷамъе ҳамеша дар он ҷо бошанд.

Аз абёти зер бармеояд, ки аъроф дар назари Саъдӣ дараҷаест восита миёни дӯзах ва биҳишт:

*Эй сер, туро нони ҷавин хуш нанамояд,*
*Маъшуқи ман аст он, ки ба наздики ту зишт аст.*
*Ҳурони биҳиштиро дӯзах бувад аъроф,*
*Аз дӯзахиён пурс, ки аъроф биҳишт аст.*

Иқболи Лоҳурӣ ҳам бар ҳамин назар аст:

*Пеши ойини мукофоти амал саҷда гузор,*
*З-он ки хезад зи амал дӯзаху аърофу биҳишт.*

***Асҳоби аъроф:*** Хулосаи назари муфассирин зайли ояи 48-Аъроф ин аст, ки асҳоби Аъроф гурӯҳе ҳастанд, ки ҳасанот ва саййиоти ишон яксон бошад ва мизони гуноҳашон дар ҳадди рафтан ба ҷаҳаннам нест ва мизони корҳои некашон ҳам камтар аз он аст, ки битавонанд ба биҳишт дароянд. Худои таъоло ишонро дар аъроф нигаҳ медорад, то ба ҳисоби халоиқ расидагӣ шавад ва саранҷом бо тафаззули хеш ишонро ба биҳишт мебарад.

# -Б-

**БАҒ (بغ)**

Аз вожаҳои куҳанест, ки сурати авастоии он «баг» ё «бағ» дар бахшҳои мухталифи «Авасто» ба маънии барх ва баҳраву бахш ва бахт ва чандин бор ҳам ба маънии Худованд ва сарвари бузург омадааст.

Дар сангнабиштаҳои мавҷуд аз подшоҳони ҳахоманишӣ баг ҳамеша ба маънии худо ба кор рафта ва Аҳуромаздо бағи бузург хонда шудааст. Кӯҳи Бесутун ҳам дар истилоҳ Бағистон буда ва метавон гуфт, болои кӯҳҳои баландро ҷойгоҳи ситоиши Худо (бағ) медонистаанд.

Ба назар меасад, пеш аз Зардушт Бағ номи маъмулии худои эрониён буд, то он ҷо ки ҳамсоягон эрониҳоро парастандаи худое бо номи Бағ мешинохтаанд. («Эроншаҳр»). Дар миёни ақвоми ислов, ки забонашон аз ҳамаи забонҳои ҳиндуурупоӣ ба фурс наздиктар аст, баг (манзур «бог» аст) боқӣ монда ва масалан, номи худои русҳо баг аст. Багаслав (манзур богословия) дар ин забон ба маънии улуми илоҳӣ ба кор меравад. Шояд вожаи «баг» ва «бег» дар забони туркӣ ҳам бо ин вожа беиртибот набошад. Дар «Ригведо» «Баҳого» ба маънии бахшанда ва касе, ки фаровонию арзонӣ медорад, бо ин вожа хешованд аст.

Дар фарҳангҳои форсӣ Бағро номи буте донистаанд, ки шаҳри Бағдод ҳам ба номи ӯ мавсум аст ва ба қавли Асмаъӣ арабии Бағдод мешавад «атият-ус-санам», ки атияи илоҳӣ ва додаи худо низ маъно шудааст. Дар шеъри форсӣ ҳам гоҳе фағ ба маънии «бут» ба кор рафтааст:

*Гуфтам фағон кунам, зи ту, эй фағ ҳазор бор,*
*Гуфто, ки аз фағон бувад андар ҷаҳон фағон.*
*(Унсурӣ)*

Муарраби «бағ» «фағ» будааст, ки дар таркиби фағфур (бағпур, унвони подшоҳони Чин) аз чинӣ ба форсӣ баргаштааст. Ин лақаб дар забони чинӣ «писари осмон» ё «фарзанди худо» маънӣ медиҳад, ки дар форсӣ «бағпур» тарҷума шудааст.

Бағдод дар канори Даҷла ёдовари худои қадими эрониён аст. Дар шеъри форсӣ фағистон ба маънии саропарда ба нудрат ба кор гирифта шудааст.

Бағдод дар канори Даҷла ёдовари худои қадими эрониён аст:

*Фиристаш ба сӯи шабистони хеш,*
*Бари хоҳарону фағистони хеш.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар яке аз нусахи «Луғати фурс» ин байт дида мешавад:

*Ҳарчанд ки дарвеш писар фағ зояд,*
*Дар чашми тавонгарон ҳама чағз ояд.*
*(Абулфатҳи Бустӣ)*

**БАЙТИ МАЪМУР (БАЙТ-УЛ-МАЪМУР)** (بیت معمور – بیت المعمور)

Бино бар ривоёт Одам, вақте ба замин табъид шуд, дилтанг буд ва ба Худои азза ва ҷалла нолид. Он гоҳ Худои таъоло хонае дар маҳалли Каъба падид кард аз ёқути сурх, то он тангдилӣ аз вай бишуд ва онро Байти маъмур ном кард ва гуфтаанд, ки онро Байт-ус-сароҳ ном буд (Балъамӣ). Ин хона то қабл аз тӯфони Нӯҳ бар замини Каъба буд. Чун тӯфон падид омад, Худой онро бардошт ва бар осмони чаҳорум, маҳозии Каъба бурд, чунон ки агар чизе аз он ҷо бияфтад, бар боми Каъба фуруд ояд. Ва маъмур аз он ном шуд, ки ҳар вақт аз зиёрати малоик обод аст («Ғиёс-ул-луғот»). Мақоми Исо (а) низ Байти маъмур аст, зеро Худои таъоло ӯро аз миёни қавмаш нопадид кард ва бар осмони чаҳорум, ба Байти маъмур

бурд. Як бор Худованд дар Қуръон (Тур:4) ба он савганд хӯрдааст. Дар адабиёти форсӣ низ аз он ёд шудааст:

*Сазад, гар Исӣ андар Байти маъмур*
*Кунад тасбеҳ аз ин абёти гарро.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй дар замини миллат меъмори кишвари дин,*
*Бодӣ чу Байти маъмур андар фалак муъаммар.*
*(Хоқонӣ)*

*Расида Ҷабрайил аз Байти маъмур,*
*Буроқе барқсайр оварда аз нур.*
*(«Хамса»)*

*Харобаест, ки хуштар зи Байти маъмур аст,*
*Тане, ки аз тапиши дил хароб месозанд.*
*(Сойиб)*

*Байти маъмури адаб табъи баланди ту бувад,*
*Зинда номи башар аз ҳикмату панди ту бувад.*
*(Баҳор)*

*Дар ирфон Байти маъмурро ишорат ба дилҳои орифон донистаанд, ки ба маърифату муҳаббати Аллоҳ ободон аст ва ба назари ӯ зинда аст ва ба лутфи ӯ шод.*
*(«Кашф-ул-асрор»).*

**БАЛЪОМ (БАЛЪАМ)-И БОЪУР (بلعام باعور)**

Балъом (худованди мардум ва ё ба ибрӣ шикампараст) писари Баъур ё Боъур аз аҳолии қарияи Фатв дар Алҷазира ва ба ривоти дигар (Балъамӣ) аҳли шаҳри Балқо марде буд худопараст ва мустаҷоб-уд-даъва, ки номи бузурги худоро (исми аъзам) медонист ва ҳар чӣ аз ӯ мехост, иҷобат мешуд. Баъд аз Мӯсо Юшаъ ба ҷанги подшоҳи ҷаббори шаҳри Балқо шитофт. Шаш моҳ сипоҳ бар дари ин шаҳр буд ва ҳарб мекарданд. Мардумон аз Балъом хостанд, ки бо дуо сипоҳи Юшаъро дафъ кунад ва ӯ намепазируфт ва қавми хешро ба Худои таъоло ва итоъат аз Мӯсо даъват мекард. Чун кор сахт шуд, он малик гуфт, ки агар дуо накунӣ, туро бар дор кунам. Балъом битарсид ва ба ҷониби

сипоҳи банӣ Исроил ба роҳ уфтод. Дар роҳ хари ӯ ба сухан омад ва ӯро аз ин кор боздошт. Балъом аз дуо имтиноъ кард. Иблис ӯро бифирефт. Балъом дуо кард ва сипоҳи Юшаъ ҳазимат шуданд. Юшаъ низ дуо кард ва хост, ки Исми Аъзам аз ӯ бозпас гирифта шавад. Худои таъоло номи бузурги хеш ва ҳидояту тақво аз ӯ бозситонд. Балъом ҳар чи дуо кард, суд надошт ва донист, ки Худой номи хеш аз ӯ бозгирифт.

Аз ибни Аббос ривоят кардаанд (Балъамӣ), ки иллати ҷудо шудани Исми Аъзам аз Балъом ин буд, ки занаш гуфт, агар ба сипоҳи банӣ Исроил дуо накунӣ, аз ту ҷудо шавам. Чун Балъом ин занро дӯст медошт, пазируфт ва дуо кард. Чун номи бузург аз ӯ ҷудо шуд, ба ҳила мутавассил шуд ва барои аз миён бурдани банӣ Исроил пешниҳод кард, ки занони шаҳрро ба лашкаргоҳи ишон фиристанд, то Худой ишонро барои амалашон ғазаб кунад. Чун чунин бикарданд, зилзилае биёмад ва ҳисори шаҳрро вайрон кард. Банӣ Исроил ба шаҳр дар шуданд ва подшоҳи ҷаббору Балъомро бикуштанд.

Номи Балъом сареҳан дар Қуръон наёмада, аммо мазмуни оёти 175 ва 176 сураи Аърофро бисёре аз муфассирин ба ӯ марбут донистаанд. Дар Таврот Балъом мартабаи нубувват дорад. Бархе ҳам ӯро бо Луқмони Ҳаким мутобиқат додаанд. Шояд ба ин далел, ки номи падари ҳарду «Боъур» будааст ё ба ин далел, ки маънии луғавии ҳарду исм зоҳиран ба ҳам наздик аст (Луқмон аз «луқм» ва Балъом аз «балъ»). Ин назар дуруст нест, чаро ки Луқмон маҳбуб ва Балъом чунон ки дар Қуръон (Аъроф:176) омада, малъун муаррифӣ шудааст ва Худованд ӯро ба саге ташбеҳ карда, ки агар бар вай ҳамла кунӣ, порс мекунад (меҷакад) ва агар раҳояш кунӣ, боз ҳам порс мекунад. Ба ин тамсил дар шеъри форсӣ ҳам ишора шудааст:

*Қаҳри ӯ, чун бигустаронад дом,*
*Саге орад ба сурати Балъом.*

*(«Ҳадиқа»)*

*Аз мояи бечорагӣ Қатмир мардум мешавад,*[18]
*Мохулиёи меҳтарӣ саг мекунад Балъомро.*

*(Саъдӣ)*

---

[18] Қатмир – номи саги Асҳоби Каҳф.

Достони Балъом ба унвони одаме, ки илму фазилатро ба меҳтарии ин ҷаҳон фурӯхт ва аз ворастагӣ ба хидмати зару зӯр даромад, дар адабиёт марвиди таваҷҷуҳ аст:

*Шараф дар илму фазл аст, эй писар, олим шаву фозил,*
*Ба илм овар насаб, м-овар чу беилмон сӯйи Балъам.*
*(Носири Хусрав)*

*На дар Каъба муҷовир буд чандин солҳо Балъам?*
*На дар кӯйи залолат буд чандин рӯзҳо Усмон?*
*(Саноӣ)*

*Маро иззу зиллест дар роҳи ҳиммат,*
*Ки парвои Мӯсову Балъам надорам.*
*(Хоқонӣ)*

*Гӯянд, ки Хоқонӣ надҳад ба хасон дил,*
*Дил к-ӯ саги Каҳф аст, ба Балъам нафурӯшам.*
*(Хоқонӣ)*

*Балъами Боъуру Иблиси лаъин,*
*З-имтиҳони охирин гашта мубин.*
*(«Маснавӣ»)*

*Ба хок-андар яке ҳамсояи Балъому Қорун шуд,*
*Ба об-андар яке ҳамсояи Фиръавну Ҳомон шуд.*
*(Муъиззӣ)*

**БАНОРАС**[19] **(بنارس)**

Ё Банорис номи шаҳре дар ҷанубу шарқии иёлати Утор Продеши Ҳинд бар соҳили рӯди Ганг. Аз марокизи муҳим ва муқаддаси будоиён ба шумор меравад. Ҳамасола зоирони фаровоне ба ҳаммомҳои муқаддаси он меравaнд ва гурӯҳҳое аз муъминони ҳиндӣ охири умри худро дар он ҷо мегузаронанд, зеро муътақиданд, мурдан дар ин шаҳр мояи наҷот аст. Ин

[19] Дар адабиёт ва фарҳанги тоҷикон ончи ба номи ин шаҳр маъруфият дорад, «ҷомаи Банорас» ё «ҷомаи банорасӣ» мебошад.

шаҳрро аз қадим кошӣ, яъне тобон номидаанд. Илова бар маъобиди муъаддиди Банорас, аз ҷумла маъбади тилоӣ, тамоми хоку гиёҳу оби онро ҳиндувон муқаддас медонанд ва мукаррар онро зиёрат мекунанд. Ин шаҳр дар соли 590 қамарӣ (1 394 м.) ба тасарруфи салотини мусулмон даромад ва маъобиди он вайрон шуд. Аврангзеб ба ҷойи яке аз маъобиди ин шаҳр масҷиде сохт, ки ҳамакнун аз биноҳои умда ва ҷоҳои диданӣи он маҳсуб мешавад.

Дар шеъри муосир аз Банорас ба унвони як шаҳри муқаддас ва мухтарам ёд шудааст:

*Рӯйи дарёчаи ороми Нигин қоиқе гул мебурд,*
*Дар Банорас сари ҳар кӯча чароғе абадӣ равшан буд.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Ва ман муфассири гунҷишкҳои дарраи гунгам*
*Ва гӯшвораи ирфоннишони Таббатро*
*Барои гӯши беозини духтарони Банорас,*
*Канораи Шарнот шарҳ додаам.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**БАРАҲМАН (برهمن)**

Ё бараҳманд дар асотири ҳиндӣ ба ду мафҳум ба кор меравад:

Аввал, Бараҳман, Бараҳманд ё Бараҳмо яке аз худоёни сегонаи ҳиндуст, ки асли мумтози олами айнӣ ва офаринандаи ҳастию коинот ва ҳақиқати мутлаqу рӯҳи ҳама чиз муаррифӣ шудааст, ки ҳам сокин аст, ҳам мутаҳаррик, ҳам дар шимол аст ва ҳам дар ҷануб ва ҳамон тавр, ки тамоми рӯдҳо аз уқёнус сарчашма мегиранд ва ба он бозмегарданд, ҳама чиз аз Бараҳман содир мешавад ва ба ӯ бозмегардад. Бараҳман иллати моқабл (сабаби пешин)-и замон аст ва ҷаҳон ба манзалаи маълулест (ҳосили сабаб), ки аз он содир шудааст. Гоҳе ӯро бо чаҳор сару чаҳор даст муҷассам кардаанд, ки ба сурати марде солхӯрда бо риши анбӯҳи сафед нишон дода мешавад.

Дувум, табақаи аъло дар низоми табақотии Ҳинд, ки вазифаи аслии ӯ мутолиа ва таълими «ведоҳо» ва иҷрои маросими динист. Дар китоби «Қонуни Ҳинди бостон» омадааст, ки Худо

бараҳманонро фармуда, то вазифаи таълиму мутолиаи ведоҳо, қурбонӣ кардан барои худ ва дигарон, ҳадя пазируфтан ва пешкаш доданро ба уҳда бигиранд. Табақаи бараҳманон ҳаққи пардохтан ба корҳои моддиро надоранд ва зиндагии онҳо ба чаҳор марҳала тақсим мешавад, ки дар марҳалаи чаҳорум ба куллӣ аз ин дунё ва алоиқи он мунқатеъ (бурида) мешаванд. Ба ривояти «Онандроҷ» ин табақа Бараҳманаро, ки муътақиданд фариштаи бузург дар ойини ҳиндуст, тамҷиду ситоиш мекунанд.

Дар адабиёти форсӣ бараҳман (бараҳманд) бештар ба мафҳуми дувум, яъне табақаи рӯҳонӣ дар ойини ҳинду ва гоҳе ба маънии мутлақи бутпараст ва кофар ба кор рафтааст:

*Барҳамандиро ба дил-дар ҷой кун,*
*Суд кай дорад-т шахси барҳаманд?*
*(Носири Хусрав)*

*Барҳаман дар Ҳинд бар чандоли нокас фазл дошт,*
*Бандаи дину ҳунар нашгифт, агар шуд барҳаманд.*
*(Носири Хусрав)*

*Бараҳман фаровон бувад назди рой,*
*Ки ин бозӣ орад ба дониш ба ҷой.*
*(Фирдавсӣ)*

*Бараҳманонро, чандон ки дид, сар бибурид,*
*Бурида беҳ сари ӯ, к-аз ҳудо битобад сар.*
*(Фаррухӣ)*

*Он ки андар зери тоҷи гавҳару дебои шеър*
*Чун нигори Озар асту чун баҳори барҳаман.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Шод бош, эй меҳтаре, к-аз баҳри чашмизахми бад*
*Хирқа дарбозад фақиру бут бисӯзад барҳаман.*
*(Саноӣ)*

*Чун барҳаман бидид рухи хубат, эй санам,*
*Зунорро гусасту лагад зад ба рӯйи Лот.*
*(Амир Хусрав)*

*Мизоҷи даҳр табаҳ шуд дар ин бало, Ҳофиз,*
*Куҷост фикри ҳакимеюройи барҳамане.*
*(Ҳофиз)*

**БАРДИ АҶУЗ (بَرد عجوز)**

Ё сармои пирзан, ҳафт рӯз аст дар охири зимистон, дар солҳои кабиса: се рӯзи охири баҳман (шабот) ва чаҳор рӯзи аввали исфанд (озар) ва дар солҳои ғайрикабиса се рӯз дар баҳман ва чаҳор рӯзи он дар исфанд аст, ки ба ривояти «Мунтаҳиюлараб» пас аз замҳарир ояд. Дар ваҷҳи тасмияи он гуфтаанд: «Бард» ба маънии сармо ва «аҷуз» ба маънии пирзан аст. Ва гӯянд дар он рӯзҳо золе (пирзане) дар саҳро аз сармо мурда буд, ё чун ин айём дар аҷуз (дунбола)-и зимистон бошад, онро бад-ин ном хондаанд. Ба ривояте дигар дар моҳи шабот боди сарде бивазид ва қавми Одро ҳалок кард ва аҷузе аз онҳо бозмонд, ки дар ин ҳафт рӯз дохили сардобе бар ҳоликин навҳа мекард. Рӯзи ҳаштум бод дар он сардоб рафт ва вайро ҳалок кард ва пас аз он бозистод ва ин пирзан охирин кас аз қавми Од буд.

Паёмбар (с) ҳам дар ин бора гуфтааст: Насарат би-с-сабо ва аҳлакат Ода би-д-дабури (Боди шарқӣ маро ёрӣ кард ва қавми Од ба боди ғарбӣ ҳалок шуданд). Омма муътақиданд, ки меши золе бор барнагирифта буд ва одатан мешон дар сармо бор мегиранд. Зол назди Пайғамбар (с) шуд ва ҳазрат ӯро дуо кард, то сармо бозгашт ва меши гандапир обистан шуд. Аз ин рӯ ин сарморо «барди аҷуз» хонданд.

Берунӣ («ат-Тафҳим») овардааст, ки Яъқуб ибни Исҳоқи Киндӣ роҷеъ ба айём-ул-аҷуз китобе навишта ва иллати гаштани ҳаворо дар он рӯзҳо зикр кардааст. Ҳафт рӯзи айёми аҷуз дар арабӣ асомии хоссе доранд, ки ба ривояти Берунӣ («Осор-ул-боқия») ба ин тартиб аст: синн, синнабр, вабр, амр, муътамар, муаллал, матфиюлҷамр.

Абулфазл Аҳмади Майдонӣ дар китоби «Асомӣ филасомӣ» номи рӯзи шашуми айём-ул-аҷузро матфиюлҷамр ва ҳафтумро макфиюззаън навишта ва дар панҷ рӯзи дигар бо ривояти «Осор-ул-боқия» мутобиқ аст.

*Чу борон фаровон бувад дар тамуз,*
*Ҳаво сард гардад чу бард-ул-ъаҷуз.*

*(«Хамса»)*

*Гули сурхаш чу орази хубон,*
*Сунбулаш ҳамчу зулфи маҳҷубон.*

*Ҳамчунон аз наҳиби барди аҷуз*
*Шир нохӯрда тифли доя ҳанӯз.*

*(Саъдӣ)*

**БАРСАМ (بَرسَم)**

Дар луғат бо «бариз» ба маънии болидан ва нуму кардан ҳамреша аст ва дар ойини зардуштӣ иборат аст аз шохаҳои борику бурида аз дарахти газ ё анор, ки ҳар як аз онҳоро той ё ток мегӯянд. Ин шохаҳоро зимни хондани аврод ва адъияи хос бо корде ба номи барсамчин мебуриданд.

Барсам дар маросими Маздаясно аз асбоби ситоиш буда ва дар «Авасто» таъдоду дарозо ва паҳнои он таъйин шудааст. Шохаҳои кӯтоҳи анор, бед, анҷир ё зайтунро ба дарозии се банд мебуриданд ва онҳоро ба таъдод (се, ҳафт, дувоздаҳ ё бисту як) бар сари хони наврӯзӣ дар барсамдон» ё «моҳрӯй» (ба муносибати шабоҳати теғаи он бо ҳилоли моҳ) ҷой медоданд. Гоҳе сари суфраи ғизо ҳам барсам мениҳоданд. Дар мутуни зардуштӣ ҳаст, ки барсам бояд ба баландии як говоҳан ва ба паҳнои як ҷав бошад. Ин масъала нишондиҳандаи таваҷҷуҳ ба шухму шиёри замин ва намоди баракати гиёҳӣ ва кашоварзӣ маҳсуб мешавад, ки тағзияи инсонро фароҳам меоварад. Дастае аз онҳоро пеш аз хӯрдани ғазо ба даст мегирифтанд ва офарин мехонданд. Дар «Шоҳнома» мукаррар аз барсам гирифтани шоҳон қабл аз хӯрдани ғазо ба манзури сипоси неъмат сухан рафтааст:

*Ҷаҳондор деҳқони яздонпараст*
*Чу бар бож барсам бигирад ба даст,*
*Нашояд чашидан яке қатра об,*
*Гар аз ташнагӣ об бинад ба хоб.*

*«Шоҳнома»*

Барои шукӯҳи бештар бархе подшоҳони сосонӣ ин таркаҳоро аз зар месохтанд ва онро «зарринтара» меномиданд:

*Парвиз ба ҳар хоне зарринтара густардӣ,*
*Кардӣ зи бисоти зар заррин тараро бустон.*

*(Хоқонӣ)*

Аз ин роҳ кам-кам барсамҳои филиззӣ ба маросими зардуштӣ роҳ ёфтанд. Ҳамчунин ҳар вақт бихоҳанд, баданро бишӯянд ё ибодате бикунанд, ё наске аз наскҳои «Занд»-ро бихонанд, чанд адад барсам ба даст мегиранд. Имрӯз дар маросими зардуштиён низ шохаҳои барсамро даст ба даст мегардонанд ва баъд бар ҷояш мегузоранд.

Дар шеъри форсӣ ва бавижа дар «Шоҳнома» барсам мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Хиромид хандону бар хон нишаст,*
*Бишуд тез Биндуи барсамбадаст.*
*«Шоҳнома»*

*Бад-ӯ гуфт шоҳ: Ончи дорӣ биёр,*
*Хӯриш низ бо барсам ояд ба кор.*
*«Шоҳнома»*

*Ба барсам ҳаме вож хоҳад гирифт,*
*Сазад, гар бимонӣ аз ӯ дар шигифт.*
*«Шоҳнома»*

**БАСТУР** (بستور)

Дар «Авасто» Баста Вири ва «Ҷавшанбаста» ва дар «Ғурар-ус-сияр» ба суратҳои «Баштуз» ва «Яшюз» ва дар баъзе нусахи «Гуштоспнома»-и Дақиқӣ ба сурати «Настур» омадааст, ки ҳамагӣ (шакли тағйирёфта) аз «Бастур» ҳастанд. Бастур бузургтарин паҳлавонест, ки баъд аз кушта шудани падараш Зарир ба интиқоми хуни ӯ бар Турониён тохт ва Бедирафши ҷодуро, ки Зарир ба дасти ӯ кушта шуда буд, ба қатл расонид. Исфандёр ӯро ба сипаҳсолорӣ баргузид.

Шарҳи диловарӣ ва қаҳрамониҳои Бастур дар китоби «Аёткори Зарирон» бо баёне шоирона омадааст:

*Пас озода Бастури пури Зарир*
*Ба пеш афканад асп чун наррашер.*
*(«Шоҳнома»)*

*Паси пушти лашкар ба Бастур дод*
*Чароги сипаҳдори хусравнажод.*
*(«Шоҳнома»)*

**БАҲЛУЛ (بهلول)**

(Хандонрӯй, некурӯй, ҷамъ баҳолил) Шуҳрати Ваҳиб ибни Имруссайрафии Кӯфӣ (190 қамарӣ) маъруф ба Баҳлули маҷнун, фарзонариндест, ки ба нуктагӯӣ маъруф ва ба девонагӣ машҳур буд. Вай мутобиқи бархе аҳвол бо Ҳорунаррашид, халифаи Аббосӣ, хешованд буд ва бо Абӯҳанифа(р) ва дигарон мубоҳисоте дошт, ки наводиру суханони ширине ба ӯ мансуб аст.

Гӯянд аз хавоси шогирдони имом Ҷаъфари Содиқ (р) ва аз фуқаҳои асри хеш буд ва ба ишорати он бузургвор барои раҳоӣ аз имзои қатли имоми ҳафтум худро ба девонагӣ зад.

Дидорҳои Баҳлул бо Ҳорунаррашид худ достоне ширину андарзбор дорад, ки дар шеъри форсӣ низ роҳ ёфтааст. Аттор мулоқоти ӯро бо Ҳорун ба назм овардааст.

Баҳлул ба сурати номе куллӣ даромада ва бар дастае аз маҷонини уқало (донишмандони дорои ҷунун) итлоқ шудааст. Масалан, дар китоби «Футуҳоти маккия» бобе бо унвони «Баҳолил ва пешвоёнашон» омадааст.

*Чи хуш гуфт Баҳлули фархундахӯй,*
*Чу бигзашт бар орифи ҷангҷӯй.*
*(Саъдӣ)*

*Ман аз куҷову насиҳаткунони беҳудагӯй,*
*Ҳакимро нарасад кадхудоии Баҳлул.*
*(Саъдӣ)*

**БАҲМАН (بهمن)**

Гиёҳе ба номи амшоспанд баҳман, ки бино бар фарҳангҳо дар моҳи баҳман ё зимистон гул мекунад ва бехи он чунон ки дар китоби пизишкӣ омада, хосияти давоӣ дорад. Ин гиёҳ ба рангҳои сафеду сурх аст бо бӯйи хуш ва аз назари мизоҷ гарму хушк аст ва оби пушт бияфзояд ва хуни дил қувват диҳад. Ин гиёҳ дар ҷашни баҳманҷана масраф мешуда ва навъи сапеди онро бо шири холиси пок мехӯрданд ва гӯянд, ки ҳифз физояд мардумро ва фаромӯшӣ бибарад. («ат-Тафҳим»).

*Нашгифт, агар чу оҳуи Чин мушк бардиҳам,*
*Чун сар ба хурди сунбулу баҳман дароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*«Ғояти оҳуи хитоӣ он қадар савобдиди ӯст, ки чарохӯр аз баҳман созад ва сар ба сунбуле фуруд оварад» («Муншаот» –и Хоқонӣ).*

*Бад-он сон, ки шуд рӯйи саҳро саросар*
*Пур аз баҳмани лаълу хуни Сиёвуш.*
*(Амир Хусрав)*

**БАҲМАН ИБНИ ИСФАНДЁР (بهمن بن اسفنديار)**

Баҳман ё Ваҳман номи писари Исфандёр аст, ки муваррихини юнонӣ ӯро бо унвони «дароздаст» ва нависандагони румӣ бо сифати лангимонус (longimanus) ном бурдаанд. «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» ҳам ӯро «дароздаст» гуфта ва Фирдавсӣ дар васфи ӯ чунин сурудааст:

*Чу бар пой будӣ, сарангушти ӯй,*
*Зи зону фурутар будӣ мушти ӯй.*
Ва Манучеҳрӣ низ овардааст:
*Шунидам ман, ки бар пой истода*
*Расидӣ то ба зону дасти Баҳман.*

Бо ин мушаххасот Баҳман бар Ардашери дароздаст, панҷумин подшоҳи ҳахоманишӣ мунтабиқ мешавад. Дар нусхаи эронии «Бундаҳишн» ҳам Баҳман бо унвони «Ардашер» ёд шуда ва дар Баҳман-яшт ин ду исм бо якдигар омехтаанд ва «Ваҳмани Ардашер» шудааст, ки муваррихин Ардашери Бобаконро аз ахлофи мустақими ӯ шумурдаанд.

Мутобиқи «Шоҳнома» Баҳман Исфандёрро дар сафари Зобулистон ҳамроҳӣ мекард ва нахустин маъмурияти ӯ ин буд, ки пайғоми падарро барои Рустам ба Зобулистон бибарад. Баҳман дар ин сафар аз рӯйи ҷавонӣ бо Рустаму Зол бо тундӣ бархӯрд кард. Исфандёр баъд аз тир хӯрдан ӯро ба Рустам супурд, ки ба ҳамон тартиб, ки ба Сиёвуш ойини разму базм ва подшоҳиро омӯхт, Баҳманро низ таълим диҳад. Баъд аз марги Исфандёр

муҳимтарин иқдоми Баҳман кин хостан аз дудмони Рустам буд. Мутаоқиби ин кор Фаромарзро бикушт ва ӯро бар дор кард, то ин ки Башутан поймардӣ кард ва Баҳманро бар он дошт, ки бар Зол бибахшояд.

Саргузашти паҳлавононаи Баҳман дар китоби «Баҳманнома» тавассути Эроншоҳ (Эроншон) ибни Абилхайр ба назм омада ва бар асоси он охирин подшоҳи силсилаи Каёнӣ фарзанди Исфандёри Руйинтан пас аз марги Гуштосп шоҳи Эрон шуд ва ба миёнҷигарии Рустам Катоюн – духтари шоҳ Садри Кашмирро, ки дар зебоӣ шуҳраи офоқ буд, ба занӣ гирифт. Аммо ин зан бо ӯ аз дари ғадр даромад ва ба нобудии Баҳман камар баст. Баҳман ба Миср гурехт ва дар он ҷо бо духтари шоҳи Миср издивоҷ кард ва ба ёрии вай дубора тоҷу тахти Эронро ба даст овард. Дар ин ҳангом хабари марги Рустам ба ӯ расид. Баҳман пас аз анҷоми маросими сӯгворӣ омодаи интиқом гирифтани хуни падар аз хонадони Рустам шуд ва бо сипоҳе гарон ба Систон рӯй овард.

Бино бар як ривоят, ки дар ривоёти омиёнаи форсӣ ҳам бозтоб ёфтааст, Баҳман дар шикоргоҳе дар ҳаволии Рай ба набарди аждаҳое шитофт ва дар ин набард аждаҳо Баҳманро ба ком кашид. Озари Барзин бар ӯ ҳамла бурд ва шамшер бар миёни аждаҳо зад ва аждаҳову Баҳманро чаҳор пора кард. Низомӣ ба ҳамин воқеа, яъне «фуру бурдани аждаҳо Баҳманро» ишора дорад:

*Чу Баҳман ҷавонӣ бар он дорадат,*
*Ки тунд аждаҳое биявборадат.*
*(«Хамса»)*

*Ба ҳамсангии худ маро бармасанҷ,*
*Ки аз аждаҳо Баҳман омад ба ранҷ.*
*(«Хамса»)*

*На ман беҳ зи Баҳман шудам, к-аждаҳо*
*Ба хоридани сар накардаш раҳо.*
*(«Хамса»)*

Дигар ҷанбаҳои саргузашти Баҳман ҳам дар адаби форсӣ бозтоб ёфтааст:

*Лекин аз марги падар ёбанд мардон номи нек,*
*Номи Баҳман барнаёмад, то намурд Исфандёр.*
*(Саноӣ)*

*Чун Зол бастаи қафасам, навҳа з-он кунам,*
*То раҳмате ба хотири Баҳман дароварам.*
*(Хоқонӣ)*

Муддати подшоҳии ӯ ба ривояти «Бундаҳишн» саду дувоздаҳ сол буд. Баҳман дар адабиёти форсӣ дар радифи паҳлавонон низ қаламдод шудааст:

*Ҳама гурдони филафкан, ҳама мардони шеравжан,*
*Ҳама чун Рустаму Баҳман, ҳама чун Тӯсу чун Дастон.*
*(Асҷадӣ)*

*Соили базми ӯ сазад Ҳотам,*
*Куштаи разми ӯ сазад Баҳман.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аё дар ҳазм чун Нӯзар, аё дар азм чун Кисро,*
*Аё дар базм чун Доро, аё дар разм чун Баҳман.*
*(Ҷавҳарии Ҳиравӣ)*

**БАҲМАНРӮЗ (بهمن روز)**

Дувумин рӯзи ҳар моҳи шамсӣ ба номи амшоспанди Баҳман номгузорӣ шудааст. Баҳман фариштаест, ки хашму қаҳру оташи ғазабро фурӯ менишонад. Ӯ муваккал аст бар говҳову гӯсфандон. Китоби «Андарзи Озарбоди морсипандон» тавсия мекунад, ки аз бистару ҷомаи нав дар ин рӯз истифода кунанд. Аз Салмони Форсӣ нақл шуда, ки баҳманрӯз барои издивоҷ ва баровардани корҳо неку муборак аст.

*Баҳманрӯз, эй санами дилситон,*
*Биншин бо ошиқ дар бӯстон.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар ин рӯз Худо Ҳавворо офарид ва аз ин рӯ Баҳман фариштаи муваккал бар ҳиҷобҳои қудсу каромат низ ҳаст. Порсиён онро неку баргузида тавсиф кардаанд:

*Расми Баҳман гиру аз нав тоза кун Баҳманҷана,*
*Эй дарахти мулк, борат иззу бедорӣ тана.*
*Урмузду Баҳману Баҳманҷана фаррух бувад,*
*Фаррухат бод Урмузду Баҳману Баҳманҷана!*
*(Манучеҳрӣ)*

Ҳазрати Содиқ (р) онро рӯзе муборак ва барои издивоҷ ва бозгашт аз сафар ва хариду фурӯш ва нав пӯшидану нав буридан муносиб тавсиф кардааст. Аммо дар ин рӯз фасду ҳаҷомат (хун гирифтан) номуносиб аст. Берунӣ («Осор-ул-боқия») ин рӯзро дар моҳи нахусти сол ва ҳамчунин исфандмоҳ, миёна, яъне на саъду на наҳс, аммо дар баҳманмоҳ наҳс (!) муаррифӣ кардааст.

Баҳманрӯз аз Баҳманмоҳро эрониён ҷашне ба номи Баҳманҷана ё Баҳмангона барпо медоштаанд.

**БАҲМАНҶАНА** (**بهمنجنه**)

Муарраби Баҳмангон, ҷашни рӯзи дувуми баҳманмоҳ аст, ки ба Баҳман – фариштаи муваккал бар чаҳорпоён тааллуқ дорад. Дар ин рӯз низ ҳамонанди соири ҷашнҳо маросиме баргузор мешудааст: «Мардуми форс маъкуле (хӯрдание) аз ҷамиъи донаҳо дар дегҳо мепазанд ва баҳмани сапед, ки махсуси ин ҷашн аст, бо шири холиси пок мехӯранд ва муътақиданд, ки ҳофизаро зиёд мекунад. Мардумон дар ин рӯз гул мечинанд ва равған мегиранд ва бухур месӯзонанд ва бар онанд, ки Ҷомоспи вазири Гуштосп ин корҳоро дар ин рӯз анҷом додааст» («Осор-ул-боқия»). Дар Хуросони қадим ҳам меҳмонии бузурге барпо медоштанд ва анвоъи ҳубубот ва гӯшти ҳайвоноти мухталиф дар деге мерехтанд. Ба назар мерасад, ки ин ҷашнро муддатҳо дар давраи исломӣ низ барпо медоштаанд:

*Расми Баҳман гиру аз нав тоза кун Баҳманҷана,*
*Эй дарахти мулк, борат иззу бедорӣ тана.*
*Урмузду Баҳману Баҳманҷана фаррух бувад,*
*Фаррухат бод Урмузду Баҳману Баҳманҷана !*
*(Манучеҳрӣ)*

*Фаррухаш боду худовандаш фархунда кунод,*
*Иди фархундаву Баҳманҷанаву баҳманмоҳ.*
*(Фаррухӣ)*

*Баҳманҷанаст, хезу май ор, эй чароғи Рай,*
*То барчинем гавҳари шодӣ зи ганҷи май…*
*Ин як-ду маҳ сипоҳи тарабро мадад кунем,*
*То бигзарад зи саҳро фавҷи сипоҳи дай.*
*(Мухторӣ)*

*Баъди мо, к-аз сари ишрат ҳама рӯз афкандӣ*
*Сухани рафтану норафтани ман дар афвоҳ,*
*Андаромад зи дари ҳуҷраи ман субҳдаме*
*Баҳманҷанна, яъне дувуми баҳманмоҳ.*
*(Анварӣ)*

**БАҲРОМ (بهرام)**

Баҳром номи яке аз эзадони эронист, ки дар «Авасто» ба сурати «Вирисраған», дар паҳлавӣ «Ваҳарон» дар адабиёти Маздоясно «Вараҳром», дар «Бундаҳишн» ба шакли «Воҳром» омадааст ва маънии он дар форсӣ фатҳу пирӯзӣ аст. Ин вожа аслан таҳаввулёфтаи вожаи «виритраҳан» (кушандаи Виритраҳ) ва лақаби ду тан аз эзадони бузург аст: яке Индро, ки худ зотан бузургтарин душмани Виритраҳ (деви хушкӣ) ба ҳисоб меояд ва дигаре Баҳром, ки номи ӯ асосан таҳаввулёфтаи ҳамин сифат аст. Дар адабиёти Маздаясно Баҳром фариштаи пирӯзӣ ва нигаҳбони фатҳу нусрат муаррифӣ шуда, ки ҳангоми набард бояд ҳамовардон барои пирӯзӣ ба ӯ мутавассил шаванд ва ӯро ба ёрӣ хонанд. Дар Баҳром-яшт (ҷузъи аввал аз кардаи аввал) дар миёни эзадони минавӣ Баҳром ба беҳтарин силоҳ мусаллаҳ аст ва борҳо бо сифати «аҳуроофарида» аз ӯ ёд шудааст.

Оташи Баҳром, ё Оташкадаи Баҳром, ки дар ойини зардуштӣ ба манзалаи калисои ҷомеъи исавиён аст, яке аз ҳафт оташкадаи Эрон дар замони Сосониён ва сахт мавриди таваҷҷуҳ будааст. Фарҳангҳои форсӣ Оташкадаи Баҳромро киноя аз бурҷи Ҳамал донистаанд, зеро Ҳамал хонаи Баҳром (Миррих) аст.

Баҳром дар миёни эзадон ҳамшаъни эзади Сурӯш аст ва гоҳе ӯро ҳафтумин амшоспанд ва гоҳе аз дастёрони Урдибиҳишт ба шумор овардаанд.

Номи рӯзи бистум аз ҳар моҳи шамсӣ ба номи ӯ «баҳромрӯз» номгузорӣ шудааст:

*Зи Баҳроми гардун ба баҳромрӯз*
*Валиро бисозу адуро бисӯз.*

*(«Шоҳнома»)*

Чаҳордаҳумин яшти «Авасто», ки аз қасоиди куҳани размӣ ба шумор меравад, ба Баҳром ихтисос дорад. Эзади пирӯзӣ дар ин яшт дар даҳ колбаду таркиби мухталиф худро ба Зардушт менамояд, ки дар ҳар кадом аз ин таркибҳои даҳгона як навъ қуввату қудрату шуҷоат барои ӯ ирода шудааст ва бо таҷаллиёту мазоҳири мухталифи Вишну – эзади бузурги ведоӣ ҳамонанд аст ва аз бисёрии ҷиҳот ҳам ёдовари Отана – рабб-ун-навъи ҷанг дар асотири юнонист ва ба далели ҳамин шабоҳати ахир аст, ки гоҳе Миррих (Баҳром) дар шеъри форсӣ бо сифати мода муаррифӣ шудааст.

Аз гиёҳон сисанбар, аз рӯзҳо чаҳоршанбе, аз филиззот мису оҳан, аз рангҳо сурхӣ ва аз авотиф хашм ба эзади пирӯзӣ мансуб ҳастанд.

Дар нуҷуми қадим, ки шолудаи пиндорҳои динии куҳантарин рӯзгоронро дар бар дорад, Баҳром номи эронии яке аз ҳафт сайёраест, ки онро дар арабӣ Миррих ва дар румӣ Морс (Марс) ва ба қавли Абӯрайҳон «Орас» номанд ва Орас низ дар асотири куҳан муҷаҳҳаз ба зираҳу худу сипару шамшер тасвир шудааст.

Адёни ситорапарасти куҳан бо эътиқод ба ин ки ситорагон дар сарнавишти одамӣ муассиранд, бузургдошту ситоиши ҳафт сайёраи мазкурро асосу шолудаи худ қарор додаанд. Ба эътиқоди қудамо ҳар як аз ин ҳафт сайёра фалаки махсус ба худро доштанд, ки аз он миён фалаки панҷум махсуси Миррих (Баҳром) аст:

*Фалаки хомис они Баҳром аст,*
*Он ки дар феъли рой худком аст.*

*(«Ҳадиқа»)*

*Панҷумин чарх баҳри Баҳром аст,*
*Ки ҳамеша кашидасамсом аст.*

*(Мухторӣ)*

Кутуби нуҷумии қадим Миррихро наҳси асғар ва кавкаби лашкариёну умарои золиму атроку дуздону муфсидону оташкорон муаррифӣ кардаанд. Берунӣ («ат-Тафҳим») бо диққате фаровон ва ба равише илмӣ ҷадвале дар зикри мансубот

ва сифоту мухтассоти сайёроти ҳафтгона тартиб додааст ва бархе аз вожаҳову маъонию муштаққоте, ки дар мавриди Баҳрому Миррих дар фарҳангҳои форсӣ омадаанд, ҳар кадом ба навъе бо ин сифот ва ихтисосот бастагӣ доранд.

Маъонию мазомин ва андешаҳое, ки перомуни Баҳром дар адабиёт матраҳ шудаанд, низ ҳар кадом ба гунае бо иноят ба ин фазои асотирии куҳан будаанд. Инак, барои намуна ба чанд шоҳиди шеърӣ иктифо мешавад:

*Зи Баҳрому Зуҳраст моро газанд,*
*Нашояд гузаштан зи чархи баланд.*

*(Фирдавсӣ)*

*Чу Хуршеди фалакҳанҷору Бирҷиси вазиросо,*
*Чу Баҳроми сипаҳсолору чун Ноҳиди барбатзан.*

*(Саноӣ)*

*Миррих сурхчашму фалакҳайат аст аз он,*
*К-аш бе саҳар надорад саҳму сиҳоми ту.*

*(Абулфараҷ)*

*Оварда бими разми ту Миррихро ба мӯя*
*В-афканда рашки базми ту Ноҳидро ба мотам.*

*(Анварӣ)*

*Тавъамон гашта дар баробари қавс*
*Сипари якдигар ба дафъи хисом.*
*Ҷадй мафтуни хӯшаи гандум,*
*Барра мазбуҳи ханҷари Баҳром.*

*(Анварӣ)*

*Яке ситона ҳамебӯсадаш ба расми ҳаҷар,*
*Яке ба чеҳра ҳамесоядаш ба шарти мақом.*
*Зи як тараф гулуи Гов мебурад Ноҳид,*
*Зи як ҷиҳат Бара қурбон ҳамекунад Баҳром.*

*(Заҳир)*

*Кам пурсӣ аз номаҳрамӣ он ҷо, ки маҳрам кам занад,*
*Миррих бигзорад нарӣ, дафтар бисӯзад Муштарӣ.*

*(Мавлоно)*

*Камар бикшод Мирриху биёндохт,*
*Силаҳҳоро бидарронид охир.*

*(Мавлоно)*

*Бувад Баҳромро ҳамвора кин бо бадсиголи ту,*
*Ҳамеша Муштариро бо накухоҳат назар бошад.*

*(Сурӯш)*

*Ворисӣ худ кардаанд ӯро магар Баҳрому Тир,*
*К-он яке додаш ҳусом, они дигар додаш қалам.*

*(Сурӯш)*

*Шабгир кунам ба суффаи Баҳром*
*В-он дашнаи сурхаш аз камар гирам.*

*(Баҳор)*

Ахавони Солис ҳам ба ҷанговарии Баҳром ба мафҳуми асотирии он тавачҷуҳ кардааст:

*Ту донӣ, к-ин сафар ҳаргиз ба сӯи осмонҳо нест,*
*Сӯйи Баҳром – ин ҷовид хуношом,*
*Сӯйи Ноҳид – ин бад бевагурги қаҳбаи бегам.*

**БАҲРОМРӮЗ (بهرام روز)**

Баҳром номи фариштаи мувоккал бар пирӯзию ҷангу шикасту пайкор аст. Рӯзи бистуми ҳар моҳи шамсӣ низ ба номи ӯ баҳромрӯз хонда шудааст.

Баҳромрӯз дар мурдоду озару дай наҳс ва дар исфанд саъду дар дигар моҳҳо миёна аст. Ин рӯз барои талаби ҳавоиҷ (ниёзҳо) ва сафару сохтмон кардану издивоҷу дарахт нишондан мутаносибу шоиста аст.

*Ҳамебуд, то рӯзи Баҳром буд,*
*Ки Баҳромро он на пидром буд.*

*(Фирдавсӣ)*

*Зи Баҳроми гардун ба баҳромрӯз*
*Валиро бисозу адуро бисӯз.*

*(Фирдавсӣ)*

*Моҳрӯз, эй ба рӯйи хуб чу моҳ,*
*Бодаи лаъли мушкбӯй биxоҳ.*

*(Масъуди Саъд)*

**БЕДИРАФШ (بیدرفش)**

Ё Ведирафш, маъруф ба ҷоду, аз паҳлавонони лашкари Арҷосп, подшоҳи Турон, муосири Гуштоспу Исфандёр буд. Дар ҷанге, ки миёни Эрону Турон ба вуқуъ пайваст, Зарир, бародари Гуштосп бар дасти Бедирафш кушта шуд. Ин буд, ки Исфандёр ба кинхоҳии амми худ – Зарир бархост ва Бедирафшро дар набарде ба қатл расонд. «Ва Исфандёр дар он ҷанг осори хуб намуд ва Бедирафши ҷодуро аз бузургони турк ба мубориза шикаст» («Форснома»). Манзумаи «Ёдгори Зарирон» қатли Бедирафшро ба Бастур – писари Зарир нисбат додааст.

**БЕЖАН (بیژن)**

(Безан ё Беҷан) писари Гев, нава (набера)-и Гударз ва хоҳарзодаи Рустам. Яке аз паҳлавонони баноми рӯзгори Кайхусрав аст. Достон базмии Бежану Манижа аз достонҳои дилкаши форсӣ аст.

Дар замони подшоҳии Кайхусрав гурӯҳе аз «армониён» ба даргоҳ омаданд ва аз ситами гурозон бинолиданд. Шоҳ фармон дод яке аз диловарон ба Армон, (марзи Эрону Турон) равад. Бежан ба ин хидмат камар баст ва ба ҳамроҳи Гургини Милод рӯй бад-он сӯ ниҳод ва гурозонро дафъ кард. Гургин бар ӯ ҳасад бурд ва  ва вайро ба дохили марзи Турон ба хушгузаронӣ тарғиб кард. Духтари Афросиёб Манижа бо гурӯҳе ромишгарон дар он ҷо маҷлисе дошт. Бежан ба хаймаи Манижа дохил шуд ва духтар ба ӯ дил бохт ва бо вай ба майгусорӣ пардохт. Афросиёб аз моҷаро бохабар шуд ва Бежанро дар даруни чоҳе ба банд кашид. Бино бар бархе манобеъ («Донишномаи Маздаясно») дар чоҳи Буқир. Манижа пинҳонӣ ба темори ӯ дар буни чоҳ камар баст.

Гургин ба Эрон бозгашт ва хабари гум шудани Бежанро ба шаҳрёри Эрон дод ва ба хашми Хусрав гирифтору зиндонӣ шуд. Гев аз ҷустуҷӯйи фарзанд оҷиз омад, аз шаҳрёр мадад хост.

Кайхусрав ба ҷоми гетинамо (Ҷоми Ҷам) нигарист ва Бежанро дар чоҳе гирифтор дид. Сипас Рустамро аз Систон фаро хонд ва ӯ ҳам бо ҷамъе аз диловарони Эрон дар либоси бозаргонон озими Турон шуд. Дере нагузашт, ки Рустам ба поймардӣ (ёрӣ)-и Манижа Бежанро аз чоҳи торик раҳоӣ бахшид ва бар сари он буд, ки он дуро ба Эрон биёварад, ки Афросиёб огоҳ шуд ва набарде саҳмнок миёни ӯву Рустам даргирифт. Дар ин набард Рустам пирӯз шуд ва бо Бежану Манижа ба Эрон бозгашт. Кайхусрав шод шуд ва Гургинро бибахшид ва Манижаро ба ҳамсарии Бежан даровард.

Ишора ба саргузашти Бежану ишқи пойдори ӯ бо Манижа дар адаби форсӣ фаровон аст:

*Сурайё чун Манижа бар сари чоҳ,*
*Ду чашми ман бад-ӯ чун чашми Бежан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Нафристиям паёму нагӯйӣ ба ҳусни аҳд,*
*К-андар ҳисор баста чу Бежан чӣ гунаӣ?*
*(Масъуди Саъд)*

*Туро ба Бежану Гургин сифат чӣ гуна кунам,*
*Ки ҳар ғуломи ту сад Бежан асту сад Гургин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй гурозон, ҳало, ҷаҳон гиред,*
*Ки ҷаҳонро падид шуд Бежан.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чу Бежан дорӣ андар чаҳ, махусб афросиёбосо,*
*Ки Рустам дар камин асту наҳанге зери хифтонаш.*
*(Хоқонӣ)*

*Остонбӯсони ӯ, к-аз Бежану Гургин меҳанд,*
*Остин бар Ардашеру Ардавон афшондаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Шаб он ҷо бибудам ба фармони пир,*
*Чу Бежан ба чоҳи бало-дар асир.*
*(Саъдӣ)*

Дар сифати мамдуҳа шоир сурудааст:

*Буд Манижа, агар набуд Манижа*
*Аз пайи дарюза хори мардуми Турон.*
*(Қоонӣ)*

***Чоҳи Бежан:*** Афросиёб Бежанро дар сарзамини Турон даруни чоҳе ба банд кашид ва санге гарон бар сари он ниҳод. Рустам он сангро яктана баргирифт ва ба дур афканд ва Бежанро раҳоӣ дод. Чоҳи Бежан дар адабиёти форсӣ аз ин ҷо шуҳрат ёфтааст:

*Шабе чун чоҳи Бежан тангу торик,*
*Чу Бежан дар миёни чоҳи ӯ ман.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба ваҳдат растам аз гарқоби ваҳшат,*
*Ба Рустам раста гашт аз чоҳ Бежан.*
*(Хоқонӣ)*

*Шаб чоҳи Бежан бастасар, машриқ кушода Золи Зар,*
*Хунисиёвушон нигар бар хоку хоро рехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Ало, то дар самар гӯянд васфи Бежану Рустам,*
*Ки ин будаст пиландому он будаст шеравжан,*
*Зи саъйу ҳашматат бодо ба шодию ба андӯҳон*
*Валӣ бар гоҳ чун Рустам, аду дар чоҳ чун Бежан.*
*(Саноӣ)*

*Душмани ту агар шуда Бежан,*
*Нест ҷояш аз ҷаҳон магар таки чоҳ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба зӯри ишқ з-ин зиндони зулмонӣ тавон растан,*
*Кӣ ҷуз Рустам бурун меоварад аз чоҳ Бежанро?*
*(Сойиб)*

М.Озарм, шоири муосири хуросонӣ дар шеъре ба номи «Бежан дар чоҳ» асорати Бежану ишқи бедареғи ӯро бо

чараёнҳои сиёсии рӯзгори хеш даромехта ва тоблуе мондагор тарсим кардааст, ки бо ин банд оғоз мешавад:

*Дигар бор*
*Инак,*
*Ишқи бузурги Бежан,*
*Зеботарин набарди сазовор,*
*Ҳангомаҳои ранҷи муборак,*
*Бежан аммо*
*Дар гирудори саҳмтарин пайкор.*

Саргузашти Бежан, паҳлавони номвар ва ошиқи балокаши эронӣ илова бар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ дар манзумае бо ҳудуди 1400 то 1900 байт тавассути хоҷа Амиди Ато ибни Нокуки Розӣ шоири қарни панҷуми ҳиҷрӣ низ ба назм даромадааст. Номи як Бежани дигар ҳам дар «Шоҳнома» омада, ки фармонравои Самарқанд будааст.

**БИЛҚИС (بلقيس)**

Маъруф ба маликаи Сабо, ҳамсари Сулаймон ибни Довуд ва духтари Сироҳил, подшоҳе зушавкат аз насли Яъраб ибни Қаҳтон буд. Билқис баъд аз марги падар халқро ба итоати хеш хонд. Гурӯҳе аз мардум ӯро гардан ниҳоданд ва гурӯҳе тамарруд (саркашӣ) карданд. Билқис арш, ё тахте азим дошт аз ёқуту забарҷад, бо се газ тӯлу се газ иртифоъ. Чун ҳудҳуд аҳволи Билқисро ба Сулаймон маъруз дошт, Сулаймон ба эҳзори ӯ амр кард. Тахти ӯро Осафи Бархиё бо як чашм ба ҳам задан ҳозир овард ва Билқис бо ҳадоёе ба назди Сулаймон омад ва чун микдори ҳадоёи хешро дар баробари сарват ва ҳашмати Сулаймон ночиз ёфт, имон овард ва ба ҳамсарии ӯ даромад. Ба Сулаймон хабар оварда буданд, ки пои Билқис мӯ дорад, лизо Сулаймон гирди тахташ обгина гузошт ва зери он об андохт. Билқис пиндошт, ки об аст, шалвор баркашид ва кизби сухани тоинон бар Сулаймон ошкор гашт. Номи Билқис ба тасреҳ дар Аҳди Атиқ (Таврот) ва Қуръон омадааст.

Достони Билқис ва моҷарои ӯ бо Сулаймон дар адаби форсӣ инъикоси боризе ёфтааст. Масалан, Ҷалолуддини Румӣ аз он бо тафсили тамом ҳамроҳ бо бардоштҳои ирфонӣ сухан

гуфтааст. Мазомини мутаъаддиде, бавижа дар иртиботи ӯ бо Сулаймон Дар давовини шуаро ва манзумаҳои форсӣ (Масалан, «Ҳафт пайкар») омадаанд. Аз ин моҷаро достонҳои ошиқона ва муфассал низ пардохтаанд:

*Домани худ сард баркашид чу Билқис,*
*К-об гумон бурд обгинаи майдон.*

*(Мухторӣ)*

*Билқиси бонувону Сулаймон шаҳ Ахситон,*
*Ман ҳудуҳуде, ки ақл ба ман ифтихор кард.*

*(Хоқонӣ)*

*Ҳазрати Билқис – бонуи Сабо*
*Бар сари арши муалло дидаам.*
*Ин-т Билқисе, ки бар даргоҳи ӯ*
*Ҳудҳуди динро тавалло дидаам.*

*(Хоқонӣ)*

*Хусрав нишаста, тоҷи шаҳи Ҳинд пеши ӯ,*
*Чун он ки тахти гавҳари Билқис пеши Ҷам.*

*(Фаррухӣ)*

*Нишастам аз бараш чун арши Билқис,*
*Бичаст ӯ чун яке ифрити ҳоил.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Тахти Билқис ҷойи девон нест,*
*Марди он тахт ҷуз Сулаймон нест.*

*(Низомӣ)*

**Аруси Сабо = Билқис**

*Баҳри овардани аруси Сабо*
*Ройи ҷуз Осафе намешояд.*

*(Хоқонӣ)*

**БИРМОЮН (برمایون)**

(Пирмоюн, Бирмоя, Пирмоя) номи говест, ки Фаридунро дар кӯдакӣ шир дод ва баъдҳо Фаридун бар он савор мешуд:

*Яке гови Бирмоя хоҳад будан,*
*Ҷаҳонҷӯйро доя хоҳад будан.*
*«Шоҳнома»*

*Ҳамон гов, к-аш ном Бирмоя буд,*
*Зи говон варо бартарин поя буд.*
*«Шоҳнома»*

Ин ном дар ашъори соири шуаро ба нудрат мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Меҳргон омад, ҷашни малик Афризуно,*
*Он куҷо гови наку будаш Бирмоюно.*
*«(Дақиқӣ)»*

*Мозаговони позааш ҳар як*
*Шоҳпарвар бувад чу Бирмоюн.*
*(Фароловӣ)*

Гоҳе низ Бирмоюнро номбардори Афридун донистаанд.

**БИҲИШТ (بهشت)**

Биҳишт, ки аслан ба маънии «беҳтарин макон» аст, дар форсӣ ба номҳои Ҷаннати фирдавс, Хулд, Доруссалом, Зилол, Ҳазираи қудс, Ясро ва Мину низ хонда шудааст ва он ҷоест хушобуҳаво ва фарохнеъмату ороста, ки равони некукорон пас аз марг дар он ҷовидон бошад.

Дар ойини Зардуштӣ биҳишт дорои неъматҳои моддӣ тавсиф шуда ва дарахти бузурге, ки ҷаҳонро зери сояи худ дорад ва ёдовари шаҷараи Тӯбо дар андешаи исломӣ аст, бар он соя густардааст. Дар даврони ҳахоманишӣ боғҳое мусаффо ба номи паири даиза (дизи маҳсур ва фурубаста) дар Эрон вуҷуд дошта, ки бо биҳишт баробар мекардаанд. Ин вожа баъдҳо ба забонҳои урупоӣ рафт ва акнун вожаҳои ҳамреша бо он дар забонҳои мазкур ба маънии биҳишт ба кор мераванд (юнонӣ paradesios, фаронсавӣ paradis, ингилисӣ paradise, олмонӣ paradies). Вожаи «парадис»-и паҳлавӣ низ дар форсӣ ва арабӣ ба «фирдавс» муарраб шудааст.

Бино ба ривояти зардуштӣ равони одамӣ, баста ба некиҳояш, дар яке аз пойгоҳҳои чаҳоргона: ҳумат; ҳухт; ҳурашт; ва анирон мустақар мешавад. Дар Қуръон 22 ном дар оёти мухталиф барои биҳишт ба кор рафтаанд ва аз он миён дар сураҳои Муҳамад ва ар-Раҳмон ва аз ҳама муфассалтар Воқиъа ва Ҳиҷр биҳишт ё «ҷанноти адн» бо сифоти моддӣ тавсиф шудааст. Некукорон дар рӯзи шумор равонаи биҳишти ҷовидон (адн) мешаванд ва дар он ҳамаи неъматҳо бидуни заҳмат барои муъминон фароҳам аст ва аҳли биҳишт аз ҳамаи офот дар амонанд. Дар ривоёту аҳодис ахбори муфассалтар пиромуни биҳишт дида мешавад.

Нусхаи аввалия Қуръон ва ҳамчунин лавҳу қалам ва мизон ҳам дар биҳишт гузошта шуда ва Сидрат-ул-мунтаҳо бар фарози биҳишт соя густардааст. Дар миёни биҳишт низ дарахти зиндагӣ ҳама ҷо сояафкан аст. Биҳишт ҳашт дар дорад, дӯзах ҳафт дар:

*Хозинони ҳашт ҷаннат ошиқи рӯяш шуданд,*
*Дар санои ӯ чу савсан даҳ забон бардоштанд.*

*(Аттор)*

Бисёре аз урафо кӯшидаанд, авсофи моддии биҳиштро маънавӣ таъвил кунанд ва дар натиҷа биҳишту дӯзахро ҷанбаи ғайримоддӣ бидиҳанд ва гоҳ онро дар вуҷуди одамӣ мунъакис бинанд.

Азизуддини Насафӣ («ал-Инсон») се гуна биҳишт қоил аст: «Яке биҳиште, ки Одаму Ҳавво дар он буданд ва дигар биҳиште, ки пас аз ин некуконро ба он роҳ хоҳанд ёфт ва қиссаи он маъруф аст. Ҳолиё ба накд дар мо низ биҳишту дӯзахе ҳаст ва Одаму Ҳаввое. Ин биҳишту дӯзах дарҳое доранд. Ақволу афъоли писандида дарҳои биҳишт ва ақволу афъоли нописандида ва ахлоқи замима дарҳои дӯзаханд. Биҳишту дӯзах ҳам дар чашми аблаҳон ва оқилону ошиқон мутафовитанд. Дарҳои дӯзах ҳафт аст ва дарҳои биҳишт ҳашт. Машоъири одамӣ ҳам ҳашт аст: панҷ ҳисси зоҳир ба иловаи хаёл ва ваҳму ақл. Агар ақл ҳамроҳи ин ҳафт набошад ва онҳо бе фармони ақл кор кунанд, мешаванд ҳафт дари дӯзах» ва он гоҳ натиҷа мегирад, ки ҷумлаи одамиёнро аввал гузар ба дӯзах хоҳад буд ва он гоҳ ба биҳишт ворид хоҳанд шуд ва баъзе дар дӯзах монанд ва аз он наметавонанд гузашт. Хоҷа Насир гӯяд («Равзат-ут-таслим»): Биҳишти ҳақиқӣ беш аз яке нест ва он савоби абадию камоли сармадӣ ва вуҷуди

номутаноҳист ва маънии ҳамаи инҳо иборат аст аз расидан ба Худо ба ҳамаи вуҷуҳ.

Дар адаби форсӣ биҳишт ба унвони мазҳари оромиш ва шодкомию намунаи тамомият ва зебоӣ тасаввур шуда ва ба суратҳои гуногун мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст. Бисёре ҳам будаанд, ки ба навъе эътиқоди худро ба биҳишти маънавӣ, ки ағлаб дар вуҷуди одамӣ ва ношӣ аз рафтори ӯст, нишон додаанд:

*Гар биҳишту дӯзах андар касби кас музмар бувад,*
*Гӯ, биҳишту дӯзах аз касб аст, миммо яксибун.*

*(Саноӣ)*

*Биҳиштам ҳаме арза кард ӯ маро,*
*Ҳақиқат, ки дӯзах ҷуз ончи набуд.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ба меҳру хашми ту, шоҳо, ҳамекунад нисбат,*
*Ба гоҳи меҳр биҳишту ба гоҳи хашм сақар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Макорими ту агар зинда монд, нест шигифт,*
*Ки маҷлиси ту биҳишт асту дасти ту Кавсар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Чу дар ҷаннат хиромидам пас аз марг,*
*Ба чашмам ин замину осмон буд.*

*(Иқбол)*

*Он биҳиште, ки худое ба ту бахшад ҳама ҳеч,*
*То ҷазои амали туст, ҷинон чизе ҳаст.*

*(Иқбол)*

Бархе аз риндон ва шуарое, ки бӯйи инкор аз суханашон пайдост, гоҳ ба таъризу киноя аз биҳишти инҷаҳонӣ ва тарчеҳи он бар биҳишти охират сухан рондаанд:

*Аз дари хеш, Худоро, ба биҳиштам мафирист,*
*Ки сари кӯйи ту аз кавну макон моро бас.*

*(Ҳофиз)*

*Падарам равзаи ризвон ба ду гандум бифурӯхт,*
*Нохалаф бошам, агар ман ба ҷаве нафрушам.*
*(Ҳофиз)*

*Ба хулдам даъват, эй зоҳид, мафармо,*
*Ки ин себи занах з-он бӯстон беҳ.*
*(Ҳофиз)*

*Ҷаннати нақд аст ин ҷо, айшу ишрат тоза кун,*
*З-он ки дар ҷаннат Худо бар банда нанвисад гуноҳ.*
*(Ҳофиз)*

*Нони ҷав хӯр, дар биҳишти ҷовидонӣ сайр кун,*
*Мехӯрӣ хун аз барои неъмати алвон чаро?*
*(Сойиб)*

*Ҷаннати мулло хӯру хобу суруд,*
*Ҷаннати ошиқ тамошои вуҷуд.*
*(Иқбол)*

Дар адаби форсӣ ҳамчунин таъбироте аз қабили биҳиштосо, биҳиштойин, биҳиштрӯ, биҳиштсимо кам нестанд. Аз амсолу ҳикам низ, ки ба наҳве ба биҳишт дар иртибот ҳастанд, ин намунаҳоро метавон ёд кард («Амсолу ҳикам»-и Деҳхудо):

*Биҳиштро ба баҳо намедиҳанд, ба баҳона медиҳанд.*
*Биҳиштро биҳиштӣ, агар дунёро наҳиштӣ.*
*Биҳиштро натавон ёфтан ройгон.*
*Биҳишт он ҷост, к-озоре набошад.*
*Биҳишт зери пои модарон аст.*
*Сабукборӣ аз биҳишт омадааст.*
*Мисли биҳишти Шаддод.*

Шоири муосир ҳам тасвире аз биҳиштиён ва дӯзахиёнро чунин дар шеъри хеш овардааст:

*Бо меваҳои ҳурӣ, бо ҷӯйҳои шир*
*Дидам биҳиштиёнро маҳсури кори хеш,*
*Фарёдҳои дӯзахиёнро ба чашмҳои хеш шунидам.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**БОБИЛ (بابل)**

Бобил (Babylon) (=Боби илу) ба маънии Боб-ул-лоҳ («Аъломи Қуръон») номи шаҳре будааст бар канори Фурот, ки бинои онро ба Гаюмарс ва ё ба қавле ба Ҳушанг ва Намруд нисбат додаанд. Дар соли 2050 қабл аз мелод Омуриён ва пас аз онон ақвоми Сумер ва Аккад дар ин сарзамин ҳукумат кардаанд. Бархе ҳам гуфтаанд, ки Бобил бар тамоми сарзамин Ироқ итлоқ мешавад. («Осор-ул-билод»), ки ба доштани аҷоиби ҳафтгона (ҳадоиқи муаллақа ё боғҳои муаллақ) машҳур будааст. Бинои ин боғҳоро, ки ба форсӣ ба Боғҳои Бобил низ шуҳрат ёфта, ба Бухти Нассар нисбат медиҳанд. Ҳерудат аз боғҳои муаллақ номе набурда, аммо аз ҳавзи бузургу хандақи даври Бобил, ки дар замони падараш шуруъ ва дар замони ӯ такмил шуда, ёд кардааст. Иброҳим дар кӯдакӣ ба Бобил омад ва дар ҳамин шаҳр ҳам издивоҷ кард. Искандар хост, Бобилро пойтахт кунад, аммо умраш вафо накард. Давлати Аббосӣ дар сохтани Бағдод аз масолеҳи шаҳри Бобил истифода намуд.

Ишора ба боғҳои муаллақ ба сурати хафиф гоҳ дар шеъри муосир дида шудааст:

*Ҳамаи рӯйи замин пайдо буд,*
*Назм дар кӯчаи Юнон мерафт,*
*Ҷугд дар боғи муаллақ мехонд.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

Ҳавои софу дурахшони ин шаҳр мӯҷиби таваҷҷуҳ ба осмон ва аҷром шуд ва ниёишу ситоиши ситорагон ва сохтани ҳайкалу маъбад барои онҳо боиси пайдоиши илми нуҷум гардид.

***Сеҳри Бобил:*** Бино бар ончи аз достони Ҳороту Морут (Бақара:102) бармеояд, ҷоду аз Бобил ба сарзамини исроилиён рафтааст ва дар замони Сулаймон шаётин ба мардуми Фаластин сеҳр меомӯхтаанд («Аъломи Қуръон»).

Ба ин ҷиҳат сеҳри Бобил ва ҷодуи Бобил дар шеъри форсӣ мазомини дақиқе дар ихтиёри шоирон қарор додааст:

*Бибурда наргиси ту оби ҷодуи Бобил,*
*Гушода ғунчаи ту боби муъҷизи Мӯсо.*
*(Муҳит ва аҳволу ашъори Рӯдакӣ)*

*Зуҳра ҳанӯз об дар ин гул нарехт,*
*Шаҳпари Ҳорут ба Бобил нарехт.*
*(«Хамса»)*

*Аз новаки мижгони ту дар Бобилу Кашмир*
*Бисёр сафи ҷодуи маккор шикаста.*
*(Сӯзанӣ)*

*Дар Бобили сухан манам устоди сеҳри тоза,*
*К-аз соҳирони аҳди куҳан ҳамбаре надорам.*
*(Хоқонӣ)*

*Зуҳра бо моҳу шафақ гӯӣ зи Бобил ҷодуест,*
*Наълу оташ дар ҳавои Қирвон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Рӯйи ту, чи ҷойи сеҳри Бобил,*
*Мӯйи ту, чи ҷойи мори Заҳҳок.*
*(Саъдӣ)*

*Сеҳр гӯянд ҳаром аст дар ин аҳд, валек*
*Чашмат он кард, ки Ҳорут ба Бобил накунад.*
*(Саъдӣ)*

*Бад-ин камол надоранд ҳусн дар Кашмир,*
*Чунин балег надонанд сеҳр дар Бобил.*
*(Саъдӣ)*

***Чоҳи Бобил:*** Дар ин шаҳр чоҳе қарор дошт, ки ба чоҳи Дониёл маъруф аст ва ағлаб муътақиданд, Ҳоруту Морут ба амри Парвардгор дар он чоҳ зиндонӣ ва муаззабанд ва ба сурати вожгуна дар он овехтаанд, чунон ки лабташна бимонанд ва

даҳонашон ба об нарасад. Бино бар Қуръон (Бақара:96) Ҳоруту Морут ду фариштаанд, ки пас аз он ки ба замин омаданд ва фирефтаи зане ба номи Зуҳра шуданд ва ба фасоду табаҳкорӣ уфтоданд, Зуҳра Исми Аъзам аз онҳо биёмӯхт ва ба сурати ситора ба осмон рафт ва Ҳоруту Морутро Худованд дар чоҳи Бобил зиндонӣ кард.

Чоҳи Бобил намоди маркази ҷоду ва сеҳр ва Ҳоруту Моруд дар адаби форсӣ намоди ҷодугарӣ шуданд. Байти зер мустақиман ба иртиботи Ҳоруту Морут ва Зуҳра ишора дорад:

*Дуди оҳам дӯш Бобилро ҳабаш кардаст аз он-к*
*Ғорати Ҳорутиён шуд Зуҳраи заҳрои ман.*
*(Хоқонӣ)*

Ва ин абёт аз чоҳи Бобил маркази сеҳру ҷоду ирода кардааст:

*Ҷуз то ба чаҳи Бобил ӯро набувад манзил,*
*То ҷон нашавад ҷоду ҷойе бинаёсояд.*
*(Шамс)*

*Онки дар чоҳи занахдонаш дили бечорагон*
*Чун малак маҳбус дар зиндони чоҳи Бобил аст.*
*(Саъдӣ)*

*Чашмат ба ҷодувӣ бадали чоҳи Бобил аст,*
*Зулфат ба кофарӣ ивази ҳисни Хайбар аст.*
*(Заҳир)*

*Дар раҳи ишқ, эй дил, аз сеҳру фусун эмин мабош,*
*Хонаи ҳар мӯри ин саҳрост чоҳи Бобиле.*
*(Салим)*

***Кӯҳи Бобил:*** Чоҳи Бобил, ки Ҳоруту Морут дар он муаззабанд, бар кӯҳе қарор дорад, ки дар шеъри форсӣ ба кӯҳи Бобил шуҳрат ёфта ва гӯё ба салобату дуруштнокию азамат низ мавсум будааст. «Осор-ул-билод» аз қавли Аъмаш нақл карда, ки шахсе ба номи Муҷоҳид, ки аз ҳар чизи аҷибе иттилоъ пайдо мекард, хост, Ҳоруту Морутро бибинад ва ба Бобил рафту

онҳоро дид, монанди ду кӯҳи азим ва аз шигифтӣ номи Худоро бар забон ронд ва ногаҳон беҳуш шуд.

*Зи хулқаш кӯҳи Бобил хӯрда осеб,*
*Зи ҷудаш ганҷи Қорун бурда кайфар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба пой гард барорад зи кӯҳи Бобил,*
*Ба яшк хок барорад зи ҳисни Хайбар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Тунд кӯҳест ҳазми ту, ки фиканд*
*Ларза бар кӯҳи Бобилу Саҳлон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Надонад кӯҳи Бобилро ҳаме ҳилми ту як зарра,*
*Бихонад баҳри қулзумро ҳаме ҷуди ту як фарғар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аз ҳазми ту руста кӯҳи Бобил,*
*Дар азми ту зода боди сарсар.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар байти зер ба назар мерасад, ки мурод аз кӯҳи Бобил ҷониби мағриб бошад:

*Валекин моҳ дорад қасди боло,*
*Фуру шуд офтоб аз кӯҳи Бобил.*
*(Манучеҳрӣ)*

***Шароби Бобил:*** Дар «Луғатнома» омадааст: «Бобил шаҳрест наздики Кӯфа, ки сеҳру шаробро бад-он нисбат диҳанд». Гӯё соҳиби «Ҷаҳонгушо» Бобилро ба ин сифат мешинохта, ки навишта: «Ва ҷомеро, ки ба заҳри қотил оганда кунӣ, шароби Бобил чӣ тамаъ дорӣ?». Дар байти зер дорукадаи Бобил ишорае ба шароби Бобил дорад ё мавзуъи дигарест?

*Ҳар ақоқир, ки дорукадаи Бобилрост,*
*Ҳозир ореду баҳо бадраи зар боздиҳед.*
*(Хоқонӣ)*

***Бурҷи Бобил:*** Бино ба ривояти Таврот пас аз тӯфони Нӯҳ мардум дар дашти Шанъор бурҷе бино карданд, то аломати марказияти шаҳр бошад ва маҷомеъи расмии худро дар ин ҷо

ташкил диҳанд ва бар рӯйи замин пароканда нашаванд. Лекин чун ин амр мувофиқи хости Худо набуд, шаб бихуфтанд ва субҳ, ки бархостанд, забонҳои ишон мухталиф ва ҳар кадом ба луғате мутакаллим шуданд ва ҳар даста ба гӯшае парокананд ва аз ҳар кадом миллате реша гирифт. Навиштаанд: ба ин далел ин шаҳрро Бобил номидаанд, ки чун забони мардум мухталиф шуд, ҳама «бул-бул» мекарданд ва забони якдигарро намефаҳмиданд. Ин ҳолат ба «табалбули алсина» маъруф аст.

Бинои бурҷи Бобилро гоҳе ба Ковус ва гоҳе ба Намруд ва дар афсонаҳои юнонӣ ба Самиромис – маликаи Ошур нисбат додаанд. Ба ривояти дигар писарони Нӯҳ, ки дар ҳангомаи Тӯфон хостанд, ба осмон бирасанд, ин бурҷро сохтанд. Аммо аз лиҳози таърихӣ бештари бурҷҳо ва сохтмонҳои Бобил марбут ба замони Бухти Нассар ва ба амри ӯст. Дар ҷаҳонбинии африқоӣ ҳам дар тавҷеҳи сабаби ихтилофи забонҳо ва нажодҳо ба тавҷеҳе ҳамонанди тавҷеҳи Таврот бармехӯрем.

Ривояти бурҷи Бобилро башар барои тавҷеҳи ихтилофи забонҳо ва нажодҳо дар воқеъ ба унвони як кайфари ногузири осмонӣ дар баробари саркашӣ ва исёни хеш офаридааст. Дар форсии муосир «бурҷи оҷ» истилоҳест бар ҷудоӣ ва канорагирии ҳунарманд аз масоили ҷорӣ ва умури дунявӣ, ки ба инзиво ва буридагӣ аз воқеиятҳо мунҷар мешавад.

**БОД (باد)**

Вот (=бод) ё вою, ки аслан аз «во» ба маънии вазидан муштақ шуда, дар санскрит ва «Авасто» исми махсуси эзади бод ва нахустин эзадест, ки нузурро (назрҳоро) мепазирад. Дар яштҳо се бор вот ба маънии фаришта омадааст. Дар ривоёт ду вою ҳаст: яке нигаҳбони ҳавои пок ва судбахш ва дигаре деви мазҳари ҳавои нопок ва зиёновар.

Дар «Вандидод» (фаргарди 5) сароҳатан аз ин дев ёд шуда ва номи ӯ бо деви марг якҷо оварда шудааст.

Рӯзи 22 ҳар моҳ ба номи «бод» мавсум аст. бодрӯз аз баҳманмоҳ, ки дар қадим ҷашне будааст, дар тақвимҳои куҳан ба номҳои бодбара, бодбарра, бодбараи фурс ва бодбараи зардуштӣ номида шуда ва дар бораи он навиштаанд: «Ба рӯзгори Кисро ҳафт сол дар Эрон бод навазид. Соли ҳафтум дар ин рӯз, ки рӯзи

бод аст, чӯпоне назди Кисро омаду гуфт: Боде бисёр мулоим вазидан гирифта, чунон ки мӯйи гӯсфандон (бара)-ро ба ҷунбиш даровардааст. Ин ин мужда ҳама шодмон шуданд ва ҷашн гирифтанд ва аз он замон дар моҳи баҳман ин рӯзи ҷашн шуд» ба назар мерасад бунёди ин ҷашн аз замони Кисро ҷилавтар (пештар) буда ва ёдгори ситоиши эзади «Вою» бошад.

**БОДРӮЗ (بادروز)**

Рӯзи бистудувуми ҳар моҳи шамсӣ, ки тадбир ва масолиҳи он ба фариштаи бод тааллуқ дорад, бодрӯз номида шудааст. Қудамо бар ин ақида будаанд, ки рӯзе нек асту сабук ва дар он нав буридан ва нав пӯшидану аспи ҷадид савор шудан нек аст.

Ба ривояти Берунӣ («Осор-ул-боқия») дар рӯзи бистудувуми баҳман идест, ки бодбара номида мешавад ва дар Қуму навоҳии он русуме аз шурбу лаҳв (нӯшиданӣ ва бозӣ), монанди дигар аъёд, дар ин рӯз барқарор будааст. Гӯё шоирон низ ба ин сунан таваҷҷуҳ доштаанд:

*Май хӯр, к-ат бод нӯш бар суману пилгӯш,*
*Рӯзи рашу рому ҷӯш, рӯзи хӯру моҳу бод.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чун бодрӯз рӯзи нишот омад, эй нигор,*
*Шодӣ физой ҳину бидеҳ бодаву биёр.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳамеша то бувад аз пеши раш Меҳру Сурӯш,*
*Чунон ки аз паси Баҳром ром бошаду бод.*
*(Рофиъӣ)*

*Ба ҳангоми обонмаҳу рӯзи бод*
*Фалак дод мар боби ӯро ба бод.*
*(Баҳроми Пажду)*

**БОҒ (باغ)**

Боғ, бустон, равза ва «Ҳадиқа» фазое маҳсур ва музайян бо гулу гиёҳу дарахт аст, ки маъмулан барои шодмонӣ ва лаззат бурдан дар фазои он истифода мешудааст. Боғ дар фарҳангу

таърихи Эрон пешинае дароз дорад, ки аз назари асотирӣ ба Вари Ҷамкард мерасад. Дар асри ҳахоманишӣ боғҳои маҳсури эронӣ, махсусан боғҳои ангури он таваҷҷуҳи муаррихони юнониро ба худ ҷалб карда буд.

Боғ дар ҳавзаи мазҳаб ва диёнат биҳишт ва боғҳои дилпазири онро ба ёдҳо меоварӣ, ки Одаму Ҳавво дар фазои он ба меваи маърифат (меваи мамнуъа) даст ёфтанд ва ба замин ҳубут карданд. Бинобар ин банӣ Одам ҳамвора дар орзуи бозгашт ба биҳишт (боғ)-и мавъуд ба сар бурдаву бар он будааст, ки дар замин намунае кӯчак аз он биёфарад.

Шоҳону ашроф ҳамеша саъй мекарданд, боғҳои дилкаш барои худ тадорук бинанд ва хотираи биҳиштро дар он такрор кунанд. Бархе аз ин боғҳо мисли Боғи Шодёх (дар Нишобур), Боғи Фирӯзӣ (дар Ғазнин), Боғи Шолимор (дар Лоҳур), Боғи Нишот (дар Кашмир) ва… дар таърих машҳур будаанд. Дар шаҳрҳои қадимӣ ва ҳукуматнишини Эрон ҳанӯз ҳам боғҳои маъруфе вуҷуд доранд, ки бархе аз онҳо роҳ ба таърих мебаранд ва аз он миён Боғи Ирам (Шероз), Боғи Шоҳ (Теҳрон), Боғи Фин (Кошон), Боғи Шоҳзода (Моҳони Кирмон) ва Боғи Ҳаштбиҳишт (Исфаҳон) аз ҳама маъруфтаранд.

Дар ҳунари масеҳият Боғи Ишқ (Garden of Love) таҷассуми лаззат ва комкорӣ ва фараҳбахшист.

Дар тадовули омма ба ҷоҳои мусаффо ва тафреҳгоҳҳо боғ гуфта мешавад ва ба ҳамин далел бисёре аз ин ҷоҳо дар ҷаҳон ба «боғ» шуҳрат ёфтаанд, ки аз он ҷумлаанд: ноҳияи Кант (боғи Ингилистон), Италий (боғи Урупо), Андалусиё (боғи Испониё) ва Тургу (боғи Суис).

«Боғшаҳр» дар истилоҳ ба шаҳрҳои пурдарахту гулу гиёҳ ва тафарруҷгоҳҳо гуфта мешавад. Масалан, ба Норич боғшаҳри Ингилистон ва ба Шикогу боғшаҳри Амрико мегӯянд.

Дар ағлаби кишварҳои урупоӣ, аз ҷумла Инглистон, ҳамонанди Эрон боғҳои салтанатӣ ва ашрофии маъруфе вуҷуд доранд. Назар ба аҳаммияти боғ дар фарҳангу таърихи Эрон аз ин вожа дар таркиби номи ҷойҳои фаровон истифода шуда ва ба ин тартиб бахше аз эътиқодот ва алоқае, ки ба шодмонию тафарруҷ дар ин фарҳанг вуҷуд дошта, баён шуааст.

Шоҳрухи Маскуб дар китоби худ «Гуфтугӯ дар боғ» бо таваҷҷуҳ ба мафоҳими асотирӣ ва таърихии боғ гуфтугӯйи дилпазире тартиб дода ва мафоҳими мутаъаддиди фарҳангӣ,

таърихӣ, сиёсӣ, ирфонӣ ва иҷтимоии ин вожаро тарҳу табйин кардааст.

Бахшҳое аз шеъри тавсифӣ ва дарборӣ ва ҳатто ирфонии форсӣ дар воқеъ боғистоне аз андешаву идрок ва зебоию ҷилваву ҷалолро дар ихтиёри хонанда мегузорад.

*Омад он навбаҳори тавбашикан,*
*Парниён гашт боғу барзану кӯ.*
*(Рӯдакӣ)*

*Сару тан бишустӣ нуҳуфта ба боғ,*
*Парастанда бо ӯ набурдӣ чароғ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Чи хуш боғест боғи зиндагонӣ,*
*Гар эмин бошад аз боди хазонӣ.*
*(«Хамса»)*

*Боғи сабзи ишқи ту бемунтаҳост,*
*Ҷуз ғаму шодӣ дар ӯ бас меваҳост.*
*(«Маснавӣ»)*

*Сарве чу ту мебояд, то боғ биёрояд*
*В-ар дар ҳама боғистон сарве набувад, шояд.*
*(Саъдӣ)*

*Булбули ошиқ, ту умр хоҳ, ки охир*
*Боғ шавад сабзу шохи гул ба бар ояд.*
*(Ҳофиз)*

*Ба боғ тоза кун ойини дини зардуштӣ*
*Кунун, ки лола барафрӯхт оташи Намруд.*
*(Ҳофиз)*

Дар байти охир шоир ба иртиботи боғ бо ойини зартуштӣ ва Эрони куҳан, бахусус расми шаробхорӣ дар боғ ишора мекунад. Суҳроби Сипеҳрӣ шеъре дорад бо унвони «Боғе дар садо», ки фазое асотирии пурранг ба худ гирифтааст:

*Дар боғе раҳо шуда будам,*
*Нуре берангу сабук бар ман мевазид,*
*Оё ман худ бад-ин боғ омада будам*
*Ва ё боғ атрофи маро пур карда буд?*
*Ҳавои боғ аз ман мегузашт*

*Ва шоху баргаш дар вуҷудам мелағзид.*
*Оё ин боғ*
*Сояи рӯҳи ман набуд,*
*Ки лаҳзае бар мурдоби зиндагӣ хам шуда буд?*

Унвони ҳамин шеърро Рикорду Зипули барои номи китобе баргузида, ки дар он ашъоре аз Суҳробро бо тарҷумаи итолиёӣ ва тасвире аз Эрон ба чоп расонидааст, ки худ он бозтобе аз устураи боғи эронӣ тавонад буд.

**БОҒИ НИШОТ (باغ نشاط)**

Боғи Нишот боғи таърихии зебову босафое дар канори дарёча (кӯл)-и Тол воқеъ дар Кашмир аст. Ҷаҳонгирӣ подшоҳи муғулии Ҳинд онро бино карда ва акнун яке аз осори таърихии Ҳиндустон ва аз тафарруҷгоҳҳои маъруфи ҷаҳон ба шумор меравад. Замини онро дорои нуҳ мартаба донистаанд, ки дар ҳар мартаба обшоре зебо онро фараҳбахш кардааст. Дар Лоҳури Покистон ҳам боғе ба ин ном вуҷуд дорад, аммо ишораи шоирони форсизабон, аз ҷумла Калим, Салим ва Қудсӣ ва дар рӯзгори мо Суҳроби Сипеҳрӣ бештар ба Боғи Нишоти Кашмир аст. Дар миёни маснавиҳои Қудсии Машҳадӣ васфе дар мавриди Боғи Нишот ба чашм мехӯрад, ки бо ин байт оғоз мешавад:

*Дилатро гар ҳавои инбисот аст,*
*Нишоти умр дар Боғи Нишот аст.*

Ва Калим зимни як маснавӣ дар таърифи Кашмир дар мавриди Боғи Нишот мегӯяд:

*Вале Боғи Нишот, он раҳзани ҳуш,*
*Ба ҷӯш орад ҳазорон мурғи хомуш.*
Суҳроби Сипеҳрӣ ҳам дар васфи ин боғ сурудааст:
*Ва дар масири сафар мурғҳои Боғи Нишот*
*Ғубори таҷрибаро аз нигоҳи ман шустанд,*
*Ба ман саломати як сарвро нишон доданд.*

**БОҒИ ШОЛИМОР (باغ شالیمار)**

Шолимор аз боғҳои фараҳангези Кашмир аст. Шолӣ аслан ба маънии биринҷ ва «мор» ё «морғ» ба маънии чаман ва киштзор аст, ҳамон, ки дар форсӣ марғзор мегӯем. Боғи Шолимор дар васати киштзорҳои биринҷ қарор дорад ва ба ҳамин далел ба ин исм маъруф шудааст. Ин боғ шомили ду табақа аст: яке мавсум ба Фараҳбахш ва дигаре ба номи Файзбахш. Нодиршоҳ ҳангоми ҳамла ба Ҳинд дар ин боғ сукунат гузид ва паймони мусолаҳа бо Муҳаммадшоҳи Гуракониро дар ин боғ имзо кард. Номҳои дигари он Соломор, Шалимор ва Шуълавар аст.

Муҳаммадқулии Салими Теҳронӣ дар васфи он ва таърихи бинояш сурудааст:

*Зи номи Шолиморам рафт ором,*
*Биҳиште, Шолимор ӯро шуда ном.*
*Яке толоб дар домони кӯҳаш,*
*Ки ларзад баҳр, чун бинад шукӯҳаш.*

**БОЖ (باژ)**

(=боз, воҷ, воч), ки овоз, овоза, ово ва вожа низ бо он иртибот дорад, ба маънии калимаву забону гуфтор аст, аммо дар истилоҳ ба тамоми дуоҳои мухтасаре итлоқ мешавад, ки зардуштиён оҳиста бар забон меронданд.

Дар фарҳангҳо «бож»-ро хомӯшие донистаанд, ки муғон дар вақти шустани бадан ва ё чиз хӯрдан оғоз мекунанд. Истилоҳи дигаре, ки бар ин аврод ва адъия итлоқ мешавад, замзам ё замзама аст, ки дар бисёре аз кутуби зардуштиён омадааст. Замзама, ки ба маънии хонандагӣ ё тараннум низ ҳаст, бо вожаи «бож» дар иртибот аст. Аз ақволи муҳаққиқин ва муваррихин бармеояд, ки сухан гуфтан ҳангоми ғизо хӯрдан ҳаром буда ва ба ҷои он бо ишора ва лаби баста ба адои мафҳум мепардохтанд. Аз ин рӯ замзама кардан пас аз ғизо маъмул буд ва на дар васати он. Берунӣ навиштааст: Бастани куштӣ ва замзамаро Фаридун ба шукронаи ғалаба бар Заҳҳок марсум сохт ва нахустин касе, ки мардумро ба замзама амр кард, Сурӯш буд («Осор-ул-боқия»). Аз ин рӯ Сурӯшбож яке аз адъия (дуоҳо)-и

Зардуштист, ки дар маросими динӣ ва ағлаб дар бомдод ва пас аз бархостан аз хоб хонда мешавад ва ба ҳамин муносибат онро «найранги дастшӯ» низ меноманд.

Дар ахбори марбут ба таърихи Эрон борҳо ба бож гуфтан ишора шудааст. Аз ҷумла дар зиёфати Ниётус – сафири Рум дар назди Хусрави Парвиз, ҳангоме ки Биндуй аз гумоштагони вай пеш аз ғизо бо барсам дохил шуд ва шоҳ ба зикри бож машғул гардид, он гоҳ:

*Ниётус, к-он дид биндохт нон,*
*Аз ошуфтагӣ бозпас шуд зи хон.*
*Ҳамегуфт: «вожу чалипо ба ҳам!»*
*Зи Хусрав бувад бар Масеҳо ситам.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ба барсам ҳаме бож хоҳад гирифт,*
*Сазад, гар бимонӣ аз ӯ дар шигифт.*
*(Фирдавсӣ)*

*Парастандаи озари Зардуҳушт*
*Ҳамерафт бо божу барсам ба мушт.*
*(«Шоҳнома»)*

*Нишастанд бо бож ҳарду бар асп,*
*Давон то сӯйи хони Озаргушасп.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ҷаҳондор бигирфт божи меҳон,*
*Ба замзам ҳаме рой зад дар ниҳон.*
*(«Шоҳнома»)*

*Дар замҷара шуд чу мутрибон булбул,*
*Дар замзама шуд чу мубадон қумрӣ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Гирифт он гоҳ бож ардои вироф,*
*Ба се дафъа бихӯрд он бодаи соф.*
*Гирифтан божу гоҳанбор кардан,*
*Ба роҳи эзадӣ ҳар кор кардан.*
*(Баҳроми Пажду)*

**БОРИ АМОНАТ (بار امانت)**

Ба ривояти Қуръон (Аҳзоб:72) аз оғоз Худованд амонати хатири хешро бар ухдаи инсон гузошт ва ӯро ба сифати баргузидагӣ ва амонатдори хеш махсус гардонид. Амонате ки осмонҳову кӯҳҳову замин аз бурданаш оҷиз монданд: Инно аразна-л-амоната ала-с-самовоти ва-л-арзи ва-л-ҷиболи фаабайна айяҳмилнаҳо ва ашфақна минҳо ва ҳамалаҳа-л-инсону иннаҳу кона залуман ҷаҳуло. (Мо бар осмонҳову замин ва кӯҳҳои олам (ва қувои олию донии мумкинот) арзи амонат кардем (ва ба онҳо нури маърифату тоат ва ишқу муҳаббати комили Ҳақ ё бори таклиф ё намозу таҳорат ё мақоми хилофатро пешкаш кардем) ҳама аз таҳаммули он имтиноъ варзида ва андеша карданд ва инсони [нотавон] онро пазируфт, ки [бар худ] ситамгор ва нодон буд).

Ин кадом бори амонат буд, ки танҳо инсони «залуми ҷаҳул» ба гардан гирифт?

Муфассирин Қуръон ва урафои соҳибдили исломӣ дар маънии ин амонат суханҳо гуфтаанд. Бархе аз муфассирин аз он ба фароиз ва ҳудуду ибодот ва таколифи шаръӣ таъбир кардаанд ва баъзе ба асрори илоҳӣ, ки аз коинот фақат инсон қобилият ва шоистагии пазируфтани онро бозёфт. Дар тафосири дигар амонати Худовандро ба «Ҳобил» ва инсонро ба «Қобил» таъбир кардаанд, ки натавонист амонатро ба поён барад ва Ҳобилро кушт. Аз ин рӯ залуму ҷаҳулаш хонд. Илова бар ин таъобири дигаре назири далоил ва аҷойиби сунъи Худо, мардумон ва вафои ба аҳдҳо ва дар воқеъ масъулият дар баробари дигарон ва худшиносию иродаву идрок, ки мелоки такриму бузургдошти одамист,-ро низ барои амонат зикр кардаанд, ки ҳар кадом ба навъе имтиёзи «халифатуллоҳӣ» – инсонро дар замин нишон медиҳад. Муҳаққиқин суфия ин амонатро латифаи сайёр ва сайёли инсонӣ донистаанд, ки истеъдоди раҳоӣ аз қайду таъайюн ва вусул ба мартабаи итлоқ дар он нуҳуфтааст. Таваҷҷуҳи рӯзафзун ба ояи амонат сабаб шуда, ки муҳаққиқини мутааххир аз қабили Мирдомод ва Мулло Муҳсини Файз рисолаҳои мустақиле дар тафсири ин оя ба риштаи таҳрир дароваранд.

Аммо латифтарин таъобир перомуни амонати азалии Худованд аз они урафост. Наҷмиддини Доя муътақид аст: ончи Худованди таъоло онро амонат хонд маърифат аст, чаро ки

маърифати ҳақиқӣ ҷуз аз инсон дуруст наёмад ва инсон бо таҳаммули бори амонати маърифат аз ҷумлагии коинот мумтоз гашт. Ӯ ҷойи дигар баён мекунад: офариниш бар мисоли ҷавзе (гирдуе, чормағзе) омад ва онро мағзест ва равғане дар он мағз таъбия. Одамӣ ба масобаи ҳамон мағз аст ва ғояти офариниш равғани маърифат аст, ки дар вуҷуди ӯст. Лозимаи маърифат ҳаёт ва ақл аст, ки вижаи одамист.

Маърифат дараҷоте дорад, ки олитарин дараҷа ва марҳалаи шуҳудии онро «ишқ» гуфтаанд. Аз ин рӯ шӯридагони водии маърифат амонати азалиро ба ишқ таъбир кардаанд, ки маърифат ва вилоят ҳама аз анвори он ба ҳисоб меоянд:

*Хaробтар зи дили ман ғами ту ҷой наёфт,*
*Ки сохт дар дили тангам қароргоҳи нузул.*
*(Ҳофиз)*

*Ҷилвае кард рухат, дид, малак ишқ надошт,*
*Айни оташ шуд аз ин ғайрату бар Одам зад.*
*(Ҳофиз)*

«Ҳаргиз бар оташ муҳр натавон ниҳод. Муҳр бар хок тавон ниҳод, ки муҳргир аст. Пас Худованд муҳри амонат бар Одам ниҳод, ки аз гил офарида шуда буд. Муште гилу хок дар вуҷуд овард ва ба оташи муҳаббат бисӯхт, пас ӯро бар бисоти инбисот ҷой дод. Амонат бар кӯҳу осмону замин арза кард, сар боззаданд. Одам риндона даст пеш кард, зеро ки сӯхта буду сӯхтаро ҷуз оташ гирифтан чора нест» («Кашф-ул-асрор»). Амонати ишқро инсон аз он рӯ бардошт, ки соҳиби дил буд, ва-л-қалбу яҳмилу мо ло яҳмилу-л-бадан (Дил бардорад,ончи барнадорад тан).

*Дили нодони ман амонати ишқ*
*Ҳам ба пуштии он карам бардошт.*
*(«Минҳаҷ»)*

Бори амонат чи ба маърифат таъбир шавад ва чи ба ишқ, беш аз ҳама дар чашми орифони соҳибдил азизу гаронсанг омадааст ва аз ин рӯ паҳнаи ирфониро равнақи хоссе бахшида ва ҳатто дар шеъри муосир низ таҷаллӣ ёфтааст:

*Зиҳӣ тоқат, ки то мо з-ин амонат*
*Бурун оем нокарда хиёнат.*

*Ҷаҳони ишқро пою саре нест,*
*Ба ҷуз хуни дил он ҷо раҳбаре нест.*
*(«Илоҳинома»)*

*Маро гуноҳи худ аст, ар маломати ту барам,*
*Ки ишқ бори гарон буду ман залуму ҷаҳул.*
*(Саъдӣ)*

*Моро куҷо бошад амон, к-аз дасти ишқ ин осмон*
*Мондаст андар харкамон чун ошиқон зеру забар.*
*(«Гузидаи Шамс»)*

*Осмон бори амонат натавонист кашид,*
*Қуръаи фол ба номи ман девона заданд.*
*(Ҳофиз)*

*Осмонро раъшаи ҳайбат ба хок андохтаст,*
*Кист, то бар сар кашад ратли гарони ишқро?*
*(Сойиб)*

*Он ки дӯши кӯҳ бораш барнатофт,*
*Сатвати ӯ заҳраи гардун шикофт.*
*Бингар он сармояи омоли мо,*
*Гунҷад андар синаи атфоли мо.*
*(Иқбол)*

*Он садоҳо ба куҷо рафт, садоҳои баланд,*
*Гиряҳо, қаҳқаҳаҳо,*
*Он амонатҳоро*
*Осмон оё пас хоҳад дод?*
*Пас, чаро Ҳофиз гуфт: Осмон бори амонат натавонист кашид.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**БУДО (بودا)**

Будо (дар санскрит ба маънии равшан ва огоҳ) номи машҳури Говтама (Гутама) Садҳорта, ки саргузашти ӯ бо афсона даромехтааст. Будо дар соли 563 қабл аз милод даргузашт. Падараш аз қабилаи Сокиё ва марде сарватманд буд, ки фармонравоии ноҳияе дар наздикии Нипол воқеъ дар Банораси кунуниро бар ухда дошт. Будо дар рафоҳи тамом мезист, ки дар 29-солагӣ ба бадбахтии башар вуқуф пайдо кард ва ба дунё пушти по зад.

Саранҷом дар «будагоҳ» ё зери як дарахти «бу» ё анҷири маъбад буд, ки «ишроқи азим» бар вай тобид ва усули ойини Будо бар вай илҳом шуд. Ин дин, ки маҷмуае аз усули фалсафӣ ва ахлоқӣ будааст, дар оғоз шабеҳи ойини бараҳмоӣ буд ва бо он иртиботи наздик дошт. Бар асоси ойини Будо зиндагии одамӣ саросар ранҷ ва мабдаъи ранҷ дар вуҷуди одамӣ орзуи нафс аст. Ойини Будо баъдҳо дар Ҳинду Чину Жопун густариш ёфт.

Берунӣ яке аз номҳои ситораи «Тир»-и эрониро ба ҳиндӣ «Буд» навишта, ки дар бахшҳои куҳани «Авасто» ҳамчун деве душмани эзадони авастоист. Бархе ин Будро ба қиёси лафзӣ бо Будо яке донистаанд, ки саҳеҳ нест.

Бинобар байти зер аз Адибулмамолик, Будо аз касоне буд, ки валодати паёмбари Исломро башорат дод:

*Ин аст, ки Сосон ба дасотир хабар дод,*
*Бар Бобаки барно падари пир хабар дод,*
*Ҷомосп ба рӯзи севуми тир хабар дод,*
*Будо ба санамхонаи Кашмир хабар дод.*
*(Адибулмамолик)*

Ишора ба ному саргузашти Будо дар адабиёти муосири Эрон бисёр омадааст:

*Ва дарёфтам, аз роҳе, ки Будо гузаштааст,*
*Ба зиндагӣ*
*Бозмегардам.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Чандон ки бигӯям*
*«Имшаб шеъре хоҳам навишт»,*
*Бо лабоне мутабассим ба хобе ором фуру меравад,*
*Чунон чун санге,*
*Ки ба дарёчае*

*Ва Будо,*
*Ки нирвоно.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Ман рафта, ӯ рафта, мо бе мо шуда буд,*
*Зебоӣ танҳо шуда буд,*

*Ҳар рӯде дарё,*
*Ҳар буде Будо шуда буд.*

*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Ҳам некхоҳи миллати Зардуштам,*
*Ҳам мухлисам ашоири Будоро.*

*(Меҳдии Ахавони Солис)*

*Оё кашфе ҳаст?*
*Ҷаҳон дубора зода мешавад?*
*Нирвоное барои Будо хоҳад буд?*

*(М. Кӯшон)*

**БУДОСАФ (بوداسف)**

Ё Бузосаф ва низ Будисаф номи шоҳзодае ҳиндӣ ва қаҳрамони китоби «Билавҳар ва Будосаф» аст, ки пас аз солҳо шавқу интизор мутаваллид шуд. Мунаҷҷимон гуфтанд, ки пешвои зуҳҳоди замона хоҳад гашт. Падараш, ки аз ин табақа нафрат дошт, доягон бар ӯ гумошт ва хост, ки ҷуз аз тарабу комронӣ бо ӯ сухан нагӯянд. Аммо Будосаф пас аз чанде рози маргу бемориро дарёфт ва ба андеша фуру рафт. Дар ин ҳангом, ки Билавҳар яке аз уббод (обидон) ва ҳукамои Сарандеб буд, дар либоси бозаргонон оҳанги диёри ӯ кард. Шоҳзода назди ӯ роҳ ёфт ва тайи гуфтушунудҳое Билавҳар тавонист, зеҳни Будосафро ба охират мутаваҷҷеҳ кунад. Шоҳзода низ пас аз он бо илҳому роҳнамоии фариштае тарки дунё кард ва роҳи биёбон дар пеш гирифт. Дар роҳ чаҳор фаришта ӯро бар осмон бурданд ва Худованд ҳам дину ҳикмат бар ӯ омӯхт ва ба ҳидояти халқ маъмураш кард.

Китоби «Билавҳар ва Будосаф», ки чандин бор чоп шуда ва аз кутуби куҳани динию фалсафист ва ба забонҳои куҳан, аз ҷумла забони паҳлавӣ, мавҷуд буда, ҳовии саргузашти ин шоҳзода аст, ки тайи он Билавҳар Будосафи зоҳид ва шоҳзодаи ҳиндуро ба масеҳият дармеоварад. Достони Будосаф асосан хулосаи саргузашти Будо аст, ки ба назар мерасад, онро ранги дигаре додаанд, то дар муҳити адёни сомӣ қобили қабул бошад.

Будосаф ҳамчунин номи шахсе буда, ки ба қавли «Таърихи гузида» дар рӯзгори Таҳмурас пешвои ҷамъе аз дарвешон буд ва

ишонро дар рӯз ба кор кардан мефиристод ва аз хӯрдан манъ мекард ва дар шаб аз он касб сади рамақе (ғизои андаке барои намурдан) месохтанд. Номи ин қавм дар Таврот «Калдониён» омадааст, ки Таҳмурас мардумро ба мутобиъати ишон ҳукм кард.

**БУНАФША (بنفشه)**

Гиёҳе обзӣ ва сабзу кабуд аст ва андаке ба сиёҳӣ мезанад. Наздик ба сад гуна аз он шинохта шудааст, ки аз он миён бунафшаи Табарӣ шуҳрати бештаре ёфтааст.

*Бунафшаи табарӣ хайл-хайл сар баркард,*
*Чу оташе, ки ба гӯгирд бардавонад дуд.*[20]
*(Мунҷик; «Онандроч»)*

Бунафшаро ба рукуъу суҷуд ва даҳгӯш будан нисбат додаанд, ки даҳгӯш будани он ёдовари даҳ забон доштани савсан аст. Муарраби бунафша «бунафсач» аст, ки дар арабӣ «фирфир» гӯянд. Қудамо аз назари тиббӣ барои бунафша хавосе (хосиятҳое) қоил будаанд, аз ҷумла ин ки: агар бунафшаро ба кибрит дуд кунанд, сафед гардад; табъи он сард ва тар аст ва гиёҳест хобовар ва дофеъ (даво)-и дарди сар, ки бӯйиданаш гармию хушкии мағзро менишонад ва барои беҳбуди таб ва дафъи зотулҷанб ва зотуррия муфид аст.

Гулҳои бунафша кабуд ва муаттаранд ва дар шеъри форсӣ бахусус аз ҳамин ҷиҳат ва ҷиҳоти дигар мавриди таваҷҷуҳ буда ва таъобиру тасовири дақиқ ва мутаннавеъеро барои шоирон парвардаанд. Дар масеҳият ин гул намоди шарму фурутанист ва дар иртибот бо валодату кӯдакии Исо ва Марями Азро дар наққошиҳои баъд аз ренесонс бозтоб доштааст. Ранги кабуд, ки

---

[20] Ин байт бо тағйири андаке ба номи устод Рӯдакӣ шуҳрат дорад, ки чунин аст:

Бунафшаҳои тарӣ хайл-хайл сар баркард,
Чу оташе, ки ба гӯгирд бардавид кабуд.

Дар баъзе нусахи ашъори устод Рӯдакӣ низ «бунафшаи табарӣ» (яъне табаристонӣ) омада, ки саҳеҳтар ба назар мерасад, зеро таъбири «бунафшаи табарӣ» дар шеъри классики тоҷик (бахусус садаҳои аввал) корбурди зиёд дорад. Аммо ҷавҳари шеърият дар ҳамин ташбеҳи нодиру зарифи оташи кабуди гӯгирд аст, ки воқеан ба ташбеҳоти нодири устод Рӯдакӣ ҳамхонӣ дорад.

худ мазҳари сӯгворӣ ва киноя аз сиёҳии зулф низ ҳаст, муҳимтарин таъбирест, ки дар адаби форсӣ омадааст:

*Бунафшазулфо, гирди бунафшазор магард,*
*Магард, лоларухо, гирди лолаи рангин.*
*(Фаррухӣ)*

*Аруси баҳорӣ кунун аз бунафша*
*Гашан ҷаъду аз лола рухсор дорад.*
*(Носири Хусрав)*

*Бунафшазулфи ман, он офтоби Туркистон*
*Ҳаме бунафша падид орад аз ду лоластон.*
*Маро бунафшаву лола ба кор нест, ки ӯ*
*Бунафша дораду зери бунафша лола ниҳон.*
*(Фаррухӣ)*

*Сарвбун чун ба шаст сол расид,*
*Ёсуман бар сари бунафша дамид.*
*(Низомӣ)*

*Ба дастабандии мӯйи бунафшамӯён рав,*
*Марав ба боғ, чи сунбул, кадом марзанҷӯш.*
*(Зуҳурӣ)*

*Тоби бунафша медиҳад турраи мушксои ту,*
*Пардаи ғунча медарад хандаи дилкушои ту.*
*(Ҳофиз)*

*Чунин ки дар дили ман доғи зулфи саркаши туст,*
*Бунафшазор шавад турбатам, чу даргузарам.*
*(Ҳофиз)*

*Бунафша турраи мафтули худ гиреҳ мезад,*
*Сабо ҳикояти зулфи ту дар миён андохт.*
*(Ҳофиз)*

*Зи бунафша тоб дорам, ки зи зулфи ӯ занад дам,*
*Ту сиёҳи камбаҳо бин, ки чӣ дар димоғ дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Гузор кун чу сабо бар бунафшазору бибин,*
*Ки аз татовули зулфат чӣ беқарорронанд.*
*(Ҳофиз)*

*Бе гули рӯяш дар айёми шабоб*
*Чун бунафша сӯгворе мондаам.*
*(Аттор)*

*Аз бас ки ғам хурам зи сипеҳри бунафшаранг,*
*Хоқонии бунафшадилам хонд рӯзгор.*
*(Хоқонӣ)*

Бунафша дар шеъри форсӣ ба сар фуру доштан ва суҷуду сар бар зону будан маъруф аст:

*Ман чун бунафша бар сари зону ниҳода сар,*
*Зону бунафшарангтар аз лаб ҳазор бор.*
*(Хоқонӣ)*

*То кай охир чу бунафша сари ғафлат дар пеш,*
*Ҳайф бошад, ки ту дар хобию наргис бедор.*
*(Саъдӣ)*

*Бе зулфи саркашаш сари савдоӣ аз малол*
*Ҳамчун бунафша бар сари зону ниҳодаем.*
*(Ҳофиз)*

*Кунун, ки дар чаман омад гул аз адам ба вуҷуд,*
*Бунафша дар қадами ӯ ниҳод сар ба суҷуд.*
*(Ҳофиз)*

Нисбати забон аз қафо кашидан:

*Ё чун бунафша бод забон аз қафо кашида*
*Хасми ту, ё чу лола ба хун рӯй шуста аз ғам.*
*(Анварӣ)*

*Бод аз қафо кашида забонаш бунафшавор,*
*Он кас, ки даҳзабон ба хилофат чу савсан аст.*
*(Бадри Чоч)*

*«Чун бунафша забон аз роҳи қафо берун кашидааст».*
*(«Синдбоднома»).*

Маворид ва шавоҳиди дигар:

*Аз лолаву бунафша ҳама кӯҳсору дашт*
*Сурху сапед гашт чу дебои пойи Рашт.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Саркаш барбаст руд, борбадӣ зад суруд*
*В-аз майи сурӣ дуруд сӯи бунафша расид.*
*(Касоӣ)*

*Дод лабаш чун намак бӯйи бунафша ба субҳ,*
*Бар намакаш сохтам мардуми дида кабоб.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳамегирифт ба луълу ақиқ дар ёқут,*
*Ҳаменуҳуфт ба фундуқ бунафша дар мармар.*
*(Анварӣ)*

Илова бар ин бо таваҷҷуҳ ба хавос ва заминаҳои тасвирӣ таркибот ва таъобири зиёде аз тариқи бунафша дар шеъру адаби форсӣ матраҳ шудаанд, ки ба бархе аз онҳо ишора мешавад:

Бунафшахат, бунафшамӯй, бунафшадил (дилсӯхта), бунафшастон (бунафзор), бунафшаораз, бунафшаизор, бунафшафом, бунафшагун, бунафшагун торум (киноя аз осмони кабуд), бунафшагун маҳд (киноя аз осмону замин), бунафшавор, бунафша ба гирди суман дамидан (киноя аз қарор гирифтани мӯй бар гирди ораз) ва ҷуз он.

**БУРОҚ (بُراق)**

Буроқ номи маркубест, ки бино бар ривоёт ҳазрати Расул (с) шаби меъроҷ бар пушти ӯ осмонҳоро дарнавардид. Аз қавли худи Паёмбар нақл шудааст: Шаби меъроҷ Исрофилро дидам бо ҳафтод ҳазор фаришта ва Буроқе дар миён ашҳаб, бузургтар аз ҳимор ва кӯчактар аз астар, рӯяш чун рӯйи одамиён, сари ӯ чун сари асб, гардан чун шутур, пушти ӯ чун гов, пойҳое чун пои гов ва дунболаш чун дунболи пил, зине бар пушти ӯ аз як дона марворид, рикобаш аз ёқути сурх ва лигомаш аз забарҷад. Ҳаргиз ман маркабе бад-ин некуӣ надида будам. Микоил рикоби ӯ

бигирифт ва пеши ман овард. Ҷабраил гуфт: Савор шав, ин маркабро Худо аз биҳишт барои ту фиристодааст.

Дар ривояте дигар аз қавли имом Боқир (а) нақл шудааст: Бурoқ ҳар гоҳе мехост, аз кӯҳ ба зер ояд, ду дасташ баланд ва пойҳояш кӯтоҳ мешуд ва ҳар гоҳ мехост, боло биравад, ба акс, ду дасташ кӯтоҳ ва пойҳояш баланд мешуд.

Бар пушти ҳамин Буроқ Иброҳим ҳар сол аз замини Фаластин ба Макка, ба дидори Исмоил ва Ҳоҷар мешитофт. Субҳи қиёмат низ чаҳор фариштаи муқарраб бархезанд ва ба сари гӯри Муҳаммад (с) оянд. Паёмбар бар Буроқ нишинад ва ҳар кадом ҷое гиранд. Исрофил бозу гирад ва Муҳаммад (с) ба пеши арши Худо равад.

Дар фарҳангҳо буроқ ба таври мутлақ ба маънии асб омада ва таркиботе аз қабили буроқи барқтоз, киноя аз асби даванда, буроқи Ҷам (Сулаймон), киноя аз бод, ки тахти Сулаймонро мебурд, буроқи чаҳорум фалак, киноя аз офтоб ва буроқсират ба маънии тундрав низ ҳаст:

«Ва ба иттифоқ аз пеши ӯ куре (гуре) бархост буроқсират».

Илова бар ин дар шеъри форсӣ низ номи Буроқ ва ривоёти марбут ба он омадааст:

*Ҳамчунон боз аз Хуросон омадӣ бар пушти пил,*
*К-Аҳмади мурсал ба ҷаннат омад бо Буроқ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ғозии мустафорикоб, он ки инонзанон равад*
*Бо қадами Буроқи ӯ фарқи сипеҳри чанбарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Расида Ҷабраил аз байти маъмур,*
*Буроқе барқсайр оварда аз нур.*
*(«Хамса»)*

*Зини ҳиммат дар раҳи савдои ишқ*
*Бар буроқи ломакон хоҳам ниҳод.*
*(Аттор)*

*Хешро аввал зи худ бехеш кун,*
*Пас буроқе аз адам дар пеш кун.*
*(«Мантиқ-ут-тайр»)*

*В-он ки пояш дар раҳи кӯшиш шикаст,*
*Даррасид ӯро Буроқу барнишаст.*
*(«Маснавӣ»)*
*Набӣ шуд бар Буроқу рафт бо Ҷибрил то Сидра,*
*Зи парридан фурӯ монд он ҳумоюн пайки раббонӣ.*
*(Қоонӣ)*

**БУХТИ НАССАР (بختِ نصّر)**

(Бухтинассар) муарраби калимаи бобилии Набукадинассар аст, ки ба маънии набу (номи буте) аст, ки тоҷро нигаҳбонӣ мекунад ва ба форсӣ «Бухти Нарших», аст, ки худ таҳрифест аз «Бухти Нарсия» ва бо «ал»-и таъриф ба сурати «Бухту-н-наср» дуруст нест. Ин ном лақаби ду подшоҳи бобилист: Яке Бухти Нассари аввал (1123 – 1146 қабл аз мелод), ки ба қавли Берунӣ («Осор-ул-боқия») бисёр ҳикматдӯст ва донишпарвар будааст ва дигар Бухти Нассари дувум (562 – 604 қабл аз мелод), ки ба қавли Саъолабӣ яке аз испаҳбадони Луҳросп буд. Мутобиқи бархе ривоёт Бухти Нассар буте бузург аз тило месозад ва ҳамаро ба парастиши он даъват мекунад, ки се ҳокими яҳудӣ намепазиранд ва ба ночор аз миёни оташ мегузаранд, ки оташ бар онҳо гулистон мешавад. Бухти Нассар ба ҷанги Фиръавн рафт ва ӯро шикаст дод ва аҳолии Уршалим, аз ҷумла Дониёлро бо худ ба асирӣ бурд ва масҷиди Байтулмуқаддасро вайрон кард. Ба ҳамин ҷиҳат Худои таъоло бар ӯ хашм гирифт ва ҳафт солу ҳафт рӯз ӯро масх гардонид. Ҳадиси вайрон кардани Уршалим ва парокандани яҳудон ба дасти Бухти Нассар дар ҳама ривоёт дида мешавад. Вай ҳамчунин дар шаҳри Бобил боғҳое муртафеъ бар теппаҳои маснуъӣ барои хушнудии ҳамсари худ бино кард, ки ба «Боғҳои муаллақ» ва «Аҷоиби ҳафтгона» маъруф аст.

*Донӣ, ки ин қисса буд ҳам ба гаҳи Беваросб,*
*Ҳам ба гаҳи Бухти Наср, ҳам ба гаҳи Булҳикам.*
*(Манучеҳрӣ)*

**БУШОСП (بوشاسپ)**

(Бушосб, Бушост, Гушосб, Бушбос) дар паҳлавӣ «Бушосп» ва дар авастоӣ «Бушиёсто» номи модадеви хоби сангинест, ки бештар бо сифати дароздаст омадааст. Бино бар «Бундаҳишн» «Бушосп девест, ки танбалӣ оварад».

Сапедадам, ки хурӯс бо бонги хеш одамиёнро ба бедорӣ фаро мехонад, деви дароздаст Бушосп дубора ҷаҳонро ба хоб андозад ва гӯяд: Эй инсон, хуш бихоб, ки ҳангоми бархостан нест.

Дар фарҳангҳои форсӣ «Бушосп» ва «Гушосп» ба маънии хобу руъё ва ҳамчунин хоб дидан омада ва ба ҳамин маъонӣ дар шеъри форсӣ низ ба кор рафтааст:

*Шунидам, ки хусрав ба гушосб дид*
*Чунон, к-оташе шуд ба давраш падид.*
*(Бӯшакур)*

*Чу лахте шуд аз шаб, бишуд дар бушосп,*
*Ба бушосп омад-ш духти Гушосп.*
*(Асадӣ)*

*На дар бедор гуфтам, на ба бушосп,*
*Нагӯям ҷуз ба пеши тахти Гуштосп.*
*(Баҳроми Пажду)*

**БӮБАКРИ РАБОБӢ (بوبکر ربابی)**

Бӯбакр (Абӯбакр)-и Рабобӣ номи шахси базлагӯву ҳаззолест, ки зоҳиран дар замони Султон Маҳмуди Ғазнавӣ буда ва шояд ҳамон Бӯбакри Рабобии райиси муғанниёни вай буда бошад, ки Фаррухӣ дар байте аз ӯ ёд мекунад:

*Бӯбакри андалебнаворо бихон,*
*Гӯ қавми хешро, чу биёбӣ, биёр.*
*(Фаррухӣ)*

Мавлавӣ дар татиммаи қиссаи ҳосидон бар ғуломи султон гӯяд:

*Шоҳ аз он асрор воқиф омада,*
*Ҳамчу Бӯбакри Рабобӣ тан зада.*

*(«Маснавӣ»)*

Дар ҳошияи ин байт (чопи Алоуддавла) омада, ки Абӯбакри Рабобӣ яке аз машоих (шайхон) ва соҳибҷазба буда ва ҳафт сол сукут доштааст. Аммо ончи аз шеъри шуаро бармеояд, вай марде базлагӯ будааст, монанди Ҷуҳӣ (Ҷуҳо), ки дар «Рисолаи дилгушо»-и Убайди Зоконӣ ду ҳикоят аз шӯхиҳои ӯ омадааст. Манучеҳрӣ ҳам ба ҳамин хусусият ишора мекунад:

*Андар ин айёми мо бозори ҳазл асту фусус,*
*Кори Бӯбакри Рабобӣ дораду танзи Ҷуҳо.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чу шеъри нек биёбӣ, нигаҳ нашояд кард*
*Ба ҳазлҳои Рабобию танзҳои Ҷуҳо.*
*(Адиб Собир)*

*Хона чун хонаи Бӯбакри Рабобист, валек*
*Андар ӯ ҳеч тараб нест, ки бетанбӯр аст.*
*(Анварӣ)*

**БӮТЕМОР (بوتیمار)**

Номи мурғест бо нӯке баланд, ки ӯро ғамхӯрак, молик-ул-ҳузн ва молик-ул-ҳазин ва молик-ул-баҳрайн ва моҳихӯрак низ гӯянд. Пайваста дар канори об нишинад ва ҳайвоноти мухталифи обиро сайд кунад ва аз ғами он ки мабодо об кам шавад, бо вуҷуди ташнагӣ, об нахӯрад. Ӯро ба арабӣ «ямом» гӯянд. Гӯшташ бехобӣ оварад ва муқаввии ҳофиза бошад ва зеҳнро тунду тез кунад. («Бурҳон»).

*Монда бӯтемор аз ҳасрат бо дарду дарег,*
*Дарди ӯ он ки шавад рӯзии ӯ оби ғадир.*
*(Ломеъӣ)*

*Дар ҳавои замона мурге нест*
*Чамани ишқро чу бӯтемор.*
*(Саноӣ)*

*Бози тамкини ту ҳар ҷо ки ба парвоз ояд,*
*Сар фуру дуздад бадхоҳи ту чун бӯтемор.*
*(Анварӣ)*

*Кунун зи дурии ишон ду ҷӯй меронам*
*Зи оби дидаву дил бастаам чу бӯтемор.*
*(Ҷамолуддин)*

*Масали ҷому порсоён аст,*
*Лаби дарёву мурғи бӯтемор.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз ин дарахт чу булбул ба он дарахт нишин,*
*Ба доми дил чӣ фуру мондаӣ чу бӯтемор?*
*(Саъдӣ)*

*Ту ҳамчун гул зи хандидан лабат бо ҳам намеояд,*
*Раво дорӣ, ки ман – булбул чу бӯтемор биншинам?*
*(Саъдӣ)*

*Мурғаке ошиқи об аст, ки бӯтемораш*
*Ном аз он аст, ки ҳамвора бувад бо темор.*
*Бар лаби об нишинад, нахӯрад обе аз он,*
*Ки агар об хурам, кам шавад об аз анҳор.*
*(Қоонӣ)*

**ВА ИН ЯКОД (وَ اِن يَكاد)**

Аз ояи 15 ва 25-и сураи Қалам (ва ин якоду-л-лазина кафару лаюзлиқунака биабсориҳим ламмо самиъу-з-зукра ва яқулуна иннаҳу ламаҷнуну ва мо ҳува илло зикрун ли-оламин) аст, ки ағлаби муслимин онро дофеъи чашмзахм донистаанд. Ҳам имрӯз низ барои ин ки касе ё чизе аз газанди чашмзахми мардуми шӯрчашм наҷот ёбад, онро бар бозуи кӯдакон ё гардани ҳайвонот ва ё шохаи дарахт банданд ва ахиран дар атумубил низ меовезанд. Асли оя дар мавриди бадгӯии кофирон аз Паёмбари Ислом ва сухани Қуръон аст, ки бар асоси як ақидаи суннатӣ ба мафҳуми фавқ ба кор рафта, вагарна, дар маъно чунон нест. Ба назар мерасад, ин маъно ба шаъни нузули ин оя марбут мешавад. Абулфутуҳи Розӣ овардааст: Кофирон хостанд, Расулро ба чашм кунанд (чашмзахм бизананд). Банӣ Асад, ки қавме аз Қурайш

буданд, биёмаданд ва баробари ӯ истоданд ва гуфтанд, ки мо монанди ин марде надидем дар фасоҳату балоғат ва изҳори баййина. Дар хабари дигаре овардаанд, ки яке аз банӣ Асад тавре бадчашм буд, ки чун ба гов ё уштуре мегузашт, мегуфт: «Чи накуст ин, ман мисли ӯ надидаам» ва он шутур ё гов дар ҳол меафтоду мемурд. Ин мардро гуфтанд: Туро чӣ зиён дорад, агар биёӣ ва назар бар Муҳаммад афканӣ, бошад, ки чашми ту бар ӯ расад. Ӯ биёмад, Расул Қуръон мехонд ва ин байтро иншод кард:

Қад кона қавмука яҳсабунака саййидо,
Ва ахолу иннака саййиду мағюну.

Худои таъоло Расулро аз чашми бади ӯ нигаҳ дошт ва ин оя фуру фиристод. Ҳусайни Басрӣ низ ин ояро давои чашмзахм донистааст.

Он чи мусаллам аст, ояи мазбур аз қадим ба ҳамин мафҳуми чашмзахм дар адабиёти форсӣ низ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст ва «ва ин якод хондан»-ро ба мафҳуми «барои дафъи чашмзахм бар касе дамидан» ба кор бурдаанд:

*«Ва ин якод» ҳаме хонд Ҷабраили амин,*
*Ҳаме дамид бар он подшоҳи мулкситон.*
*(Мухторӣ)*

*Ҳузури хилвати унс асту дӯстон ҷамъанд,*
*«Ва ин якод» бихонеду дар фароз кунед.*
*(Ҳофиз)*

*«Ҳар соъате ҳур голия бар рӯяш мекашид ва Ризвон «Ва ин якод» мехонду бар вай медамид».*
*(«Синдбоднома»)*

**ВАЙЛ (чоҳ) ((ويل (چاه))**

Номи чоҳ ё ба ихтилофи ривоёт номи дарвоза, водӣ, санг, танӯр ва ё рӯдест дар ҷаҳаннам ва чоҳи Вийл дар тадовули омма маҳалли харҷу масрафи поённопазир ва напазируфтани тамоми ҳазина ва масрафи як чиз аст ва гӯянд: чоҳи Вайл аст, ҳар чӣ бирезӣ, пур намешавад.

Дар адаби форсӣ ғолибан ба сурати чоҳи Вайл ва гоҳ ҳам танӯри Вайл аз он ёд шудааст:

*Дар танӯри Вайл бодо душманат,*
*Аз булуски Чинувад омехта.*

*(Фаррухӣ)*

*Он чоҳи Вайл дар табақай ҳафтумин, ки ҳаст*
*Тобути душманони Алӣ дар миёни ӯ.*

*(Баҳор)*

**ВАР (وَر)**

Вар дар Эрони қадим озмоише буд, ки барои ташхиси муҷрим аз бегуноҳ тайи маросиме баргузор мешуд. Китоби «Шоисту нашоист» «вар»-ро «озмоиши филиззи гудохта» маънӣ карда, ки рӯи синаи муттаҳам рехта мешудааст. Дар рӯзгори қадим эрониён ҳангоме ки аз касе гуноҳе сар мезад ва худро бегуноҳ медонист, ба тариқи мухталиф ӯро меозмуданд ва шахси муттаҳам мебоистӣ бо «вар» ростгӯии худро ба субут мерасонид ва хештанро аз туҳмати базаҳкорӣ дур мекард.

Дар Эрони бостон «вар» ақсоме дошта ва дар «Авасто» («Рашн-яшт») аз панҷ навъи он ба ин тартиб сухан рафтааст: вари оташ, вари барсам, вари равған, вари шираи гиёҳони саммӣ ва вари саршор. Аз чигунагии ин варҳо ва тарзи иҷрои онҳо ғолибан иттилоъи дақиқе дар даст нест, аммо ин варҳо ба таври куллӣ ба ду дастаи гарму сард тақсим мешуданд, ки вари равған ҷузви варҳои гарм ва вари барсам аз варҳои сард ба шумор мерафтааст. Яке дигар аз анвоъи вари сард ба ин тартиб буда, ки тарафайни даъво дар обе фуру мерафтаанд ва нафаси ҳар кадом, ки зудтар танг мешуд ва сар аз об берун мекашид, муқассир шинохта мешуд.

Аз банди 64 аз боб 37-и «Динкарт» низ бармеояд, ки ду навъ вари дигар ба номҳои сахт ва осон низ дар рӯзгорони куҳан вуҷуд доштаанд, ки каму кайфи онҳо чандон мушаххас нест.

Шояд вари равған ба ин тартиб буда, ки равғани доғ рӯи узви муттаҳам мерехтаанд ва вари шираи гиёҳ усораи набототи саммӣ буда, ки ба хӯрди ӯ медодаанд. Дар ҳамаи ин варҳо мардумон бояд ба ҳангоми имтиҳон наҷоти худро дар зикри каломи муқаддас бидонанд ва ба Худо ва фариштаи адлу инсоф (Рашн) мутаваҷҷеҳ шаванд, то растгорӣ ёбанд.

Намунаҳои амалии ин варҳо, бавижа вари гарм дар китобҳои куҳан ва низ адабиёти форсӣ бисёранд ва то ҳудуде кайфияти иҷрои онҳо ҳам мушаххас шудааст.

Сиёвуш барои исботи бегуноҳии худ аз миёни оташе гузашт, ки Ковус ба дастури мӯбад фароҳам карда буд:

*Чу хоҳӣ, ки пайдо кунӣ гуфтугӯй,*
*Бибояд задан сангро бар сабуй.*
*В-аз ин духтари шоҳи Ҳомоварон,*
*Пурандеша гаштӣ ба дигар карон.*
*Зи ҳарду сухан чун бад-ин гуна гашт,*
*Бар оташ якеро бибояд гузашт.*

Ба қавли Фирдавсӣ:

*Чунин аст савганди чархи баланд,*
*Ки бар бегуноҳон наёяд газанд.*[21]

«Озарбоди Морсипандон» – мӯбадонмӯбади Эрон дар рӯзгори Шопур, чунон зист, ки вақте филиз бар рӯи синааш рехтанд, гӯӣ, бар синааш шир дӯшидаанд ва ӯ аз ин озмоиш пирӯз баромад ва наслан баъди насл мӯбадонмӯбади Шопур гардид».

Дар китоби «Вису Ромин» омадааст, ки Вис барои исботи бегуноҳии худ дар ҳузури бузургони шаҳр аз миёни оташ гузашт:

*Маро гӯяд, ба оташ-бар гузар кун,*
*Ҷаҳонро аз тани покат хабар кун.*

Дар ривоёти куҳан ҳаст, ки дар поёни ҷаҳон ҳамаи одамиён бояд аз миёни руйи гудохта, ки ба манзалаи оташ аст, бигзаранд ва некону бадон ба осудагӣ ва азоб подош ёбанд ва ҳамин худ навъе «вар» тавонад буд. Дар «Маснавӣ»-и Мавлавӣ низ аз озмоиши оташу об ёд шуда ва он ҳангомест, ки миёни як мутадаййин ва як даҳрӣ бар сари улуҳияти Парвардгор ва қидами олам баҳсе даргирифтааст:

*Ҳаст оташ имтиҳони охирин,*
*К-андар оташ дарфитанд ин ду қарин.*
*Ому хос аз ҳолашон олим шаванд,*
*Аз гумону шак иқон раванд.*

---

[21] Албатта, Фирдавсӣ ин суханро мустақиман на аз худ, балки аз гуфти мӯбад нақл мекунад (Чунин гуфт мӯбад…).

*Обу оташ омад, эй ҷон, имтиҳон*
*Нақду қалберо, ки он бошад ниҳон.*
*То ману ту ҳарду дар оташ равем,*
*Ҳуҷҷати боқии ҳайронон шавем.*
*То ману ту ҳарду дар баҳр уфтем,*
*Ки ману ту ин гуруҳро оятем.*
*Ҳамчунон карданду дар оташ шуданд,*
*Ҳарду худро бар тафи оташ заданд.*
*Он худогӯянда марди муддаъӣ*
*Расту сӯзид андар оташ он даъӣ.*
*(Мавлоно)*

Дар «Таврот» низ чанд бор ба чизе шабеҳ ба «вар» бармехӯрем. Дар панҷумин боб аз сифри «Аъдод» Яҳва ба Мӯсо мегӯяд: Ба уммати хеш бигӯ, ки ҳар гоҳ зане ба хиёнат нисбат ба шӯяш муттаҳам гардид, бояд коҳине ӯро оби талхолудае бинӯшонад ва чунон ки шикамаш боло омад ва поҳояш сустӣ гирифт, он зан базаҳкор аст ва дар ғайри ин бегуноҳ.

Он чи ба ҳазрати Иброҳим пеш омад ва барои субути ҳаққонияташ оташ бар ӯ гулистон шуд, низ ёдовари навъе вари гарм аст, ки дар фарҳанги эронӣ бесобиқа нест.

Озмоиши вар бо номи «урдиёл» назди урупоиён низ маъмулу мутадовил буда ва филмасал доварӣ бо оҳани тафта дар достони «Тристон ва Эзут» («Тристан ва Изолда» - тарҷумаи Парвизи Хонларӣ) гувоҳи сидқи ин муддаъост.

Соири милал, аз ҷумла ҳиндиён ва ақвому қабоили африқоӣ ва ҳатто аъроби ҷоҳилӣ низ бо гунаҳое аз «вар» сару кор доштаанд.

Ба назар мерасад, он чи дар адабиёти форсӣ ва фарҳанги исломии Эрон бо унвони савганд бар ҷой монда, дар воқеъ дунболаи андешаи эътиқод ба вар буда бошад. Ин савгандҳо бо ташрифоту одоби хоссе баргузор мешуданд ва барои анҷоми он бо либоси тоҳир ва ғуслкарда дар маъбад ҳозир мешуданд ва ба муқаддасоти хеш савганд мехӯрданд. Бисёре аз ин савгандҳо ҳатто мактуб шудаанд ва савгандномаҳо дар китобҳои ривоёт то имрӯз низ бар ҷой мондаанд, гарчи мафоҳими савганд дар ҳар даврае баста ба шароити фарҳангӣ ва эътиқодии он замон мутафовит будаанд.

Савганд, аслан, обе омехта ба гӯгирд буда, ки дар муҳокимаи машкук ё ба ривояти китобҳои паҳлавӣ дар достонҳои нуҳуфта ба ҳампаткорон (муддаъӣ ва муддаъиилайҳ) менӯшонданд. Ба ҳамин далел дар китобҳои муътабари форсӣ ҳамеша савганд бо феъли «хӯрдан» ба кор рафта ва на чунон, ки имрӯз маъмул аст бо феъли «ёд кардан»:

*Бихӯрданд савганд як бо дигар,*
*Ки кас барнагардонад аз кина сар.*
*(Фирдавсӣ)*

**ВЕДО (ودا)**

Ведо (дар санскрит ба маънии донишу донистан) маҷмуаи куҳантарини сурудҳо ва навиштаҳои муқаддаси ҳиндуӣ ё бараҳмании мутаалиқ ба як то дуҳазор сол қабл аз мелод ва муштамил бар чаҳор бахш аст:

1. Ригведо ё ведои сурудҳо, ки беш аз ҳазор суруд аст.
2. Самоведо ё ведои овозҳо, ки сурудҳоест маъхуз аз ригведо.
3. Яҷурведо ё ведои сурудҳои рӯҳониён, ки омехта бо наср ва шомили адъияву муноҷотҳоест, ки ҳангоми қурбонӣ тиловат мешудаанд.
4. Атҳарвоведо маҷмуае аз афсунҳо, аврод ва тилисмҳост, ки дар ҷоду ба кор мерафтаанд.

Барои ҳиндуҳо китобҳои чаҳоргонаи «Ведо» ба манзалаи Инҷили масеҳиён ва Қуръони мусалмонон аст.

Бараҳманон тафсирҳои гуногуне бар ведоҳо навиштаанд, ки тафсири фалсафии он ба «Упонишодҳо» маъруф аст.

Дар шеъри муосири форсӣ гоҳе ба номи ведоҳо ишора шудааст:

*Зани ҳамсоя дар панҷарааш тӯр мебофад,*
*Мехонад.*
*Ман ведо мехонам, гоҳе низ*
*Тарҳе мерезам: санге, мурге, абре.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**ВИРИТРА (وِرِترَه)**

Виритра ба маънии «махфикунанда ва дузд» ба эътиқоди эрониёни қадим абри беборон аст ва дар ривоёти куҳани мазҳабӣ номи девест, ки мазҳари хушксоливу торикӣ ва бадхоҳӣ маҳсуб мешудааст. Калимаи «виритра» дар санскрит ба маънии душман ва пӯшонанда ва монеъшаванда омада ва «виритраҳан» дар «Ригведо» лақаби Индро – худованди бузурги ҳиндуҳост, ки дар авастоӣ «Вирижраған» ва дар форсӣ «Баҳром» шуда ва ҳамчунин лақаби Баҳром ва мухтарамтарин лақабест, ки ба худоёне дода шуда, ки ба Виритра ҳамла мекунанд ва пас аз сӯрох-сӯрох кардани бадани ӯ борони муҳтавояшро бар замин мерезанд. Индро бузургтарин душмани Виритра аст ва найзаи оташини ӯ барқи ин дузди боронҳоро нобуд мекунад ва ба ҳамин ҷиҳат ба «Виритракуш» мавсуф аст.

**ВИС ВА РОМИН (ویس و رامین)**

Вис ва Ромин (Висса ва Ром) номи ошиқу маъшуқи сӯхтадили қиссаи «Вис ва Ромин», достони ошиқонаи эронӣ ва мутааллиқ ба аҳди Ашконист ва Фахруддини Гургонӣ дар ҳудуди соли 446 қамарӣ онро аз рӯи як матни паҳлавӣ ба форсии дарӣ манзум гардонидааст. Ин достони ошиқона на танҳо дар усул, балки дар ҷараёни вақоеъ низ ба фоҷиаи ишқии «Тристон ва Изут» як достони урупоӣ мушобеҳ аст ва дар он оташи шаҳват ба ҳадде тез аст, ки аз ҳудуди шарофат ва наҷобат ва завобити иҷтимоъии пазируфта дар ҷавомеъи муосир таҷовуз мекунад ва ҳар хушку тареро месӯзонад ва филмасал ишқи хоҳару бародарро муваҷҷаҳ мекунад. Моҷарои ишқии «Вису Ромин» ва шахсияти доя, бахусус баъд аз Фахруддини Асъад дар адабиёти ғиноии Эрон ҷойгоҳи вижае ёфта ва ҳампояи достони «Лайлию Маҷнун» ва «Хусраву Ширин» забонзади хоссу ом шудааст:

*Дароварда ба Виса даст Ромин,*
*Чу заррин тавқе андар сарви симин.*

*(«Хамса»)*

*Чу Виса фитнае дар шаҳдбӯсӣ,*
*Чу доя ояте дар чоплусӣ.*
*(«Хамса»)*

*Чи ҳоҷат аст ба Гул айши Вису Роминро,*
*Миёни Хусраву Ширин Шакар куҷо бошад.*
*(Саъдӣ)*

*Гар манаш дӯст надорам, ҳама олам доранд,*
*То чӣ Вис аст, ки дар ҳар тарфаш Ромин аст.*
*(Саъдӣ)*

*Ромин чу ихтиёри ғами ишқи Вис кард,*
*Якборагӣ ҷудо зи кулоҳу камар фитод.*
*(Саъдӣ)*

*Вису Ромин, Хусраву Ширин бихон,*
*Ки чӣ карданд аз ҳасад он аблаҳон.*
*(Мавлавӣ)*

*Ё зи Лайлӣ бишнавад Маҷнун калом,*
*Ё фиристад Висро Ромин паём.*
*(Мавлавӣ)*

*Ӯ, ки «Алҳамд»-ро накарда дуруст,*
*Вису Ромин чарош бояд ҷуст?!*
*(Авҳадӣ)*

*Базлу каффи родаш, караму табъи ҷаводаш*
*Ин Висаву Ромине в-он Даъду Рабобе.*
*(Қоонӣ)*

Бархе афсонаи портии «Вису Ромин»-ро намунае ҷолиб аз достони «Тиру Ноҳид» донистаанд.

**ВИШНУ (ویشنو)**

Вишну ё Башн эзади бузурги ведоӣ ва яке аз се худои умдаи ҳиндуст, ки бо Барҳаман ва Шиво таслиси оини ҳинду ё Тримуртиро ташкил медиҳанд. Бисёре аз сифоти Вишну ҳамонанди Тири эронист ва нилуфар аз нишонаҳои хосси ӯ ба шумор меравад. Вақте Вишну дар хоб буд, Браҳамо ба сурати гули нилуфар аз нофи Вишну рӯид.

Вишну офаридгори ҳамаи коинот дониста мешавад. Арродае дошт ба номи гаруда, ки маркуби мурғе буд ва он мурғ подшоҳи мурғон ва ба сурати «дол» ё каргаси афсонаӣ (ниме паранда, ниме инсон) тасаввур мешуд ва бадани гаруда чунон дурахшон буд, ки онро бо Агни – худои оташ иштибоҳ мегирифтанд. Ӯ душмани мор буд, зеро Ҳувӣ модараш (номодарияш) модари тамоми морҳо ба шумор мерафт.

Вишнуро дорои неруи ҳифзу ҳафозат ва ҳиросат қоим ба зот ва муставлӣ бар ҳама чиз мешинохтаанд ва дар ин ҳолат ӯро ба унсури об ки пеш аз хилқати ин ҷаҳон дар ҳама ҷо сорӣ ва ҷорӣ буда, мансуб дошта ва ба ҳамин ҷиҳат ӯро «норойн» яъне мутаҳарик дар обҳо хондаанд. Ин эзадро дар ривоёти ҳиндӣ ба сурати буте бо чаҳор дасту бозу муҷассам мекунанд, ки бистари ӯ морест ҷовид бо ҳафт сар ба номи «Анонто» (Анонтлои азалийят). Ҳар вақт қувои шарр бақои оламро ба хатар меандозанд, Вишну аз бистари худ бармехезад ва ба ҳимояту ҳифзи олам мешитобад. Вишну ҳамонанди Баҳром дорои даҳ таҷаллии мухталиф аст. Дар таҷҷалии даҳум ки охирин марҳилаи зуҳури ӯ ва асри танозеъи ҳаққу ботил аст, навъи башар тавре фосид ва зоеъ мешавад, ки дигар Вишну қодир ба наҷоти ӯ нест ва ночор навъи инсонро ба куллӣ маъдум месозад ва дунёе аз нав бино мекунад ва Вишну саранҷом ба сурати кокулӣ дармеояд ва бо шамшер дар даст оламиёнро нобуд месозад.

## ВОДИИ АЙМАН (وادی اَیمَن)

Водии Айман ё «водии муқаддас» дарра ё биёбонест, ки Мӯсо дар он ҷо нури илоҳиро ба сурати оташ дар дарахт дид ва нидои «Фахлаъ наълайка иннака би-л-водил муқаддаси Туво» (Кафшҳоятро берун овар, чун ту дар водии муқаддаси Туво ҳастӣ) (Тоҳо:12)-ро шунид. Ин дарра дар тарафи рости кӯҳи Сино воқеъ аст ва дар сураи Нозиот (16) низ бо сифати муқаддас тавсиф шудааст.

Чун Мӯсо Шуъайбро видоъ намуд ва ба ҷониби Миср ба роҳ афтод, пас аз паймудани панҷ рӯз роҳ, шаби шашум ба водии Айман фуруд омад. Дар он манзил абре сиёҳ дар фазо пайдо шуд ва завҷаашро дарди зоидан гирифт ва ӯ ба ҷустуҷӯи оташ ба водии муқаддас шитофт. Чун водии мазкур дар самти рости Мӯсо

буд ва ё чун бар ҷониби рости кӯҳи Сино қарор дошт, «Айман» (рост) хонда шуд.

Водии Айман аз он ҷиҳат, ки маҳалли нури Ҳақ шуд ва оташи Мӯсо дар он ҷо зоҳир гардид, дар назари урафо таъвилоти латифе ёфтааст. Дар истилоҳи урафо водии Айман иборат аст аз тариқи тасфияи дил ба наҳве, ки онро қобили таҷаллии нури илоҳӣ кунад. Шуарои форсизабон низ бо таваҷҷуҳ ба заминаҳои достонии водии Айман мазомини мутаъаддиде дар мавриди он пардохтаанд:

*Чун Мӯсиям шаҷар диҳад оташ, чӣ ҳоҷат аст,*
*К-оташзана ба водии Айман дароварам?*

*(Хоқонӣ)*

*Шаби тор асту роҳи водии Айман дар пеш,*
*Оташи Тур куҷо, мавъиди дидор куҷост.*

*(Ҳофиз)*

*Мададе гар ба чароғе накунад оташи Тур,*
*Чораи тирашаби водии Айман чӣ кунам?*

*(Ҳофиз)*

*Бо ту он аҳд, ки дар водии Айман бастем,*
*Ҳамчу Мӯсо «аринӣ»-гӯй ба миқот барем.*

*(Ҳофиз)*

*То чӣ шуд оё, ки бе анораи норе*
*Тӯри сароям шуд аз ту водии Айман?!*

*(Қоонӣ)*

Бо ҳамин пешина Ҳофиз Мӯсо (а)-ро «шубони водии Айман» муаррифӣ кардааст:

*Шубони водии Айман гаҳе расад ба мурод,*
*Ки чанд сол ба ҷон хидмати Шуъайб кунад.*

*(Ҳофиз)*

Дар шеъри муосир ҳам ба водии Айман ишора шудааст:

*Тобанда бод машъали май, к-андар ин зулом*
*Мӯсо бишуд ба водии Айман, қабас намонд.*
*(Ахавони Солис)*

**ВОДИИ НАМЛ (وادی نَمل)**

Водии Намл (ан-намл – мӯрча) маҳаллест байни Ҷайрин ва Асқалон, ки Сулаймон ҳангоме ки ба ҷанги Шом мерафт, дар он ҷо ба мӯрчагон бархӯрд ва боде каломи мӯрчаро ба гӯши Сулаймон расонид, ки гуфт: Ё айюҳа-н-намлу, удхулу масокинакум ло яҳти миннакум Сулаймона ва ҷунудуҳу ва ҳум ло яшъурун (эй мӯрчагон, ба сӯроххои худ даршавед, то Сулаймон ва лашкараш шуморо дар ҳам нашикананд, ки инон намедонанд). (Намл:18) мӯрчагон ба сӯрохи худ рафтанд ва Сулаймон бо мӯрчагон сухан гуфт ва ононро тарфи хитоб қарор дод.

Дар «ал-Муарраб»-и Ҷаволиқӣ омадааст, ки кибрити аҳмар аз моддаест, ки маъданаш дар водии Намл, он шаҳрҳои Тиббат аст ва ин ҳамон ҷоест, ки Сулаймон аз он ҷо убур кард. Дар «Ҳикмат-ул-ишроқ»-и Суҳравардӣ водии Намл барои «ҳирс» истиора шудааст.

**ВОДИИ НУЪМОН (وادی نُعمان)**

Ноҳияест наздики Макка, ки бинобар ривоёти куҳан Ҷабраил ба фармони Худои таъоло он замон, ки Одам ба ҳаҷ рафта буд, ҳар чӣ зуррияи Одам ва Ҳавво хост будан то қиёмат, аз сулби ӯ берун овард ва Одам бидид ва бар эшон ба ҳастии Худои таъоло гувоҳ гирифт. Ба ин мавзуъ дар Қуръон (Аъроф:172) ишора шудааст: «Ва изо ахаза раббука мин банӣ Одама мин зуҳуриҳим зурриятаҳум ва ашҳадаҳум ала анфусиҳим аласту бираббикум, қолу, бало.» (Ва Худованди ту аз сулби Одам зуррияи ӯро берун овард ва ононро воджошт, то гувоҳӣ бидиҳанд: «Магар ман Худованди шумо нестам?». Гуфтанд: «Бале, ҳастӣ). Он рӯз Одам саду бист писар дошт ва эшонро ба ду қисмат кард: асҳоби яминро гуфт: ҳувалои фи-л-ҷаннати ва ло уболӣ (инон биҳиштиянд ва маро бок нест) ва асҳоби шимолро гуфт: ҳувалои фи-н-нори ва ло уболӣ (инон ҷаҳаннамианд ва ман бок надорам).

**ВОМИҚ ВА АЗРО (وامق و عذرا)**

Номи ошиқу маъшуқест, ки Унсурӣ достони дилдодагии он дуро ба силки назм даровардааст, ки мутаассифона аз миён рафта ва ҷуз абёти парокандае аз он бар ҷой намондааст. Муҳаммад Шафеъ, донишманди покистонӣ, таҳқиқи муфассале пиромуни ин китоб ва абёти пароканда он бар мабнои манобеъи мухталиф анҷом дода ва матни барҷоймонда аз китоби Унсуриро бо чопи акси нусхаи хаттии куҳан ва ноқиси он бо унвони «Вомиқ ва Азро» гирд овардааст. Ин китоб тавассути Аҳмади Раббонӣ дар соли 1966 дар Лоҳур ба чоп расидааст. Ишқи сӯзони Вомиқ ба Азро ва ранҷҳои он ду дар адабиёти форсӣ таҷаллӣ ёфтааст:

*Яке чун ду рухи Вомиқ, дувум чун ду лаби Азро,*
*Сеюм чун гесуи Марям, чаҳорум чун дами Исо.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Абри боранда забар чун дидаи Вомиқ шавад,*
*Чун зи зераш гулрухон чун оrази Азро кунад.*
*(Носири Хусрав)*

*Хоқонием, сӯхтаи ишқи Вомиқе,*
*Азронасиме аз бари Азро ба мо расон.*
*(Хоқонӣ)*

*Вомиқ ба Азро чун расид, Урва ба Афро чун расид,*
*Асъад ба Асмо чун расид, ас-сабру мифтоҳ-ул-фараҷ.*
*(Саноӣ)*

*Дар дили маъшуқ ҷумла ошиқ аст,*
*Дар дили Азро ҳамеша Вомиқ аст.*
*(Мавлоно)*

*Вомиқ, чу кораш аз ғами Азро ба ҷон расид,*
*Кораш мудом бо ғаму оҳи саҳар фитод.*
*(Саъдӣ)*

*Вомиқе буд, ки девонаи Азрое буд,*
*Манам имрӯзу туӣ Вомиқу Азрои дигар.*
*(Саъдӣ)*

*Азросифат аст чеҳраи гул,*
*Чун Вомиқи ошиқ аст булбул.*
*(Ибни Ямин)*

*Гар набудӣ Вомиқ, аз Азро кӣ пурсидӣ асар*
*В-ар набудӣ Урва, аз Афро кӣ донистӣ нишон?!*
*(Қоонӣ)*

*Рӯҳи ман он ҷост в-он ҷо мезанад*
*Кӯси «ман ҳам Вомиқам», Азро куҷост?*
*(Ахавони Солис)*

**ВОРИҒАН (وارِغَن)**

Вориған (вориғани болзан), ки ғолибан ба «шоҳин» тарҷума мешавад, тезпартарини мурғон аст, ки монанди тире, ки аз камон раҳо шуда, мепарад ва шикори худро бо чангол мегирад ва бо нӯки тезаш медарад. Чунон ки аз «Зомёд-яшт» бармеояд, вориған як парандаи шикорист, ки дар баландпарвозӣ ба кӯҳсорон шаҳпар месояд. Бино бар мундариҷоти ин яшт, нахустин бор, ки фарр аз Ҷамшед бигусаст, ба пайкари мурғи вориған даромад ва он фаррро Меҳр дарёфт ва дувумин бор дар пайкари ҳамин мурғ ба Фаридун ва севумин бор ба Гаршосп расид.

Вориған, ки монанди уқоб мазҳари иқтидори подшоҳист, парандаи сеҳромезест, ки неруҳои асроромезе дар ихтиёр дорад. Аҳуромаздо ба Зардушт суфориш мекунад, ки паре аз мурғи вориған бибӯяд ва ба тани худ бимолад ва бо он соҳирии душманро ботил кунад.

Дар асотири эронӣ касе, ки устухон ё пари ин мурғро бо худ дошта бошад, ҳеч марди тавоное ӯро натавонад кушт ва аз ҷой бадар натавонад кард. Бо таваҷҷуҳ ба ин қароин гумон кардаанд, ки шояд вориған номи дигаре бошад аз мурғи саина (симурғ). Дар «Баҳром-яшт» (банди 19) ҳам аз ин паранда ва асари пар ва устухони ӯ сухан рафтааст. Ҳафтумин таҷаллии Баҳром ҳам дар ҳайати мурғи вориған будааст. Аз ин мурғ ба «мурғонмурғ» (назири таркибҳои шоҳаншоҳ ва мубадонмубад) низ ёд шудааст.

**ВОЮ (وایُو)**

Вою (Вию, вой, андарвой) дар фарҳанги Эрони қадим эзади ҳаво ё илоҳаи бод аст. Бино бар мундариҷоти «Ром-яшт», ки саросари он дар тавсифи ин эзад аст, Вою фазоест, ки аз боло ба ҳудуди олами минавӣ ва аз поин ба ҷаҳони тира пайваст аст. Дар ин яшт бисёре аз шоҳон ва номдорон ба фариштаи ҳаво намоз бурдаанд ва дӯшизагон барои расидан ба бахт ва шӯй ба ӯ мутавассил мешудаанд. Вою офариниши хиради муқаддасро аз махлуқоти хиради хабис ҷудо мекунад. Ӯ эзади сарбозон ва мурдагон ва низ эзади баракат аст. Дар адабиёти паҳлавӣ дорои ду нимаи баду хуб аст ва дар «Авасто» нимаи неки ӯ ки душмани девон аст, ситуда шудааст. Ба иборати дигар Вою бо ду мафҳум ба кор рафта: яке эзади нигаҳбони ҳаво ва дигаре деве, ки мазҳари ҳавои нопок ва зиёновар аст. Эзади Вою дар яшти понздаҳуми «Авасто» ба унвни эзаде муҳим мавриди ситоиш қарор гирифта ва ин ситоиш то даврони Ашконӣ ва Сосонӣ низ идома доштааст.

Воюро дар паҳлавӣ «Вой» ва «Андарвой» низ гуфтаанд. Дар «Вид»-и бараҳманон ҳам луғати «Вою» ба нудрат барои бод истеъмол шуда ва ғолибан исми парвардгори махсуси унсури бод аст ва бештар бо Индро якҷо омадааст.

Дар «Авасто» Вота ба маънии бод ва гоҳе ҳам исми хосси эзади бод ба кор рафтааст. Нигаҳбонии рӯзи бистудувуми ҳар моҳ, ки ба номи ин эзад Бодрӯз номида шуда, ба ӯ супурда шудааст. Гиёҳи «бодрангбӯй» вижаи ӯст.

Вою бо эзади об ва оташу хок аносири арбаъаро комил карда ва ба эътиқоди қудамо тамомии мавҷудоди оламро падид овардааст.

Дар ривоёти Эронӣ эзади Бод тиреро, ки Ораши Камонгир барои таъйини марзи Эрону Турон партоб кард, ба сарзамини Фарғона, бар танаи гирдуе куҳансол фуруд овард ва он ҷо марзи ду кишвар муайян шуд. Дар ривоёти исломӣ низ омадааст, ки Сулаймон бодро фармонбари хеш дошт ва тахти азими ӯро бод ба ҳар ҷо, ки ӯ мехост, мебурд.

Дар адабиёти форсӣ бод бештар ба ҳамон маънии мутаъориф ва маъмули худ ба кор рафта ва камтар ба ҷиҳоти асотирии он таваҷҷуҳ шудааст.

**ГАВҲАРИ ШАБЧИРОҒ (گوهر شبچراغ)**

Ҷавоҳири гаронбаҳоест, ки дар торикӣ чун чароғ медурахшад ва ба андозаи тухми мурғ аст. Мегӯянд, ин гавҳар дар бинии говест, ки дар дарё зиндагӣ мекунад ва шабҳо барои чаридан аз дарё бармеояд ва он гавҳарро аз даҳон ё бинии худ бар замин мегузорад ва дар рӯшноии он мечарад ва наздики субҳ дубора онро дар бинии хеш ҷой медиҳад ва ба дарё бозмегардад. Онро дурри шабгун гаҳвари шабтоб ва гавҳари шабафрӯз низ гуфтаанд. Шайхи Ишроқ аз қавли Пир шарҳи дилангезе аз гавҳари шабафрӯз нақл кардааст, ки: Ин гавҳар дар кӯҳи Қоф аст ва аз вуҷуди он шаби торик равшан шавад, аммо пайваста бар як ҳол намонад. Равшании он аз дарахти тубост ва ҳар вақт ки дар баробари ин дарахт бошад, тамом равшанӣ намояд ва ҳар вақт ки ба дарахт наздиктар, шавад ин он аз равшанӣ қадре сиёҳ намояд ва он он ҳамчунон равшан бошад ва чун тамом дар пеши дарахти тӯбо афтад, тамоми ту сиёҳ намояд ва тӯбо равшан…

Гавҳари шабчароғ ё шабчароғ аз қадим дар шеър ва насри форсӣ ба унвони мазҳари зебоӣ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

«Ва ҳар қандилро як гавҳари шабчароғ дарниҳоданд».

*Ба шабрангӣ аз шабчаро гашт маст,*
*Чу моҳ омада шабчароге ба даст.*

***(Низомӣ)***

*Ҳар ҳарфе аз ӯ шукуфта боге,*
*Афрӯхтатар зи шабчароге.*

***(Низомӣ)***

**ГАЗ (ЧӮБ) (گز (چوب))**

Чӯби дарахти газ, ки Рустам бо тире, ки аз он сохта буд, Исфандёрро аз пой даровард. Дар достони Рустам ва Исфандёр ҳангоме ки Рустам аз муқобила бо Исфандёр дармемонад, аз Зол чораҷӯӣ мехоҳад ва ӯ Симурғро фаро мехонад, то мушкилро аз миён бардорад. Симурғ бар канори дарё ҳозир мешавад ва бар дарахти газе менишинад ва ба роҳнамоии ӯ Рустам аз шохе аз он дарахт пайконе ба заҳри обдода месозад ва барои куштани Исфандёр ба кор мебарад.

Фирдавсӣ ишора мекунад:

*Чу омад ба наздики дарё фароз,*
*Фуруд омад он мурғи гарданфароз.*
*Газе дид бар хок, сар бар ҳавво,*
*Нишаст аз бараш мурғи фармонраво.*

Дар «Ғурар-ус-сияр» номи дарахте, ки Рустам бо он чораи Исфандёрро сохт, «тарфоъ» зикр шуда, ки дар ҷазирае қарор доштааст. Марги Исфандёр ба ҳамин чӯби газ бастагӣ дошт ва Рустам тавонист, тире аз ин чӯбро бар чашми ӯ, ки танҳо узви осебпазири баданаш буд, бизанад ва вайро аз пой дароварад. Хосияти мармузе, ки мутобиқи ривоёт дар ин чӯб нуҳуфтааст, ба эътиқоди бархе ақвом бармегардад, ки рӯҳи маҳзро қобили ҷой гирифтан дар қолаби дигаре, масалан, ҳайвон ё гиёҳ медонистанд ва бинобар ҳамин эътиқод буд, ки рӯзи таваллуди тифл дарахте мекоштанд ва онро ҳамзоди ӯ медонистанд ва мепиндоштанд, ки зиндагии ин ду ба ҳам баста аст. Ин ақида яъне «ҷонгароии гиёҳӣ» дар достонҳои чинӣ низ матраҳ аст.

Аммо чаро дар достони Исфандёр ин чӯби мармуз газ интихоб шудааст? Газ буттаи маҳаллии Систон аст ва баландию борикии он, ки дар «Шоҳнома» бар он таъкид шуда, низ мавриди таваҷҷуҳ аст. Илова бар ин хавоссе мармуз низ дар ин чӯб нуҳуфтааст. Дар Мисри қадим онро яке аз дарахтони муқаддаси «Узирис» парвардгори борварӣ ва неъмат мешинохтаанд. Дар кутуби тиббӣ низ ба сахтии чӯби газ ишора шуда ва барои он хавоссе нақл кардаанд.

Имтиёзи тир ё чӯби газ бахусус бо таваҷҷуҳ ба достони Рустаму Исфандёр дар шеъри форсӣ матраҳ буда ва борҳо ба он ишора шудааст:

*Туро симургу тири газ набояд,*
*На Рахши ҷодуву Золи фусунгар.*

*(Дақиқӣ)*

Ва Саноӣ бо тааҷҷуб ишора мекунад:

*Аз хирад бас нодир афтад, к-аз буни як чӯби газ*
*Азриёиле барояд аз пайи Исфандёр.*

*(Саноӣ)*

*Қуввати мурги ҷон ба боғи дил аст,*
*Қимати шохи газ ба Золи Зар аст.*

*(Хоқонӣ)*

Дар ишора ба ҳамин тири газ Муҷири Байлақонӣ сурудааст:

*Аз баҳри тири эшон як раҳ ишорате кун,*
*То Сидра шох резад, Симург пар фиристад.*

– Иртиботи дарахти Сидра бо газ дар байти боло розолуд ва маънидор менамояд.

**ГАРСЕВАЗ (گرسیوز)**

Гарсеваз ё Карсеваз (дорандаи истиқомат ва пойдории андак) бародари Афросиёб аст, ки дар кинаварзӣ ва найранг камназир буд. Ӯ яке аз умдатарин афродест ки бо макру найранг Сиёвушро аз чашми Афросиёб андохт ва чунин вонамуд кард ки Сиёвуш ба фикри подшоҳист ва саранҷом бо сиоят ва ва тавтиачинӣ асбоби қатли вайро дар сарзамини Турон фароҳам овард. Гарсеваз дар набарди бузурги Афросиёб ва Кайхусрав сипаҳбади сипоҳи Афросиёб буд. Рустам пас аз гушудани Гангдиж Гарсевазро асир кард ва саранҷом Кайхусрав Афросиёбро кушт ва Гарсевазро аз миён ба ду ним кард.

Номи ӯ дар адаби форсӣ омадааст:

*Бад-ӯ гуфт: Ман хеши Гарсевазам,*
*Ба шоҳ Офаридун кашад парвазам.*

*(«Шоҳнома»)*

*Ба амри шоҳу найранги Дамуру реви Гарсеваз*
*Гурӯӣ аз туъмаи ҷонаш аҷалро кард қурбонӣ.*

*(Қоонӣ)*

**ГАРШОСП (گرشاسپ)**

Гаршосп ё Гаршосб (дар «Авасто» Гарсап ба маънии дорандаи асби лоғар) ҷаҳонпаҳлавони эронӣ, писари Асрат (Атрад) аз аъқоби Фаридун аст, ки дар «Авасто» ба сифати

нарманиш (мардсиришт ва паҳлавон) номида шуда, калимае ки баъдҳо ба сурати Наримон даромада ва исми хосси ҷадди Рустам шудааст. Бинобар ривояти «Шоҳнома» Гаршосп писари Асрат ва аз аъқоби Ҷамшед аст. Нӯлдеке хонадони Рустамро мансуб ба Гаршоспи «Авасто» намедонад. Дар «Бундаҳишн» Гаршосп аз нажоди Фаридун муаррифӣ шуда ва илова бар сифати нарманиш ба сифоти «дорандаи гесӯ» ва «дорандаи гурз» низ хонда шудааст. Дар «Авасто» ӯ қаҳрамони пирӯзи чанд ҳодисаи бузург аст: Аждаҳои бузургеро мекушад; ба деве ба номи Гандру (Гандрап) пирӯз мешавад; ҳафт тан аз роҳдоронро ки сарашон бар осмон месуд, дармешиканад; бодро, ки фирефтаи Аҳреман шуда, ром мекунад ва мурғи Камакро ки сараш ба фалак мерасид, бо тир мезанад ва бо гурз минқорашро мекӯбад. Бинобар «Зомиёдяш» севумин бор ки фарр аз Ҷамшед гусаст, ба сурати мурғе ба Гаршосп расид ва ӯ дар партави ин фарр дар миёни далерон далертарин гардид.

Гаршосп аз сарзамини паҳлавонхези Зобулистон аст ва бино бар суннат ҳамакнун дар ноҳияе аз Зобулистон – ҷануби Ғазна ва шарқи Қандаҳор ба номи пешин ба хоби ғайритабиии бӯшосп фуру рафтааст ва бинобар ишорати яштҳо наваду нуҳ ҳазору нуҳсаду наваду нуҳ фраваҳр ӯро нигаҳбонӣ мекунанд. Рӯзе ки Заҳҳок дубора бинои вайронӣ гузорад, Гаршосп аз хоб бархезад ва вайро ҳалок кунад. Аз ин рӯ Гаршоспро яке аз ёрони маъҳуди Зардушт медонанд, ки дар охир-уз-замон бо Сушиёнт ҳамкорӣ хоҳад кард.

Бино бар ривоёти куҳани эронӣ Гаршосп таҳти таъсири ҳамсари худ як бор нигаҳдории оташи муқаддасро аз ёд бурд ва ба қасоси ин лағзиши нобахшуданӣ Аҳуромаздо саодати абадиро аз ӯ гирифт.

Саргузашти Гаршоспи ҷаҳонпаҳлавонро Асадии Тӯсӣ батафсил дар манзумаи маъруфи худ «Гаршоспнома» ба назм кашидааст. Ин китоб баъд аз «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ ба ҳақ муҳимтарин асари ҳамосии адабиёти форсӣ ба шумор меравад. Илова бар Асадӣ шуарои дигар низ бо саргузашти ин паҳлавони маъруф ошноӣ дошта ва ба он ишора кардаанд:

*Мардон-шро залил чу Гаршоспу Рустам,*
*Роъишро раҳӣ чу Балиносу Дониёл.*

*(Носири Хусрав)*

*Саҳми ту қатрон кунад нутфаи Суҳробу Зол,*
*Теғи ту зайбақ кунад заҳраи Гаршоспу Шам.*

*(Хоқонӣ)*

*Фардост, ки бар маҳ равад аз хоки Сарандеб*
*Шӯру шағаб аз дахмаи Гаршоспу Найрам.*

*(Қоонӣ)*

Аз муосирон Ахавони Солис низ ба номи ӯ ишора кардааст:

*Пас аз ӯ Гев ибни Гударз*
*Ва бо вай Тус ибни Нӯзар*
*Ва Гаршоспи далер, он шери кундовар.*

Дар «Шоҳнома» аз як Гаршосп (Гарсасп)-и дигар сухан меравад ва ӯ ҷонишини Зав – писари Таҳмосп аст, ки ба ривояти Фирдавсӣ нуҳ сол ҷаҳондорӣ кард ва дар охирин сол Афросиёб ба фармони Пашанг ба Эрон рӯй овард ва чун Гаршосп мурд ва тахти Эрон аз шоҳ тиҳӣ монд, Рустам ба фармони Зол ба ҷустуҷӯи Кайқубод ба Албурзкӯҳ рафт. Ин Гаршосп дар «Шоҳнома» ғайр аз Гаршоспи ҷаҳонпаҳлавони маъруф ва падари Сом ва ҷадди Рустам аст, агарчи Берунӣ ин дуро яке донистааст.

Гаршоспи дигаре ҳам ҳаст, ки дар ҷанги Ардашер бо румиён сардори сипоҳи ӯ буд.

**ГАНГ (گَنگ)**

Номи шаҳре дар Туркистон аст, ки аз ғояти хуррамӣ ба Баҳорхона ва Гангбиҳишт ва Биҳиштганг низ маъруф аст. Гӯянд, шабу рӯз дар он яксон аст ва ҳавои он дар ниҳояти эътидол. Бархе онро номи бутхонае воқеъ дар Туркистон донистаанд, ки бинои он ба Ковус мансуб аст ва ба назар мерасад, ки дар адаби форсӣ низ ба ҳамин мафҳум шинохта аст:

*Бирафтанд з-он ҷойгаҳ Ганг,*
*Ба ҷое набудаш фаровон диранг.*

*(«Шоҳнома»)*

*Аз кафи турки дилороме, ки аз дидори ӯст*
*Ҳасрати суратгарони Чину наққошони Ганг.*
*(Муъиззӣ)*

*Замин зи боди сабо шуд Нигорхонаи Чин,*
*Чаман зи файзи ҳаво шуд Баҳорхонаи Ганг.*
*(Азрақӣ)*

*Ба сарви кошмарӣ баста орият гӯӣ*
*Нигорхонаи Чину Баҳорхонаи Ганг.*
*(Қоонӣ)*

Гоҳе Биҳиштгангро ҳамон Гангдиж донистаанд ки маҳалли тааммул аст.

Ганг ҳамчунин номи рӯдхонаи маъруфе дар Ҳинд аст, ки яке аз рӯдҳои бузурги Осиё ба шумор меравад. Ин рӯд дар назари Ҳиндувон муқаддас ва маҳалли таваҷҷуҳи шуарои форсизабон низ будааст.

*То чун баҳори Ганг шуд аз бӯи ӯ ҷаҳон,*
*Ду чашми хусравонӣ чун рӯди Ганг шуд.*
*(Абӯтоҳири Хусравонӣ)*

*Маллоҳи хотирам накунад мар маро раҳо,*
*То баркашам сафинаи мадҳи туро ба Ганг.*
*(Сӯзанӣ)*

Қалъае низ, ки Заҳҳок дар шаҳри Бобил сохта буд, Гангбиҳишт ё Биҳиштганг ном дошт.[22]

**ГАНГДИЖ (گَنگ‌دژ)**

Гангдиж (Гангдиз, Гандайз), ки бинои он мансуб ба Сиёвуш аст, дар замони муҳоҷирати вай ба Турон сохта шудааст. Вай ба ҳамин ҷиҳат ба Сиёвушгирд низ маъруф аст. Чунон ки аз манобеъи куҳан бармеояд, ин диж дар шимол ва болотар аз

[22] Дар баъзе фарҳангҳо, аз ҷумла фарҳанги «Дурҷ» омадааст, ки Ганг номи қадимтари шаҳри Тошканд аст ва ҳамчунин Байтулмуқаддас. Дар «Шоҳнома» Байтулмуқаддас «Гангдижҳухт» номида шудааст. Тибқи ривояти «Шоҳнома», Сиёвуш дар Турон ду шаҳр бино мекунад, ки яке Сиёвушгирд ва дигаре Гангдиж номида шудааст.

дарёи Фарохкирт қарор дорад ва дар рӯдхонаи Чаҳрамиён аз он ҷо мегузарад.

Дар яшти панҷуми «Авасто» ду бор аз ин диж ёд шудааст, ки бино бар суннати Маздаясно ҳанӯз барпост ва Пашутан дар он ҷо салтанат мекунад ва раёсати лашкари Пашутан дар Гангдиж бо севумин писари Зардушт «Хуршедчеҳр» аст. Дар «Баҳман-яшт» борҳо аз зуҳури Пашутан дар охири даҳумин ҳазора ва аз ҳамин диж сухан рафтааст.

Гангдиж дар оғози кор ба сари девор сохта шуда буд ва Кайхусрав онро бар замин нишонд. Он ҷо ҳафт девор аст ва дарҳои симин, заррин, пӯлодин, биринҷин ва оҳанин ва дорои понздаҳ дар аст, ки аз ҳар дар то дари дигар бисту ду рӯзи баҳорӣ ва понздаҳ рӯзи тобистонӣ фосила аст, савор бар асб. Ҳар як аз ин дарҳо ба баландии саду панҷоҳ инсон аст ва Сиёвуш онро ба ёрии фарри каёнӣ бино кард. Сокинони ин диж дар шодию сарбаландию покӣ ба сар мебурданд.

Фирдавсӣ мегӯяд:

*Ки чун Гангдиж дар ҷаҳон ҷой нест,*
*Бар он сон замини дилорой нест.*
*(«Шоҳнома»)*

Вуҷуди ҳанги Афросиёб Вари Ҷамкард ва дижи Ковус бар Албурзкӯҳ ба пайдоиши ин ривояти Гангдиж кумак кардааст ва бахусус шабоҳати он бо Вари Ҷамкард беш аз ҳама чашмгир аст. Ин дижро Фирдавсӣ чанд бор Сиёвушгирд номидааст.

*Бирафтанд Сиёвушгирд,*
*Паси пушту пеши сипаҳ буд гирд.*
*(«Шоҳнома»)*

Фаррухӣ низ дар қасидае аз он ёд кардааст:

*Зи Гангдиз ба фармони шоҳ бистонад*
*Ҳазор пили дамон, ҳар яке чу ҳисни ҳасин.*
*(Фаррухӣ)*

Ба ривояти Фирдавсӣ ин диж рӯи кӯҳи баланде бино шуда буд. Дар Обон-яшт ҳам ба сифати баландпоя ва муқаддас хонда шудааст. Дар «Шоҳнома» гоҳе Биҳиштганг низ номида шудааст

ва лобуд ҳамин Ганг аст, ки бархе онро бутхона пиндошта ва маҳалли онро низ дар Туркистони Чин ёд кардаанд.

*Қасри ҷовиде бибояд сохташ бе хоку хишт,*
*В-арна ку он Гангдиж, к-обод кард Афросиёб?!*
**(*Қоонӣ*)**

*Ё на пурзодаи Шам пӯяд ба ҳисни Гангдиж,*
*Ё на гурди зобулӣ Саҷистон мерасад.*
**(*Қоонӣ*)**

**ГАНДУМ (گندم)**

Дар ривоёти куҳан аз тариқи фарҳанги исломӣ ба достони Одам ва ҳадиси ихроҷи ӯ аз биҳишт марбут мешавад. Бисёре аз муфассирин ва ровиён бар онанд, дарахте (гиёҳе), ки Одам аз хӯрдани он манъ шуд, гандум буд. Вақте Иблис ба ҳила дар биҳишт шуд, онро дарахти ҷовидонагӣ муаррифӣ кард ва ба Одаму Ҳавво гуфт: Агар бихоҳед, дар биҳишт ҷовид бимонед, бояд аз он бихӯред. Вақте Одам бо хӯрдани гандум аз биҳишт тард шуд ва ба замин ҳубут кард, Микоил ва ба ривояте Ҷабраил қадре гандум пеши Одам овард ва дар ҳолате, ки гуруснагӣ бар Одам чира шуда буд, гуфт: Ин ризқи ту ва фарзандони туст, бархез, заминро шиёр кун ва тухм бияфшон. Он гоҳ Одамро тариқаи кишту бардошти маҳсул ва пухтани нон омӯхт ва гандум, ки мӯҷиби машаққати ӯ шуда буд, василаи роҳати ӯ гашт. Дар ривоёти эронӣ низ ҳаст ки Аҳуромаздо ба Машӣ ва Машёна киштани гандум биёмӯхт ва онҳоро бо масоили кишту барз ошноӣ дод.

Аз қавли «Каъб-ул-ахбор» нақл кардаанд, ки аз замони Одам то рӯзгори Идрис донаи гандум ба андозаи тухми шутурмурғ буд, пас аз он ба андозаи тухми ҷӯҷа шуд ва сипас ба андозаи байзаи кабӯтар ва он гоҳ ба андозаи қандак ва дар замони Узайр андозаи нахуде шуд. Аз қавли «Соҳиб-ул-фалоҳа» нақл шудааст, ки дар вақти киштан агар донаи гандум бар сари гов афтад, нарӯяд… Аз назари пизишкӣ низ хавоссе чанд барои гандум нақл кардаанд.

Дар адабиёти форсӣ гандум ба унвони омили ихроҷи Одам аз биҳишт мазомини борике падид овардааст:

*Аз барои ҳафт гандум ҳашт ҷаннат дармабоз,*
*Барги бебаргӣ маҷӯю қасди бебаргӣ макун.*
*(Саноӣ)*

*Дар хулд чӣ гуна хӯрд гандум,*
*Он ҷо ки набуд шахс нонхӯр?!*
*Бал гандумаш он гаҳе бибоист,*
*К-аз хулд ниҳод пой бар дар.*
*(Саноӣ)*

*Китоби мубтадӣ хон ту, ки рамзи гандуму Одам*
*Ҳадиси дасти «ло тақраб» ту андар мубтадо ёбӣ.*
*(Саноӣ)*

*Эй ҷони мо, чу Одам шодии ҳашт ҷаннат*
*Дода ба як-ду гандум в-андӯҳ ту харида.*
*(Аттор)*

*Гар биҳишти адн нафрӯшӣ ба як гандум чу Одам,*
*Ҳам ту аз ҷав камтар арзӣ, ҳам ту аз Одам набошӣ.*
*(Аттор)*

*Одам зи ҳирси гандуми нонношуда чӣ дид,*
*Бо одамӣ мутолибаи нон ҳамон кунад.*
*(Хоқонӣ)*

*Роҳи дилу динам зад он орази гандумгун,*
*Набвад ба ҷуз ин маънӣ мероси ман аз Одам.*
*(Ҷомӣ)*

*Падарам равзаи ризвон ба ду гандум бифурӯхт,*
*Ман чаро мулки ҷаҳонро ба ҷаве нафрӯшам?!*
*(Ҳофиз)*

**ГАЮМАРС (گیومرث)**

Гаюмарс аз асли авастоӣ «Гаюмартан» (зиндаи миро), дар паҳлавӣ «Гаюк март» ва дар мутуни мухталифи форсӣ ва арабӣ ба суратҳои «Гаюмарс», «Гаюмарт», «Каюмарс», «Каюмарз», «Каҳумарс» (Балъамӣ), «Гаршоҳ», «Гулшоҳ» (Шоҳи кӯҳ), «Кӯшоҳ» («Осор-ул-боқия»), «Каршоҳ», «Малик-ул-ҷабал» ва «Малик-ут-тин» омадааст.

Каюмарс, бино бар ривоёти асотирии куҳан, нахустин инсонест, ки аз олами мину бар замин фиристода шуд, то Аҳуромаздоро ёр бошад ва Аҳуромаздо аз ӯ нажоди ориёро ба вуҷуд овард. Вай ҳангоме ки дар ҷаҳони минавӣ буд, номиро буд ва ҳангоме ҳам, ки боз ба хонаи падарон бозгардад, номиро мешавад. Гаюмарс сӣ сол ба оромиш зиндагӣ кард, аммо дар асари газанди Аҳреман, дучори марг шуд ва аз ҷаҳон даргузашт. Аз тани ӯ филиззоти судманд ва аз тухмаи ӯ зар офарида шуд ва дар дили замин ҷой гирифт. Пас аз чиҳил сол аз ин тухма ду соқаи гиёҳи ревос ба ҳам печиданд ва аз замин рӯйиданд ва андак-андак шакли одамӣ ба худ гирифтанд ва Машию Машёна аз онҳо падид омаданд.

Дар асотир Гаюмарс нахустин башар аст, чунон ки Сушиёнт охирин башар хоҳад буд ва дар растохез Гаюмарс аз ӯ зудтар бархоҳад хост. Дар «Авасто» ағлаб ба сифати «некукор» ва «пок» аз Гаюмарс ёд мешавад.

Дар ривоёти асотирӣ ҳамчунин омадааст, ки рӯҳи ӯ се ҳазор сол, дар давроне, ки офариниш ҷанбаи маънавӣ дошт, бо рӯҳи гови нахустин якҷо мезист ва баъд ба рӯҳи ӯ колбад бахшида шуд. Гаюмарс тавонист аҳреманонро, ки бар ҷаҳон чира шуда буданд, ақиб биронад, аммо Аҳреман ба тавтиаи Ҷаҳӣ (деви муаннас) маргу беморию ранҷ фиристод ва Гаюмарс аз ҷаҳон рахт барбаст.

Гаюмарс дар «Шоҳнома» ва таворихи мубтанӣ бар он бар хилофи ривоёт ва асотири мазҳабӣ на нахустин башар, балки нахустин шоҳ аст ва албатта ба унвони подшоҳ аз азамати вижае бархурдор нест ва ба ҳеч ваҷҳ номи ӯ монанди Ҷамшед ва Фаридун бар сари забонҳо наюфтодааст. Дар «Шоҳнома» ҷуз шарҳи кӯтоҳе аз салтанату ҷанги ӯ бо девон ва кушта шудани Сиёмак, фарзанди ӯ чизе наёмадааст. Дар китобҳои давраи исломӣ, монанди осори Ҳамзаву Табарию Балъамию Масъудӣ ва низ «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» ҳадиси Гаюмарс ва Машию

Машёна ба суратҳои мухталифе омадаанд ва дар ин миён Берунӣ («Осор-ул-боқия») ағлаб ба ривоёти марбут ба вай ба чашми инкор ва тамасхур нигаристааст. (Балъамӣ). Илова бар ривоёти маъмул достоне марбут ба онро нақл мекунад, ки бунёни шуми чуғд ва хуҷастагии хурӯсро нишон медиҳад.

Номи Гаюмарс ағлаб ба унвони нахустин подшоҳ дар адаби форсӣ низ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Нахустин хидеве, ки кишвар кушуд,*
*Сари подшоҳон Гаюмарс буд.*
*(«Шоҳнома»)*

*Эй гаюмарсбақо подшаҳи кисроадл,*
*В-эй манучеҳрлиқо хусрави афредунфар.*
*(Анварӣ)*

*Ҷаҳондор шоҳ Ахситон, к-аз табиат*
*Гаюмарси таҳмурасимкон намояд.*
*(Хоқонӣ)*

*Рустамзафаре, балки фаромарзшукӯҳе,*
*Ҷамшедфаре, балки гаюмарсдаҳое.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз Гаюмарс, к-аввалин малик аст,*
*Ҳар ниёеш бар замин малик аст.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй Гаюмарси ҷаҳон, Ҳушанги таҳмурасназир*
*В-эй Фаридуни замон, Ҷамшеди кисропосбон.*
*(Қоонӣ)*

**ГЕВ (گیو)**

Гев паҳлавони маъруфи достонӣ, писари Гударз (бинобар ривоёти таърихӣ падари Гударз) ва домоди Рустам аст, ки муҳимтарин иқдоми ӯ раҳонидани Кайхусрав аз Турон буд. Дар

ин давра фарри эзадии Кайхусрав роҳбар ва ҷонпаноҳи ӯст. Гев яктана ҳамаи ҳаводисро пушти сар мегузорад ва бо ҷангу гурез пирӯзманд аз Турон бозмегардад ва Пиронро асир мекунад ва аз лашкари ӯ бисёр мекушад.

Гев дар адабиёти динии давраи Сосонӣ аз ҷовидонон ва яке аз панҷ паҳлавононест, ки бо Кайхусрав дар миёни барфу дама нопадид мешаванд ва дигар боз намегарданд.

*Чу Гударзу чун Тусу Геви Далер,*
*Чу Густаҳму Шедушу Баҳроми шер.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ҳаме ба фахр биҷӯянд ҷанги Бежани Гев,*
*Ки ӯ миёни гурозе бизад ба як ханҷар.*
*(Қатрон)*

*Бас шукр, к-аз Манижаву Гевам расад, ки ман*
*Шамъе ба чоҳи тираи Бежан дароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*На ман дунболашон дорам ба посух,*
*На ҷанги ҳез ҷӯяд Геву Баҳман.*
*(Хоқонӣ)*

*Мот шавад аз ҳароси теғи ту дар разм*
*Рустаму Гударзу Геву Салму Наримон.*
*(Қоонӣ)*

*Ё Гурӯи фасли дайро ба фарози талли хок*
*Геви фарвардин ба хорӣ мӯкашон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

**ГИЛГАМИШ (گیلگمش)**

Гилгамиш қаҳрамони нахустин ва номи паҳлавони ҳамосае манзум ба ҳамин ном аст, ки аслан фармонравои Урук дар Бобил буд. Бино бар манзумаи мазбур ду бахраи ин паҳлавон худоӣ ва як бахраи ӯ инсонӣ буд, зеро модараш илоҳаи Нинсун буд.

Мардумони Урук аз рафтори ҷобиронаи Гилгамиш ба худоён нолиданд ва аз илоҳаи Ону хостанд, барои вай ҳамоварде биёфаринад. Ӯ ҳам Энкидуро офарид, ки бо чаҳорпоён мезист ва бо онҳо алаф мехӯрд. Гилгамиш пас аз тадбире бо ӯ набард кард ва Энкиду бо Гилгамиш аз дари дӯстӣ даромад ва ҳарду муттафиқан бо гови осмонӣ набард карданд ва Энкиду бо дасисаи уштур ба табе дучор шуд, ки ба марги ӯ анҷомид. Гилгамиш аз марги дӯсти худ нороҳат шуд ва ба ҷустуҷӯи зиндагии ҷовид бархост ва дар ин ҷустуҷӯҳо буд, ки Энкиду бар вай зоҳир шуд ва ӯро аз ҳолу рӯзи малолангези мурдагон огоҳ сохт.

Мавзӯи ин ҳамоса масъалаи зиндагии ҷовидонист, аммо саранҷоми достон мегӯяд, ҳеч касро ба зиндагии ҷовидон дастрас нест. Чунон ки мулоҳиза мешавад, ин ҳамоса монанди «Илиёд» («Илиада»)-и Ҳумер маҷмуае аз достонҳои пайваста аст, ки дар он гуноҳу тамаъу фақру эҳтиёҷи инсон дар баробари сарнавишт қарор мегиранд. Дар ин афсона Гилгамиш ба як таъбир касест, ки сарчашмаро кашф карда ё ба таъбири дигар ҳама чизро дидааст. Ин ҳамоса аз назари таваҷҷуҳ ба инсон ва умқи таъсири он дар адабиёти бобилӣ беҳамонанд аст.

Ривояти куҳани ҳамосаи «Гилгамиш» дар китобхонаи Ошурбонипол бар рӯи дувоздаҳ лавҳа, ки ҳовии беш аз се ҳазор сатр аст, ёфта шуда ва таърихи он ба ду ҳазор соли пеш аз милоди Масеҳ мерасад ва ривояти форсии он бо тарҷумаи Аҳмади Шомлу ва дигарон борҳо чоп шудааст.

**ГОВ (گاو)**

Гов дар «Авасто» илова бар маънии маъмул ба сурати исми ҷинс бар ҳамаи чорпоёни муфид итлоқ мешавад. Дар фарҳанги зардуштӣ ҳанӯз луғати «гов» бар сари як даста аз асомии ҷонварон, аз қабили говмеш, говгавазн, говгуроз ва говмоҳӣ дида мешавад ва ин худ далел аст бар ин ки ин калима дар «Авасто» исми ҷинс будааст. Гӯсфанд ҳам, ки имрӯз бар навъи меш, аъам аз нару мода итлоқ мешавад, дар асл «гауспант» (гови муқаддас) будааст.

Дар Эрони бостон гов дар миёни чорпоён аз ҳама муфидтар талаққӣ мешудааст. Гови нар ё варзо, ки амали зироат ва шухм

заданро бар уҳда дошта, илова бар ин ки асоси тағзия ба шумор мерафта, дар зиндагии кишоварзии он он рӯзгор барои инсон ёре бисёр гаронбаҳо маҳсуб мешудааст.

Дар гардунакашӣ ва боркашӣ низ аз ин ҳайвон истифода мекарданд. Пас, шигифт нест, ки гов дар оини Маздаясно бисёр муаззаз бошад ва аз фариштаи нигаҳбони он имдод хоста шавад ва рӯзи чаҳордаҳуми моҳро ба номи ӯ «Гӯшрӯз» номанд. Шояд ба ҳамин далел аст, ки дар готҳо қурбонии гов дар маросими мазҳабӣ манъ шудааст.

***Гови Увагдот:*** Чунон ки аз ривоёти марбут ба офариниш дар Эрони куҳан бармеояд, панҷумин марҳалаи офариниш дар хилқати олам ҳайвонот буд. Ҳамон тавр ки дар мавриди хилқати гиёҳон дар асотир сухан аз дарахти «ҳаматухм» аст, ки ҳамаи гиёҳон аз он ба вуҷуд омадаанд, дар мавриди ҳайвонот ҳам эътиқод бар ин буд, ки гове ба номи Авагдот тухми тамоми чорпоён ва ҳатто бархе гиёҳони судмандро бо худ дорад. Ин гов танҳо махлуқи рӯи замин ва ҳайвоне буд зебову неруманд, ки гоҳе ӯро ба сурати гове нар ва гоҳе ҳам гови мода тасвир кардаанд. Каюмарс низ монанди ин гов аз хок падид омад ва то се ҳазор сол ҳарду дар оромиш буданд. Ҳангоме ки деви бадӣ ба гови нахустин расид, гов ба рағми талоши Аҳуромаздо бемор шуд ва саранҷом чашм аз ҷаҳон фуру баст. Равони гов (гӯшурван) зуҳури мардеро, ки ҳомии ҳайвонот бошад, аз Аҳуромаздо хостор шуд ва Аҳуромаздо фравахри Зардуштро ба ӯ намуд. Сипас аз ҳар як аз аъзои гови нахустин панҷоҳу панҷ навъи гиёҳи шифобахш рӯид ва шукӯҳи худро аз нутфаи гови нахустин касб кард. Аз ин нутфа як ҷуфт гови нару мода падид омад ва ба дунболи онҳо дивисту ҳаштоду ду ҷуфт ҳар як аз ҳайвоноти рӯи замин зоҳир шуданд.

Афсонаи гови нахустин дар оини Меҳр (меҳрпарастӣ) ва мазҳаби Монӣ низ боқӣ мондааст, бо ин тафовут, ки дар оини Меҳр нахустин гов мавҷуде аҳреманӣ буд, ки ба тартиби хос Меҳр бо ӯ ба ҷанг пардохт ва пас аз чирагӣ бар ӯ бо дасте манхарайн (сӯроххои бинӣ)-и ӯро гирифт ва бо дасте дашнае дар паҳлуи ӯ фуру бурд. Дар ин лаҳза аз аъзои бадан ва хуни гови нахустин тамоми гиёҳон ва анвои чорпоён падид омаданд.

Достони гов дар асотири эронӣ ба он чи зикр шуд, мунҳасир намешавад. Бино бар ривоёти куҳан яке аз аъмоли ҷобиронаи Ковус куштани говест, ки ҳофизи марзи Эрону Турон буд. Ин говро Аҳуромаздо офарид, то агар низоъе байни Эрону

Турон даргирад, ӯ суми хешро бар ҳадди воқеъии Эрону Турон бикӯбад ва низоъу ҷидол аз миён биравад.

***Ҳадеваш:*** номи говест, ки Купадшоҳ, ки худ мавҷуде нима гов, нима инсон буд, аз он нигаҳдорӣ кард ва дар растохез Сушиёнт бо ёронаш онро қурбонӣ мекунанд. ***Бирмоюн (Пурмоя):*** номи говест, ки ҳангоми зодани Фаридун зода шуд ва Фаронак – модари Фаридун Фарзандро аз бими Заҳҳок ба нигаҳбонии Бирмоюн супурд ва Фаридун бо шири ин гов парварда шуд ва Заҳҳок пас аз огаҳӣ аз ин моҷаро Бирмоюнро кушт. Аз ин гов дар «Авасто» ва осори паҳлавӣ асаре нест ва номи он дар «Шоҳнома» Пурмоюн ва Бирмоюн забт шудааст. Миёни номи ин гов бо номи падари Фаридун (Пургов) дар мутуни паҳлавӣ иртиботи наздике мавҷуд аст. Берунӣ нақл мекунад: ҳангоме, ки Заҳҳок аз Фаридун амон хост, ӯро ба хуни ҷаддаш савганд дод, ки вайро накушад ва Фаридун ба хуни гови наре, ки дар хонаи ҷаддаш буд, савганд ёд кард, ки ӯро бикушад. Бино бар ривояти Фирдавсӣ, Фаридун пас аз он ки заминаро барои набард бо Заҳҳок муҳайё дид, аз ду бародараш Каёнӯш ва Шодком хост, ки барои ӯ гурзе ба оҳангарон суфориш диҳанд, ки мушаххасоти онро худи ӯ шабеҳи сари говмеш расм кард:

*Нигоре нигорид бар хок пеш,*
*Ҳамедун ба сони сари говмеш.*
*(«Шоҳнома»)*

Ин қароин ва ин ки аҷдоди Фаридун ҳама лақаби гов доштаанд, бархеро бар он доштааст, ки говро «тутеми хонаводагӣ»-и Фаридун тасаввур кунанд. Бояд донист, ки гурзи говпайкар ва гурзаи говсор (говсар) мунҳасир ба Фаридун нест, балки бисёре аз паҳлавонони «Шоҳнома» низ соҳиби чунин гурзе тасвир шудаанд.

***Говмоҳӣ:*** Бино бар ривоёти куҳан дар миёни ҳайвоноте, ки аз гови нахустин падид омаданд, аз моҳии бузурге ба номи говмоҳӣ ёд мешавад, ки дар тамомии дарёҳо вуҷуд дорад. Ҳангоме ки ин моҳӣ бонг бармеоварад, ҳамаи моҳиён бордор мешаванд ва ҳамаи мавҷудоти зиёнкори дарёӣ дучори сиқти ҷанин мешаванд. Оё миёни таъсири ин гов бо «Гови замин» робитае мавҷуд аст?

***Гови замин:*** Дар афсонаҳои ориёӣ гов муқаддас ва намояндаи қудрат ва нерӯст. Аз ин рӯ қудамо муътақид буданд,

ки замин рӯи шохи гов қарор дорад ва гов пушти моҳии бузурге ва ин моҳӣ дар дарёҳо шиновар аст. Ҳар гоҳ ки гов хаста шавад, заминро аз рӯи як шохаш ба рӯи шохи дигар меларзонад ва ҳамин кор мӯҷиби заминларза мешавад. Дар асотири юнонӣ замин рӯи сари Атлас қарор дорад. Ба вуҷуди чунин гове дар тафсири ояи «лаҳу мо фи-с-самовоти ва мо фи-л-арзи ва мобайнаҳумо ва мо таҳту-с-саро» (Ӯрост, ҳар чӣ дар осмонҳо ва дар замин ва мобайни онҳо ва дар зери замин аст) (Тоҳо:6) дар ривоёти исломӣ низ ишора шудааст. Номи ин гов дар тафсири «Кембриҷ» Яҳмус омадааст. Аз қавли ибни Аббос нақл шудааст, ки «пурсидам зери замини ҳафтум чист? Фармуд: Говест ва ин ҳафт замин дар миёни ду суру (шох)-и вай аст. Пурсидам: Сифати вай чист? Фармуд: Чиҳил ҳазор сар дорад ва ҳар саре то саре дигар понсад сол роҳ аст. Пурсидам: Пои гов бар чист? Фармуд: Бар моҳист. Пурсидам: Моҳӣ бар рӯи чист? Фармуд: Бар об аст, ки қаъри вай чиҳил ҳазор сол роҳ аст. Пурсидам: Об рӯи чист? Фармуд: Ба фарқи фариштаест. Пурсидам: Фаришта бар чист? Фармуд: Бар қудрати Ҳақ таъоло. Пурсидам: Ҳақ таъоло бар чист? Фармуд: Ин сухан хато бошад. Кас надонад қудрати Ҳақ таъоло бар чист».

Шуарои форсизабон низ дар шеъри хеш ба гови асотирӣ таваҷҷуҳ доштаанд:

*Зи захми сумаш говмоҳӣ сутӯҳ,*
*Ба ҷастан чу барқу ба ҳайкал чу кӯҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гов зи моҳӣ фуру ҷаҳад гаҳи размат,*
*Гар ту заминро зи нӯки найза бихорӣ.*
*(Фаррухӣ)*

Аз қавли асби Санҷар, ки вайро бар замин зада буд, шоир гуфтааст:

*Ман гови заминам, ки ҷаҳон бардорам,*
*Ё чархи чаҳорумам, ки хуршед кашам.*
*(Муъиззӣ)*

*Ман гуломи остонеам, ки бӯӣ хоки ӯ*
*То ба пушти говмоҳӣ бӯи дин ояд аз он.*
*(Саноӣ)*

*Говест бар осмон қарини Парвин,*
*Говест дигар нуҳуфта дар зери замин.*
*Гар биноӣ, чашми ҳақиқат бикшо,*
*Зеру забари ду гов муште хар бин.*
*(Хайём)*

*Бикуфт гови заминро ниҳеби ӯ гардун,*
*Биканд шери фалакро шикӯҳи ӯ чангол.*
*(Заҳир)*

*Уқоби хешро дар пӯя пар дод,*
*Зи наълаш гову моҳиро хабар дод.*
*(«Хамса»)*

Дар адаби муосир ҳам гоҳе ба ин гов ишора шудааст:

*Ҷули заррин аз ин хиргоҳ пӯшанд*
*Фаро гови замин сар то сурино.*
*(Ахавони Солис)*

Ҳамчунин дар маросими Наврӯз дар рустоҳо тухми мурғҳое рӯи оина мегузоранд ва муътақиданд, ҳангоми таҳвили сол, вақте ки гови осмонӣ кураи заминро аз шохе ба шохи дигари худ меафканад ва сол таҳвил мешавад, тухми мурғ дар рӯи оина хоҳад ҷунбид. Дар устураҳои меҳрӣ хуни гов сабаби пайдоиши мавҷудот мешавад, вале дар ин бовар ҷунбиши гов сабаби бозпайдоии сол ва офариниши нутфа мешавад.

Гов дар фарҳанги куҳани мисрӣ ба иллати собиқаи Гови Опис бисёр мавриди таваҷҷуҳ ва ситоиш будааст.

***Гови ҳинду:*** Дар оини ҳиндувон гов эҳтироме зиёд дорад ва онро ҳайвони муқаддас ва осмонӣ мепиндоранд ва муътақиданд Браҳмо гов ва Бараҳманро дар як рӯз офарид ва ба ҳамин ҷиҳат куштани говро амре ҳаром ва зишт медонанд. Аммо ба рағми тақаддусе, ки барои гов қоиланд, даҳони ӯро нопок медонанд. Иллати ин амр дар асотири ҳиндӣ чунин зикр шуда, ки гов дар ҳузури худоён шаҳодате ба дурӯғ дод ва Кришно ӯро лаънат кард ва аз ин рӯ даҳонаш наҷис ва палид шуд. Ин достони асотириро Алиасғари Ҳикмат ба сурати тамсиле ахлоқӣ ба назм даровардааст:

*Бипурсидам зи ҳандуе хирадманд,*
*Ки говеро чаро хонӣ Худованд?*

Ва пас аз шунидани посухи ӯ чунин натиҷа мегирад:

*Дило, андар тариқи мардумӣ пӯй,*
*Наҷот аз родию аз ростӣ ҷӯй.*
*Зи кирдори баду гуфтори нораст*
*Фитад нақди вуҷудат дар каму кост.*
*Ба озору дурӯғ одам набошӣ,*
*Нигар, то худ зи гове кам набошӣ.*
*Биё, чун гови ҳинду зиндагӣ кун,*
*Агар хоҳӣ худоӣ, бандагӣ кун.*

**ГУДАРЗ (گودرز)**

Гударзи Гашводагон (Кашводагон) раиси хонаводаи бузурги «Гударзиён», паҳлавони номовари даргоҳи Кайхусрав ва падарзани Рустам ва дорандаи теъдоди зиёде фарзанд аст, ки фақат беш аз ҳафтод тани онон дар нахустин лашкаркашии Кайхусрав ба Турон кушта шуданд. Худи Гударз Пирон – сипаҳсолори турониро кушт.

Дар «Шоҳнома» Кайхусрав Гударзро васӣ ва ҷонишини худ қарор медиҳад ва ганҷҳояшро ба ӯ месупорад:

*Чу бигшод он ганҷи ободро,*
*Васӣ кард Гударзи Гашводро.*

Дар аҳди Каён пас аз хонадони Соми Наримон хонадони Гашводагон аҳаммияти бисёр доранд. Бунёнгузори ин хонадон аслан Гашводи Зарринкулоҳ аз паҳлавонони аҳди Фаридун буд ва писари ӯ Гударз паҳлавони бузург ва мудаббири аҳди Ковус ва Кайхусрав ва падари Гев аст. Фирдавсӣ дар васфи Гударз сурудааст:

*Хуҷаста сипаҳдори бисёрҳуш,*
*Ҳама рою дониш, ҳама ҷангу ҷӯш.*
*Худованди гӯполу теги бунафш,*
*Фурӯзандаи ковиёнӣ дирафш.*
*(«Шоҳнома»)*

*Меҳр баромад ба кӯҳсор чу Гударз,*
*Гурди фалак з-ӯ сутӯҳ гашт чу Пирон.*
*(Қоонӣ)*

*Мот шавад аз ҳароси теги ту дар разм*
*Рустаму Гударзу Геву Салму Наримон.*
*(Қоонӣ)*

Гударзи дигаре дар асри паҳлавонӣ буда, ки писари Қоран ибни Коваи оҳангар аст ва ҳукумати Сифоҳон доштааст. Илова бар ин дар ривоёти таърихӣ саргузашти Гударзи достонӣ бо Гударзи Ашконӣ ё Ашки Бистум, ки салтанати вай аз соли 42-и мелодӣ оғоз гашта, ба ҳам омехтаанд.

### ГУЛГУН (گلگون)

Гулгун (сурхранг) – асби маъруфи Ширин аст, ки мутобиқи ривоёти қиссасозон бо Шабдиз – асби сиёҳи Хусрави Парвиз аз модиёни бидуни ҷуфти дашти Аблага (Дамгала) зода шуд ва гӯянд, ҳар вақт он модиёнро завқе ба ҳам мерасид, худро бар асбе, ки дар он дашт аз санг сохта шуда буд, мемолид ва ба қудрати Худойтаъоло бор мегирифт. Номи Гулгун дар шумори асбҳои маъруф дар шеъри форсӣ мондагор шудааст:

*Ба ҳукми он ки Гулгуни сабукхез*
*Бад-ӯ бахшам зи ҳамзодони Шабдиз.*
*(«Хамса»)*

*Шукӯҳи сангдилон зӯри ишқ мехоҳад,*
*Ба қаср бурдани Ширин на кори Гулгун аст.*
*(Соиб)*

### ГУРГИНИ МЕЛОД (گرگین میلاد)

Гургин писари Мелод ба қавли Моркавот ва Нӯлдеке муҳаррифи Меҳрдод (номи подшоҳи ашконӣ) аз паҳлавонони Эрон дар аҳди Ковус ва Кайхусрав буд ва ҳангоме ки Бежан довталаби ҷанг бо гурозон дар Армон (марзи Эрону Турон) шуд, Кайхусрав Гургинро роҳнамои ӯ кард. Гургин аз таваҷҷуҳоти

беандозаи Кайхусрав ба Бежан хашмгин шуд ва аз ин ки ӯро фақат ба унвони роҳнамо фиристодааст, дар аҷаб буд. Бежан чун гурозонро аз миён бардошт, Гургин аз бадномии хеш ва сустӣ дар ҷанг бо гурозон тарсид ва дар садади фиреби Бежан баромад ва ӯро ба Турон ба дидори Манижа – духтари Афросиёб фиристод ва Бежан дар он ҷо гирифтор шуд. Гургин худ бо асби ӯ ба Эрон омад. Гев, ки ростӣ дар сухани ӯ надид, вайро ба зиндон кард ва пас аз он Рустам Бежанро аз чоҳ баровард ва Гургин аз гуноҳи худ пӯзиш хост.

Гургин аз маъдуд паҳлавонони паймоншикани «Шоҳнома» аст, ки Бежанро бо фиреб дар маърази хатар қарор дод. Ӯ аз паҳлавонони ҷанги Ёздаҳрух буд, ки бо Андаримон набард кард ва сари ӯро аз тан ҷудо сохт. Як бор низ аз ҷониби подшоҳи Эрон ҳукмрони Хоразм шуд ва шаҳре ба номи худ сохт, ки Гургон номида шуд. Фирдавсӣ ӯро дар радифи соири паҳлавонон ва озодагон ном бурдааст:

*Ба Тӯсу ба Гударзи Гашводагон,*
*Ба Геву ба Гургин аз озодагон.*

Соири шуаро низ гоҳе ба номи Гургин ва иқдомоти ӯ ишора кардаанд:

*Шаҳри Гургон намонд бо Гургин,*
*На Нишобур монд бо Шопур.*

*(Носири Хусрав)*

*Аз барои Бостоне Хусраверо сар макан*
*В-аз барои кӯрдине ҳамла бар Гургин макун.*

*(Саноӣ)*

*Остонбӯсони ӯ, к-аз Бежану Гургин меҳанд,*
*Остин бар Ардашеру Ардавон афшондаанд.*

*(Хоқонӣ)*

*Чи хуш гуфт Гургин ба фарзанди хеш,*
*Чу барбаст қурбони пайкору кеш.*

*(Саъдӣ)*

*Дар ҷиргаи шоирон чунон хорам,*
*К-андар хайли диловарон Гургин.*

*(Қоонӣ)*

*Кам аз барфинапиле сад ҳазорон Реву Рӯҳҳомаш,*
*Кам аз гургинашере сад ҳазорон Геву Гургинаш.*
*(Қоонӣ)*

*Намояд то абад Гургини ҷоҳат*
*Чу Бежан дар миёни чоҳ маскан.*
*(Эраҷ Мирзо)*

**ГУРДОФАРИД (گُردآفريد)**

Духтари далеру ҷанговари Гаждаҳам, аз паҳлавонони Дижи Сапед аст, ки дар замони лашкаркашии Суҳроб ба Эрон ба ҷанг бо ӯ шитофт ва диловариҳо намуд ва Суҳроб надонист, ки ӯ зан аст ва чун хӯд аз сари ӯ рабуд, мӯю гесӯи баланди ӯ розашро ошкор кард. Гурдофарид ночор рӯю мӯй бар ӯ гушуд ва ба найранг бо вай қарори заношуӣ гузошт ва чун ба диж расид, овоз дод, ки духтарони эронӣ зани туронӣ намешаванд. Шабҳангом Гаждаҳам дар номае вуруди Суҳробро ба Ковус гузориш дод. Фирдавсӣ дар тавсифи ӯ овардааст:

*Зане буд бар сони гурде савор,*
*Ҳамеша ба ҷанг-андарун номдор.*
*Куҷо номи ӯ буд Гурдофарид,*
*Ки чун ӯ ба ҷанг-андарун кас надид.*

*Теҳуи шоҳиншикори гурд,*
*Ки ба торе аз каманди гесуят гирӣ,*
*Сад чунон Суҳроби ялро он ки натвонист*
*Нозанин Гурдофариди гурд.*
*(Ахавони Солис)*

**ГУРӮЙИ ЗИРЕҲ (گُروى زره)**

Номи яке аз хешони Афросиёб аст, ки дар куштани Сиёвуш макрҳо кард ва ҳиллаҳо ангехт ва саранҷом ба дасисаи Гарсеваз сари Сиёвушро аз тан ҷудо кард. Гуруй дар набарди Дувоздаҳрух дар баробари Гев  қарор гирифт ва Гев амуде бар ӯ зад ва ӯро, ки беҳуш шуда буд, назди Кайхусрав бурд. Кайхусрав фармон дод

сарашро мисли гӯспанде буриданд. Нақши ӯ дар эҷоди ҳаводиси ҳамосаи миллии Эрон аз назари Қоонӣ дур намондааст:

*Ё Гуруи фасли дайро бар фарози тӯли хок*
*Геви фарвардин ба хорӣ мӯкашон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

*Хур чу Гуруи Зиреҳ Сиёвуши маҳро*
*Баҳри буридан гирифт гӯи занахдон.*
*(Қоонӣ)*

*Ба амри шоҳу найранги Дамуру реви Гарсеваз*
*Гуруй аз туъмаи ҷонаш аҷалро кард меҳмонӣ.*
*(Қоонӣ)*

**ГУСОН (گوسان)**

Гусон вожае портӣ (ашконӣ) аст ба маънии навозанда ё шоири навозанда, ки баъдан ба сурати хоссу ом дар адабиёти портӣ ва арманӣ ба кор рафтааст. Ин вожа дар ду мутуни форсии давраи исломӣ, ки ҳарду ба навъе ба адабиёт ва фарҳанги пеш аз Ислом марбут мешаванд, ба ҳамин маънии навозанда ё гурӯҳи навозандагон омада ва дар «Вису Ромин» бо ду сифати навогар ва навоин омада, ки муаййиди ҳамон маънии пешниҳодӣ аст:

*Нишаста гирди Роминаш баробар*
*Ба пеши Роми гусони навогар…*
*Суруде гуфт гусони навоин,*
*Дар ӯ пӯшида ҳоли Вису Ромин.*

Дар «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» омадааст, ки Баҳром аз малики Ҳиндувон кусон хост «ва кусон дар забони паҳлавӣ хунёгар бувад» ва ӯ дувоздаҳ ҳазор мутриб аз зану мард бифиристод, ки луриён (лулӣ) аз нажоди ононанд. Ҳол ин ки мондоиён, бино бар таҳқиқи Мэри Бойс, ин вожаро барои шуғл ба кор мебурданд, на барои як гурӯҳи нажодӣ ва ин амр нишон медиҳад, ки навозандагони пас аз давраи сосонӣ ва ҳатто дар асри ҳахоманишӣ ҳам вуҷуд доштанд ва навозандагию хунёгарӣ аз суннатҳои куҳани эронӣ ба шумор мерафтааст.

Ин вожа дар мутуни давраи исломӣ таҳрифу тағйиру таъриб ёфта (арабишуда) ва ба суратҳои ҷусон, ҳусиён, ҳусор ва суратҳои кӯтоҳшудаи гасн ва кус баромадааст. Бархе ҳам онро бо «меҳрубон»-и «Шоҳнома» ҳаммафҳум ёфтаанд.

**ГУСТАҲ(А)М (گُستَهم)**

Густаҳм (паҳлавӣ: Вистаҳм, Вистахм) дар «Шоҳнома» писари Нӯзар ва аз хонадони Нузариён аст. Дар «Авасто» ду бор аз ӯ ба муносибати ин ки деви Яснонро кушта, ёд шудааст. Густаҳм дар достони Кайхусрав фарзанди Гаждаҳам шумурда шуда, ки барои наҷоти Бежан кӯшиши фаровон кардааст. Номи ӯ дар бархе мутуни паҳлавӣ мисли «Занд» ва «Ҳуманясн» ҷузви ҷовидонон аст, ки ба ҳамроҳи Кайхусрав нопадид мешад.

Густаҳм бо бародараш Тӯс дар ҷанги ахири Нӯзар бо Афросиёб ва ба фармони ӯ ба Порс рафт. Ҳангоме ки Зол хост ҷонишине барои Нӯзар муайян кунад, Густаҳмро чун фарр надошт, лоиқи подшоҳии Эроншаҳр надонист ва яке аз аъқоби Фаридун, яъне Зав писари Таҳмоспро ба шоҳӣ баргузид.

Дар таърихи Эрон чанд нафари дигар низ Густаҳм ном доранд:

1. Доии Хусрави Парвиз подшоҳи Сосонӣ
2. Паҳлавони эронӣ ва вазиру мушовири Баҳроми Гӯр

*Навбазанат Кайқубод, майдадиҳат Ардашер,*
*Найзабарат Таҳмтан, гошиякаш Густаҳам.*
*(Хоқонӣ)*

*Он гоҳ аз ғазаб маро ҳар сари мӯ шавад ба тан*
*Ҳамчу синони Густаҳам рост ба зери пӯстин.*
*(Қоонӣ)*

**ГУШТОСП (گُشتاسپ)**

Кайгуштосп (Гуштосп, Виштосп, Виштосф ба маънии «соҳиби асби раманда») писари Луҳросп – шаҳрёри маъруфи силсилаи Каёнӣ буд ки Зардушт дар аҳди ӯ зуҳур намуд. Номи Гуштосп ба сурати Виштоспа дар «Авасто» омада ва бо сифоти маздопараст ва «пайрави маниши пок ва ростӣ» ва «дорои фарри

каёнӣ» номбардор аст. Вай танҳо шоҳест, ки дар Готҳо аз вай ёд шуда ва шахсияти таърихияш ба далели ҳамзамонӣ бо Зардушт мусаллам гаштааст. Бояд донист, ки Гуштосп – ҳомии Зардушт бо Виштоспа – шаҳрбони Порт ва падари Дориюши Ҳахоманишӣ, чунон ки бархе пиндоштаанд, яке нест.

Дар ривоёти паҳлавӣ низ саргузашти Гуштосп омада ва дар ривоёти мазҳабӣ аз се оташгоҳи бузурги Эрон бинои ду оташкада, яъне Озарфаранбағ ва Озарбарзинмеҳр ба вай мансуб аст. Гуштосп яксаду бист сол подшоҳӣ кард ва зуҳури Зардушт дар соли сиюми салтанати ӯ буд. Зардушт вайро пайрав ва дӯсти худ хонда ва аз Аҳуромаздо хостааст ӯро дар Растохез бо вай маҳшур гардонад.

Муҳимтарин набарди Гуштосп ҷанги ӯ бо Арҷоспи Туронӣ буд, ки ба шикасти Арҷосп мунтаҳӣ шуд. Симои Гуштосп дар ривоёти динӣ бо он чи дар «Шоҳнома» омада, ба кулли мутафовит аст, ба тавре ки як яшт аз китоби «Авасто» ба номи ӯ «Виштосп-яшт» хонда мешавад. Зардушт ӯ ва хонадонашро дуо мекунад, ки Гуштоспи муқаддасро қасре бошад бо даҳ ҳазор панҷараи бузург ва даҳ ҳазор панҷараи кӯчак ва дар амон бошад аз пирию марг, дар ҳоле ки дар «Шоҳнома» Гуштосп яке аз бадномтарин шаҳрёрони Эрон муаррифӣ шудааст.

Гуштосп ва Зарир ҳар ду писарони Луҳросп буданд. Гуштосп хоҳони салтанат буд ва чун падар ба ин кор тан дарнадод, ранҷид ва озими Ҳинд ва сипас Рум шуд ва он ҷо бо Катоюн – духтари Қайсар издивоҷ кард ва ба дастури Қайсар ба Эрон лашкар кашид. Аммо Зарир ба муқобила бо ӯ бархост ва ба ҳамроҳи якдигар ба Эрон бозгаштанд. Луҳросп подшоҳиро ба Гуштосп бахшид ва ӯ низ дини Зардуштро пазируфт. Гуштосп аз Катоюн соҳиби ду фарзанд шуд:

*Яке номвар фаррух Исфандёр,*
*Шаҳи корзорӣ, набарда савор.*
*Пашутан, дигар гурди шамшерзан,*
*Шаҳи номбардори лашкаршикан.*

*(«Шоҳнома»)*

Гузашта аз Исфандёру Пашутан писарони дигаре дар «Шоҳнома» барои ӯ ном бурда шудаанд, ки аз он миён сию ҳашт тан дар ҷанг бо турониён кушта шуданд:

*Писар буд Гуштоспро сию ҳашт,*
*Далерони кӯҳу саворони дашт,*
*Бикуштанд яксар бар он размгоҳ,*
*Ба якборагӣ тира шуд бахти шоҳ.*

Дар «Ёдгори Зарирон» аз сӣ духтару писаре, ки Ҳутас (номи ҳамсари Гуштосп дар мутуни паҳлавӣ ) дошта, низ ном бурда шудааст. Бадтарин иқдоми Гуштосп, ки ҷоҳталабӣ ва сабуксарии ӯро нишон медиҳад, аз миён бардоштани Исфандёр – шоҳзодаи ҷаҳонпаҳлавон аст. Пас аз он ки ҳеч кадом аз мавониъе, ки Гуштосп бар сари роҳи ӯ дар расидан ба подшоҳӣ гузошт, суде набахшид, муқаддамоти рӯёрӯӣ ва ҷанги ӯро бо Рустам фароҳам овард ва барои ин ки чанд рӯз бештар бар сарири салтанат такя занад, писари хешро ба коми марг фиристод. Гуштосп бо ин кор нишон дод, ки тоҷ ба ҷонаш баста аст ва онро, ки худ пеш аз мавъуд аз падар гирифта буд, ба ҳеч қимате раҳо намекунад. Дар «Шоҳнома» гузашта аз дунёпарастӣ ва паймоншиканӣ уюби дигаре монанди лоуболигарӣ, ҳақношиносӣ, беозармӣ, ҳирси молу сангдилӣ низ ба ӯ нисбат ёфтааст. Дар фоҷиаи марги Исфандёр гуноҳи Гуштосп он қадр зиёд аст, ки кушта шудани Исфандёр ба дасти Рустамро мепӯшонад. Гузашта аз рафтораш бо Исфандёр савобиқу қароини дигар нишон медиҳанд, ки ӯ аз он табоиъест, ки отифаро ба осонӣ дар пои майли хеш қурбонӣ мекунад.

Гуштосп аз даҳ сол пас аз қатли Зардушт ва чанде баъд аз марги Исфандёр даргузашт ва Баҳман – писари Исфандёр ҷонишини ӯ шуд. Муҳаққиқин замони Зардушт ва дар натиҷа замони Гуштоспро ба тафовути миёни 800 то 1200 сол пеш аз мелод донистаанд. Вақоеъи замони Гуштосп ва зуҳури Зардушт тавассути Дақиқӣ, шоири маъруф ба номи «Гуштоспнома» ба назм дароварда ва Фирдавсӣ онро дар китоби ҷовидони худ ҷой додааст. Илова бар «Шоҳнома» дар арсаи адабиёти форсӣ каму беш ба ному нишони Гуштосп низ бармехӯрем:

*Гуштосп маунат аз писар хост,*
*К-овард ба даст духтаронро.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Тораки Гуштосп ёфт афсари Луҳросп,*
*Золи ҳумоюн ба тахти Сом баромад.*
*(Хоқонӣ)*

*Захмаи Гуштосп дар кини Сиёвуш нақши сеҳр*
*Пеши тахти шоҳи кайхусравмакон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*В-агар Гуштосп шуд чанде ба Рум аз бими Луҳросип,*
*Шудаш оҳангарӣ ҳирфат зи ноҳорию урёнӣ.*
*(Қоонӣ)*

**ГӮШРӮЗ (گوش‌روز)**

Рӯзи чаҳордаҳуми даймоҳ аз соли шамсӣ ба номи фариштаи муҳофизи чорпоён Гӯшрӯз номида мешудааст ва онро рӯзе нек ва сабук донистаанд. Дар китоби «Андарзи морисипандон» дар ин рӯз ба гумоштани гов ба кишту варз тавсия шудааст. Гӯшрӯзро Сирсур низ номидаанд ва ба қавли Берунӣ дар ин рӯз эрониён сиру шаробу сабзӣ бо гӯшти истиъозашуда аз шайтон мехӯрданд, зеро муътақид буданд, шаётин пас аз қатли Ҷамшед чира шуданд ва ин кор мӯҷиби дафъи онҳо мешавад.

Дар шеъри форсӣ ба нудрат ба номи ин рӯз ишора шудааст:

*Гӯшрӯз, эй нигори мушкинхол,*
*Гӯши барбат бигиру нек бимол,*
*(Масъуди Саъд)*

# -Ғ-

**ҒУРОБ (غُراب)**

Ғуроб (зоғ, калоғ; дар арабӣ ба маънии сиёҳ) парандае сиёҳ ва мурдорхӯр аст, ки ҳазор сол умр мекунад. Миёни ӯ ва бум адовати деринаест, ки ҳаштумин боби «Калилаву Димна» «Боб-ал-бум в-ал-ғуроб» ба ин масъала пардохтааст.

Собиқаи достони ғуроб ба достони Қобилу Ҳобил бармегардад. Чун Қобил Ҳобилро бикушт, ҷанозаи бародарро бар дӯш кашид ва намедонист, чӣ гуна пинҳонаш кунад. Ду ғуроб омаданд ва бо ҳамдигар ҷангиданд, яке дигареро бикушт ва дар хок пинҳон кард (Моида:31) ва Қобил низ бархост ва гаввдоле канду бародарро дар он ниҳоду хок бар рӯяш бирехт.

Ҳангоми тӯфони Нӯҳ чун об кам шуд ва киштии Нӯҳ бар кӯҳи Ҷудӣ фуруд омад, Нӯҳ зоғро фиристод, ки биравад ва бибинад, дар замин об чӣ қадр мондааст. Зоғ рафт ва рӯйи замин мурдоре ёфту он ҷо бинишасту хӯрдан оғоз кард. Нӯҳ бар вай лаънат карду гуфт: Туро рӯзӣ мурдор бод! Аз ин рӯ ғуроб бо номҳои «қосиди Нӯҳ» ва «ғуроби Нӯҳ» низ маъруф шудааст. Дар арабӣ ба ҳамин ҷиҳат масал мезананд: «ҳува ғуроби Нӯҳ».

Бар асоси «Китоби муқаддас» ғуроб ба эъҷоз барои «Илиё» хӯрок меовард. Дар оини Меҳр ҳангоми қурбонии гов ғуроб ҳамчун мунодӣ ва мубашшири ӯст. Паёми Эздро ҳам ӯ ба Меҳр мерасонад ва дар воқеъ вазифаи ӯ ба «Меркур», ки пайки худоён буд, шабоҳат дорад. Ғуроб намоди ҳаво ҳам ҳаст. Дар яке аз маросими оини Митро ба номи «Карвена», тозаворид ба «Калоғи муқаддас» мулаққаб мешавад. Бар асоси нуқуши деворе, ки дар маобиди меҳрӣ пайдо шуда, натиҷа гирифтаанд, ки дар ин оин калоғ хидматгоре олимиқдор аст.

Калоғ монанди ҳамаи парандагони сиёҳ дар қисаҳои ғарбӣ ва гоҳ шарқӣ намоди ҳушу фиросат аст. Ончи аз қудрат ва ихтиёраш дар таъйини сарнавишти мардумон мегӯянд, долл бар ҳушёрии ӯст. Ин паранда дар назари қабоили сурхпӯст ва мардуми Сибирӣ намоди фарҳангу тамаддун аст ва дар бештари қиссаҳои ғарбӣ ва гоҳ дар бархе ривоёти шарқӣ мушовир ва носеҳи ҳушёри мардумон муаррифӣ шудааст ва аз оянда ва ончи рӯй хоҳад дод, хабар медиҳад.

Умри тӯлонии калоғ дар ағлаби фарҳангҳо маъруф ва забонзад аст ва низ мурдорхӯрӣ ва табиати фурудини ӯ. Дар китобҳои ҳайвоншиносӣ аз ҷумла «Ҳаёт-ул-ҳайвон» ба ин хусусият, яъне умри дарози ӯ, ки дар баробари уқоб (маъруф ба умри кам) қарор мегирад, ишора шудааст: «Гӯянд зоғ сесад сол бизияд ва гоҳ соли умраш аз ин низ даргузарад…уқобро сӣ сол умр беш набошад». Ҳамин тақобули умру табъи ду парандаи маъруф дар фарҳанги Эрон ва ҷаҳон сабаб шудааст, ки Парвизи Хонларӣ бо илҳом аз қиссае бо ҳамин мазмун аз китоби «Духтари

сарвон» – асари Пушкин манзумаи баланди «Уқоб»-ро бо матлаи зер бисарояд:

*Гашт гамнок дилу ҷони уқоб,*
*Чу аз ӯ дур шуд аёми шабоб.*

Мазмуне наздик ба ин дар мунозираи зоғи сиёҳ ва бози сапед, ки Унсурии Балхӣ ба назм даровարда, низ вуҷуд дорад, аммо «Уқоб»-и Хонларӣ аз лутфу завқи дигаре бархурдор аст. Рафтори нодилписанди зоғ дар масали маъруфи «Зоғ мехост, аз рафтори кабк тақлид кунад, роҳ рафтани худашро ҳам фаромӯш кард», низ ошкор шудааст.

Ғуроб дар фарҳангҳо ва адабиёти исломӣ номҳои мутааддиде ҳамчун зоғ, калоғ, абӯҳотам, абӯҳаҷодаб, абу-л=ҷароҳ, абӯҳазар, абӯрайдон, абӯзоҷир, абу-ш-шум, ибни бариҷ ва ибни доя дорад. Илова бар луғот ва таркиботе, ки дар иртибот бо номҳои ин паранда дар фарҳангҳо омадаанд, дар адабиёти форсӣ ғуроб мазҳари сиёҳию шумӣ ва ҳазар кардан ва кароҳатманзар низ муаррифӣ шудааст:

*Оламе зоги сиёҳу нест як бози сапед,*
*Як рама Афросиёбу нест пайдо пури Зол.*

*(Саноӣ)*

*Аз висолат гашт фолам саъд чун фарри ҳумой,*
*Гар зи ҳиҷрат гашт рӯзам тира чун парри ғуроб.*

***(Муъиззӣ)***

*Дар ишқи ту ҷуз ба ҷон хатар менакунам,*
*Гар ман зогам, чаро ҳазар менакунам?*

*(Масъуди Саъд)*

*Хоқонӣ, он касон, ки тариқи ту меравand,*
*Зогандy зогро равиши кабк орзуст.*

*(Хоқонӣ)*

*Зол арчи мӯй чун пари зог орзу кунад,*
*Бар зог кӣ муҳаббати анқо барафканад?*

*(Хоқонӣ)*

*Эй парчами роёти мулук, чашми бадат дур,*
*К-аз парри ғуроб омада, дар фарри ҳумоӣ.*

*(Хоқонӣ)*

Ғуроб анвоъе дорад ва бештар бар се навъ аз парандагон итлоқ мешавад:

- зоғе, ки ба ғуроб-уз-зарғ ва анқо низ маъруф аст;
- ғуроби маъруф ба ғуроби савд (калоғ) ;
- ғуроби маъруф ба ғуроби абқаъ (калоғи песа) .

Ғуроби байн (албайн): калоғи сурхпо ва сурхминқорест, ки бориктару дарозтар аз калоғи песа аст ва араб онро шум ва нишонаи фироқу ҷудоӣ медонад. Эътиқод бар ин будааст, ки агар касе аз хона берун ояд ва онро бибинад, бар фироқ далолат мекунад. Дар адаби форсӣ ҳам «ғуроби байн» мазҳари шумӣ ва фироқ дониста шудааст. Достони он тӯтӣ, ки бо зоғ дар қафас карданд (куллиёти Саъдӣ) ва мегуфт: «Ё ғуробал-байн, ё лайта байнӣ ва байнака буъдал-машриқайн» аз ин маъно ҳикоят дорад:

*Фиғон аз ин ғуроби байну вои ӯ,*
*Ки дар наво фикандамон навои ӯ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ғуроби байн нойзан шудаст, аз он*
*Ситуҳ шудам зи истимоъи нои ӯ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ӯ ҳумое буд, бе ӯ қасри ҳикмат шуд даман,*
*Ку ғуроб-ул-байн, ку? То бар даман бигиристӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*«Гуфтӣ, наъиби ғуроб-ул-байн дар пардаи алҳони ӯст, ё ояти «ин анкарал асвоти» дар шони ӯ»* *(«Гулистон»)*

***Ғуробия***: Номи гурӯҳе аз ғуллот (яке аз фирқаҳои шиъа) аст, ки мегуфтанд: Алӣ ибни Абутолиб (а) ба ғуроб монад.

Дар адабиёти муосири форсӣ гоҳе калоғ мазҳари хабарчинӣ, бавижа хабари бад, муаррифӣ шуда, ки дар ин сурат бештар ба навъи хоссе аз он маъруф ба «зоғӣ» назар будааст:

*Он калоғе, ки парид аз фарози сари мо*
*Ва фуру рафт дар андешаи ошуфтаи абре вилгард*
*Ва садояш ҳамчун найзаи кӯтоҳ*

*Паҳнои уфуқро паймуд,*
*Хабари моро бо худ хоҳад бурд ба шаҳр.*
***(Фуруғи Фаррухзод)***

Дар шеъре ба ҳамин ном, яъне «Калоғ» аз Эдгар Аленпо-шоир ва нависандаи амрикоӣ ба шум будан ва бадхабар будани калоғ ишора шудааст ва шоири муосир Ахавони Солис ба достони калоғ дар шеъри Аленпо ишора мекунад:

*Бигӯемаш, ки ӯ*
*Чунон калоги пири Пу*
*Шабхонии торику*
*Талхаш чист.*
***
*Калог қабркани аввал буд*
*Ва қабри аввал қабри Ҳобил аст.*
*Калогҳои сиёҳ,*
*Калогҳои қабркани зишт*
*Сипоҳи Қобиланд.*
*(Тоҳираи Саффорзода)*

**ҒӮЛ (غول)**

Ғул (ҷамъи он ғилон ва ағвол) навъе деви зишт аст, ки мардумро дар саҳроҳо ҳалок кунад ва ба ҳар шакл, ки бихоҳад, дарояд ва мардумро дар биёбон ба ном бихонад ва аз роҳ бибарад. Бархе номи ғӯли модаро Саълот навишта ва фирқаҳое миёни ғул ва Саълот қоил шудаанд. Маъруф аст, ки Саълот ё Соҳират-ул-ҷинн гоҳе бо одамиён паймони заношӯӣ мебанданд. Бисёре ҳам онро бо дев ва ҷинн яке donиста ва достонҳо ва аҷоибе зиёде дар бораи он нақл кардаанд.

Ғӯл дар ибрӣ ба маънии мӯдор аст ва гоҳе онро ба «буз» тарҷума кардаанд. Дар тарҷумаи юнонии «Китоби муқаддас» ғӯл ба «девон» тарҷума шуда ва мурод арвоҳи палид аст. Ба гумони авом ғӯл мавҷуде хаёлист, ки нимаи болои тани ӯ ба шакли инсон ва нимаи поин ба шакли асб ё буз тасвир шуда ва бо Бокус, худои шароб, ки дар ҷангалҳо ва бешаҳост, дӯстӣ дорад.

Қазвинӣ дар китоби «Аҷоиб-ул-махлуқот» овардааст, ки чун шаётин истироқи самъ кунанд, борӣ таъоло эшонро ба василаи шаҳобҳо дафъ фармояд. Баъзе бисӯзанд ва баъзе ба дарё афтанду наҳанг шаванд ва баъзе ба биёбонҳо ғӯл шаванд.

Тобат Шарро, шоири ҷоҳилии Араб, дар ашъори худ аз ғӯлон сухан гуфтааст. Ӯ шабҳои торик бо ғӯлони бузург рӯбарӯ мешуд ва бо онҳо меҷангид ва ҳалокашон мекард. Вай ин маъониро дар шеъри хеш низ овардааст.

Дар адабиёти форсӣ ва фарҳангҳо ғӯл маҷозан ба маънии мардуми ваҳшӣ ва одамхӯр ва киноя аз шаётин ва нафси одамӣ ва зиштандому дарозқад ба кор рафтааст. Дар вожаҳо ва таркибҳои «ғулосо» ва «ғулпайкар» ва «ғули бешохудум» ва «неши ғӯлӣ» (нобаҷо ва номуносиб) низ исми ғӯл то имрӯз дар забони форсӣ зинда аст. Чунон ки «шохи ғӯл шикастан» киноя аз анҷоми коре бисёр душвор ва тақрибан номумкин аст ва албатта дар мақоми таънаву ришханд дар форсии омиёна низ ба кор меравад:

*Бар раҳ ғӯлон нишастаанд, ҳазар кун,*
*Боз ниҳода даҳонҳо чу ҳавосил.*

*(Носири Хусрав)*

*Гар-ш ғӯли шаҳр гӯӣ, ҷои ин гуфтор ҳаст,*
*В-ар-ш деви даҳр хонӣ, ҷои истиғфор нест.*

*(Носири Хусрав)*

*Ғӯл бошад, на олим он ки аз ӯ*
*Бишнавӣ гуфту нашнавӣ кирдор.*

*(Саноӣ)*

*Субҳи хирад дамид дар ин хобгоҳи ғӯл,*
*Бахте фуру мадор, к-аз эдар гузаштанист.*

*(Хоқонӣ)*

*Ғӯл бар хештан ар Хизр ниҳад ном чӣ суд,*
*Ки Худояш ба сари чашмаи ҳайвон набарад.*

*(Хоқонӣ)*

*Дар биёбони самовот ҳама ғӯлонанд,*
*Дафъи ғӯлони биёбон ба Хуросон ёбам.*

*(Хоқонӣ)*

*Дур аст сари об аз ин бодия, ҳуш дор,*
*То ғӯли биёбон нафиребад ба саробат.*

*(Ҳофиз)*

Ғӯл номи зане ҷодугар низ ҳаст, ки Исфандёр вайро дар хони чаҳорум аз ҳафтхон кушт:

*Варо Ғӯл хонанд, шоҳо, ба ном,*
*Ба рӯзи ҷавонӣ машав пеши дом.*

*(«Шоҳнома»)*

*Дур аз мардумию расми қабул,*
*Нохунонам ситабр чун суми ғӯл.*

*(Нимо Юшиҷ)*

*Морпечи кӯҳсорашро*
*Сар ба ин муқарнасрӯй*
*Ғӯл истода дар ӯ ҳар ҷо на одам, одамихор.*

*(Нимо Юшиҷ)*

**ДАВОЛПО (دَوال پا)**

Дар фарҳанги омма, даволпо мавҷудест бо поҳои дароз ҳамчун давол (тасма) ки ба ҳайси марде солхӯрда дар канори роҳ менишинад ва изҳори дармондагӣ мекунад ва аз роҳгузарон мехоҳад, ӯро бар дӯш гиранд. Он гоҳ поҳояшро ҳамонанди мор, гирди камари раҳгузар мепечад ва ҳар чӣ лозим дорад, аз ӯ мехоҳад. Дар китоби «Аҷоиб-ул-биҳор», аз Яъқуб ибни Исҳоқ, нақл шуда, ки дар сагсорон гурӯҳе аз инонро дида ва яке аз онҳо пойҳои дарозашро бар гардани ӯ печидааст.

Даволпо, ҳамон пирмарди дарё аст, ки дар панҷумин сафари Синдбоди Баҳрӣ сари роҳи ӯ қарор мегирад. Барои нахустин бор дар достони «Вомиқу Азро» ва «Аҷоиб-ул-махлуқот»-и Қазвинӣ аз ин мавҷуд сухан ба миён омада ва аз он ҷо ба соири кутуб роҳ ёфтааст.

Даволпо, дар урф, гоҳе киноя аз одам самиҷу мусир (исроркунанда) ба кор меравад.[23]

**ДАЙ (دی)**

Дай ба маънии офаринанда ва додор дар оини зардуштӣ ва аз сифоти Аҳурамаздо номи фариштаест, ки тадобири умур ва масолиҳи моҳи даҳуми сол ва рӯзҳои ҳашт ва понздаҳ ва бисту се аз ҳар моҳи шамсӣ ба ӯ мутааллиқ аст ва ин рӯзҳо ба номи ӯ «дай» мавсум аст ва чун се рӯз ба номи додор аст, барои имтиёз дар номи ҳар рӯз калимаи дайро бо номи рӯзи баъд ба суратҳои «дайбаозар», «дайбамеҳр» ва «дайбадин» оварданд ва рӯзҳоро ҳар сол, дар даймоҳ ҷашн мегирифтанд.

Моҳи даҳуми сол (даймоҳ), ки ба номи ин фаришта мавсум аст, нахустин моҳ аз фасли зимистон аст, ки онро ба арабӣ «ҷудай» хонанд:

*То ба мурдод гарм гардад об,*
*То ба даймоҳ сард гардад бод.*
*(Фаррухӣ)*
*Бар боғ қалам даркаш в-аз ҷаври дай оташ кун,*
*Чун пираҳан аз коғаз куҳсор ҳаме пӯшад.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳаст осмонсиёсат в-аз офтоби фазлаш*
*Даймоҳи бандагонро найсони тоза бинӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Оби дарёро ба саҳро-дар пароганда кунад,*
*Аз ҷалолат чун ба даймаҳ қасд зӣ дарё кунад.*
*(Хоқонӣ)*

---

[23] Дар фарҳанги мардумии тоҷикӣ ба чунин одамон (яъне касоне, ки дар талаби худ аз дигарон зиёд исрор мекунанд ва бо ин ҳол мардумро азият мекунанд) «рӯдапои раҳи ҳаҷ» мегӯянд, ки шояд манзур ҳамин даволпо бошад. Чун дар қадим мардуми ин сомонро сафари дуртаринашон маъмулан дар масири зиёрати Хонаи Худо буд, шояд тавсифи ин махлуқро аз забони зоирони Маккатуллоҳ шунида, биноан онро мавҷуде медонистанд, ки дар ҳамин масир қарор гирифтааст.

Чун дар ин моҳ ғояти шиддати сармост, гоҳе шоирон дар шеъри хеш дайро ба ҷои сармо ва маҷозан ба маънии зимистон ба кор бурдаанд:

*Ҷуз бӯи хулқи ӯ нашиносад самуми тир,*
*Ҷуз таффи чашми ӯ набарад замҳарири дай.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Паша кай донад, ки ин боғ аз кай аст,*
*К-ӯ баҳорон зоду маргаш дар дай аст.*
*(Маснавӣ)*

*Чи ҷаврҳо, ки кашиданд булбулон аз дай,*
*Ба бӯи он ки дигар навбаҳор боз ояд.*
*(Ҳофиз)*

*Хуш нозукона мечамӣ, эй шохи навбаҳор,*
*К-ошуфтагӣ мабодат аз ошӯби боди дай!*
*(Ҳофиз)*

**ДАЙБАМЕҲРРӮЗ (دی به مهرروز)**

Дайбамеҳр ё даймеҳр номи рӯзи понздаҳуми ҳар моҳи шамсист ва рӯзе солиҳу муборaку сабук тасаввур мешудааст. Дайбамеҳр аслан номи фариштаи муваккал ба арш аст. Бархе ин рӯзро наҳс дониставу овардаанд, ки мавлуди ин рӯз (касе, ки ин рӯз зода шавад) қатъан девона мешавад. Гӯянд, дар ин рӯз ҳар кас савсан дуд кунад, тамоми сол ба фароғат гузаронад ва аз қаҳтию дарвешӣ эмин бошад. Дар ин рӯз Фаридун аз шир бозгирифта шуд ва Зардушт аз Эрон хориҷ шуд.

*Бад-он гаҳ ки бинмуд хуршед чеҳр,*
*Ба рӯзе, ки хонӣ варо дайбамеҳр,*
*Аз Эрон бурун гашт Зардушти пок,*
*Ҳамерафт гирён чу абри сафок.*
*(Баҳроми Пажду)*

Дабамеҳррӯз аз даймоҳ аз қадим ид буда ва муғон онро гиромӣ доранд ва ҷашн гиранд. Маросими «шоҳкушӣ» аз суннатҳои роиҷ дар ин рӯз аст, ба ин тартиб, ки сурате аз гил ё хамир дуруст кунанд ва дар гузар ниҳанд ва ба он таъзим намоянд ва сипас онро бисӯзонанд.

*Чу меҳри сипеҳр оварад дайбамеҳр,*
*Туро тозатар бод ҳар рӯз чеҳр!*
*(Фирдавсӣ)*

*Дайбамеҳр аст, меҳрубонӣ кун,*
*К-аз ҳама чиз меҳрубонӣ беҳ.*
*(Масъуди Саъд)*

**ДАЙБАОЗАРРӮЗ** (دی به آذرروز)

Дайбаозар (дебозар) ё ба сурати мусаҳҳафи «дебор», номи рӯзи ҳаштум аз ҳар моҳи шамсист. Дай аз номҳои Аҳуромаздо аст, ки рӯзҳои ҳаштум, понздаҳум ва бистусеюми ҳар моҳ низ ба ин ном хонда мешавад ва барои ин ки ин се рӯз бо ҳам иштибоҳ нашаванд, вожаи «дай»ро бо номи рӯзи баъд бо ҳам ба кор мебаранд.

Дайбаозарро рӯзе муборак ва хуҷаста ва барои хариду фурӯш ва меҳмонӣ ва қасд ва талаби ҳавоиҷ шоиста ва барои сафар номаймун (нохуб) медонистаанд.

Рӯзи ҳаштум аз даймоҳ ба иллати ҳамномии моҳ ва рӯз ид будааст:

*Рӯзи дай аст, хезу биёр, эй нигор, май,*
*Эй турк, май биёр, ки туркӣ гирифт дай.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ки чун моҳи озар бувад рӯзи дай,*
*Ҷаҳонро ту бошӣ ҷаҳондор кай.*
*(Фирдавсӣ)*

**ДАҚЁНУС (دقیانوس)**

Дақёнус ё Дақюс номи подшоҳи ҳамасри Асҳоби Каҳф аст, ки муаррихони урупоӣ ӯро Дизиюс номидаанд (Асҳоби Каҳф:7). Ибни Исҳоқ ва дигар муаррихони араб номи ӯро Диюнисиз ё Дақюнус овардаанд, ки ҷабборе мутакаббир буд ва даъвии худоӣ намуд ва шаш маликро мақҳур сохт ва аз ҳар кадом писаре ба бандагӣ гирифт ва ононро пеши тахти мурассаъи худ, ки васфаш дар ривоёт омада, бар пой кард.

Дар манобеи таърихӣ овардаанд, ки Дақёнус шунид, дар шаҳри Ифисус иддае аз пайравони Масеҳ ҳастанд. Лизо сафаре ба он ҷо кард ва муъминин ба Масеҳро байни кушта шудан ва қабули бутпарастӣ мухайяр гузошт (яъне ҳукм кард, ки ё бутпараст шаванд ва ё кушта). Ҳамагӣ бутпарастиро пазируфтанд, ҷуз ҳафт нафар, ки пинҳонӣ ба масеҳ эътиқод доштанд. Ривоёти дигар замони ӯро дар рӯзгори фатрат (заъф)-и расулон ва қабл аз хуруҷи Масеҳ дониста ва навиштаанд, ки подшоҳе ӯро ба набард таҳдид кард. Рӯзе гурбае бар бом давид ва Дақёнус сахт ба ҳарос афтод. Яке аз он ҳафт нафар ба номи Тамлихо (Ямлихо, Табхилус) дид, ки ранг бар сураташ намонда ва донист, ки ӯ худоиро насазад ва бо ёрони худ роҳи биёбонро дар пеш гирифт ва аз дастгоҳи Дақёнус гурехт.

**Аҳди Дақёнус**: ба ақидаи Авомуннос «аҳди Дақёнус» яке аз қадимтарин уҳуди таърихист, ки аз он аҳду аср қадаме фаротар наметавон ниҳод. Ба ҳамин ҷиҳат ҳар вақт бихоҳанд, қидмат ва куҳнагии чизеро исбот кунанд, ба аҳди Дақёнус ишора мекунанд:

*Ҳоли Асҳоби Каҳфу Дақёнус*
*Қисаи Табхилусу шаҳри Фисус.*
**(*Саноӣ*)**

*Гарчи Асҳоби Каҳф аз пайи роҳ*
*Ҷумла гаштанд аз он халал огоҳ,*
*Зарқу таблису макри Дақёнус*
*Гашт маълумашон, ки ҳаст фусус.*
**(*Саноӣ*)**

*Чун зи Дақёнуси худ растанд, ҳаст андар рақим*
*Беҳ зи бедорий шумо хоби ҷавонмардони ғор.*
**(*Саноӣ*)**

*Нагӯям зарри пешин нав наярзад,*
*Чу Дақёнус гуфтӣ, ҷав наярзад.*
*(Низомӣ)*

*Пас бихусбам, бошам аз Асҳоби Каҳф,*
*Беҳ зи Дақёнуси он маҳбуси лаҳф.*
*Яқзашон масруфи Дақёнус буд,*
*Хобашон сармояи номус буд.*
*(Мавлоно)*

Ҳатто дар шеъри муосири форсӣ ба гунае ба достони Дақёнус ишора шуда, ки бахше аз достони муфассали ӯро ба ёд меоварад:

*Аз хандаҳои таърихӣ*
*Қомати Дақёнус аст,*
*Ки аз гузаштани сояи як гурба бар лаби бом*
*Бар худ ларзид*
*Ва ёронаш бадал ба ёри гор шуданд.*
*(Тоҳира Сафорзода)*

**ДАМОВАНД (دماوند)**

Дамованд ё Данбованд (ба маънии «дорои дама ва дуду бухор» ба муносибати оташфишон) балантарин қуллаи силсилаҷиболи Албурз аст, ки бино бар бархе ривоёт Фаридун Заҳҳокро дар он ҷо зиндонӣ намуд, ки ҳамакнун низ дар банд аст:

*Фаридуни Фаррух ба гурзи набард*
*Зи Заҳҳоки тозӣ баровард гард.*
*Бибурдаш ба кӯҳи Дамованд паст,*
*Ба ҷояш ба тахти шаҳӣ барнишаст.*
*(Асадӣ)*

Фирдавсӣ низ ба ҳамин масъала ишора дорад:

Биёвард Заҳҳокро чун наванд,
Ба кӯҳи Дамованд кардаш ба банд.

Авом низ муътақиданд, ки Сулаймон яке аз девонро, ки Сахри Ҷиннӣ (санги саркаш) ном дошт, дар он ҷо зиндонӣ намуд. Гӯянд, бар қуллаи Дамованд замин ҳамвор аст ва аз чоҳе, ки бар фарози он қарор дорад, равшанӣ берун ояд.

Номи Дамованд дар «Таврот» омада ва сурати куҳани ошурии он «Бикин» аст.

Дар достонҳои қадимӣ Данбованд (Дамованд)-ро поёни дунё медонистаанд ва бештари ривоёти мансуб ба Албурз ба Дамованд низ нисбат ёфтаанд:

*Зи бедодӣ самар гаштаст Заҳҳок,*
*Ки гӯянд, ӯст дар банди Дамованд.*
*(Носири Хусрав)*

*Гӯ нест ба ҷавр кам зи Заҳҳок,*
*Не зиндон аст кам аз Дамованд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ӯст фаридунзафар, балки дамовандҳилм,*
*Олами заҳҳокфеъл бастаи чоҳаш сазад.*
*(Хоқонӣ)*

Дамованд ва Мой ҳамонанди Бобил аз қадим ба маҳалли сеҳру ҷоду маъруф будаанд:

*Ба чист гӯӣ сеҳри ҳалол дар раҳи шеър,*
*Чунон намоям, к-аз Мой ё Дамовандам.*
*(Сӯзанӣ)*

*Дар турраи он қандлаб овез, ки мижгон-ш*
*Дорад сафи ҷодуи Дамованд шикаста.*
*(Сӯзанӣ)*

*Он Фаридун ба Дамованд агар бурд паноҳ,*
*Ин Фаридун зи Дамованд барангехт губор.*
*(Қоонӣ)*

Гоҳе Дамованд мазҳари азамату бузургист:

*Ба шахси кӯҳ пайкаркӯҳ меканд,*
*Ғаме дар пеш чун кӯҳи Дамованд.*
*(Низомӣ)*

Маликушшуарои Баҳор қасидаи муҳкаму муфассале дар боби Дамованд сурудааст ба матлаъи:

Эй Деви Сапеди пойдарбанд,
Эй гунбади гетӣ, эй Дамованд.

Ва Ғуломҳусайни Юсуфӣ дар китоби «Ҷашнномаи Парвини Гунободӣ» таҳлиле кӯтоҳу намакин бар ин қасида навиштааст.

**ДАМУР (دَمور)**

Номи яке аз хешони Афросиёб, ки ибтидо дар набарде асири Сиёвуш шуд ва ба кинаи ин шикаст ҳамчун Гарсеваз ва ба ҳамроҳи ӯ дар куштани Сиёвуш саъйи бисёр кард:

*Яке номвар буд, номаш Дамур,*
*Ки ҳамто набудаш ба туркон ба зӯр.*
*(Фирдавсӣ)*

*Ба амри шоҳу найранги Дамуру реви Гарсеваз*
*Гурӯй аз туъмаи ҷонаш аҷалро кард меҳмонӣ.*
*(Қоонӣ)*

**ДАРАХТ (درخت)**

Дарахт, дор, шаҷар ва шаҷара (арабӣ) гиёҳи дорои танаву реша ва шоху баргро гӯянд. Бархе миёни «дарахт» ва «дор» тафовут қоил шудаву гуфтаанд «дарахт» бештар бар дарахтони мева ва кутоҳқомат бо танаҳои нософ ва нороcт, назири себ, гелос, ҳулу (шафтолу) ва … итлоқ мешавад ва «дор» бештар бар дарахтони бузург ва бебару софу баландқомат монанди чинору сапедор ва ҷуз он. Ривояте ба дарахт вобаста аст, ки Одам дар биҳишт аз «дарахти маърифат» (меваи мамнуъ) тановул кард ва ба зиндагӣ бино шуд, балки вақте ба замин ҳам ҳубут кард, бавижа дар манотиқи кавирӣ ва хушк, онро мояи ҳаёту зиндагонӣ ёфт ва ба қидосату аҳаммияти он эътиқод пайдо кард. Беҷиҳат

нест, ки табору дудаи инсонҳо ба дарахт (шаҷараи насаб) мушаххас ва ҳурмати тамом ёфта ва гоҳе ба унвони «дарахти мурод» мушаххас шудааст, ба тавре ки дарахтони куҳансол ҳамеша дар тӯли таърих парастиш шудаву ҳурмату иззат ёфтаанд. Дарахтони маъруфе монанди Сарви Кишмар, Тӯбо, Сидрат-ул-мунтаҳо дарахти кайҳонӣ ва дарахти «ҳаматухм» дар фарҳанги Эрон ва Ислом ҷанбаҳои асотирии худро ҳифз кардаанд. Дар Қуръон аз дарахтони маъруфи дигаре, монанди Шаҷари ахзар, ки Мӯсо бо он сухан гуфт ва дарахти нахле, ки Марям дар канори он рӯза гирифт ва ё дарахтони собите, ки решаи онҳо муҳкам ва шохаҳояшон дар осмон аст, ёд шуда, ки ҳама ҳикоят аз аҳаммият ва қидосати ин сабзинаи ҳастӣ доранд. «Дарахти шаҳодат» (Ибни Батута, «Сафарнома».) дар боварҳои исломии Шарқи Дур низ роҳ ёфтааст. Қадимтарин китоби тамсили испортҳо (аз) «Дарахти Асуриг» дар фарҳанги эрони номбардор аст. Дарахти ҳаёт дар осмони чаҳорум ё ҳафтум зери тахти Азроил қарор дорад.

Фирдавсӣ борҳо кори худ ва «Шоҳнома»-ро дарахт номида ва аз он бо таъбирҳое назири «мевадор» ва «сарви censored» ёд кардааст. Дар «Шоҳнома» дарахти газ гиёҳе ҷодуӣ аст, ки бо он Рустам бар руйинтане чун Исфандёри назаркардаи Зардушт чира мешавад.

Бисёре аз паҳлавонону сарон дар «Шоҳнома» ба дарахт ташбеҳ шудаву кору кирдоре гиёҳӣ ёфтаанд. Асосан, фазои «Шоҳнома» ва дар натиҷа таъриху фарҳанги Эрон оганда аз дарахтонест, ки ҳар кадом бо деринагии хоссе худ аз рамзу розе дигаргуна ҳикоят доранд.

Аҳаммияти дарахт дар фарҳангу забони форсӣ ба ҳаддест, ки дарахт ба бисёре аз намодҳои ҳампайванди худ дар иртибот қарор гирифта ва заминаҳои асотирӣ ва тасвирии тозае эҷод кардааст. Номи дарахт дар таркиби бисёре аз номи ҷойҳо аз ҳузури боризи он дар фарҳанги Эрон ҳикоят мекунад.

Илова бар «Шоҳнома» дигар осори адабии форсӣ ҳам ҳузури дарахт намоён аст:

*Аз дарахт-андар гувоҳӣ хоҳад ӯ,*
*Ту баногаҳ аз дарахт-андар бигӯ.*
*(Рӯдакӣ)*

*Дарахти ҷаҳонро маҷунбон, азеро*
*Дарахти ҷаҳон ранҷу ғам бор дорад.*
*(Носири Хусрав)*

*Дарахти ту гар бори дониш бигирад,*
*Ба зер оварӣ чархи нилуфариро.*
*(Носири Хусрав)*

*Расми баҳман гиру аз нав тоза кун баҳманзана*
*Эй дарахти мулк, борат иззу бедорӣ тана.*
*(Манучеҳрӣ)*

**ДАҶҶОЛ (دجّال)**

Даҷҷол дар фарҳангҳо, ба маънии каззоб ва дурӯғбоф омадааст ва бархе («Аъломи Қуръон») ҳам онро зидди Худо (Мурракаб аз: даҷ (даз) = зид, ол = Худо) ва зидди Масеҳ маъноӣ кардаанд. Дар фарҳанги исломӣ номи марде каззоб, муканно ба Абӯюсуф аст, ки дар охируззамон ва пеш аз зуҳури Маҳдии мавъуд (а) пайдо мешавад ва дар давраи чиҳилрӯза ё чиҳилсолаи худ дунёро пур аз зулму куфр менамояд. Саранҷом Маҳдӣ ӯро дафъ мекунад ва дунё пур аз адл мешавад. Дар замони ҳукумати Даҷҷол мавҷуде аҷиб ба номи Доббатуларз дар ҷазоири баҳр таҷассуси ахбор мекунад ва тамоми хабарҳоро ба ӯ медиҳад. Асли Даҷҷолро аз Исфаҳон ё Сиҷистон медонанд, ки дар охири дунё аз маҳал ё дукони аттории маъруф ба Чоҳи Даҷҷол дар Исфаҳон берун меояд. Табарӣ («Тафсир»: 1612/6) ба нақл аз китобе ба номи «Фитан» овардааст, ки Даҷҷол ва Яъҷуҷу Маъҷуҷ ва Маҳдӣ ва фуруд омадани Исо аз осмон ҳама ба миқдори як сол бошад.

Даҷҷолро бо ҳайъате аҷиб муҷассам кардаанд, ки як чашми ӯ масх шуда ва чашми дигараш дар васати пешонӣ, монанди ситораи субҳ дурахшон аст, каллааш ба қадри кӯҳи бузургест ва гомаш дар ҳудуди як фарсах ва қадаш наздик ба бист заръ аст ва ба ривояти Табарӣ тамоми оби дарёҳо то зонуи ӯ бештар набошад. Дар дунё биҳишт ва дӯзах бо ӯ ҳамеравад. Чун сол аз чаҳорсади ҳиҷрат бигузарад, чашм мебояд дошт ва ин аз аломати охируззамон ва қиёмат аст.

***Хари Даҷҷол:*** Даҷҷол пас аз зуҳур, аз Хуросон ё Кӯфа ё маҳаллаи яҳудияи Исфаҳон иддиъои худоӣ мекунад ва бар харе менишинад ба ранги сурх ва поҳои хокистарӣ, ки ҷуссаи он ба кӯҳе монанд ва дар ҳар қадам шаш фарсанг роҳ менавардад. Ҳар як аз мӯйҳои ин хар рӯзи қиёмат нағмае махсус соз мекунад. Аз гӯшҳояш нон фуру мерезад ва саргинаш хурмост. Тамоми мардумони сустирода ва нопарҳезгор ба дунболаш меафтанд ва ҳама ба дӯзах мераванд.

Қомус (460) даҷҷолро исми ом ва Даҷҷолу даҷҷолонро касоне медонанд, ки таҷассуми Масеҳро такзиб мекунанд. Унвони «зидди Масеҳ» ҳам, ки барои нахустин бор дар рисолаи аввали Юҳанно (боби ҷаҳорум, шумораи сеюм) бар ҳамин Даҷҷол мунтабиқ аст ва аз ҳамин рӯ ба ӯ лақаби Антихрист (зидди Масеҳ) додаанд. Ин ном дар фарҳанги ғарбӣ ва бавижа дар калисои масеҳият бар чанд тан аз импературони румӣ, аз ҷумла Фридрики дувум ва баъдан Ноплиун Бунопорт итлоқ шудааст.

Аз роҳи аҳодиси исломӣ низ Даҷҷол ба сурати шахсе муқобил ва зидди Исо ибни Марям дар адабиёти форсӣ муҷассам шудааст:

*Муҳраи гардани хари Даҷҷол*
*Аз пайи иқд бар Масеҳ мабанд.*
*(Саноӣ)*

*Ишқ якрӯй аст, ӯро дар бари Исо нишон,*
*Ақл якчашм аст, ӯро дар сафи Даҷҷол кун.*
*(Саноӣ)*

*Эй ба дам ҷуфти Исии Марям,*
*Доми Даҷҷол баркан аз олам.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Зоти ӯ Маҳдист, аз маҳди фалак зер омада,*
*Зулми даҷҷолӣ зи чоҳи Исфаҳон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Исии давронаму ин кӯр шуд Даҷҷоли ман,*
*Қадри Исо кай ниҳад Даҷҷоли номавзуни кӯр?!*

*(Хоқонӣ)*

*Бо Исии рӯҳ ҳамнафас шав,*
*Бигзор ҷадал барои Даҷҷол.*
*(Аттор)*

*Чунон раманду даванд аҳли бидъат аз назарам,*
*Ки аз Масеҳо Даҷҷолу аз Умар шайтон.*
*(Саъдӣ)*

*Сӯзан ар даҷҷолчашм аст, аз чӣ рӯ*
*Ҷони Исо шуд ба меҳраш муфтатан7*
*(Қоонӣ)*

Муслимин, монанди дигар пайравони адён, ҳукумати одилаи комилеро интизор мекашанд, ки пас аз як даврони бениҳоят зулмонӣ хоҳад омад. Даврони зулмат, замони Даҷҷол ва давраи саодату равшанӣ даврони Маҳдии мавъуд аст. Ба назар мерасад ин таъбир баёни дигаре аз мубориза ихайр ва шар ва пирӯзии ниҳоии Яздон бар Аҳреман аст, ки дар фарҳанги Эрон ба суратҳои гуногун матраҳ аст (дугонагӣ). Фитнаи Даҷҷол ба унвони ҳодисае дар охируззамон мавриди таваҷҷуҳи шоирон низ буда ва дар ин замина мафоҳиму таркиботи тозае дар шеъри форсӣ падид омадаанд:

*Сиёсати ту ба гетӣ аломати Маҳдист,*
*Куҷо сиёсати ту, нест фитнаи Даҷҷол.*
*(Унсурӣ)*

*Олам Даҷҷоли тусту ту ба дурӯгаш*
*Бастаию мондаию гашта ягона.*
*Қиссаи Даҷҷоли пурфиреб шунидӣ,*
*Гӯш чӣ дорӣ чу ома фасона?*
*(Носири Хусрав)*

*Даҷҷол чист? Оламу шаб чашми кӯри ӯст*
*В-ин рӯз чашми равшани ӯяст бе райб.*
*(Носири Хусрав)*

*Зишт бошад ба хоссе аз абдол,*
*Ҷуз ба ибрат назораи Даҷҷол.*
*(Саноӣ)*

*Эй дарего, Маҳдие к-имрӯз аз ҳар гӯшае,*
*Як ҷаҳон Даҷҷоли оламсӯз сар баркардаанд.*
*(Саноӣ)*

*Чун хари Даҷҷоли нафсат шуд асири ҳирсу оз,*
*Баъд аз ин бар маркаби тақвот зин бояд ниҳод.*
*(Саноӣ)*

*Машҳур шуд аз рояти ӯ ояти Маҳдӣ,*
*Мансух шуд аз ҳайбати ӯ фитнаи Даҷҷол.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун саги даранда гӯшт ёфт, напурсад,*
*К-ин шутури Солиҳ аст ё хари Даҷҷол.*
*(Саъдӣ)*

*Куҷост сӯфии Даҷҷолфеъли мулҳидшакл,*
*Бигӯ, бисӯз, ки Маҳдии динпаноҳ омад.*
*(Ҳофиз)*

*Ба чоҳи вайл бувад сарнигун мухолифи ту,*
*Бад-он масоба, ки дар чоҳи Исфаҳон Даҷҷол.*
*(Қоонӣ)*

**ДАЪДУ РАБОБ (دَعد و رَباب)**

Номи ду маъшуқ ва ё ошиқу маъшуқае араб, ки дар адаби форсӣ Даъдро ошиқ ва Рабобро маъшуқ пиндоштаанд, дар ҳоле ки ҳар ду исми зан ҳастанд.

Ибни Надим дар «Алфеҳрист» дар байни китобҳои асмо ва хурофот ва достони ушшоқи араб номи «Китобу-р-рабоби ва завҷаҳа-л-лазина таъоҳадо» («Китоби Рабоб ва ҳамсари ӯ, ки аҳд карданд») ва китоби «Омир ва Даъд ҷория холиса»-ро овардааст. Номи китоби «Даъду Рабоб» ки ибни Надим бо унвони «Асмоу ушшоқу-л-инси ли-л-ҷинн ва ушшоқу-л-ҷинни ли-л-инс» («Номҳои ҷинҳои ошиқ ба инсон ва инсонҳои ошиқ ба ҷин») зикр

намуда, ин заннро эҷод мекунад, ки шояд ишораи шуарои Эрон ба ин ошиқ ва маъшуқ бошад:

*Зи инсофу адли ту раъд асту бас*
*Ғиревону нолон чу Даъду Рабоб*
***(Сузанӣ)***

*Ҳамеша то ки ба ишқандарун хабар гӯянд,*
*Зи ҳоли Урваву Афрову ҳоли Даъду Рабоб.*
***(Муъиззӣ)***

*Бе ту гар з-ин баъд ҳамчун раъд нолам, дур нест,*
*Даъд ҳамчун раъд нолад, чун шавад дур аз Рабоб*
***(Қоонӣ)***

**ДЕБО (دیبا)**

Дебо ба маънии порчаи абрешимии рангин ва муарраби он дебоҷ аст. Дар китоби «Шифо-ул-ғалил» дебоҷ муарраби «девбоф» (бофтаи дев ва ҷамъи он даёбиҷ ё дабобиҷ) омадааст. Бархе анвоъи дебо, ки ҳар кадом дар навъи худ маъруф ва гаронбаҳо ҳастанд, иборатанд аз дебои хусравонӣ, хусравӣ, Чин, Санъо, арманӣ, муълам (пурнақшу нигор), румӣ ва шуштарӣ. Бахусус номи Шуштар дар адаб ва ривоёти эронӣ бо «дебо» ҳамроҳ ва дебои шуштарӣ дар ҳама ҷо забонзад аст ва зоҳиран як иллаташ ин аст, ки маъруф будааст. Албатта мазмуни асотирӣ низ дар номи дебо ва дебоча ва девон нуҳуфта аст, ба ин баён ки:

Бинобар асотир Таҳмурас абрешимсозӣ ва парчабофиро ҳам монанди хатнависӣ ва навосозӣ ва мусиқӣ ва дар овардани асал аз девон омӯхт. Аз ин рӯ танҳо дорои лақаби «ребованд» (ки бархе онро мусаҳҳафи «зинованд» шумурдаанд) ба маънии «тирдор» ва «силоҳдор» буд, балки лақаби «дебованд» ҳам дошт, ки аз он иртиботи дев (деб) ва «дебо» ва «дебоча» ва «девон» ва хубӣ ҳувайдост. Ба назари бархе «дева» ба маънии кирми пилаи абрешим ва «дебо» порчаи абрешимии олӣ ва хушранг аст, ки бавижа аз Шуштар бармехостааст ва дебоча ва девон, ки луғате марбут ба нависандагиянд, гувоҳи муносиби лақаби «дебованд» барои Таҳмурас ба шумор мераванд. «Доират-ул-маорифи

исломӣ» овардааст, ки чун, дебоҷ машҳуру зебову хушманзар будааст, ин калима ва калимаи дебочаро низ барои матлаъи қасида ва оғози китоб истиора намудаанд.

Дар шеъри форсӣ дебо бештар ба ҳамон мафҳуми порчаи зариф ба кор рафта ва ба мазомини асотирӣ ва куҳани он камтар таваҷҷуҳ шудааст:

*Шавад чу дебаи Чин боғҳо зи абри баҳор,*
*Шавад чу шафшаи зар шохҳо зи боди хазон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бин, ки дебобофи румӣ дар миёни коргоҳ*
*Дебаҳе дорад ба кор-андар ба ранги бодранг.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Дебобофӣ аз ҳама ҷинсе ту,*
*Чун рӯйи хеш бофт намедонӣ.*
*Дебои Рум кас нахарад ҳаргиз,*
*Гар нақши рӯи хеш бигардонӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бас рӯду замину кӯҳро ёбӣ*
*Чун дебаи Руму Шуштар карда.*
*(Масъуди Саъд)*

*Тан ҳамон ҷавҳари берутбати хокист ба асл,*
*Гар гилеме бад ё дебаи румист қабош.*
*(Носири Хусрав)*

*Дар обу оташ рондам ҳамею гашт маро*
*Ба мадҳи шоҳ чу дебои Шуштар оташу об.*
*(Масъуди Саъд)*

*Роғҳоро боғҳо дар дебаи Камсон кашид,*
*Аз паси он к-абрҳо дар дебаи Шуштар гирифт.*
*(Масъуди Саъд)*

*Барафгананд ба ҳар кӯҳ дебаи Шуштар,*
*Бигустаранд ба ҳар дашт мафраши Камсон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Гӯи он хунҳо, ки рафт аз теги ӯ,*
*Даштро дар дебаи Шуштар кашид.*
*(Масъуди Саъд)*

Гоҳе дебои хусравонӣ маҷозан бар навиштаи некӯву латиф итилоқ шуда, ки иртиботи он бо ончи зикр шуд, равшан аст:

*«Ин дебои Хусравонӣ, ки пеш гирифтаам, ба номаш зарбафт гардонам».*

**ДЕВ(ОН) ((دیو(ان))**

Вожаи «дев», ки дар авастоӣ daeva ва ҳиндии бостон диво deva хонда мешавад, дар асл ба маънии худост. Ин вожа дар қадим ба гурӯҳе худоёни ориёӣ итлоқ мешуд, вале пас аз зуҳури Зардушт ва муаррифии Аҳуромаздо худоёни қадим (девон) гумроҳкунандагон ва шаётин хонда шуданд. Калимаи «дев» назди ҳамаи ақвоми ҳиндуурупоӣ, ба ҷуз эрониён, ҳанӯз ҳамон маънии аслии худро, ки «худо» бошад, ҳифз кардааст. Дар Авасто девон худоёни ботил ё гурӯҳи шаётин ва мардумони мушрику муфсид талаққӣ шудаанд ва чунин бармеояд, ки дар аҳди тадвини ин китоб ҳанӯз аҳолии Мозандарон ва Гелон ба иддае аз онҳо, ба ҳамон кеши қадими ориёӣ будаву ба гурӯҳе аз девон эъҷтиқод доштаанд («Яштҳо)», зеро ғолибан дар Авасто аз девони Мозандарон ва дурӯғпарастони Дайламу Гелон сухан рафтааст. Ин девон дар ривоёти миллӣ ва бахусус дар «Шоҳнома» ба мурури айём ҳайати аҷибе ёфтаву ба сурати саҳмгин тасвир шудаанд. Сиёмак ба чанги девон гирифтор шуд ва Ҳушангу Ҷамшеду Таҳмурас бар девон чира шуданд ва аз онҳо бисёр чизҳо омӯхтанд. Ривоёте мушобеҳ дар фарҳанги даврони исломӣ ба Сулаймон нисбат ёфтаанд.

Дар оғоз калимаи «дев» назди зардуштиёни бохтару ховар бар худоёни душман итлоқ мешуд ва саранҷом ба дунболи як таҳаввули кунду дарозмуддат ғӯлону мавҷудоти аҳриманиии дигар дар шумори девон қарор гирифтанд. Қувои шар, ки уммолу коргузорону махлуқи Аҳриманананд, дар баробар ва ба андозаи қувои хайр ва худоён ҳастанд. Муҳимтарини ин қуво шаш каморикон ҳастанд, ки дар баробари амшоспандон қарор доранд ва пас аз онҳо гурӯҳи девони кӯчак, аз қабили Оз, Опуш,

Ажгаҳан, Бӯшосп ва ҷуз он ҳастанд. Шумори девон монанди эзадон номутаноҳист. Бахше аз Авасто, ки ба номи «Вандидод» (Қонуни зидди дев) мавсум аст, бемориӣ ва ончиро, ки нохушоянд аст, ба девон нисбат медиҳад ва маздаяснонро қутби мухолифи девяснон медонад.

Дар фарҳанги исломӣ, бахусус дар китобҳои ҳайвоншиносии арабӣ, аз дев ба «ифрит» ёд шуда ва достонҳову ривоятҳои аҷибе дар саргузашти ифритҳо омадаанд.

Мувофиқи ривоёт девон мавҷудоте зишту шохдор ва ҳилагаранд ва аз хӯрдани гӯшти одамӣ рӯйгардон нестанд. Инон ағлаб сангдилу ситамгор ва аз нерӯи азиме бархурдоранд; тағйири шакл медиҳанд; дар анвоъи афсунгарӣ чирадастанд ва дар достонҳо ба суратҳои дилхоҳ меоянд ва ҳаводисе эҷод мекунанд. Гоҳе порсиён ҳар саркаши мутамарридеро, хоҳ ҷин ва хоҳ ғайри он, низ каснеро, ки дар замони худ аз ақрон қавитар будаанд ва мутеъи ҳукком намешудаанд, дев номидаанд.[24]

*Сипаҳдор Кокуй барзад гирев,*
*Ба майдон даромад ба монанди дев.*
*(Шоҳнома)*

Дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ девон нақши умдае ба суратҳо ва мафоҳими мухталиф бар уҳда доранд ва тақрибан ҳайат ва маниши девҳои китобҳои мазҳабиро доранд. Агарчи девон ба рани сиёҳ муҷассам шудаанд, вале номовартарин деви «Шоҳнома», ки саркардаи девони Мозандарон аст, Деви Сапед аст.

Дар адабиёти форсӣ, ба ҷуз «Шоҳнома», перомуни деву парӣ камтар сухан рафта ва ончи ҳаст, ағлаб ҷанбаи намодин дорад. Дар достони «Вису Ромин» ишқи лаҷомгусехтаи Вис ба Ромин ба деве ташбеҳ шуда, ки бо чанголи заҳролуди худ қалби Висро мехалад. Дар «Хусраву Ширин» Фарҳод зимни шикваи ошиқона мегӯяд: Ман дев нестам, ки аз баробари мардумон бигрезам. Дар мутуни форсӣ гоҳе мардуми баду шарир дев хонда шудаанд:

---

[24] Зоҳиран ин навъи шинохт аз дев дар фарҳанги русӣ ҳам вуҷуд дошта, ки шоири рус Лермонтов дар достони худ «Демон» (Дев) ин махлуқи тахайюлиро мазҳари озодагӣ ва ворастагӣ муҷассам кардааст.

*Ту мар деврo мардуми бад шинос,*
*Касе, к-ӯ надорад зи Яздон сипос.*
*(«Шоҳнома»)*

*Бибаст раҳгузари деву бехи куфр биканд,*
*Ба ҷои буткада бинҳод масҷиду минбар.*
*(Унсурӣ)*

*Дев аст он кас, ки ҳаст осӣ дар амри ӯ,*
*Дев дар амри Худо осӣ бошад, наъам.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Дар ҷаҳоне, ки табъ бар кор аст,*
*Деви лоҳавлгӯй бисёр аст.*
*(Саноӣ)*

*Чи-нгарӣ дар девмардум, ин нигар, к-ӯ дам ба дам*
*Одамиро дев созад, деврo инсон кунад.*
*(Мавлоно)*

Дар адабиёти форсӣ дев гоҳе муродифи аҳриман дар андешаи эронӣ ва гоҳ ба маънии шайтон дар фарҳанги исломӣ ва замоне ба мафҳуми ғӯлу ифриту мавҷудоти хаёлист, ки бештар дар афсонаҳои омиёна, аз ҷумла «Самаки айёр» ва «Амир Арслон» таҷаллӣ ёфтааст. Таркиботи зиёде низ дар забони форсӣ бо калимаи «дев» сохта шуда, ки чи ба мафҳуми киноӣ ва чи ба маънии расмии он ба навъе бо бунёду пешинаи ин калима дар иртибот аст. Дар осори ахлоқӣ ва ирфонӣ деви нафс ва деви ҳирсу шаҳват ва амсоли он аз ин лиҳоз қобили таваҷҷуҳанд:

*Ту чун з-ин домгоҳи дев дурӣ ҷӯӣ аз девон,*
*Ба ҷумла бигсил, он гаҳ рӯй чархи аъло кун.*
*(Саноӣ)*

*Роҳ рав, то дев бинӣ бо фаришта дар масоф,*
*З-имтиҳони нафси ҳиссӣ чанд бошӣ мумтаҳан?*
*(Саноӣ)*

*Кунун тӯфони мардон асту онак тарфи гул дар гул,*
*Кунун бозори шайтон асту онак мавъиди девон.*
*(Саноӣ)*

*Боз дар айёми ту аз пайи таскини мулк*
*Хоҷа чӣ сафҳои дев як ба дигар баршикаст.*
*(Анварӣ)*

Дар пайкори Искандар бо лашкари Зангбор:

*Дигар деве омад чу як пора кӯҳ,*
*К-аз ӯ чашми бинандагон шуд сутӯҳ.*
*Ҳамон хурд, к-он носазои дигар*
*Чунин чандро хок хорид сар.*
*Сияҳрӯйтар з-он яке девсор*
*Ба печиш даромад чу печанда мор.*
*(Низомӣ)*

*Фариштаӣ туву деве сиришта дар ту ба ҳам,*
*Гаҳе фариштаталаб, гаҳ бимонда девпараст.*
*(Аттор)*

*Овардаанд пушт бар ин ошёни дев,*
*Пас чун фаришта рӯй ба уқбо ниҳодаанд.*
*(Аттор)*

**ДЕВИ САПЕД (ديو سپيد)**

Деви Сапед бинобар Шоҳнома, сардор ва подшоҳу раиси девони Мозандарон дар рӯзгори Ковус буд, ки ба сабаби сапед будани мӯяш ба ин ном хонда шуд, дар ҳоле, ки девҳо маъмулан сиёҳранг муҷассам шудаанд. Бархеро эътиқод бар ин аст, ки порсиён ҳар саркаш ва мутамарридеро, хоҳ инс ва хоҳ ҷин ва ё ҳайвон бошад, дев меномиданд ва лизо Деви Сафед аслан номи марде паҳлавон буд, ки чун бар худованди хеш – Ковус осӣ шуд, ба номи дев хонда шуд.

Деви Сапед Ковусро, ки ба Мозандарон лашкар кашида буд, бо сарони сипоҳаш ба ҷодуӣ нобино ва дар банд кард ва сипоҳи Эронро дарҳам шикаст. Рустам пас аз огоҳӣ аз ин моҷаро ба Мозандарон шитофт ва баъд аз гузаштан аз ҳафт хон, ки Деви Сапед бар сари роҳи ӯ эҷод карда буд, ба ғори Деви Сапед даромад ва ӯро, ки даруни ғор хуфта буд, бедор кард ва бо вай ҷангид ва бар заминаш зад ва ҷигаргоҳашро дарид ва ҷигари ӯро

барои бино кардани дидагони Ковус ва сарони сипоҳи Эрон пеши шоҳ овард ва гуфт:

*Даридам ҷигаргоҳи Деви Сапед,*
*Надорад бад-ӯ шоҳ з-ин пас умед.*
*Зи паҳлуш берун кашидам ҷигар,*
*Чи фармон диҳад шоҳи пирӯзгар?!*
*(«Шоҳнома»)*

Он гоҳ бо чаконидани хуни дев дар дидагони Ковус ва лашкариёнаш биноиро ба онон бозгардонид, зеро ки танҳо хуни ӯ метавонист сеҳри ӯро ботил кунад.

Ҳадиси далерии Рустам ва куштани Деви Сапед дар шеъри форсӣ низ мунъакис аст:

*Он сияҳкорӣ, ки Рустам кард бо Деви Сапед,*
*Хутбаи девони дигар буду нақши кимиё.*
*То бурун н-орӣ ҷигар аз синаи Деви Сапед,*
*Чашмкӯрона набинӣ равшанӣ з-он тӯтиё.*
*(Саноӣ)*

*Ҳин, ки олам гирифт Деви Сапед,*
*Хез, тадбири Рахши Рустам кун.*
*(Саноӣ)*

*З-оташи теге, ки хокистар кунад Деви Сапед,*
*Шуъла дар шери сиёҳи Систон афшондаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ё ғубори лошаи Деви Сапед,*
*Бар савори Систон хоҳам фишонд.*
*(Хоқонӣ)*

*Будӣ, гар худ будӣ Деви Сапеде,*
*Ба пеши бедбаргаш барги беде.*
*(Низомӣ)*

*Фитод ҳайкали сангини девпайкари қаҳт*
*Ба рӯи қалби даҳоқини рус чун кобус.*
*Магар, ки Деви Сапед аст ин балои сиёҳ,*
*Ки карда Русияро мубтало чу Кайковус?!*
*(Фаррухии Яздӣ)*

Номи Деви Сапед дар як таъбири самбулик ва фалсафӣ дар адаби ирфонии форсӣ ҳам омадааст:

*«Бараш (барояш, дар баробараш) аҳли дунё ва баландӣ ҷустани эшон бад-он монад, ки Деви Сапедро Рустам гуфт, ки болои кӯҳ андоз танамро, то устухонам бар баландӣ бошад, то касе ки овозаи ман шунида бошад, ба ҳақорат нангарад» (Мақолоти Шамс). Дар ҳоле ки бино бар «Шоҳнома» ин ривоят ба Аквондев мансуб аст, на ба Деви Сапед.*

## ДИЖИ БАҲМАН (دژ بهمن)

Дижи Баҳман (Баҳмандиж) бинобар ончи дар «Шоҳнома» омада қалъаест устувор ва сарбаркашида ва тилисмшуда, мутаалиқ ба будоиён, ки дар канори дарёчаи Чичаст (Урумия) қарор дорад.

Вақте миёни Тус ва Гев миёни ҷонишинии Ковус низоъ даргирифт, қарор шуд, Фарибурз ва Кайхусрав ҳар кадом дижи Баҳманро бигушоянд, тахту тоҷ ӯро бошад. Нахуст Фарибурз бо Тус лашкар кашид ва чун ба наздики диж расид, замин чунон гарм шуд, ки мардони ҷангӣ дар миёни зиреҳ бисӯхтанд ва натавонистанд дари дижро биёбанд ва бозгаштанд. Он гоҳ Кайхусрав бо Гударз ба диж шитофтанд:

*Бишуд то дижи Баҳман озод шоҳ,*
*Худу Геву Гударзу чандон сипоҳ.*

Кайхусрав номае саросар офарин ва ситоиши Худованд навишт ва онро бар найзае баст ва ба Гев дод, то ба даруни диж андозад. Гев найза бар девори диж зад ва девор бо садои раъдосо фуру рехт ва чун тирагӣ нопадид гардид, Кайхусрав ба диж ворид шуд ва шаҳре ороставу музайян дид. Пас аз як соли диранг он ҷоро вайрон кард ва бар ҷои он оташкадаи Озаргушаспро бисохт.

## ДИЖИ САПЕД (دژ سپید)

Дижи сарҳадии Эрон бар марзи Турон аст, ки Суҳроб дар лашкаркашии худ ба Эрон нахуст ба он ҷо расид ва пас аз ҷанг бо Ҳаҷир (нигаҳбони диж) ва Гурдофарид он ҷоро вайрон сохт:

*Диже буд, к-аш хонандӣ Сапед,*
*Бар он диж буд эрониёнро умед.*
*Нигаҳбони диж размдида Ҳаҷир,*
*Ки бо зӯру дил буду бо дору гир.*
*(Фирдавсӣ)*

**ДИНРӮЗ (دین روز)**

Номи рӯзи бистучаҳорум аз ҳар моҳи шамсист. Дин аслан номи фариштаи муваккал бар кӯшишу ҳурмат ва ба ривояте фариштаи муваккил бар хобу арвоҳ аст. Дар ин рӯз куштани харфастарон (ҳашароти зарарнок) тавсия шудааст. Рӯзе наҳс аст ва дар он аз тамоми корҳо, бавижа сафар, бояд парҳез кард. Муътақид буданд, ҳар кӣ дар ин рӯз зода шавад, ба қатл мерасад ва Фиръавн дар ин рӯз зода шуд.

*Динрӯз, эй рӯйи ту огуфти дин,*
*Май хӯру шодӣ куну хуррам нишин.*
*Бо майу май хӯрдан динро чӣ кор?!*
*Май хӯру май нӯшу қавӣ дор дин!*
*(Масъуди Саъд)*

**ДИРАФШИ КОВИЁН (درفش کاویان)**

Дирафши ковиён (ковиёнӣ) ки суратҳои дирафшии кобиён (кофиён, ковон, говон) ахтари ковиёнӣ ва алами Фаридун («Бурҳон») низ омада, байрақ ё парчами маъруфи Эрон, аз аҳди қадим то поёни давраи Сосонӣ аст, ки ба гуфтаи муварриxин, ҳазор ҳазор сиккаи тилло арзиш дошт. Бештари ривоёт, онро мансуб ба Коваи оҳангар, марде медонанд, ки ба ривояти «Шоҳнома» ва соири манобеъи муътабар, бар Заҳҳоки Беварасп шӯрид ва он чарм, ки оҳангарон ба пеши пой мебанданд, бар сари найзае кард ва халкро ба ёрӣ хонд ва ба ҳиммати Фаридун Заҳҳокро аз арикаи ситам ба зер овард. Фаридун ин чармро ба фоли нек гирифт ва аз он ҷавоҳир ва ёқути алвон чандон фуру овехт, ки чарм нопадид гашт:

*Аз он пас ҳар он кас, ки бигрифт гоҳ,*
*Ба шоҳӣ ба сар барниҳодӣ кулоҳ,*

*Бар он бебаҳо чарми оҳангарон*
*Баровехтӣ нав ба нав гавҳарон.*
*Зи дебои пурмоя в-аз парниён,*
*Бар он гуна шуд ахтари ковиён,*
*Ки андар шаби тира хуршед буд,*
*Ҷаҳонро аз ӯ дил пуруммед буд.*
*(«Шоҳнома»)*

Навиштаанд, ки маънии «дирафш» дар забони паҳлавӣ «алам» бошад ва чизи тобонро «дирафш» хонанд зеро ҳар гоҳ онро боз мекарданд аз бисёрии гавҳарҳо ҷаҳон фурӯғ гирифтӣ. Ин дирафш то вақти Яздгурд, вопасин шоҳи Сосонӣ дар хазонаи Эрон барҷо буд, то дар набарди Қодисия ё Мадоин ба дасти муслимин уфтод ва онро назди Умар ибни Хаттоб оварданд ва Умар фармуд, он гавҳарҳо аз он бардоштанд ва пӯстро бисӯхтанд. Дар «Ҳум-яшт» аз дирафше ба номи «говдирафш» сухан ба миён омада, ки бархе онро ҳамон дирафши ковиён донистаанд. Дар ҳоле ки говдирафш аслан ба сурати байрақе дар миёни ошуриён будааст. Баъзе ҳам назар додаанд, ки исми дирафши ковиён аз «куй» (шоҳ) ё ковиён аст, ки ба сурати сифат ва ба маънии шоҳӣ ё шоҳона истеъмол шуда ва мақсуд аз дирафши ковиён «байрақи шоҳист».

*Або гурзу бо ковиёнӣ дирафш*
*Замин карда аз сумми аспон бунафш.*

*Ба пеш-андарун ковиёнӣ дирафш,*
*Ба чанг-андарун тегҳои бунафш.*

*Худованди шамшеру заррина кафш,*
*Фарозандаи ковиёнӣ дирафш.*

*Ту бо ковиёнӣ дирфшу сипоҳ*
*Бару пушти лашкар ту бошу паноҳ.*
*(Ҳаким Фирдавсӣ)*

*Дирфши ковиёнӣ бин, тасаввурҳои ҷонӣ бин,*
*Ки метобад ба ҳар гулшан зи акси рӯйи ёр, эй дил.*
*(Мавлоно)*

*Дирфши ковиёнӣ бар сари шоҳ,*
*Чу лахте абр, к-афтад бар сари моҳ.*

*(Низомӣ)*

*Чун дирафши ковиёнӣ чок шуд,*
*Оташи авлоди Сосон хок шуд.*

*(Иқбол)*

*Шуд дирафши ковиёнӣ боз барпо, то кашид*
*Ин савори порсӣ рахши фасоҳат зери зин.*

*(Баҳор)*

**ДИЮҶОНУС (دیوجانوس)**

Диюҷонус (Diogenes) ҳакими юнонӣ, пайрави мактаби калбӣ, ки ба ворастагӣ ва таҳқири сарват ва пушти по задан ба муқаррароти иҷтимоӣ маъруф аст. Ӯ ки ҳамвора суфоле гавд (калон, дағал) дар ҷайб дошт то бо он об биёшомад, рӯзе духтаракеро дид, ки бо ду дасти худ об менушад. Диюҷонус бе диранг суфолро бар замин зад ва хитоб ба худ гуфт: Ту худро файласуф медонӣ, дар ҳоле, ки ба қадри ин духтараки деҳнишин ақл надорӣ, солҳост ин суфолро бо худ ҳамл мекунӣ.

Машҳур аст вай дар миёни хумра ё чалике маскан дошт ва бо ниҳояти қаноат мезист. Рӯзе Искандари Мақдунӣ ба вай гуфт: Ба чӣ чиз ниёз дорӣ? Ӯ ҷавоб дод: Ба ин ки аз баробарам канор биравӣ ва маро соя накунӣ. Ҳам ӯ буд, ки дар рӯзи равшан, бо чароғ дар кӯчаҳо дунболи инсон мегашт ва ин барҷастатарин назари таҳқиромези ӯ ба мардуми рӯзгори худаш буд. Гӯё байти маъруфи Мавлавӣ нозир ба ҳамин масъала аст, ки:

*Дӣ шайх бо чароғ ҳаме гашт гирди шаҳр,*
*К-аз деву дад малуламу инсонам орзуст.*

*(Девони Шамс)*

Абулаълои Маъаррӣ ҳам ҳамин маъноро овардааст:

*Абулъало бин Сулаймоно,*
*Амока қад авлоки иҳсоно.*
*Иннака лав басарта ҳозалваро,*
*Лам яр инсонака инсоно.*

Ҳукамои Машриқ, ба ҷои Диюҷонус (ҳакими калбии хумнишин). Буқрот ё Суқрот ваё Афлотунро хумнишин мепиндоштаанд. Ибни Халдун Суқротро ба ин сифат мансуб доштааст. Саноӣ ҳам дар «Ҳадиқа» овардааст:

*Сухани беҳуда зи ифрот аст,*
*Ҳар кӣ дорад хуме, на Суқрот аст.*

Ва Ҳофиз гӯяд:

*Ҷуз Фалотуни хумнишини шароб*
*Сирри ҳикмат ба мо кӣ гӯяд боз?*
*(Ҳофиз)*

*Оре, марг,*
*Интизоре хавфангез аст.*
*Интизоре,*
*Ки бераҳмона ба тӯл меанҷомад*
*… ва Будоро*
*Бо фарёдҳои шавқу шӯри ҳалҳалаҳо*
*То ба либоси муқаддаси сарбозӣ дарояд*
*Ё Диюженро*
*Бо яқаи шикаставу кафши барқӣ,*
*То маҷлисро ба қудуми хеш музайян кунад*
*Дар заёфати шоми Искандар.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Ахавони Солис аз Диюжен ё Дюҷонус ба «Хумнишини хусравӣ» ёд кардааст, ки ба ғазали ёдшуда аз девони Шамс низ ишора дорад:

*Гаштем мо бо Мавлавӣ в-он хумнишини хусравӣ,*
*Фонуси меҳру маҳ ба каф пайдо нашуд фарзонае.*

**ДОББАТ-УЛ-АРЗ (دابّةُ الارض)**

Ҳайвоне азимҷусса аст, ки ба нишонаи наздик шудани қиёмат дар охируззамон пайдо мешавад. Маъруф аст, ки кӯҳи Сафо шикофта мешавад ва Доббат-ул-арз аз он берун меояд ва ба Макка меравад ва асои Мӯсо ва хотами Сулаймон ҳамроҳи ӯст. Муъминонро бо асо мезанад ва дар рӯйи онҳо менависад «ҳозо

муъмин» (ин муъмин аст) ва дар рӯйи кофирон менависад «ҳозо кофир» (ин кофир аст). Доббат-ул-арз дар ҷазоири баҳр таҷассуси ахбор мекунад ва тамоми он хабарҳоро ба Даҷҷол медиҳад. Номи дигари ӯро Доббат-ус-соъа навиштаанд. Дар ахбор ва алоими қиёмат ҳикояти ӯ батафсил омадааст. Қуръони карим (Намл:72) низ ба вуҷуди чунин мавҷуде иҷмолан ишора кардааст.

### ДОБИШЛИМ (دابِشلیم)

Добишлим (Дайби Шарм, Дайби Шалм, Диби Сарм) номи роҷа (подшоҳи Ҳинд) аст, ки Бидпойҳакими ҳиндӣ «Калилаву Димнаро» барои ӯ таълиф кард.

Аз ривоёти таърихӣ бармеояд, ки вай муосири Анӯшервон буда ва барои ӯ шатранҷро фиристода ва Бузарҷмеҳри ҳаким рамзи онро кушода ва ивази он нардро сохта ва фиристода ва ҳамаи ҳукамои Ҳинд ҷамъ шуданд ва натавонистанд қавоиди он бозиро дарёбанд ва ба дониши ӯ иқрор оварданд. Номи Добшилим илова бар ин ки аз тариқи китоби «Калилаву Димна» дар адаби форсӣ роҳ ёфта, дар шеър низ шинохта аст:

*Ҳосид имрӯз чунин мутворӣ гашту хамӯш,*
*Дӣ ҳаме боз надонистаме аз Добишлим.*
*(Абӯҳанифаи Искофӣ)*

*Афсари зар чу шоҳ Добишлим,*
*Бар сари Бидпо фиристодӣ.*
*(Хоқонӣ)*

### ДОВУД (داوود)

Довуд подшоҳ ё паёмбари банӣ Исроил ва падари Сулаймон аст, ки дар Байтуллаҳм ба соли 1081 ё 1086 қабл аз мелод зода шуд. Дар понздаҳсолагӣ дар қиболи куштани Ҷолут духтари Толутро ба занӣ гирифт, аммо Толут бар ӯ ҳасад бурд ва Довуд мутаворӣ шуд ва баъд аз Толут ба ҷои ӯ нишаст. Гӯянд, ӯ дар аҳди Кайқубод будааст.

Кӯҳҳо ва парандагон мусаххари иродаи ӯ буданд. Аз ҳукумат ва шуғли қазоват низ бархурдорӣ ёфт ва бо як доварии

сахт дар боби гусфандони ду бародар озмоиш шуд ва ба муҳите сахт гирифтор омад, ки чиҳил рӯз бар он мегирист, то Худо тавбаи ӯ бипазируфт ва ӯро дар замин ҷонишини хеш кард.

*Ашки Довуд биборид пас аз навҳаи Нӯҳ*
*То зи тӯфони мижа хуни ҳадар бикшояд.*
*(Хоқонӣ)*

Чун бар ӯ хурда гирифтанд, ки касби даст намедонад, аз Худованд хост, то оҳан дар дасти ӯ нарм гардонид ва вайро зиреҳ сохтан биёмӯхт. Луқмон рӯзе бар Довуд ворид шуд ва чун ӯро машғули коре ёфт, сабр кард, то кораш тамом шуд. Довуд зиреҳеро ки сохта буд, бар Луқмон бипӯшонд. Мавлавӣ ҳамин ҳикоятро ба назм овардааст:

*Рафт Луқмон Довуди Сафо,*
*Дид к-ӯ мекард з-оҳан ҳалқаҳо.*
*(Маснавӣ)*

Аз зиреҳгарии Довуд дар Таврот сухане нест, аммо аз тариқи ривоёти исломӣ, аз ҷумла ояи 80 сураи Анбиё, дар адабиёти форсӣ инъикос ёфтааст:

*Сазад ки нарм кунӣ бар ман оҳанин дили худ,*
*Ки нарм кардӣ Довуд оҳану пӯлод.*
*(Масъудӣ)*

*Бофтани ресмон на муъҷиза бошад,*
*Муъҷизи Довуд бин, ки оҳанбоф аст.*
*(Хоқонӣ)*

*Ёфтаву бофта шоҳ чу Довуду Ҷам,*
*Ёфта муҳри камол, бофта диръи амон.*
*(Хоқонӣ)*

*Диръи довудист дар роҳи талаб уфтодагӣ,*
*Аз ғами хори мугелон нақши по осуда аст.*
*(Соиб)*

*Ҷавшани Довуд дуздидаст, к-ин мӯйи ман аст,*
*Бо вуҷуди он ки аз дуздӣ табарро мекунад.*
*(Қоонӣ)*

Бинои масҷиди Байтулмуқаддасро Довуд оғоз кард ва Сулаймон ба анҷом расонид. Довуд бар шариати Мӯсо буд ва Забур, ки ҳама таҳлил ва таҳмиди Худои таъоло буд, бар ӯ фиристода шуд. (Нисо:163 ва Асроъ: 55). Забурро «Мазомир» низ хондаанд.

***Забур (Мазомири Довуд):*** Чунон ки аз оёти Қуръон (Нисо:163 ва Исро:55) бармеояд, номи китобе, ки бар Довуд фиристода шуд, «Забур» аст, ки дар забони аъроби ҷануб ба маънии навишта ва китоб аст. Ба ҳамин далел дар Қуръон ин лафз гоҳе (Анбиё:105) ба маънии ваҳйҳо ва китобҳои осмонӣ омадааст. Забури мавҷуд, ки мавриди назари яҳудиён ва масеҳиён аст, шомили 150 мазмур аст, ки бар панҷ китоб мунқасим мешавад. Номи дигари «Забур» яъне Мазомир (ҷамъи мазмур) аз калимаи ибрии «мизмор» ба маънии эҳтиром муштақ шудааст ва онро ба ин далел «Мазомир» хондаанд, ки ин сурудҳо ба ҳамроҳи най хонда мешудаанд.

Аз ривоёт бармеояд, ки овози хуши Довуд низ аз қадим назди яҳуд маъруф будааст. Дар адаби форсӣ низ Мазомир мазҳари савти хуш аст ва гоҳ низ мурғони хушхонро ба муқриёни Забурхон ташбеҳ кардаанд:

*Ҳама гӯянду сухан гуфтани Саъдӣ дигар аст,*
*Ҳама донанд Мазомир на ҳамчун Довуд.*

*(Саъдӣ)*

*Оташе аз сӯзи ишқ дар дили Довуд буд,*
*То ба фалак мерасад бонги Мазомири ӯ.*

*(Саъдӣ)*

***Нағмаи Довуд***: Худои таъоло Довудро овозе дода буд, ки ҳар гоҳ Забур мехонд мурғони ҳаво аз парвоз бозмемонданд ва бар ӯ гирд меомаданд ва ҳар кас мешунид маҷоли гузаштан намеёфт. Савти хуш ва нағмаи довудӣ аз тариқи ахбору ривоёти исломӣ дар адаби форсию арабӣ мунъакис аст ва махсусан урафо, ки бо самоъ дамхӯр будаанд, барои таҳлил (ҳалол кардан)-и мусиқӣ дар корҳои хеш ба он таваҷҷуҳ доштаанд. Дар «Кашф-ул-маҳҷуб» ҳаст, ки ҳафтсад дӯшизаву дувоздаҳ ҳазор мард аз шунидани овози Довуд ҷон таслим карданд.

*Нолаи Довуд ҳам бархост аз саҳрои ғайб,*
*Ҳазрати Симург ку, то бишнавад он нола зор?*

*(Саноӣ)*

*Туро бас нохуш аст овоз, лекин андар ин гунбад*
*Хушовозат ҳамедорад садои гунбади хазро.*
*Вале он гаҳ хиҷил гардӣ, ки устоде туро гӯяд,*
*Ки бо Довуди пайғамбар расилӣ кун дар ин саҳро.*

*(Саноӣ)*

*Ҳаме мадеҳи ту Довудвор хонам ман,*
*Аз он ки кӯҳ расил аст мар маро ба садо.*

*(Масъуди Саъд)*

*Чун навҳае барорам ё нолае кунам,*
*Довудвор кӯҳ бувад мар маро расил.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ба нағмаи хуши Довудиву аз он ово*
*Дилам чу мурғ ба нағма бари ту рӯй ниҳод.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ашки Довуд чу тасбеҳ бароред аз чашм,*
*Хуш бинолед, ки Довуднавоед ҳама.*

*(Хоқонӣ)*

*Самъи мо бар самоъи довудист,*
*К-аз сари захма шаккар афшонад.*

*(Хоқонӣ)*

*Боғи музайян чу баргоҳи Сулаймон,*
*Мурғи саҳар баркашида нағмаи Довуд.*

*(Саъдӣ)*

*Хокам ба нури нағмаи Довуд барфурӯз,*
*Ҳар зарраи маро пару боли шарар бидеҳ.*

*(Иқбол)*

*Ба хоки Ҳинд навои ҳаёт беасар аст,*
*Ки мурда зинда нагардад зи нағмаи Довуд.*

*(Иқбол)*

*Пеши ман ойӣ, дами сарде, дили гарме биёр,*
*Ҷунбиш андар туст, андар нағмаи Довуд не.*
*(Иқбол)*

Бинобар ҳикоёте, ки асли он аз Таврот аст ва аз он ҷо ба манобеъи исломӣ низ роҳ ёфта, Довуд ошиқи зани Уриё шуд ва ӯро ба ҷанг фиристод, то кушта шуд. Он гоҳ ҳамсари ӯро, ки «Бути Шабъ» ном дошт ба ақди худ даровард ва Сулаймон аз ӯ дар вуҷуд омад. Хашми Худо бо ин кор бар Довуд барангехта шуд ва Нотони набӣ маъмур гардид, ки хабари ин хашмро ба ӯ расонад ва ӯ ба овардани мисоле Довудро мутанаббеҳ сохт:

*Ту, эй чашми ман, чашми Довуд гаштӣ.*
*Ту, эй доманам, домани Уриёӣ.*
*(Масъудӣ)*

*Ҷаҳон бар шибҳи Довуд асту ман чун Уриё гаштам,*
*аҳоно, ёфтӣ комат, дигар з-ин беш нахрешам.*
*(Хусравӣ)*

Ишора ба Мазомири Довуд ба кинояву тасреҳ дар шеъри муосир ҳам омадааст:

*Ва биё то ҷое, ки пари моҳ ба ангушти ту ҳушдор диҳад,*
*Ва замон рӯи кулӯхе binишинад бо ту.*
*Ва Мазомири шаб андоми туро,*
*Мисли як қитъаи овоз ба худ ҷазб кунанд.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*
*Ҳеч кас ҳаст дар ин ҷо, ки бигӯяд: Ман*
*Рӯҳи ҳастиро дар равшании савсанҳо.*
*Ва Мазомири гули довудӣ,*
*Беҳтар аз масҷид ё Савмаъа мебинам?*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

*На дар тақвими замонӣ,*
*На дар «Ғазали ғазалҳои Сулаймон» ё «Мазомири Довуд»*
*Нестӣ аз ҳасту намедонӣ.*
*(М. Кӯшон)*

### ДОМУКЛИС (داموکلس)

Домуклис ё Домуқлис дар афсонаҳои юнонӣ номи яке аз дарбориён ва чоплусони Диюнусиюси меҳин (ҷаббори Серокуз) аст. Шуҳрати ӯ ба сабаби афсонаест, ки барои нишон додани бесуботии азамат ва хушбахтии одамӣ аз қадим зарбулмасал будааст. Гуфтаанд, ки Домуклис ҳамвора дар бораи хушбахтӣ ва бузургии Диюнусиюс ба муболиға сухан мегуфт. Диюнусиюс барои танбеҳи вай ӯро ба зиёфати шоҳона даъват кард. Домуклис ғарқ дар шодию сурур буд, ки ногаҳон шамшереро, ки ба мӯе овехта буд, болои сари хеш дид. Бо дидани ин шамшер, ки ба «шамшери Домуклис» маъруф аст, дарёфт, ки ҷоҳу ҷалоли фармонравоён то чӣ ҳад ба қимати аз даст додан оромиши дарунӣ ва таъмини шахсии онон тамом мешавад. Ба ин афсона бо ҳамон унвони «шамшери Домуклис» дар адабиёти форсӣ ишора шудааст.

### ДОНИЁЛИ НАБӢ (دانیال نبی)

Дониёл аз паёмбарони банӣ Исроил, мобайни Нӯҳ ва Иброҳим аз насли Довуд ва ҳамзамон бо Куруш буд. Бухти Нассар ӯро асир кард ва бо гурӯҳе аз банӣ Исроил ба Бобил фиристод. Чун Дониёл аз намоз бурдан ба Бухти Нассар сар боззад, ӯро назди шерони даранда афкананданд, ки аз чанги онҳо тандуруст бадар омад. Навиштаанд, ки ба ҳукумати Бобил ва раёсати силсилаи уламо ва коҳинон сарафроз гашт ва маърифати илми рамл ва таъбири хоб ва ҳалли муаммо ва гушудани укдаҳо дар ӯ ҷамъ буд. Ҳам ӯ буд ки илм истихроҷ кард ва ҳаводиси рузгорро то инқазо (поён)-и олам бо ҳар чӣ дар он ҳаст, аз улуми мулуки ҷаҳон ва ҳаводисе, ки хоҳад буд, бо далоили фалакӣ даршумурд.

***Руъёи Дониёл***: Шарҳи руъёи маъруфи Даниёл дар Таврот, боби ҳаштум, ба ин баён омада ки: Дониёл қӯч (қӯчқор)-и нерумандеро ба хоб дид, ки бар шимолу Бохтар ва ҷунуб шох мезад. Дар ҳамон ҳангом бузи наре аз Бохтар омад, ки ҳамаи заминро фаро гирифта буд. Қуч бо ҳамаи нерумандӣ бузро ба замин андохт ва лагадмол кард ва баъд худ бузург ва бузургтар

шуд ва аз сараш чаҳор шохи устувор ба бодҳои чаҳоргонаи осмон рӯйид. Ин қуч ва бузи нар, ки бар сафолинаҳои куҳани эронӣ низ манқушанд, сумбули муҳимме барои мафоҳими офариниш ва эзадони он рӯзгор будаанд.

***Тобути Дониёл:*** Ривоёти исломӣ ва бархе манобеъи яҳуд қабри Дониёлро дар Шуш ва ҳамон маҳалле донистаанд, ки имрӯз низ ба ҳамин ном маъруф аст. Бинобар ҳамин манобеъ тобути Дониёл то пеш аз вуруди Ислом дар Шуш буд ва мардумони Шуш онро ҳурмат медоштанд ва ба вақти тангӣ берун меоварданд ва борон мехостанд. Ба фармони Абӯмӯсои Ашъарӣ он тобутро дар яке аз се гӯре, ки устувор бино карда буданд, ба таври ношинос дафн карданд ва атрофи он об андохтанд. Ба назар мерасад, ин достон ёдгори рӯзгори обпарастӣ бошад.

*Дониёл аз хайрҳо шуд номвар.*
*Номвар н-омад зи модар Даниёл.*
***(Носири Хусрав)***

*Хона холӣ беҳтар аз пуршеру гург,*
*Дониёл ин кард бар доно малаҳ.*
***(Носири Хусрав)***

*Мардон-шро залил чу Гаршоспу Рустам,*
*Роъиширо раҳӣ чу Болиносу Дониёл.*
***(Носири Хусрав)***

## ДУГОНАГӢ (دوگانگی)

Дугонагӣ ё санавийят ба мафҳуми қабули ду мабдаи хайр ва шарр аз муътақадоти қадими ориёиён маҳсуб мешавад. Инон бадӣ ва хубиро ҳар як ба маншае ҷудогона марбут медонистанд. Қувваи хайр боиси саодат ва неруҳои шар мусаббиби тирабахтии афроди инсон талаққӣ мешуданд. Дар муқобили Худо ва малакут дунёи шар ва торикӣ, ки дар он девон (даивҳо) фармонравоӣ мекунанд, қарор дорад. Дунёи шар, таҳти фармони рӯҳи палид ё Аҳриман аст, ки доим бо мазҳари хайр, яъне Аҳуромаздо ва ба ривоёте Сипантамину дар ҳоли набард аст. Арсаи ин мубориза байни замину осмон аст. Аз як сӯ ду нерӯи некӯкори олӣ яъне, нур

ва борон, ки мабдаи соири некиҳо ҳастанд, қарор доранд ва аз дигар хатарноктарин душмани инсон, яъне қуввае, ки боиси салби нур ва борон мешавад. Одамӣ дар ин миён ё бо Яздон аст ва ё бо Аҳриман.

*Гирди покӣ гар нагардӣ, гирди хокӣ ҳам нагард,*
*Марди Яздон гар набошӣ, ҷуфти Аҳриман мабош.*
*(Саноӣ)*

Бисёре аз фариштагон ва девон, ки имрӯз дар асотири эронӣ пайравони Яздон ё Аҳриман ҳастанд, ба таври мусаллам падидомадаи тасаввуроти куллӣ аз хубиҳо ва бадиҳо ҳастанд, ки ибтидо сифоти ахлоқӣ будаанд ва баъдҳо ҷанбаи халқият ёфта ва сипас шахсият пайдо карда ва ба сурати фариштагон ва девон даромадаанд. Ҳатто номи Амшоспандон тамоман ба маънии сифоти хуб аст ва дар баробари он номи Каморикон ба мафҳуми сифоти бад қарор дорад. Тазодди аъмол дар Эрони бостон ҳатто ба номҳо ва феълҳои забони Авастоӣ низ роҳ ёфта (Маздоясно 268) ва вожаҳо ҳам ба ду дастаи эзадӣ ва аҳриманӣ тақсим мешаванд. Масалан ду калимаи «фарра» ва «шукӯҳ» дар байти зер, аввалӣ ба Эзад ва дувумӣ ба бадӣ нисбат ёфтааст:

*Ҳаме кост з-ӯ фарраи эзадӣ,*
*Баровард бар вай шукӯҳи бадӣ.*
*(Фирдавсӣ)*

Асли тазод, дар андешаи эронӣ, бар мабнои табиӣ устувор будааст. Меҳри табиат боиси осоиш ва фарохии неъмат бувад ва қаҳри табиат мояи ранҷу гуруснагию қаҳтӣ, ва қувои табиат ҳам ду қувваи сарсабзӣ ва хушкӣ тасаввур мешуданд. Ҷаҳони моддӣ низ асосан бар асари тазодду тақобул ба вуҷуд омад ва муқобили неку бад, тазоди мусбат ва манфӣ, ва ҷунбишу ҳаракат низ бар асоси ҳамин диолектик то замоне вуҷуд дорад, ки ин тақобул мавҷуд бошад. Ҳангоме ки яке аз ин ду неру хунсо шавад ва ба истилоҳ ихтилофи сатҳӣ вуҷуд надошта бошад, сукун ҷои ҷунбишро мегирад ва зиндагии моддӣ тамом мешавад ва он рӯз растохез аст.

Дар «Авасто» Тиштар-яшт намунаи муҷассамест аз зӯрозмоии хубӣ ва бадӣ ва задухӯрди фариштаи борон дар олами

боло бо деви хушкӣ. Дар оини зарвонӣ низ асли тазодди хайру шар ё нуру зулмат ба ин тартиб тавҷеҳ мешавад, ки вақте Зарвон бекарона ба вуҷуди Аҳурамаздо борвар шуд ва диранге дар зоиши ӯ падид омад, дар дили модар шакке падидор гашт ва ҳамин шак мӯҷиби пайдо шудани Аҳриман гардид, дар ҳоле ки модар фарзанди нек мехост.

Таърихи асотири Эрон, аз он ҷо ки дорои ҷавҳари санавӣ аст, хотираи набардҳои бешумори дигареро низ ҳифз карда, ки аҳамми онҳо иборатанд аз моҷарои тасаллути Заҳҳок бар Ҷамшед, кушта шудани нахустин гов ба дасти Меҳр, набарди Аҳурамаздо ва Аҳриман дар даврони аввалияи офариниш, набарди Зардушт алайҳи ойини девон ва билахара набарде, ки дар поёни ҷаҳон тавассути мавъуди мазҳаби Зардушт – Сушёнат оғоз мегардад. Бино бар ривояти «Илиёд» бар дари кохи Зеус ду кӯза қарор дошт: яке муҳтавии хубиҳо ва дигаре мамлу аз бадӣ буд ва Зеус ҳар як аз ин кӯзаҳоро ба тартиб бармегирифт ва рӯи ин асл сарнавишти инсон ё комилан бад буд ва ё куллӣ хайр.

Ин дугонагӣ, дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ, ки доират-ул-маорифи фарҳанги Эрон низ ҳаст, бозтоби васеъе ёфта ва ба сурати ҷангҳои тӯлонӣ байни Эрону Турон ва паҳлавонону девону девсиратон таҷаллӣ кардааст.

Дар фарҳанги исломӣ тазод байни хубӣ ва бадӣ ҳам дар табиат вуҷуд дорад, ҳам дар асли офариниш «Худо – лаҷанӣ» инсон (Ҳиҷр: 28 ва 29) ва ҳам дар моварои табиат ба сурати тазод «Аллоҳ – шайтон». Ин ҷост, ки урафои исломӣ олами мулкро ҷаҳони аздод ва олами ҷабарутро олами ваҳдат муаррифӣ кардаанд (Ал-инсон) ва олами малакутро ҷаҳон миёни ду. Ин олами мулк ба қавли урафо чиз аст: нур ва зулмат ва бадани одамиро доиман дар кори ҷудо кардани нур аз зулмат донистаанд.

Бархе ишораҳо дар адаби муосир ҳокӣ аз он ҳастанд, ки шоирон ба ин дугонагӣ дар қолаби хайр ва шар ба мафҳуми куҳани он таваҷҷуҳ доштаанд:

*Дар ҷангали ман аз дарандагӣ ному нишон нест,*
*Дар сояофтоби диёрат қиссаи хайру шар мешунавӣ.*
*Ман шукуфтанҳоро мешунавам.*

*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**ДУЛДУЛ (دُلدُل)**

Дулдул (ба маънии хорпушт ва кори бузург) номи модақотири сапеди моил ба сиёҳ (шаҳбо) аст, ки Муқавқис – ҳокими Искандария ва ба ривоёте Фарувaт ибни Амри Ҳизомӣ ба ҳазрати Расул эҳдо кард. Дар ривоёт омадааст, ки Ҳазрат ӯро бо чанд асби дигар ва улоғи махсуси худ Яъфур ба Алӣ (а) бахшид, ки дар ҷангҳо бар он савор мешуд. Аз ин рӯ «шоҳи дулдулсавор» киноя аз ҳазрати Алӣ (а) аст:

*Хирадманд Усмони шабзиндадор,*
*Чаҳорум Алӣ-шоҳи дулдулсавор.*
*(Саъдӣ)*

*Дулдул дар адаби форсӣ ба номи асбе пуровоза ва хушном муарифӣ шудааст:*

*Кай шудастӣ нақши ман бар пушти ҳикматҳо савор,*
*Гар на пушти ман савори Дулдули шаҳбостӣ.*
*(Носири Хусрав)*

*То нури ӯ чу ханҷари Ҳайдар шуд,*
*Гулбун қавӣ чу Дулдули шаҳбо шуд.*
*(Носири Хусрав)*

*Он к-ӯ чу ба ҳарб тохт бинад,*
*Бар Дулдули тунд Муртазоро.*
*(Анварӣ)*

*Обод бар он бораи маймуни ҳумоюн,*
*Хушгом чу Яҳмуму раҳанҷом чу Дулдул.*
*(Ҷабалӣ)*

*Дулдули муштарипаяш ҷуфта зад андар осмон,*
*Аҳдилу дилканон Зуҳал гуфт: Қатаъта абҳарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Лоҷарам з-аблақи чарбохӯри чарх*
*Дулдуле дошт хами рони асад.*
*(Хоқонӣ)*

*Санг дар зери сумми ӯ гард аст,*
*Рахшхез асту дулдуловард аст.*
*(Масъуди Саъд)*

**ДУРӮҒ (دروغ)**

Дурӯғ ё дурӯҷ дар ағлаби мутуни пеш аз ислом саҳмгинтарин девест, ки инсонро гирифтори қаҳри хеш мекунад. Дурӯғ илова ба номи як деви хос умуман бар сипоҳи Аҳриман, аз ҷумла «Аждаҳок» низ итлоқ мешавад. Чунон ки аз «Ясно» бармеояд, дурӯғ боиси зиён ва озори мардум мешавад ва саранҷом дар рӯзи шумор аз ростӣ шикаст мехӯрад. Дар соири бахшҳои «Авасто» деви дурӯғ бисёр зӯрманд тавсиф шуда ва табоҳкунандаи зиндагӣ ва нобудкунандаи ҷаҳони моддист. Аз партави фраваҳри некон аст, ки дурӯғ вопас зада мешавад ва агар ёрии онон набуд, дурӯғ қувват мегирифт ва фармонравои ҷаҳон мешуд.

Тиловати каломи муқаддас дурӯғро беҳтар аз ҳар чиз меронад. Пасттарин қисмати дӯзах ҷойгоҳи дурӯғ аст. Дар фарҳанги исломӣ ва адаби форсӣ дурӯғ дар баробари рост ва бар хилофи он ба кор меравад ва авоқибе дорад, ки ба назар мерасад, беиртибот бо бунёдҳои куҳани ин дев набошад. Дар ривоёте мансуб ба Алӣ ибни Абӯтолиб (а) сидқ салоҳи ҳар чизу кизб фасоди ҳар чизе дониста шудааст ва муҳаққиқини исломӣ шарҳи муфассале бар ин ривоёт навиштаанд.

*Забонро магардон ба гирди дурӯғ,*
*Чу хоҳӣ, ки тоҷ аз ту гирад фурӯғ.*
*(Фирдавсӣ)*

*Надонӣ ту гуфтан сухан ҷуз дурӯғ,*
*Дурӯғ оташе бад бувад бефурӯғ.*
*(Фирдавсӣ)*

*Пас, ҳар чӣ ҳаме зери шабу рӯз бизоянд,*
*Фарзанди дурӯғанду музаввир ҳама яксар.*
*(Носири Хусрав)*

*Кай дурӯге қимат орад бе зи рост,*
*Дар ду олам ҳар дурӯғ аз рост хост.*
*(Мавлоно)*

Сурати куҳан ва афсонаии дурӯғ «дурӯҷ» низ дар адаби форсӣ омадааст:

*Ҳама амшосфандон ёри мо кун,*
*Ҳама деву дурӯҷ аз мо ҷудо кун.*
*(«Ардовирофнома»)*

Дурӯғ гоҳе ба маънии кудурату тирагӣ низ ба кор рафтааст:

*Биё, соқӣ, он оби оташфурӯғ,*
*Ки аз дил барад зангу аз ҷон дурӯғ.*
*(Мансуб ба Фахри Асъад)*

**ЗАВ (زو[1])**

Зав (Зоб) бародарзода ва ҷонишини Нӯзар ва писари Таҳмосп, подшоҳе одил ва бар мазҳаби ҷаддаш Манучеҳр буд. Модараш яке аз ҷодугарони Афросиёб буд ва бо ҷодуи худ аз фуру рехтани борон ҷилавгирӣ кард, то хушкию хушксолӣ падид омад. Аммо Зав бо ҳама ҷавонӣ ҷодугаронро ба ваҳшат андохт ва онҳо борон фуру рехтанд. Ба ривояти Балъамӣ рӯде аз Даҷла бикашид ва онро «Зоб» ном кард ва гӯянд ҳамон аст, ки имрӯз «Заҳоб» хонанд.

Иртиботи Зав бо обу борон назари пажӯҳандагонро ба худ ҷалб мекунад. Ӯ ҳамчунин се русто ба номи худ барпо кард ва тухми гиёҳонро кошт ва таомҳо сохт.

Бисёре аз муаррихин ӯро бо Гаршосп яке донистаанд. Дар «Шоҳнома» пас аз кушта шудани Нӯзар ба дасти Афросиёб, чун бар сари ҷонишинии Нӯзар ихтилоф пеш омад, ба пешниҳоди Зол Зав, ки дорои фарру барозандаи тоҷ ва ҳам аз пушти Фаридун буд, дар солхӯрдагӣ ба подшоҳӣ интихоб шуд. Дар рӯзгори ӯ хусумати миёни Эрону Турон аз миён бархост:

*Зи тухми Фаридун биҷустанд чанд*
*Яке шоҳи зебои тахти баланд.*
*Надиданд ҷуз пури Таҳмосп-Зав,*
*Ки зӯри каён дошту фарҳанги гав.*
*(«Шоҳнома»)*

Пас аз марги ӯ тоҷу тахт ба писараш Гаршосп расид, ки ин Гаршосп ғайр аз Гаршоспи маъруфи қаҳрамони китоби «Гаршоспнома» ва ҷадди Рустам аст.

Ба нудрат номи Зав дар адаби форсӣ дида мешавад:

*Шакли ҳилол ҳар сари маҳ медиҳад нишон*
*Аз афсари Сиёмаку тарҳи кулоҳи Зав.*
*(Ҳофиз)*

*Чи Афредуну чи Эраҷ, чи Минучеҳру чи Нӯзар,*
*Чи Зоби ду зироъ, он шуҳра дар фархундафармонӣ.*
*(Қоонӣ)*

**ЗАВОРА (زواره)**

Писари Зол ва бародари Рустам ва аз зумраи паҳлавонони Кайхусрав буд, ки дар ҷангҳо ҳама ҷо ёвару ҳамроҳи Рустам ва коргузори ӯ буд. Завора дар набарди Ҳомоварон майсараи сипоҳи Рустамро раҳбарӣ мекард ва вақте Рустам барои наҷоти Бежан ба Турон шитофт, ӯ яке аз ҳафт диловаре буд, ки Рустамро ҳамроҳӣ мекарданд:

*Суи майсара номбардор шер,*
*Завора, ки буд аждаҳои далер.*
*(«Шоҳнома»)*

*Завора биёвард аз он сӯ сипоҳ,*
*Яке лашкари догдил, кинахоҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Завора биёмад зи пушти сипоҳ,*
*Деҳодеҳ баромад зи овардгоҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

Завора дар набарди Рустаму Исфандёр бо Рустам буд ва миёни он ду паёмҳо радду бадал кард. Дар сафари марг низ ҳамроҳи Рустам буд ва дар яке аз чоҳҳое, ки Шағод канда буд, фуру афтод.

**ЗАЙТУН (زیتون)**

Зайтун дарахти ҳамешасабзи ноҳияи Мидитарона аст, ки соқаву барги он аз муддатҳо пеш аз рӯзгори Масеҳ нишонаи сулҳу фарзонагӣ, фаровонии неъмат ва пирӯзӣ будааст. Дар Юнони бостон зайтун барои Отина муқаддас буд ва ба ишора дар достони номгузории Отина шохаи зайтуне, ки самбули сулҳ буд, пешкаш шуд. Арусон тоҷе аз зайтун бар сар мениҳоданд ва тоҷи зайтуни ваҳшӣ бартарин имтиёз ва дар бозиҳои улампик бартарин ҷоиза будааст. Дар «Аҳди атиқ» омадааст, ки кабӯтаре, ки хабари фурукаш кардани тӯфонро ба Нӯҳ дод, барг (шоха)-и зайтуне дар минқор дошт. Бино бар бархе ривоёт, Ҷабраил ҳам гоҳ бо шохаи зайтун тасвир шудааст. Ин дарахт ба умри дароз, гоҳ то чаҳор ҳазор сол, маъруф аст. Дар китобҳои адвия барои равғани он, ки ба «зайт» маъруф буда, хавосси зиёде зикр шудааст («Туҳфаи ҳакими муъмин»).

Дар Эрон бар сари суфраи Наврӯз чанд шохаи беду зайтуну анор мегузоштанд.

Дар Қуръон ба зайтун савганд хӯрда шудааст: Ва-т-тини ва-з-зайтуни (Тин:10). Дар тафосир омадааст, ки Тин номи масҷиди Нӯҳ аст ва зайтун Байтулмуқаддас. Заҳҳок гуфтааст: Тин Масҷид-ул-ҳаром ва Зайтун Масҷид-ул-ақсост. Ҳамчунин гуфтаанд: Тин кухҳои миёни Ҳалавон то Ҳамадон ва зайтун кӯҳҳои Шом аст.

Аз Абдуллоҳи Умар нақл шудааст, ки чаҳор кӯҳ муқаддас аст: Тури Тино, Тури Зайто, Тури Сино ва Тури Тимоно. Тури Зайто ҳамон Байтулмуқаддас аст. Маҷмуъаи ривоёт иртиботи зайтун бо сарзамин Фаластин ва Байтулмуқаддасро равшан мекунад. Ба ин иртибот дар шеъри Суҳроби Сипеҳрӣ ишора шудааст:

*Ва эй тамоми дарахтони зайти хоки Фаластин,*
*Вуфури сояи худро ба ман хитоб кунед,*
*Ба ин мусофири танҳо, ки аз саёҳати атрофи Тур меояд.*

**ЗАКАРИЙЁ (زکریا)**

Закарийё, дар асли ибрӣ «Зохорӣ» («Худо ӯро ёрӣ мекунад») номи паямбарест, ки насабаш ба Сулаймон мерасад. Писари амми ӯ, Имрони Сомон, падари Марям аст, ки пайваста дар Масҷид-ул-ақсо ба ибодат машғул буд. Чун Марям ба хидмати маъбад гумошта шуд, ба мӯҷиби Қуръон (Оли Имрон:37) таҳти сарпарастии Закарийё қарор гирифт ва ҳар вақт бар ӯ ворид мешуд, назди ӯ зарфе меёфт, ки аз ҷониби Худо барои ӯ фиристода шуда буд. Закарийё пиронасар орзуи фарзанде кард ва завҷаи ӯ Ашёъ дар навадсолагӣ бордор шуд ва Худованд ӯро ба писаре ба номи Яҳё башорат дод (Марям:7), ки ба тааҷҷуби Закарийё рӯбарӯ шуд ва ба ҷурми ин нобоварӣ се рӯз гунг шуд, ки бархе аз он гунгӣ ба «рӯзаи сумт» таъвил кардаанд.

Чун Марями азро ба фармони Худо ба Исо ҳомила шуд, мардум Закарийёро ба фасод муттаҳам карданд ва ӯ ногузир аз миёни онон фирор кард. Бархе ривоёт фирори Закарийёро пас аз қатли ҳазрати Яҳё бар дасти Ҳирудис, подшоҳи яҳудия медонанд. Закарийё дар миёни роҳ аз дарахте овозе шунид, ки «Ё, набияллоҳ, ба ҷониби ман биё». Он гоҳ дарахт нисф шуд ва Закарийёро дар миёни худ ҷой дод ва ба ҳам омад. Дар ин ҳангом Иблис гӯшаи ҷомаи ӯро гирифт, ки аз лои шикоф берун монд. Ҷамъе, ки ӯро таъқиб мекарданд, Иблисро ёфтанд ва ӯ Закарийёро соҳир хонду гуфт: Ба ҷодуӣ дарахтро шикофт ва дар он пинҳон шуд. Он қавм ба ҳидояти Иблис Закарийёро бо он дарахт ба арра дуним карданд. Гӯянд, хуни Закарийё ва Яҳё ҳамчунон меҷӯшид, то он ки Бухти Нассар ҳафтод ҳазор исроилиро сар бурид ва он гоҳ хун аз ҷӯшиш истод.

Мавзуъи қатли Закарийё дар Инҷил ва Қуръон нест, аммо бисёре аз китобҳо ва қисаси исломӣ онро нақл кардаанд ва аз ин роҳ номи ӯ аз гузаштаҳои дур дар адаби форсӣ низ ворид шудааст:

*Агар теге ба фарқ ояд, гумоне бар, ки Ҷирҷисӣ,*
*Агар аррат ба сар ояд, гумоне бар Закарёӣ.*

*(Саноӣ)*

*Ба ҷой буд Закарийё, ки кушта шуд Яҳё,*
*Гузидае, ки ба покӣ буд аз ҷаҳони ахир.*

*(Носири Хусрав)*

*Зи баъди ӯ Закарийё бимонд ҳафтсад сол,*
*Бурида гашт ба ду нима дар миёни шаҷар.*
*(«Луғатнома»)*

*Чӣ ақлро ба дасти амонӣ гарав кунам,*
*Чӣ арра бар сари Закарийё бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Дами ханҷар зи мижгонаш, лаби арра аз он ханҷар,*
*Ба бисмилгоҳ Яҳё бӯса бар фарқи Закарё зад.*
*(Зулолӣ)*

**ЗАҚҚУМ (زَقّوم)**

Дарахте талху заҳрдор, ки бино бар Қуръон (Соффот:62 ва 63), дар буни ҷаҳаннам мерӯяд ва меваи он шабоҳат ба сарҳои девон (руус-уш-шаётин) дорад.

Чунон ки аз сураи Духон (43 то 46) бармеояд, заққум дар ҷаҳаннам ғизои бадкорон аст ва дар шикамҳои онон монанди миси гудохта ё чун обе, ки бар оташ ниҳанд, меҷӯшад. Аҳли дӯзах аз меваи заққум чандон мехӯранд, ки шикамҳояшон анбошта мешавад ва аз он ба азобе сахт гирифтор меоянд.

Заққум дар луғат номи дарахте талху заҳрдор аст, ки аз он шир берун меояд ва дар биёбон, бахусус дар сарзамини Ариҳо, мерӯяд ва равғану меваи он хавосси тиббӣ доранд.

Дар китобҳои пизишкии қадим (монанди «Туҳфаи ҳакими муъмин») аз он сухан рафтааст ва аз миёни анвоъи он заққуми ҳиҷозӣ ва шомӣ аз ҳама машҳуртаранд.

Дар бархе фарҳангҳо омадааст: «Заққум таомест арабро, ки дар он хурмову маска ба ҳам омехта бошад». Заққум ба ин маъно табъан ба мавзуъи баҳси мо беиртибот аст.

Дар адабиёти форсӣ заққум ба унвони дарахте ҷаҳаннамӣ, ки мазҳари талхист, мавриди таваҷҷуҳ будааст ва мазомини мутааддиде дар иртибот бо он падид омадаанд:

*Руста зи дилшон хилофи Оли Муҳаммад,*
*Ҳамчу дарахти зақум руста зи пӯлод.*
*(Носири Хусрав)*

*Каъси Ҳамим бар лабу Заққум бар асар,*
*Як рӯй таффи нору дигар рӯй замҳарир.*
*(Сӯзанӣ)*

*Ба ҷои меваву ях мехӯрам Зақуму Ҳамим,*
*Ба ҷои тарраву гул хор бошаду норам.*
*(Сӯзанӣ)*

*Оби ҳавзаш ба таъм чун заққум,*
*Барги шохаш ба шакл чун ништар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Дар бодия зи шаммаи қудсӣ аҷаб мадор,*
*Гар бардамад зи бехи зақум оби Кавсараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз нишоти Каъба дар шири зақум эҳромиён*
*Шираи бустон қарини шири пистон дидаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Дарахти зақум ар ба ҷон парварӣ,*
*Мапиндор ҳаргиз, к-аз он бар хӯрӣ.*
*(Саъдӣ)*

**ЗАМЗАМ (чоҳ) (زمزم (چاه))**

Номи чоҳе муқаддасу муборак дар Макка, ки маъруф аст, оби онро агар бемор хӯрад, шифо ёбад, агар гурусна хӯрад, сер шавад ва агар ташна хӯрад, сероб гардад. вақте Исмоил бо модари худ Ҳоҷар дар сарзамини Макка ташна монданд, Ҳоҷар ба талаби об рафт ва миёни ду кӯҳи Сафо ва Марва медавид. Исмоил аз ташнагӣ мегирист ва пошнаи пой бар замин мезад, ки аз радд (пай)-и пои ӯ чашмае об ҷӯшид ва ба ҳамин ҷиҳат онро Замзам хонданд. Яъне гуфтанд, чун бар Худо таваккул карданд, Ҷабраил оби Замзам баро ишон фиристод. Ҳоҷар чун гиряи кӯдакро шунид, бозгашт ва обро дид, ки бар рӯи замин ҳамерафт. Хок бар гирди он кард, то бар ҷой истод. Он гоҳ нарм-нарм об фурутар рафт, то чоҳ гашт. Исмоил он ҷо дасту рӯй мешуст ва

мурғони бисёру гурӯҳе аз қабилаи Ҷурҳум низ бар он об гирд омаданд.

Аз Паёмбар нақл шудааст, ки агар Ҳоҷар он чашмаро намеистонид, андозаи рӯде бузург мешуд ва ҳамаи биёбонро об мегирифт. Баъд аз он ки Замзам муддатҳо нопадид буд, Абдулмутталлибро миёни хобу бедорӣ фармуданд, ки Замзамро ҳафр кунад. Дар роҳе, ки мерафтанд ва ҳеч об набуд, ногоҳ аз зери кафши Абдулмутталлиб об равони шуд ва чашма падид омад. Абдулмутталлиб он ҷо ду ғизол ёфт аз зар, ки дафн карда буданд ва ӯ аз онҳо дари Каъбаро бисохт ва сақояи ҳоҷҷро (обхӯрди ҳоҷиёнро) дар Макка бино кард ва ба ин мавзуъ дар «Сафарнома»-и Носири Хусрав ва «Ҷавомеъ-ул-ҳикоёт»-и Авфӣ низ ишора шудааст.

Дар фарҳангҳои форсӣ «Замзами оташфишон» ба маънии офтоби оламтоб ва «замзамафшон» ба маънии ашкрезон ва «замзам афшондан» ба маънии гиря кардан низ омадааст. Замзам чи дар адабиёти форсӣ ва чи ҳамакнун дар миёни ҳуҷҷоҷи Байтуллоҳ ба унвони обе гуворо ва мутабаррик будаву ҳаст:

*Аз баркати ту давлати ту гашт падидор,*
*Аз пои Симоил падид омад Замзам.*
*(Фаррухӣ)*

*Ба сони чоҳи Замзам аст чашми ман,*
*Ки Каъбаи вуҳуш шуд сарои ӯ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Яке чун чашмаи Замзам, дувум чун Зуҳраи азҳар,*
*Сеюм чун чанги Булҳорис, чаҳорум дасти Бӯяҳё.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Агар фазли Расул аз рукну Замзам ҷумла бархезад,*
*Яке санге бувад рукну яке шӯробчаҳ Замзам.*
*(Носири Хусрав)*

*Ҳар дам орад падид Замзаму Нил,*
*Дасти ӯ ҳамчу пои Исмоил.*
*(Саноӣ)*

*Хоки садраш назиф чун Каъба,*
*Оби қадраш латиф чун Замзам.*
*(Саноӣ)*

*Лутфи сабукъинонат Кавсар кунад зи дӯзах,*
*Қаҳри гаронрикобат оташ кунад зи Замзам.*
*(Анварӣ)*

*Каъбаи мо тарфи хун, Замзами мо дурди хом,*
*Мусҳафи мо хатти ҷом, субҳаи мо номи субҳ.*
*(Хоқонӣ)*

*Ӯ Каъбаи улуму куфу, килку маҷлисаш*
*Буданд Замзаму Ҳаҷар-ул-асваду Мақом.*
*(Хоқонӣ)*

*Наззора дар ту чашми малоик, ки чашми ту*
*Дида ҷамоли Каъбаву замзамфишон шуда.*
*(Хоқонӣ)*

*Оби ангур наку хӯр, ки мубоҳ асту ҳалол,*
*Оби Замзам нахӯрӣ бад, ки ҳаромат бошад.*
*(Ибни Ямин)*

*Чунон бо неку бад сар кун, ки баъди мурданат, Урфӣ,*
*Мусулмонат ба Замзам шӯяду ҳинду бисӯзонад.*
*(Урфӣ)*

*Замзам ар ҷӯшад зи хоки ман, аз ӯст,*
*Май гар резад зи токи ман, аз ӯст.*
*(Иқбол)*

*Ҳар кӣ об аз Замзами миллат нахӯрд,*
*Шуълаҳои нагма дар удаш фисурд.*
*(Иқбол)*

**ЗАМҲАРИР (زَمهریر)**

Сармои сахти ҷаҳаннамро гӯянд, ки иштиқоқи он мавриди ихтилоф аст. Ғолибан ҷузъи аввали он (зам)-ро ба маънии сармо диниста ва тамоми вожаро сармо ва сармои сахт маънӣ кардаанд.

Дар ояи 13 сураи Даҳр (Муттакийина фиҳо алалароики ло яруна фиҳо шамсан ва ло замҳариро – Такязадагон дар он бар тахтҳо офтоб (ҳарорату тобиши зиёд) ва замҳарирро набинанд) низ ба ҳамин маънӣ ба кор рафтааст. Маъонию мафоҳими дигаре низ барои ин калима зикр кардаанд:

– Номи рӯзҳои пеш аз барди аҷуз:

*Барги бунфша чун буни нохун шуда кабуд*
*Дар дасти ширхора ба сармои замҳарир.*

*(Манучеҳрӣ)*

– Сармое, ки бо он кофиронро азоб кунанд ва он ба эътиқоди бархе табақаест аз ҷаҳаннам бо сармои шадид, ки Худованд онро барои уқубати куффор муҳайё сохтааст:

*Бе ту дар ҷаннат наёшомам шароби Салсабил,*
*Бо ту дар дӯзах бисозам бо ҳавои замҳарир.*

*(Саъдӣ)*

*Каъси ҳамим бар лабу заққум бар асар,*
*Як рӯй таффи нору дигар рӯй замҳарир.*

*(Сӯзанӣ)*

*Барқи савдот бигзарад аз дил,*
*Замҳарир аз аз даҳон барангезад.*

*(Хоқонӣ)*

– Дар коинот-ул-ҷавв (ҳавошиносӣ)-и мутадовил байни муслимин, табақаест аз табақоти ҳаво, ки ба истилоҳи қудамо болои кураи насим (табақаи ҳавои мутаҳаррик) қарор дорад ва сармои ҳавои мутаҳаррик аз он ношӣ мешавад. Ҳамчунин нузули барф дар иртифоъот дар асари бурудат (сардӣ)-и кураи замҳарир сурат мегирад. Дар эътиқодоти куҳан тундбодҳои ҷаҳонро ношӣ аз замҳарири ҷаҳаннам мешумурдаанд ва бодҳои самумро аз ҳарорати он. Замҳарир дар эътиқоди муслимин (ба маънии маҳалли уқубати кофирон) бе шабоҳат ба зимистону сармое, ки дар асотири қадими эронӣ, ба мӯҷиби «Вандидод», дар аҳди Ҷамшед падид омад, нест.

**ЗАРВОН (زَروان)**

Зарвон (Зирвон, Зурвон) ё замон дар ойини эронӣ таърихе мубҳам ва тӯлонӣ дорад. Дар лавҳаҳои бобилӣ марбут ба қарни понздаҳуми қабл аз мелод аз эзаде бо номи «Зарвон» сухан рафтааст. Дар Авасто низ ба ихтисор аз ин эзад ёд шуда ва дар мутуни паҳлавӣ ҳам дар бораи он сухан рафтааст. Зарвон аслан фариштаи замон аст ва бо сифати «акарна» (бекарона) аз ӯ ёд шудааст. Аз сифоти Зарвон чунин пайдост, ки барои замон оғозу анҷоме тасаввур нашуда ва онро ҳамеша пойдору ба таъбири мутакаллимин қадим ва ҷовидонӣ донистаанд. Аз ин замони бекарона аст, ки замони каронманд офарида шуд ва идомаи хилқат аз тариқи таволуду таносул муяссар гардид («Ёднома», Носири Хусрав).

Монӣ бо иқтибос аз афкори зардуштии замони худ номи Зарвонро ба худои бузург, ки ба тасаввури ӯ соҳиби ду фарзанд ба номҳои Аҳуромаздо ва Аҳреман аст, итлоқ карда ва дар воқеъ дар вуҷуди Зарвон дугонагии маздоӣ ба ваҳдат табдил шудааст. Аз ин рӯ бархе муҳаққиқон мазҳаби маъмули аҳди Сосониёнро гунае яктопарастӣ донистаанд («Офариниши зиёнкор») ва бар ин асос мазҳаби тозае бо унвони «зарвонӣ» падид омадааст. Қидмати ойини зарвонӣ ба замони готҳо мерасад. («Яснои 30, банди 2). Дар ойини меҳрпарастӣ низ замони бекарона дар раъси низоме илоҳӣ қарор дорад ва Зарвон маъмулан ба сурати мавҷуде бо сари шер ва тане, ки море даври он печидааст, таҷассум ёфтааст. Баъдҳо Зарвонро ба Зардушт ва ҳардуро ба Иброҳими Халилуллоҳ хато кардаанд («Бурҳон»).

Дар муътақадоти зарвонӣ Аҳуромаздо ва Аҳреман аз Зарвон падид омаданд. Ба ин тартиб, ки ӯ дар муддати ҳазор сол қурбониҳо кард, то писаре барояш биёяд ва номи ӯро Аҳуромаздо ниҳод. Аммо оқибат дар мавриди таъсири қурбониҳои худ ба шакк уфтод ва ин шакк боис шуд, ки ду фарзанд дар батни ӯ падид оянд: Аҳуромаздо барои қурбонӣ ва Аҳреман барои шакк. Зарвон ваъда кард, ки подшоҳии заминро ба фарзанде диҳад, ки зудтар мутаваллид шавад. Аҳреман синаи модарро бишикофт ва худро ба ӯ намуд, ки ба иллати бӯйи бад ӯро ба фарзандӣ нашинохт ва гуфт, ту фарзанди ман нестӣ. Аҳуромаздо бо бӯйи хуш худро ба ӯ намуд, ки ӯро бишинохт. Аҳреман ваъдаи падарро ёдоварӣ кард ва Зарвон посух дод, ки

салтанати ҷаҳонро нуҳ ҳазор сол ба Аҳреман медиҳад ва пас аз инқизои муддати мазбур барои абад салтанатро ба Аҳуромаздо хоҳад супурд.

Замони бекарона метавонад худро ҳар бор ба суратҳои навъе мутафовит бинамоёнад ва дар ҳар лаҳза ҷиҳате ва борикае аз ҷовидонагии худро ошкор кунад. Ин иртиботи лаҳза ва абадият, ё ҷузъ ва кулл яке аз мушаххасаҳои замони асотирист. Мафҳуми замон дар ойинҳои милали куҳансол, аз ҷумла Ҳинду Юнон ва низ дар масеҳият ҷилваҳо ва ҷанбаҳои гуногуни асотирӣ дорад. Муҳаққиқони ғарбӣ гоҳ барои ойини зарвонӣ маншаи ғайриэронӣ, аз ҷумла бобилӣ ва юнонӣ ҷустаанд.

Зарвон ба ҳамон гуна, ки ҷисман аз шабу рӯз падид омад, ҳамон гуна низ падари неку бад аст ва бар сарнавишти ҳамагон ҳоким. Таваҷҷуҳи вижа ба аҳаммияти замон дар фарҳанги эронӣ гоҳшумории дақиқ ва ҷашнҳову аъёду маросими вижаеро сабаб шудааст. («Зарвон, санҷиши замон дар Эроин бостон»). Дар шеъри форсӣ ба нудрат ба номи Зарвон ишора шудааст:

*Сари нома бар номи Зарвони пок,*<br>
*Ки рахшид аз ӯ Ҳурмузи тобнок.*<br>
*Худованди Зовушу Кайвони пир,*<br>
*Фурӯзандаи Моҳу Ноҳиду Тир.*<br>
*(Шайх Аҳмад Адиби Кирмонӣ)*

Илова бар он чи китобҳои милал ва ниҳал дар боби фирқаи зарвонӣ зикр кардаанд, назди мутакаллимини исломӣ ва низ шуарои форсизабон Зарвон бо унвони даҳру замону замона низ матраҳ аст, ваагарчи дигар ҳеч гоҳ ба мафҳуми Зарвон наметавонад бошад, аммо бархе хислатҳо ба он интисоб ёфтаанд, ки ба назар мерасад, бештар бар ҷанбаи аҳремании он такя шуда ва бештар ҳам дунёву гардиши рӯзгор мавриди назар будааст. (Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ. «Замону макону модда дар девони Носири Хусрав»).

*Тозанда замон чу дев метозад,*<br>
*Ту аз паси дев хира метозӣ.*

*Бо лашкари замонаву бо теги тези даҳр*<br>
*Дину хирад бас аст сипоҳу сипар маро.*

*Аз бешу кам халқӣ ҷаҳон танг макун дил,*

*Бо даҳр мудоро куну бо халқ мувосо.*

*Зинҳор, ки бо замон накӯшӣ,*
*К-ин бадхӯ душманест мансур.*
*Бе лашкари ақлу дин нагардад*
*Аз мард сипоҳи даҳр мақҳур.*

*(Носири Хусрав)*

Зарвон номи пардадор ва ҳоҷиби Анӯшервон ҳам будааст. («Шоҳнома»).

Ба Зарвон ва мафҳуми бостонии он дар шеъри муосир ишора шудааст:

*Хоки афлокисиришите чун сабу ҳаммашраби Хайём,*
*Навҷавон аммо чу Зарвон пир тифли мактаби Хайём.*

*(Меҳдии Ахавони Солис)*

**ЗАРИР (زَریر)**

Зарир (Заринбар, Заринсина) бародари Гуштосп ва писари Луҳросп буд ва баъд аз узлати Луҳросп сипаҳсолориро Зарир ва салтанатро Гуштосп уҳдадор шуд ва монанди дигар паҳлавонон ба футуҳоти бузурге ноил омад:

*Ду фарзанд будаш ба кирдори моҳ,*
*Сазовори шоҳию тахту кулоҳ.*
*Яке ном Гуштоспу дигар Зарир,*
*Ки зер оваридӣ сари нарраշер.*

*(«Шоҳнома»)*

Зарир барои густариши кеши нав (зардуштӣ) ҷонфишониҳо кард ва достони далерияш дар китоби «Ёдгори Зарирон» омадааст. Ӯ бо турониён набардҳо кард ва бар Арҷоспи дурӯғпараст зафар ёфт ва ба қавли Фирдавсӣ дар майдони ҷанг ба макру ҳила ба дасти Бедирафш, сипаҳбади турониён, кушта шуд ва саранҷом Бастур, фарзанди ӯ кини падарро гирифт. Дар яшти сездаҳум номи ӯ билофосила пас аз Гуштосп омада ва фравахри ӯ чун покону некукорон ситуда шудааст.

Зарир қаҳрамониҳое низ ба Ноҳид тақдим кард ва аз ӯ хост, ки бар Арҷоспи дурӯғпараст чира шавад.

Зарир номи гиёҳе зард низ ҳаст, ки ба форсӣ «испарак» гӯянд ва бо он ҷома ранг кунанд. Ба номи Зарири паҳлавон гоҳе дар адаби форсӣ ишора шудааст:

*Маро зи силсилаи ранҷу дард кард халос,*
*Гумон барӣ, ки бари Руйтан Зарир омад.*

***(Қоонӣ)***

**ЗАҲҲОК (ضحّاک)**

Заҳҳок (Ажидаҳок, Аждаҳок, Аздаҳоқ, Аждаҳо, Аҳда, Беварасп) ва бино бар як иштиқоқи омиёна Даҳок (Даҳайб) бар асоси ривоёти куҳан номи деве бисёр зӯрманд аст, ки Аҳреман вайро бо се даҳон ва се сар ва шаш чашм барои табоҳии ҷаҳони моддӣ офарид. Чунон ки аз «Авасто» бармеояд, Заҳҳок барои дастёбӣ бар Эронзамин эзади мавриди таваҷҷуҳи эрониёнро ситоиш кард ва барои Ноҳид қурбонӣ кард, то ҳафт кишварро аз инсон тиҳӣ созад, ки албатта комёб нашуд. Пас аз он ки фарр аз Ҷамшед ҷудо шуд, Заҳҳок бо ёрии Аҳреман ба ҷустуҷӯи фарр шитофт ва ба қаҳр бар Эрон мусаллат шуд ва ду хоҳари Ҷамшед Шаҳрноз ва Арнавозро ба занӣ гирифт ва ҳазор сол ба ҳукумати ҷобиронаи худ идома дод, то ин ки Фаридун – писари Отбин қурбониҳо кард ва ба ёрии Ноҳид бар Заҳҳок зафар ёфт ва ӯро бикушт ва бино бар мундариҷоти мутуни паҳлавӣ ӯро дар кӯҳи Данбованд (Дамованд) гирифтор сохт.

Ҳамаи мадорик тақрибан Заҳҳокро ғайриэронӣ ва ағлаб аз нажоди тозиён медонанд. Ба назар мерасад, ки шаҳрёре ғайриэронӣ аз Бобилзамин бархоставу бар Эрон пирӯз шудааст. Ба далели хотираи талхе, ки аз бедоду ситами Заҳҳок боқӣ монда, дар «Авасто» ӯ ба сурати аждаҳо ва мор, ки ҷонвароне музӣ ва офаридаи Аҳреман ҳастанд, даромада ва ба шакли ҷонваре маҳиб бо се даҳон ва се сар ва шаш чашм ва ҳазор чустию чолокӣ тавсиф шудааст. Дар «Шоҳнома» ин мавҷуди аҷиб ба сурати одамӣ, ки ду мор бар дӯши ӯ руста, даромада ва мардест аз дашти Арабистон ва чун соҳиби даҳ ҳазор асп буд, ба «Беварасп» мулаққаб шудааст. Заҳҳок ба фиреби Иблис падари худ –

Мардосро кушт ва он гоҳ Иблис ба сурати ҷавоне некрӯй бар ӯ зоҳир шуд ва холигар (ошпаз)-и ӯ шуд ва ба ҳила бар ду китфи ӯ бӯса дод, ки аз ҷои бӯсааш ду мор баромаданд ва ӯро меозурданд. Пас аз муддате Иблис ба сурати пизишке бар ӯ зоҳир шуд ва чораи кори морҳоро дар ин донист, ки ҳар рӯз бо мағзи ду ҷавон онҳоро сер кунанд. Дар ин ҳангом Заҳҳок бар Ҷамшед бишӯрид ва ӯро шикаст дод ва ду хоҳари вайро ба занӣ гирифт. Дар аҳди ӯ ойини фарзонагон пинҳон ва кори девон ошкор гашт. Заҳҳок хобе дид, ки чун бар хобгузорон арза дошт, ӯро аз вуҷуди Фаридун огоҳ сохтанд ва ӯ дар ҷустуҷӯйи вай баромад. Кова бар Заҳҳок бишӯрид ва ӯро дар Дамованд ба банд кард ва Фаридунро ба шоҳӣ расонид. Ба ривояти Балъамӣ он рӯз рӯзи Меҳр буд аз меҳрмоҳ, ки Меҳргон ном карданд.

Достони ба занҷир кашида шудани Заҳҳок дар кӯҳи Дамованд дар китобҳои паҳлавӣ машҳур аст. Бино бар ҳамин ривоёт дар ҳазораи Ҳушедр  Заҳҳок занҷири худро хоҳад гусаст ва сулси мардумон ва сутурону махлуқоти эзадиро нобуд хоҳад кард ва он гоҳ Гаршосп аз Зобулистон берун меояд ва ӯро нобуд мекунад.

Бархе ривоёти исломӣ ба ихтилоф Бевараспро дар замони Нӯҳ донистаанд, ки тозиёна задан ва бар дор карданро ӯ овард ва ҳазор сол подшоҳӣ кард ва дуои маъмули эрониён «ҳазор сол бизӣ» аз рӯзгори ӯ маъмул шуд, зеро зистани ҳазорсоларо аз рӯзгори ӯ амалӣ ёфтанд.

Дормстетер достони Заҳҳокро бозмондаи яке аз асотири куҳан медонад. Аждаҳои сепуза (седаҳон) ҳамон аждаҳои тӯфон аст, ки дар Ведо рабб-ун-навъи нур бо  ӯ дар ситез аст ва решаи ин асл дар «Авасто» ба сурати набарди Озар бо Заҳҳок боқӣ мондааст.

Заҳҳок дар ривоёти эронӣ таҷассуми неруи шарр аст. Дар манобеъи паҳлавӣ панҷ айб: оз, палидӣ, сеҳру ҷоду, дурӯғ ва лоуболигарӣ ба ӯ нисбат ёфтаанд. Ҷамшед чаҳор хислат: сирқат, худписандӣ, илҳоду мастиро барандохт, аммо Заҳҳок дубора роиҷ кард. Ин таҷассуми табоҳӣ бояд се даҳон дошта бошад, то бештар аз як баданро бидарад ва бибалъад; ва се сар дошта бошад, то беш аз маҳсули як сар ҳила бипарварад ва шаш чашм дошта бошад, то шаш ҷиҳатро бибинад ва чизе аз румузи асорат аз чашмаш пинҳон намонад.

Ҳикояти табоҳӣ ва табаҳкории Заҳҳок дар адабиёти форсӣ низ боз мондааст:

*Чу морони Заҳҳок тираш ҳаме*
*Нахоҳад гизо ҷуз ҳама магзи сар.*
**(*Унсурӣ*)**

*Руху ду зулфи ту Заҳҳоку он ду мори сиёҳ,*
*Ки ҷуз димоги сарон нест туъмаи эшон.*
**(*Камоли Исмоил*)**

*Мори Заҳҳок монд бар поям,*
*В-аз мижа ганҷи шойгон бархост.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Ҳаст Атобак чун Фаридун, нест бок, ар кофирон*
*Хештан заҳҳокшӯру аждаҳошар сохтанд.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Лаҳву лаззат ду мори Заҳҳоканд,*
*Ҳарду хунхору бегунаҳозор.*
*Ақлу дин лашкари Фаридунанд,*
*Ки баровранд аз он ду мор дамор.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Кова, ки донад задан бар сари Заҳҳок путк,*
*Кай шавадаш пойбанд кӯраву сандону дам?!*
**(*Хоқонӣ*)**

*В-он ки чу пури Отбин карда зи гурзи говсар*
*Магзи сари Даҳокро туъмаи мори ҳимярӣ.*
**(*Қоонӣ*)**

Қоонӣ дар қасидае ба таври муфассал ба абъоди мухталифи достони Заҳҳок ва бахусус ҳикояти морон ишора кардааст. Матлаъи қасидаи мазбур ин аст:

*Аз сари дӯши ду Заҳҳок даровехт ду мор,*
*К-он ду мор аз ҳама офоқ баровард дамор.*

Шуарои муосири мо низ аз Заҳҳок ва Заҳҳоксифатони замонаи худ ғофил намондаанд:

*Мо истодаем*
*Дар раҳгузори дуд,*
*Дар хориш ҳунар,*
*Дар арҷмандии ҷоду*
*Ва мағзҳои музтариби бемор*
*Андоми мордӯшро тасвир мекунанд.*
*(Тоҳираи Саффорзода)*

**ЗАЪФАРИ ҶИННӢ (زَعفَر جنّی)**

Заъфар (дар тадовул – Ҷаъфар)-и ҷиннӣ ба истилоҳи омма подшоҳи ҷинниёнро гӯянд, ки рӯзи Ошуро ба ёрии Имом Ҳусайн (а) шитофт ва бо лашкари хеш иҷозаи майдон хост, ки Ҳазрат ба ӯ рухсат надод ва фармуд, аз инсофу мардонагӣ нест, зеро шумо ононро мебинед ва ишон шуморо набинанд.

**ЗЕУС (زئوس)**

Зеус (Zeus) юнонӣ ба маънии зиндагӣ, номи нерумандтарин худои Юнон, худои рӯшноӣ ва фармонравои осмону замин аст, ки дар Рум Жупитер ё Юпитер (Jupiter) номида мешавад. Дар манзумаҳои Ҳумер аз Зеус ба унвони подшоҳи башар ва султони худоён ёд шуда ва мақарри ӯ қуллаи Уламп тасаввур шудааст. Вай неруи азими худро бо сарнигунии титонҳо – фармонравоёни Улампус (Olympus) ба даст овард. Зеус маъмулан ба сурати шахсияте дорои риш, ки озарахше бо худ дорад, нишон дода мешавад. Ӯ агарчи бо Ҳиро (Hera) издивоҷ кард, вале ба хотири ишқбозияш бо заноне аз олами башарият мавриди сарзаниш қарор гирифтааст.

Зеус бо титонҳо ва дигар илоҳагон худоёни бисёреро ба вуҷуд овард. Васлатҳои зиёде ба вай нисбат додаанд, ки мӯҷиби таваллуди фарзандоне аз ӯ шудааст, аз ҷумла Опулун, Офрудит, Ортамис, Ҳермес ва Отина. Ӯ раъду барқро дар ихтиёр дошт ва ба василаи он ҳукмравоӣ мекард ва бар борон мусаллат буд ва бо он заминро ҳосилхез мекард.

Аз ҳаводиси муҳимми мансуб ба ӯ банд кардан Прумита (Прометей) дар кӯҳҳои Қафқоз буд, ки пас аз он назме дар олам мустақар шуд. Жупитри худои Рум ҳам ихтиёроте назири Зеус

дошта ва худои осмони равшан будааст. Аз Зеус ба унвони намоди қудрат дар шеъри муосири форсӣ ёд шудааст:

*Замоне, ки аз акнунаш бигзарад,*
*Соли ду ҳазор мемирад,*
*Зеус қаламраваашро боз меёбад.*
*(«Гузаштаи оянда»).*

**ЗИГФРИД (زیگفرید)**

Зигфрид номи қаҳрамони нахустин ҳамосаи Нибелунген, муҳимтарин афсонаи олмонии марбут ба қарни 13 мелодист, ки Вагнер бо маҳорати тамом онро ба сурати опера даровардааст (1876). Ӯ қаҳрамони рӯйинтанест, ки аз ноҳияи китф осебпазир буд.

**ЗОЛ (زال)**

Фарзанди сапедмӯи Сом – паҳлавони эронист, ки чун сапедмӯй ба дунё омад, вайро ба ҳамин иллат Зол (пир) номиданд. Ӯ дар «Шоҳнома» ба номҳои Золи Зар ва Дастон низ номида шудааст.

Афсонаи сапедмӯии Зол бедиранг номи Лоутзу (Lau – Tzu) (кӯдаки пир) ҳакими бунёнгузори оини Тоуисмро ба ёд меоварад, ки ҳафтодуду сол дар заҳдони модари худ монд ва саранҷом ҳангоме мутаваллид шуд, ки мӯҳояш сафед шуда буд.

Сом, ки аз фарзанди сапедмӯй нанг дошт, вайро ба Албурзкӯҳ андохт ва Симурғ ӯро баргирифт ва бо баччагони худ бипарвард. Солҳо баъд Сом фарзандашро ба хоб дид ва ба Албурзкӯҳ рафт. Симурғ фарзандро ба падар супурд ва паре аз парҳои худ ба Зол дод ва гуфт:

*Або хештан бар яке парри ман,*
*Хуҷаста бувад сояи фарри ман.*
*Гарат ҳеч сахтӣ ба рӯй оваранд*
*В-ар аз неку бад гуфтугӯй оваранд,*
*Бар оташ барафган яке парри ман,*
*Ки бинӣ ҳам андар замон фарри ман.*
*(«Шоҳнома»)*

Ин ки Золро Симурғ мепарварад, ба ақидаи бархе метавонад осори дерпоии анвоъи тутимҳо дар назари ҳиндуэрониён бошад. Зол аз ҷониби падар подшоҳии Систон ёфт ва бар духтари шоҳи Кобул – Рӯдоба дил бохт ва ба рағми мухолифати падар ва Манучеҳршоҳ бо ӯ издовоҷ кард ва ҳосили ин пайванд Рустам қаҳрамони миллии Эрон аст, ки ба тарзе шигифт аз модар бизод. Зол ба ҷуз Рустам ду писари дигар ба номҳои Шағод ва Завора дошт. Ӯ аз тамоми афроди хонаводаи худ умри дарозтаре дошт ва афзун аз ҳазор сол, аз аҳди Манучеҳр то замони Баҳман ибни Исфандёр, бизист. Пас аз қатли ноҷавонмардонаи Баҳман асир шуд ва пас аз озодӣ дар бадбахтӣ мурд.

Достони Зол, ки дар як нигариши кулли ба «Устураи Зол» бадал шуда, бо куллиёте, ки дорад, истеъдоди тафсирпазирии хоссе ёфта ва ба масобаи яке аз ғанитарин бахшҳои «Шоҳнома» бо нигоҳе навоин ба унвони табалвури тазоду ваҳдат дар ҳамосаи миллии Эрон табйину тафсир шудааст.

Нақши Зол дар ҳамосаи миллии Эрон аз лиҳози паҳлавонӣ чандон чашмгир нест, аммо иртиботи ӯ бо Симурғ ва чорагариҳои таъйинкунандаи ин мавҷуди афсонаӣ, бавижа дар парвариши Зол ва ба ҳангоми таваллуди Рустам ва далолати ӯ бар чӯби газ дар достони Исфандёр аз бахшҳои муҳимми «Шоҳнома» ба шумор меравад.

*Туро Симургу тири газ набояд,*
*На Рахши ҷодуву Золи фусунгар.*

*(Дақиқӣ)*

*Ҳаме зод ин духтари барсапед,*
*Писар ҳамчу фартут пунбасарон.*
*Ҷуз ин абру ҷуз модари Золи Зар,*
*Назоданд чунин писар модарон.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Золи Зар андар азал зилзоли шамшери ту дид,*
*Дар азал шуд хингсор аз ҳавли он зилзол Зол.*

*(Қатрон)*

*Худой теги туро дар азал ба Зол намуд,*
*Зи бими теги ту нозода хушк шуд сари Зол.*

*(Қатрон)*

*Агар табъи ту аз фарҳанг дорад фарри Кайхусрав,*
*Вагар шахси ту андар ҷанг зӯри Золи Зар дорад.*
*(Саноӣ)*

*Танам ҳанӯз нагаштаст ҳам ба пирӣ пир,*
*Валек рӯе дорам чу рӯи Золи Зар.*
*(Масъуди Саъд)*
*Зи пури Золу зи Нӯшинравону Ҳотами Тай*
*Ба мардию хираду ҷуд ёдгор тӯӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун Зол ба тифлӣ шудаам пир зи аҳдос,*
*З-он аст, ки радкардаи аҳрораму аҳбоб.*
*(Хоқонӣ)*
*Бе ёрии Золу парри анқо*
*Бар хасм зафар наёфт Рустам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳамчу Таҳамтан туруст нусрати Симурғи бахт,*
*Золи фалакро барор дида чу Исфандёр.*
*(Қоонӣ)*

Гоҳе ҳам мутлақан калимаи «Зар» ба ҷои Зол омадааст:

*Бад-он ки моро дар назм даст нек афтод,*
*Зи худ ба ҷанг чаро сохтам зи Рустами Зар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба гоҳи бахшиш монанди Ҳотами Тай,*
*Ба гоҳи кӯшиш монанди Рустами Зар.*
*(Масъуди Саъд)*

**ЗОЛИ КУМОӢ (زال کومایی)**

Манзур Сибил (Sibyl) духтаре зебо аз мардуми Кума аст, ки аз худоён хост, ба ӯ ҷовидонагӣ арзонӣ доранд, аммо аз ёд бурд, ки хоҳиши ҷовидонагиро бо тақозои ҷавонӣ тавъам кунад. Худоён орзуи ӯро бароварданд ва Сибил ҷавониро пушти сар

ниҳод ва даврони дарднокеро оғоз кард. Нахуст дандонҳои чун марворидаш фуру рехт, он гоҳ рухсорае пурчину чурук ёфт ва бо гузашти замон пиру кӯчак шуд, то ба ҷуссаи як малах даромад ва рафта-рафта устухонҳояш об шуданд ва сипас ӯро бар фарози тираке кӯтоҳ дар майдони шаҳр ҷой доданд. Кӯдакон гирдогирди Сибил мерақсиданд ва ӯро дар миёни милаҳои қафас ба таркае меозурданд ва мепурсиданд: Дигар чӣ орзуе дорӣ? Ва ӯ менолид, ки ҳеч орзуе ҷуз марг надорам.

Ба достони Сибил дар оғози шеъри «Сарзамини беҳосил» Т.С. Элиют ҳам ишора шудааст, ки: «Ман барои як бор бо чашми хеш Сибилро дар Кума дидам, ки дар қафасе овехта буд ва чун писарон аз ӯ пурсиданд: Чӣ орзуе дорӣ? Посух дод: Орзуе ҷуз марг надорам».

Шомлу аз Сибил дар шеъри хеш ба унвони «Золи Кумоӣ» ёд кардааст:

*Ва чашмест роҳ кашида ба ҳасрат*
*Ба дунболи ташайюъи мискинонаи тобуте*
*Аз баробари Золи Кумойӣ*
*(Аҳмади Шомлу)*

**ЗОЛИ МАДОИН (زال مداین)**

Пирзане буд, ки ба мӯҷиби ривоёт дар муҷоварати айвони Кисро хона дошт ва вақте Анӯшервон хост, айвонро густариш диҳад, ба рағми иброму исрори шоҳ пирзан хонаашро нафурӯхт ва Анӯшервон хонаро ба ситам аз вай нагирифт ва дар натиҷа ноҳамворӣ дар сохтмони кох роҳ ёфт. Дар шеъри форсӣ ба нудрат ба номи ин пирзан ишора шудааст:

*Не Золи Мадоин кам аз пирзани Кӯфа,*
*Не ҳуҷраи танги ин камтарзи танӯри он.*
*(Хоқонӣ)*

**ЗОМЁДРӮЗ (زامیادروز)**

Зомёд (Зам, замин) ё Ромёд (бо тасҳиф) номи фариштаи замин аст, ки бо сифати «неккуниш» аз ӯ ёд шудааст. Дар оини Маздаясно замин мисли осмон муқаддас аст, зеро бо се унсури

дигар, обу оташу ҳаво аносири арбаъаро ташкил медиҳанд. Дар иртибот бо тақаддуси замин, ки маҳди осоиши башар бувад, кишоварзӣ назди зардуштиён амале аҳуроӣ муарифӣ шудааст («Вандидод»:фиқраи1). Умқи заминро дар қадим се табақа медонистанд ва сатҳи онро ба ҳафт пора (ҳафт иқлим) тақсим мекарданд.

Замин дар асотири бисёре аз милал модар тасавур шуда ва он унсури оғозинест, ки сулолаи худоён аз он дар вуҷуд омадааст. Ҳамон ки дар шеъри Хоқонӣ аз рӯи буғзу кина «зол» тасаввур шудааст:

*Аз хуни дили тифлон сурхоби рух омезад,*
*Ин золи сапедабру в-ин моми сияҳпистон.*

Ва Ахавони Солис ба гунае дигар ба ҳамин сифати замин ишора дорад:

*Ки фарзандкуш золи зинҳорхор,*
*Замин чун ядак номи модар кашид.*

Шояд таъбири «моми ватан», ки дар форсӣ маълум аст, нозир бар ҳамин сифати замин бошад.

Рӯзи бистуҳаштуми ҳар моҳи шамсӣ ба номи эзади замин «зомёдрӯз» хонда шудааст, ки рӯзе ҳуҷаставу муборак аст ва барои сафар ва ҳамаи корҳо, аз ҷумла тухм коштан ва дарахт нишондан нек аст. Бино бар ривоёт Яъқуб дар ин рӯз зода шуд ва зодашудагони ин рӯз борӯзӣ ва назди мардумон ва касони хеш маҳбубанд. Яшти нуздаҳуми Авасто ки муҳтавои он роҷеъ ба фарри каёнист, ба зомёд ихтисос дорад. Заъфарон, гули махсуси зомёд аст.

*Чун зомёд наёрӣ зи май ту ёд,*
*Зеро ки хуштар ояд май рӯзи зомёд.*
*Хоса ба подшоҳи малик Арслон, ки чарх*
*Ҳаргиз надошт чу ӯ ҳеч шоҳ ёд*[25].

*(Масъуди Саъд)*

---

[25] Матни шеър сакта дорад.

### ЗУЛАЙХО (زليخا)

Зулайхо, ки номи аслии ӯро «Роъил» ва ба ривояте «Нико» гуфтаанд, ҳамсари азизи Миср Қатфир ибни Рақиб буд, ки дар замони салтанати Райён ибни Валид – фиръавни Миср мезист. Пас аз он ки Юсуф аз корвоне, ки ӯро ба Миср овардаву дар маърази фурӯш қарор дода буд, ба исрори Зулайхо харидорӣ шуд, ба тарбияту парвариши ӯ ҳиммат гумоштанд. Юсуф чун ба ҳадди рушд расид, бо ҳусни оламгири хеш дилу ҷон аз Зулайхо ба яғмо бурд ва Зулайхо ба ҳар тартиб, ки ба ӯ изҳори ишқ мекард, бо имтиноъи Юсуф мувоҷеҳ мешуд. Занони Миср, ки Юсуфро надида буданд, Зулайхоро бар ин ишқ маломат карданд ва лизо Зулайхо онҳоро ба маҷлисе дар хонаи хеш даъват кард. Занҳо ҳангоми хӯрдани турунҷ чун Юсуфро бидиданд, чунон маҳви ҷамоли ӯ шуданд, ки ба ҷои турунҷ дастҳои хешро буриданд.

Зулайхо чун бо исрору ибром натавонист Юсуфро ром кунад, ба таҳдиду иръоб ва саранҷом ба иттиҳом рӯй овард ва ба ӯ нисбати таҷовузу ҳатки номус дод ва билахара Юсуф бо вуҷуди бароат (Юсуф:28) ба зиндон уфтод ва солҳо дар зиндон монд.

Асли достони Юсуфу Зулайхо аз Қуръон нашъат мегирад ва тафовутҳое миёни ривоятҳои Таврот ва Қуръон ҳаст.

Ҳадиси дилдодагии Зулайхо ба Юсуф то он ҷо дар адабиёти форсӣ забонзади хоссу ом шуда, ки чандин китоби мустақил дар давраҳои гуногуни таърихӣ тавассути шуарое чун Ҷомӣ, Озар Бегдилӣ, Шаҳоби Туршезӣ ва чандин нафари дигар ба назм даромада ва Хайёмпур дар китоби «Юсуфу Зулайхо» саргузашти онро овардааст. Ба таври куллӣ дар ашъори шоирон, бавижа ғазалсароён, достони Зулайхо инъикос ёфтааст:

*Шудем аз гиря нобино чу Яъқуб аз ғами Юсуф,*
*Зулайховор гашта пиру ин худ буд ҳаққи мо.*

*(Қатрон)*

*Парда бидрид аз Зулайхо дарду доғи ошиқӣ,*
*Ошиқӣ Довудро ранҷур карду сӯгвор.*

*(Қатрон)*

*Ошиқу маъшуқу ишқ, ин ҳар серо дар як сифат*
*Гаҳ Зулайхо, гаҳ набӣ, гаҳ Юсуфи Канъон кунем.*

*(Саноӣ)*

*Дар чоҳ чу маъшуқи Зулайхоям аз ин ишқ,*
*Эй хубии ту хубии маъшуқи Зулайхо.*

*(Масъуди Саъд)*

*Юсуф ба сабри хеш паямбар шуд,*
*Расво шитоб кард Зулайхоро.*

*(Носири Хусрав)*

*Чу Юсуф з-ин турунҷ ар сар натобӣ,*
*Чу норанҷ аз Зулайхо ранҷ ёбӣ.*

*(«Хамса»)*

*Аз хулқи юсуфиш ба пиронасар ҷаҳон*
*Пирояи ҷамоли Зулайхо барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

*Ҳар куҷо сарвқаде чеҳра чу Юсуф бинамуд,*
*Ошиқи сӯхтахирман чу Зулайхо бархост.*

*(Саъдӣ)*

*Гараш бибинию даст аз турунҷ бишносӣ,*
*Раво бувад, ки маломат кунӣ Зулайхоро.*

*(Саъдӣ)*

*Маломатгӯи беҳосил турунҷ аз даст нашносад*
*Дар он маъраз, ки чун Юсуф ҷамол аз парда бинмоӣ.*

*(Саъдӣ)*

*Ман аз он ҳусни рӯзафзун, ки Юсуф дошт, донистам,*
*Ки ишқ аз пардаи исмат бурун орад Зулайхоро.*

*(Ҳофиз)*

*Ҳар кӣ аз дасти Зулайхои ҳавас солим ҷаст,*
*Ба ду олам надиҳад гӯшаи зиндонеро.*

*(Сойиб)*

*Ҳар кӣ пироҳан ба бадномӣ дарид, осуда шуд,*
*Бар Зулайхо таъни арбоби маломат ор нест.*

*(Сойиб)*

*Мисри инсоф аз зулайхоталъатон орӣ шуда,*
*В-арна чандин моҳи канъонӣ ба бозори ман аст.*
*(Сойиб)*

*Ончи ӯ дорад зи хубӣ, гар Зулайхо доштӣ,*
*Бо ҳама исмат аз ӯ Юсуф намекардӣ фирор.*
*(Қоонӣ)*

Ҳамӯ дар тавсифи мамдӯҳаи хеш:

*Ҷуфти Зулайхо нахоҳамаш, ки Зулайхо*
*Гашт самар дар ҳавои Юсуфи Канъон.*
*(Қоонӣ)*

*Юсуферо зи асирӣ ба азизӣ бурданд,*
*Ҳама афсонаву афсуни зулайхоӣ рафт.*
*(Иқбол)*

*Надида дарди зиндон Юсуфи ӯ,*
*Зулайхояш дили нолон надорад.*
*(Иқбол)*

**ЗУЛҚАРНАЙН (ذوالقرنين)**

Ба маънии дорандаи ду шох, дорандаи ду гесу, соҳиби ду қарн зиндагӣ ё салтанату подшоҳе, ки чун мулки Мағрибу Машриқ бар вай тамом шуд, Худованд ӯро пайғамбарӣ дод. Достони ӯ дар бисёре аз манобеъи қадим ва ҷадид бо ривояти марбут ба Искандари Мақдунӣ хилт шуда ва ҳатто аз он ду, шахсияти воҳиде ба номи «Искандари Зулқарнайн» тасаввур шудааст.

Балъамӣ дар ваҷҳи тасмияи ӯ ба ин ном овардааст: Ин Искандарро аз баҳри он Зулқарнайн хондаанд, ки аз ин қарн то он қарн бирасад ва қарн ба тозӣ «сурув» бувад ва гӯшаҳои ҷаҳон (мағриб ва машриқ )-ро қарн хонанд. Берунӣ менависад: Аз ин ҷиҳат Зулқарнайн номида шуд, ки ду гесуи ӯ ба рӯи шонааш буд ва ӯ ба машориқу мағориби замин расиду шимолу ҷанубро бипаймуд ва мардумро зери фармони худ овард.

Мавзуъи ду шох доштани Искандарро «Нӯлдеке ба устурае аз қарни шашуми мелодӣ марбут дониста, ки бар асоси он Искандар хитоб ба Худованд гуфт: Медонам, ки ту бар сари ман шохҳое рӯёндаӣ, то битавонам мамолики ҷаҳонро мусаххар кунам. Ҳамчунин ин тасмия ёдовари устураи Мидос ва баромадани ду гӯши хар бар сари ӯст. Саноӣ дар байте сароҳатан ба ин мавзуъ ишора дорад:

*Шаҳ Сикандар ду гӯш ҳамчу харон*
*Дорад, ин аст роздори ниҳон.*
*(Ҳадиқа)*

Низомӣ ҳам дар «Искандарнома» вуҷуҳи мухталифи ин номгузориро баршумурдааст, аз ҷумла;

*Ки соҳибдуқарнаш бад-он буд ном,*
*Ки бар машриқу мағриб овард ком.*

Саргузашти Зулқарнайн дар Қуръон нисбатан батафсил ва ба ин шарҳ омада, ки: Ба ӯ ҳамаи имконот додем; Вай ба мағриби офтоб расид ва дид, ки хуршед дар чашмае гарм фуру мешуд ва дар канори он қавме буданд, ки бо онҳо ба меҳрубонӣ рафтор кард; лашкар ба машриқи офтоб кашид ва ба ҷое расид, ки хуршед бар қавме метобид ва онҳо дар баробари он ҳоиле надоштанд; Дар миёни ду кӯҳ қавмеро ёфт, ки забони эшон дуруст мафҳум набуд. Онон шикояти Яъҷуҷу Маъҷуҷ ва фасоди ишон дар замин ба пеш оварданд; Зулқарнайн ба мадади қудрати худоӣ бо оҳан, миёни ду кӯҳро садд кард ва дар он дамид, то гудохта шуд ва он гоҳ миси гудохта бар он рехт ва Яъҷуҷу Маъҷуҷ натавонистанд аз он боло раванд.

Дар тафосиру қисас, ривоёти мутаъаддид ва гоҳ мутаноқизе дар бораи ӯ зикр кардаанд. Бархе ӯро муосири ҳазрати Иброҳим ё собиқ бар ӯ, ва бархе вайро ҳамзамон бо Фаридун пиндоштанд. Гуфтаанд, ки бо Хизр ҳамсафар шуд ва ба оби ҳаёт расид. Иддае ҳам ба тааддуди Зулқарнайн муътақид шудаанд. Бисёре, аз ҷумла ибни Сино, Искандарро ҳамон Зулқарнайни Қуръон ва муосири Арасту пиндоштаанд, дар ҳоле, ки дар бархе тафосири куҳан чунин интибоқе дида намешавад. Берунӣ шояд барои аввалин бор муҳаққиқона интибоқи Искандар ва Зулқарнайнро рад карда ва Зулқарнайнро аз мулуки азво (ҷамъи зав) ё табобиъа (ҷамъи

таббаъ)-и Яман медонад. Фахри Розӣ ҳам бар тафовути он ду таъқид карда ва Зулқарнайнро паёмбар донистааст.

Мутааххирин, назари Беруниро мабнӣ бар ин ки Зулқарнайн аз табобиъа ва мулуки азвои Яман аст, напазируфта ва ёдовар шудаанд, ки онон ҳамеша тобеи Ҳабаша будаанд. Дар иваз Зулқарнайнро бар Дориюш ва Куруш татбиқ намудаанд ва бо таваҷҷуҳ ба асли тутимпарастӣ ва ишора баривоҷи тутими ҳайвонот, махсусан, қуч ва буз дар Шарқ ва низ вуҷуди муҷассамаи сангини Куруш дар мағориб, ки ду барҷастагӣ бар пешонӣ дорад, тақрибан ин фарзияро ҳатмӣ ва собитшуда пиндоштаанд. Ба ҳар ҳол омехтагии ин ривоёт сабаб шуда, ки ҳудудан тамоми қисаси мансуб ба Искандар, аз ҷумла ҳадиси зулумоту оби ҳаёт ва сангрезаҳое, ки дар суми асбони ӯ зар шуданд ва ҳамдамию ҳамсафарӣ бо Хизр ба Зулқарнайн нисбат дода шуда ва бахусус достони сад сохтани Искандар дар баробари қавми Яъҷуҷу Маъҷуҷ, беш аз ҳама маъриди таваҷҷуҳи шоирон дар забони форсӣ қарор гирифтааст:

*Гар ҳаворо чун Сикандар сад ҳамесозӣ, чӣ суд?*
*Чун Сикандар ҳар замон дар сина кун аҳвосро.*

*(Саноӣ)*

*Парию деву ҷиннию инсӣ,*
*Ҳашароти замин фароҳам кун.*
*Он гаҳе баъд аз ин Сикандарвор*
*Гирд бар гирд садди муҳкам кун.*

*(Саноӣ)*

*Лашкари Яъҷуҷи раҳмат сохта бар кӯҳсор*
*Рост чун садди Сикандар ҳиснҳои устувор.*

*(Масъуди Саъд)*

*Пардаи пиндор, к-он чун садди Искандар қавист,*
*Оҳи хунолуди ман ҳар шаб ба як ё Раб бисӯхт.*

*(Аттор)*

*Лек андар тиҳи ҳаҷраш гирди ман*
*Садди Искандар тиёқ афтодааст.*

*(Аттор)*

*Ба ҳар чӣ мерасад аз ризқ, созгорӣ кун,*
*Ки ҳар кӣ сохт ба садди рамақ, Сикандар гашт.*

*(Сойиб)*

*Зарби қаландарӣ биёр, садди сикандарӣ шикан,*
*Расми Калим тоза кун, равнақи соҳирӣ шикан.*
*(Иқбол)*

*Асби Сикандар набуд рахшашу чандон ки рафт,*
*Дар зулумоти масоф гавҳари аҳмар шикаст.*
*(Анварӣ)*

Бархе урафо, аз қиссаи Зулқарнайн, бино бар он чи дар Қуръон омада, бардоштҳои латифи ирфонӣ кардаанд. Насафӣ («Ал-инсон») дар баёни печида шудани олами кабир дар вуҷуди инсон ҷисми одамиро мағрибу машриқ ва рӯҳро Зулқарнайн ва чашмаи гармро, ки офтоб дар он ғуруб мекард, ҷисми одамӣ, ду қавми Мағриб ва Машриқро сифоти рӯҳонӣ ва ҷисмонӣ, зулумотро ҷисм, шаҳвату ғазабро ду қавми Яъҷуҷу Маъҷуҷ ва қавмеро, ки аз онҳо шикоят карданд, сифоти рӯҳонӣ ва ақлӣ номидааст.

**ЗУЛКИФЛ (ذوالکِفل)**

Номи яке аз анбиёи банӣ Исроил аст, ки аз зуррияи Иброҳим буд. Номи ӯ ду бор дар Қуръон омада: Як бор дар радифи Исмоил ва Идрис, ки ҳама аз собирон буданд (Анбиё: 85) ва бори дигар дар радифи Исмоил ва Ясаъ, ки ҳама аз некон буданд(Сод:48). Муфассирон ба тафовут ӯро бо Ҳазқиёл ва шахси мавҳуме ба номи Бишр ибни Айюб ва Илёс ва бархе ҳам бо Закарийё яке донистаанд.

Дар боби лафзу маънии Зулкифл ақволи мухталифе ҳаст:

Соҳиби «Маъолим-ут-танзил» оварда, ки ӯро аз он ҷиҳат Зулкифл ноdensанд, ки кафолати ҳафтод набӣ кардааст. Баъзе гӯянд, аз он рӯй, ки ӯ назр кард, рӯзе сад ракъат намоз бигузорад. Ба мӯҷиби ояи 243 Бақара, Зулкифл бар шаҳри Айла, ки мардумони он тамом ба маризӣ ва бемори мурда буданд, гузашт ва чаҳордеворӣи онро бидид ва дар он ҷо намоз гузорд ва дуо кард, ки ин мардумон зинда шаванд. Ҳам дарсоат Худованд бороне бифиристод ва мардумон ба қудрати Худои таъоло зинда шуданд ва ба шаҳр рафтанд ва монданд, то ба тафориқ бимурданд ва он

рӯзи Наврӯз буд ва ин расм, ки дар Наврӯз об ба якдигар пошанд, аз ин ҷост.

Зулкифл ҳамчунин номи маҳаллест миёни Ҳила ва Бағдод ва дар он ҷо қуббаест, ки гӯянд қабри Зулкифл аст. Номи Зулкифл ба нудрат дар адаби форсӣ омадааст:

*Ҳоли Илёсу Юшаъу Зулкифл*
*Ёфта ҳар як аз кифоят кифл.*
*(«Ҳадиқа»)*

**ЗУЛУМОТ (ظُلمات)**

«Зулумот», ки дар шеър гоҳе ба сукуни лом ҳам талаффуз мешавад, ҷамъи «зулмат» ва қисмате аз замин дар минтақаи шимол аст, ки ба ақидаи қудамо дар он ҷо доиман шаб бошад ва оби ҳаёт дар он ҷост ва ҳамчунин гавҳарҳо дар он ҷо парокандааст. Бино бар ривоёту афсонаҳо Искандар ва Хизр ба талаби оби ҳаёт ба он ҷо рафтанд ва Хизр оби зиндагӣ бихӯрд ва зиндаи ҷовид монд, вале Искандар ба манзили мақсуд роҳ наёфт. Омехтагии ривоёти марбут ба Искандар ва Зулқарнайн сабаб шуда, ки қазияи рафтан ба зулумот ва ҷустуҷӯи оби ҳаёт ба Зулқарнайн низ нисбат ёфтааст:

*Шунидаӣ, ки Сикандар бирафт то зулумот*
*Ба чанд меҳнату хурд, он ки хӯрд оби ҳаёт.*
*(Саъдӣ)*

*Қатъи ин марҳала бе ҳамраҳии Хизр макун,*
*Зулумот аст, битарс аз хатари гумроҳӣ.*
*(Ҳофиз)*

*«Ҳар гавҳар, ки Зулқарнайн ба қалами ӯ аз зулумоти давот берун кашид, дурре буд дар воситаи қалодаи рӯзгор».*
*(Тарҷумаи «Таърихи Яманӣ»)*

*Бақои ҷовидонӣ мулкро бахшад ҷаҳонсӯзат,*
*Ба зулумоти ниём аз он ниҳон чун оби ҳайвон шуд.*
*(Қоонӣ)*

Дар байти зер «зулумоти баҳр» киноя аз шаб аст:

*Субҳдам оби Хизр нӯш аз лаби ҷоми гавҳарӣ,*
*К-аз зулумоти баҳр ҷаст оинаи сикандарӣ.*

*(Хоқонӣ)*

Хоқонӣ «зулумоти сикандарӣ»-ро ҳам дар ишора барривоёти марбут ба Искандар ва рафтани ӯ ба зулумот овардааст:

*Гар ҳеч ташна дар зулумоти Сикандарӣ*
*Дил кард аз оби Хизр шикебо, ман он кунам.*

*(Хоқонӣ)*

*Ба қисса низ шунидӣ, ки рафту дар зулумот*
*Канори чашмаи ҷовид ҷуст Искандар.*

*(Аҳмади Шомлу)*

Манобеъи таърихӣ қазияи рафтани Искандар ба зулумотро дуруст надониставу гуфтаанд, ки гирифтории Искандар ва сипоҳаш дар меҳҳои кӯҳистони шимоли Афғонистон сарчашмаиривоёт дар бораи рафтани ӯ ба Қутб ва зулумот шудааст.

**ЗУЛУМОТИ САЛОС (ظُلُمات ثَلاث)**

Зулумоти салос (торикиҳои сегона) таъбирест маъхуз аз ояи шаши сураи Зумар: «халақакум мин нафси воҳида. Сумма ҷаъала минҳо завҷаҳо ва анзала лакум минал анъоми самонията азвоҷи. Яхлуқукум фи бутуни уммаҳотикум халқан мин баъди халқин фи зулумоти салоса». (Ӯст, ки офарид шуморо аз як нафс (ҷон, нафар)-и воҳид. Пас аз вуҷуди ӯ зан офарид ва барои шумо аз ҳайвонот ҳашт ҷуфт фиристод. Ӯ шуморо дар батни модаронатон халқ мекунад бо хилқате аз пайи хилқате дар зулумоти салоса». Дар бораи ин торикиҳои сегона ақволи мухталифе нақл шуда ва ғолиби муфассирин онро киноя аз торикии шиками модар ва торикии раҳим ва бархе киноя аз кудурати табъ ва ҳавои нафсонӣ ва хосияти ҳайвонӣ донистаанд ё тирагии тӯлу арз ва умқ дар олами суфлӣ ва билахара ба назари баъзе ҳам киноя аз се

торикист, ки Юнусро пеш омад: торикии шаб, торикии шиками моҳӣ ва торикии қаъри дарё.

Дар шеъри форсӣ ба ҳамон мафҳуми аввал омадааст:

*Мекунад дар табоеъи арбаъ*
*Зулумоти салосро анвор.*

***(Хоқонӣ)***

**ЗУЛҶАНОҲ (ذوالجناح)**

Зулҷаноҳ номи асби ҳазрати Сайид-уш-шуҳадо Ҳусайн ибни Алӣ (а) аст, ки дар рӯзи таф ҳазрат бар ин асб савор буд ва чун ба шаҳодат расид, асб дар хуни он ҳазрат ғалтид ва бо сару ёле ба хун оғушта ба хаймагоҳ омад ва ҳамин ки ҷилави хаймагоҳ расид, сайҳае кард ва он қадр сари худро бар замин зад, то ҷон дод. Занони ҳарам, ки асбро бидиданд, донистанд, ҳазрат ба шаҳодат расидааст. Дар ахбори мақотил ва дар таъзияҳои мутадовил дар Эрон Зулҷаноҳ нақши муҳимме бар ухда доштааст.

**ЗУЛФИҚОР (ذوالفقار)**

Зулфиқор номи шамшери маъруфи Мунаббаҳ ибни Ҳаҷҷоҷ ё Ос ибни Мунаббаҳ аст, ки ҳазрати Муҳаммад (с) дар ғазваи Бадр онро ба ғанимат гирифт ва чун бар пушти шамшери мазкур қатори мухраҳо ё харошҳои пасту ҳамвор буд, онро Зулфиқор (дорандаи мухраҳои пушт) меномиданд. Дар ғазваи Уҳуд, ҳангоме ки шамшери ҳазрати Алӣ (а) дар Ҳарб бишикаст, пайғамбар Зулфиқорро ба вай бахшид ва Алӣ бигирифт ва ба корзор шуд. Паёмбар чун ӯро далеру коромад дид, ки бо Зулфиқор аз чапу рост ва пешу пас мезад ва мекушт, гуфт: Ло фато илло Алӣ, ло сайф илло зулфиқор (Ҳеч ҷавонмарде ҷуз Алӣ ва ҳеч шамшере ҷуз Зулфиқор нест). Хубии он шамшер ба ҳамроҳи ин ҷумла дар Ҳиҷоз ва баъдҳо дар саросари мамолики исломӣ зарбулмасал шуд. Бино бар як ривоят аз ҳазрати Ризо (а) нақл шуд, ки Ҷабраил Зулфиқорро аз осмон овардааст.

*Афсари заррин фиристад офтоб аз баҳри ту,*
*Ҳамчунон аз осмон омад Алиро Зулфиқор.*

***(Фаррухӣ)***

Зулфиқор монанди ҳамаи шамшерҳои арабии қадим дудам буд ва баъдҳо тасаввур кардаанд, ки нӯки он ду шоха дошта ва дар тасовир ҳам ағлаб онро ба сурати душоха кашидаанд. Бархе ҳам барои ин пиндор асле қоил нашудаанд.

Номи Зулфиқор шамшери пуровозаи ҳазрати Алӣ (а) ҳамчун номи худи он ҳазрат дар адаби форсӣ ба азамату баландӣ номбардор аст:

*Пеши адухор Зулфиқори Худованд*
*Шахси аду рӯзи гирудор хиёр аст.*
*(Носири Хусрав)*

*Яке аждаҳо буд дар чанги шер*
*Ба дасти Алӣ Зулфиқори Алӣ.*
*(Носири Хусрав)*

*Қавси қузаҳ камон кунад аз шохи бед тир,*
*Аз барги лола рояту аз барқ Зулфиқор.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чу рӯзи разми ту бар тоғиён хазон бошад,*
*Зи хун чӣ гуна кунад Зулфиқори ту гулшан?*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй Ҳайдари замона ба килки чу Зулфиқор*
*Номи фалак ба садри ту қанбар накӯтар аст*
*(Хоқонӣ)*

*Эй Зулфиқори дасти ҳудо, занг гир, занг,*
*К-он Бӯтуробии илм ба зери туроб шуд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳайдари каррор ку, то ба гаҳи корзор,*
*Аз гуҳари лутфи ӯ об диҳад Зулфиқор.*
*(Хоқонӣ)*

*«Хилофи роҳи савоб аст ва нақзи ройи улулалбоб, ки Зулфиқори Алӣ дар ниём бошаду забони Саъдӣ дар ком» («Гулистон»-и Саъдӣ)*

*Мулк аз ӯ болад ба хешу килк аз ӯ нозад чунон-к*
*Аз набӣ Умм-ул-қуро, аз Шери Яздон Зулфиқор.*
*(Қоонӣ)*

**ЗУНАВОС (ذونَواس)**

Шуҳрати Юсуфи Ашъар (525 м.), шоҳи Яман, ки ба Заръат ибни Юсуф низ маъруф буд. Вай ба ойини яҳуд гаравид ва номи Юсуф бар хеш гузошт ва ба нобудии масеҳиёни Яман камар баст. Бар тибқи ривоёт, гавдолҳое канд ва бо оташ онҳоро пур кард ва масеҳиёнро, ки аз дини худ бознагаштанд, ба он гавдолҳо афканд. Сураи Буруҷ, ки аз ин воқеа хабар медиҳад, инонро асҳоби Ухдуд номидааст. Куштори масеҳиён боиси ҳаяҷони азим шуд ва хабари он ба импиротури Рум расид ва вай шоҳи Аксумро, ки ба вай наздиктар буд, ташвиқ ба интиқом кард ва ӯ лашкаре ба сардории Арёт ва Абраҳа ба Яман фиристод, ки ба кумаки яманиҳои зидди Зунавос вайро мағлуб карданд. Зунавос кушта шуд ва ё худро ба дарё афканд ва кас бознадидаш.

**ЗУҲАЛ (زحل)**

Зуҳал ё кайвон (Saturn) шашумин сайёра аз лиҳози фосила то Хуршед аст, ки ҷойгоҳи он осмони ҳафтум аст ва наҳси акбар ба шумор меомада ва дар фарҳангҳо ва шеъри форсӣ ба номҳои: бариди фалак, посбони фалак, посбони торами нуҳум, пири фалак, ходими пир, дидабони фалак, муқими манзили ҳафтум, ҳиндуи борики сипеҳр, ҳиндуи гардун ва ҳиндуи гунбади гардон низ хонда шудааст.

Ҳиндиён Зуҳалро «худои кундрав» ва афсонаҳои Юнон онро бузурги худоён медонистанд ва ба сурати пирмарде бо дос ва соати шинӣ муҷассам месохтанд ва маъбадҳо ба номи ӯ доштанд ва маросими марбут ба онро, ки «Хуруниё» номида мешуд, ҷашн мегирифтанд. Ҳамчунин зуҳалия ё сотурнол (saturnal) рӯзҳое махсус буданд, ки қудамо дар он рӯзҳо ҳадоёи нафисе мебахшиданд. Кори ин бахшишҳо ба ҷое расид, ки кишвар рӯ ба вайронӣ ниҳод, то ин ки Бублисюс аз идомаи ин расм ҷилавгирӣ кард ва подшоҳро водор сохт, дар ин маросим танҳо ба ҳадя кардани шамъ иктифо кунанд.

Дар оини меҳрпарастӣ дар раъси низоми илоҳӣ ва асосу мабнои ашё, замони мутлақ (Зирвони Акарана Akarana Zervan)

қарор дошт, ки ӯро гоҳ Крунус Саакулум (Kronos Saeculum) ё Кайвон (Зуҳал) меномиданд.

Дар фарҳанги исломӣ, бавижа дар китобҳои нуҷум Зуҳалро наҳси акбар ва батиюссайр (кундрав) донистаанд, ки ба ашёи хасиса ва умуре, ки мутааллиқ ба бутъ (кундӣ) бошад мансуб аст. Аз ин ҷиҳат онро кавкаби пирону деҳқонон ва арбоби қилоъ ва хонадонҳои қадим ва ғуломони сиёҳ ва саҳронишинон ва мардумони сифлаву хасис ва зоҳидони беилм шумурда ва сифоти макру кина ва ҷаҳлу бухлу ситезакорӣ ва коҳилиро ба он нисбат додаанд.

Насафӣ ҳангоми татбиқи олами сағир бар ҷаҳони кабир мегӯяд: Сипурз осмони ҳафтум аст ва намудори фалаки Зуҳал, зеро ки Зуҳал сипурзи олами кабир аст ва дар ин фалак малоика бисёранд ва Азроил, ки сабаби қабзи рӯҳи одамиён аст, сарвари ин малоика аст. Зуҳал дар шеъри форсӣ бештар ба ҳамон мафоҳими наҳси акбар ва барид ва посбони фалак ва ҷуз он ба кор рафтааст.

*Зуҳал аз ҳайбаташ намедонад*
*Ки фалакро чӣ гуна паймояд.*
*(Дақиқӣ)*

*Гар ҳадаф созад қамарро тири ахтардӯзи ту,*
*То қиёмат ҷуз қирон набвад Зуҳалро бо Қамар.*
*(Саноӣ)*

*Ҳамеша, то набувад хокро фурӯғ асир,*
*Ҳамеша, то набувад моҳро улув Зуҳал.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бисӯда ҷоҳи аризаш ба фазл ҷирми фалак,*
*Супурда ройи рафиъаш ба садр фарқи Зуҳал.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чу ҳаст зидди худованд толиъи ту ба табъ,*
*Зуҳал натиҷаи навҳа-сту модари мотам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аз Утори́д фасеҳтар будам,*
*Чу Зуҳал кардаӣ маро алкан.*
*(Масъуди Саъд)*

*Зуҳал чӣ гӯяд ҳоҷат наёбад, арна ман*
*Зи чархи ҳафтум бар мулк дидабон шудамӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бар боми сарочаи ҷамолат*
*Кайвон шуда посбони ҳиндуй.*
*(Саъдӣ)*

*Тег шуд заҳраи Зуҳал бидарид,*
*Ҷигари Офтоб ҳам бишкофт.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз шумо наҳс мешаванд ин қавм,*
*Туҳмати наҳс бар Зуҳал маниҳед.*
*(Хоқонӣ)*

*Қутбворам бар сари як нуқта дорад чормех*
*Ин ду миррихи занабфеъли зуҳалсимои ман.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳам зуҳалрангам чу оҳан, ҳам зи оташ ҳомила*
*В-аз ҳарисӣ чун наъоим оташин оҳан хӯрам.*
*(Хоқонӣ)*

*Занаб Миррихро май карда дар кос,*
*Шуда чашми Зуҳал ҳамкосаи рос.*
*(«Хамса»)*

**ЗУҲРА (زهره)**

Зуҳра ё Ноҳид дувумин сайёра, аз лиҳози фосила бо Хуршед, дар осмони севум аст. Дар нуҷуми куҳан Муштариро саъди акбар медонанд ва Зуҳраро саъди асғар, ки далолат дорад бар таъннс ва хунсо будан ва ҳусни ваҷҳу фараҳу шодӣ ва дар истилоҳ кавкаби аҳли тарабу ситораи махсуси занон ва муханнасон ва зурафову аҳли зинату таҷаммул аст ва лаҳву тарабу ишқу зарофат ва сухрия ба ӯ ихтисос доранд.

Дар ривоёт ҳаст, ки вақте Уззо ва Узоё (Ҳоруту Морут), ду фариштаи Худо, барои ҳукм кардан ба замин омаданд, зане аз

фарзандони Нӯҳ ба номи Зуҳра, ки дар форсӣ «Бедухт» ва дар ибрӣ «Ноҳид» гуфта мешавад, пеши ишон аз шавҳари худ шикоят кард. Онҳо бар вай фитна шуданд ва ӯро аз шавҳараш ҷудо карданд ва шавҳарро бикуштанд ва ба хоҳиши ӯ дар хафо хамр хӯрданд ва ӯ номи меҳин (исми аъзам)-и Худоро аз онҳо омӯхт ва худ ба осмон рафту ишонро фуру гузошт. Бархе гӯянд, Худованд ӯро ба сурати ситорае масх кард, ки Мавлавӣ ҳам ба ин мавзуъ ишорат мекунад:

*Чун зане аз кори бад шуд рӯйзард,*
*Масх кард ӯро Худову Зуҳра кард.*
*Авратеро Зуҳра кардан масх буд,*
*Хоку гил гаштан чӣ бошад, эй ануд.*
*(«Маснавӣ»)*

Берунӣ («Осор-ул-боқия») бути Лотро ба исми Зуҳал ва Уззоро ба исми Зуҳра зикр кардаву парастиши онҳоро ба собиин нисбат додааст. Димишқӣ бути Абулҳавлро сурати Зуҳра дониставу ҳайкали онро ба шакли мусалласе тасвир кардааст, ки дар он анвоъи олоти лаҳву тараб таъбия шуда ва дарбонони он мудом бо зеборӯён муошақа доранд.

Аз шарҳе, ки Берунӣ («ат-Тафҳим») дар шарҳи хавоссу мазоҳири Зуҳра оварда, чунин бармеояд, ки робитаи Зуҳра бо об ва сапедию рӯйидану зоиш ва тавлиди масалу тарабу зебоию ишқ ва масоиле аз ин қабил инкорнопазир аст. Тасвире ҳам, ки Берунӣ аз ин эзадбону ба даст дода, *«занест бар уштуре нишаста ва пешаш барбат аст ва ҳамезанад»* ва *«зане нишаста, мӯй фуру ҳишта, гесӯҳо ба дасти чап ҳамедорад ва ба рост оина ва андар ӯ ҳаменигарад»* низ муаййиди ин иддаъост. Аз ин рӯст, ки дар рӯзгорони куҳан Зуҳра ё Ноҳидро эзади мусиқӣ ва сарпарасти ромишгарону хунёгарон мешумурдаанд ва корҳову сифоти гурӯҳи навозандагону хонандагон ва бозигаронро мазҳару ҷилвае аз сифоти бешумори ӯ медонистаанд. Вуҷуди номҳои мутаъаддиди созҳои мусиқӣ, ки ағлаб дар фарҳангҳо низ бо номҳои форсии худ шинохта шудаанд, ҳикоят аз пешинаи бисёр куҳан аз иртиботи мусиқӣ ва ноҳидпарастӣ дорад. Бавижа далоили бостоншиносӣ низ ин пайвандро мустаҳкамтар нишон медиҳад.

Дар Эрони пас аз ислом низ Бедухт (Бадух, Бедух), ки ҳамон Ноҳид ё Зуҳра аст, ба унвони эзадбонуи об ба суратҳои гуногун ба киноя ё ошкоро ситоиш мешудааст. Масалан, дар рустои Қолҳари Кошон рустоиён дар ҷашни Офариҷгон ба ҷойгоҳе дар кӯҳ, ки об аз он метаровида, мерафта ва онро ба номи Бедухт меситудаанд. Ба Ривояти Ибни Надим соҳирон духтари Иблисро, ки тахте бар рӯи об дорад ва номаш Бедух аст, мепарастиданд.

Дар манобеъи туронӣ мебинем, ки Зуҳра ё Иштор, ки ҳамон Бедухт аст, «Ашторуд» ё «Аштруд» номида шуда ва маликаи осмон лақаб ёфтааст. Ҳамчунин дар Таврот ҳаст, ки банӣ Исроил дар замони Сулаймон парастиши «Ашторуд»-ро пеша карданд ва онро маликат-ус-само номиданд, ки бо Баъл ғолибан якҷо ситуда мешудааст. Нақши лаклакҳо ва кулангҳову қуҳо, ки дар сафолинаҳои даврони қадими Байннаннаҳрайн ва Хузистон дида мешавад, ёдовар ва киноя аз эзадбонуи Зуҳра аст. Зеро бату қуву мурғобию ғоз нишонаи Офрудит ва Опулун будаанд. Дар асотири юнонӣ Офрудит ва дар румӣ Ванус илоҳаи зебоӣ ба шумор меравand.

Бино бар китобҳои нуҷумии куҳан рӯзи одина ба Зуҳра ихтисос дошта ва шояд ба ҳамин далел аст, дар шеъри форсӣ ин рӯз шодиовар ва тарабангез шумурда шудааст:

*Одина мизоҷи Зуҳра дорад,*
*Чун омад, лаҳву шодӣ орад.*
*Эй зуҳраҷамол, бода дардеҳ,*
*К-имрӯзам бода беҳ гуворад.*
*(Масъуди Саъд)*

Зуҳра тақрибан бо тамомии хусусиёти худ, бавижа ба унвони мазҳари зебоӣ ва илоҳаи ишқу мусиқию нишот дар адабиёти форсӣ шинохта аст:

*Ҳаме суъуд бувад ҳукми наҷми Зуҳра,*
*Чу гашт рои ту, шоҳо, бар ӯ муҷовир.*
*(Масъуди Саъд)*

*Офтоб омаду чун Зуҳра ба ишрат биништаст,*
*Пеши Зуҳра ба чӣ заҳра сухани Моҳ кунед?*
*(Саноӣ)*

*Бандаи ҷуди ту зебад офтоби нурбахш,*
*Мутриби базми ту шояд Зуҳраи барбатсарой.*
*(Саноӣ)*

*Зи темори он луъбати зӯҳрафеъл,*
*Зи ҳиҷрони он рӯи хуршедфар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бuто, Зуҳраи осмони ҷамолӣ,*
*Чу Зуҳра ба ман-бар ту фархундафолӣ.*
*Канори ту холӣ набошад зи барбат,*
*Зи барбат набошад, бале, Зуҳра холӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хез, эй мутрибу бихон ғазале,*
*Ҳин, ки Зуҳра рубоб меорад.*
*(Аттор)*

*Муштариро хирқа аз сар баркашем,*
*Зуҳраро то ҳашр гардонем маст.*
*(Аттор)*

*Зуҳра хунёгарит гар накунад,*
*То абад сури Зуҳра мотам бод!*
*(Анварӣ)*

*Кунад амни ту оби фитна тира,*
*Кунад саҳми ту сури Зуҳра мотам.*
*(Анварӣ)*

*Толиъаш гар Зуҳра бошад дар тараб,*
*Майли куллӣ дораду ишқу тараб.*
*(Мавлавӣ)*

*Толиъи мавзуни ту фармуд майли ҷому май,*
*Зумраи аҳли ҳунарро Зуҳра дар мизон шуда.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Ишқ шотир, мо ба дасташ муҳраем,*
*Пеш бингар, дар саводи Зуҳраем.*

*(Иқбол)*

Насафӣ («Ал-инсон») ҳангоми татбиқи аъзои одамӣ бар ачрому афлок гӯяд: *«Ва гурда осмони севум аст ва намудори фалаки Зуҳра аст, аз ҷиҳати он ки Зуҳра гурдаи олами кабир аст ва дар ин фалак малоика бисёранд ва малаке, ки муваккал аст бар нишоту фараҷу шаҳват, сарвари ин малоика аст».*

Дар бархе ашъор ба робитаи Зуҳра бо Ҳоруту Моруту Бобил ва мутааллиқоти он ишора шудааст:

*Зуҳра ҳанӯз об дар ин гил нарехт,*
*Шаҳпари Ҳорут ба Бобил нарехт.*

*(«Хамса»)*

*Ё Раб, он кӯс чӣ ҳорутфани зуҳранавост,*
*Ки зи як парда сад алҳон-ш ба амдо шунаванд.*

*(Хоқонӣ)*

*Мутриб ба сеҳркории Ҳорут дар самоъ*
*Хиҷлат ба рӯи Зуҳраи заҳро барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

*Зуҳра бо Моҳу шафақ гӯӣ зи Бобил ҷодувест,*
*Лаълу оташ дар ҳавои Қирвон ангехта.*

*(Хоқонӣ)*

*Аз ҷамоли Зуҳрае бигдохтӣ,*
*Дил ба чоҳи Бобиле андохтӣ.*

*(Иқбол)*

Дар шеъру адаби форсӣ дар иртибот бо вижагиҳои ёдшудаи Зуҳра ин таркиботу сифот падид омадаанд: Зуҳраи заҳро, Зуҳраи азҳар, Ноҳиди чангӣ, Зуҳра дар тасдис, зуҳрабаногӯш, зуҳрарух, зуҳраҷабин, зуҳрадидор, зуҳрарӯй, зуҳрасон, зуҳратабъ, зуҳралиқо, зуҳранаво, зуҳраваш ва…

Гоҳе барои эҷоди таъсир ё ранг, ё хусусияте воҳид миёни ду ситора тақоруну ҳамоҳангӣ падид меояд ва мисоли он, чунон ки

Берунӣ («ат-Тафҳим») ишора мекунад: *«Чун Зуҳра, ки далел аст бар ҳамаи сипаргамҳо аз ҷиҳати хушбӯӣ, он гаҳ Миррих бо вай андар гул анбоз шавад аз ҷиҳати хор андар дарахташ ва сурхӣ андар рангаш ва тезӣ андар бӯяш, ки зуком биҷунбонад ва Муштарӣ бо Зуҳра ҳамбоз шавад андар наргис ва Зуҳал ҳамбоз бувад андар мурд ва Офтоб анбозаш андар нилуфар ва Уторид анбоз шавад ба шоҳиспаргам ва Қамар ба бунафша»*. Ин тақоруну ҳамоҳангӣ дар шеъри форсӣ ҳам инъикос ёфтааст:

*Аз маҳу меҳр борвар шуд боғ,*
*Зуҳраву муштарӣ аз он зоид.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хурошеди мулук ҷои ман кард*
*Бо Зуҳраву Муштарӣ баробар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳар замон Зуҳраву Тир аз пайи як нуктаи ту*
*Ҳарду дар маҷлиси шеъри ту қаринанду мушир.*
*(Масъуди Саъд)*

*Зуҳра мизҳар бар ту созад, к-аз Уторидҳосилӣ*
*Мар туро аз ростий ту Муштарӣ шуд муштарӣ.*
*(Саноӣ)*

*Бибурд талъату фаҳми вай аз ду чиз сабақ,*
*Яке зи Зуҳраи азҳар, яке зи Тири дабир.*
*(Масъуди Саъд)*

*Тир дар ҳаҷри чеҳраи Зуҳра*
*Гашта аз иштиёқ беором.*
*(Анварӣ)*

Дар тавзеҳи байти боло лозим аст, гуфта шавад, ки дар тадовули нуҷум Тир (Уторид) нар ва Зуҳраву Қамар, чунон ки ишора шуд, мода муаррифӣ шудаанд.

*Чу бардоштӣ ҷоми равшаннабид,*
*Ту онро қарини Маҳу Зуҳра хон.*
*Чу Харчангаму шодӣ афзоядам,*
*Бале, чун кунад Моҳу Зуҳра қирон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ту сохта маҷлисею аз хубон*
*Пур Зуҳраи равшану Қамар карда.*
*(Масъуди Саъд)*

*Оре, чу Моҳу Зуҳра ба як ҷо қирон кунанд,*
*Айшу нишоту шодию лаҳв иқтизо кунанд.*
*(Масъуди Саъд)*

*Зуҳра созе хуш намесозад, магар удаш бисухт,*
*Кас надорад завқи мастӣ, майгусоронро чӣ шуд?*
*(Ҳофиз)*

*Зуҳраву Моҳу Муштарӣ аз ту рақиби якдигар,*
*Аз пайи як нигоҳи ту кашмакаши таҷаллиёт.*
*(Иқбол)*

Соҳиби китоби «Дастур-ул-котиб» ба дабирон андарз медиҳад, ки ҳангоми навиштани нома ба ин нукта таваҷҷуҳ кунанд:

*В-ар фиристӣ ҳаме ба дабир,*
*Назари Моҳ Тир пазир.*
*В-ар фиристӣ сӯи занон, бингар,*
*То ки нозир бувад ба Зуҳра Қамар.*
*(Ҳиндушоҳи Нахҷувонӣ)*

Ҳамчунин ваҷҳи иштирок ва мушобиҳати Зуҳраву Қамар илова бар мода будан ин аст, ки ба ривояти Берунӣ («ат-Тафҳим») Мирриху Зуҳраву Қамар шабиянд ва Уторид ҳам рӯзисту ҳам шабӣ. Дар шеъри муосирон ҳам ишороте ба Зуҳра ҳаст:

*Гесуи баланди Зуҳраро гирам,*
*Ӯро васати Дупайкар андозам.*
*Аз чанг кашида арғанунашро*
*Бо захма канори ахгар андозам.*
*(Ахавони Солис)*

**ЗӮ** ([2]زو)

Номест, ки дар фарҳангҳои форсӣ ба маънии дарё омада ва исми сарзамини Зӯзан воқеъ дар Хуросон аз он гирифта шудааст. Ин ном бо савсан (сӯсан) ва обу шоҳину Ноҳид иртибот дорад.

Дар асотири бобилӣ парандае бо номи «зӯ» мекӯшад, дафтари тақдирро аз Инлил бирабояд. Дар набарде, ки миёни он ду дар осмон рӯй медиҳад, зӯ бар дафтарчаи тақдир даст меёбад ва танҳо Мардух аст, ки онро метавонад бозситонад. Барои қалъу қамъи ӯ аз рабб-ун-навъи тӯфон Рамман ёрӣ хоста мешавад ва бо силоҳи хосси худ, яъне соиқа бар зӯ чира мешавад. Бархе муътақиданд, зу бо ҳу номи умумии мурғе шикорист, ки баъзе номҳои ҷуғрофиёӣ дар Эрон бо он иртибот доранд.

### ЗӮҲР (زوهْر)

Зӯҳр ё зӯр оби муқаддасест, ки дар маъобиди зардуштӣ ҳангоми маросими динӣ масраф мешавад. Дар бештари сурудҳои авастоӣ зӯҳр ва хум ҷузви васоили ситоиш ва парастиш ҳастанд.

Ба таври куллӣ ду навъи зӯҳр вуҷуд доранд: яке «оташи зуҳр» ва дигар «оби зуҳр». Оташи зӯҳр пиҳи дунбаи гӯсфанд аст, ки дар мавориди хоссе, масалан ҳангоми таъсиси оташи Баҳром ва ё ҳангоми гоҳанборҳо (ҷашнҳои фаслӣ) ва ё субҳи рӯзи чаҳоруми пас аз марг, ки ба эътиқоди зардуштиён равони даргузаштагон дар хонаи Баҳром аст, тайи маросиме ба оташи Баҳром медиҳанд («Минуи хирад»).

Оби зӯҳр ё назру ниёзи моеъ ҷузъе аз маросими Ясна ва махлуте аз ширу шираи ҳум аст, ки бо оби дуохонда ва бо гиёҳи дигаре омехта мешудааст. Ин обро маъмулан аз чоҳе ба даст меоварданд, ки дар маъбад канда мешуд ва поку бидуни олудагӣ буд.

Зӯҳр дар муқобили «маязд», ки иборат аст аз ниёзи нону гӯшту ғизоҳои ғайримоеъ, чунон ки пайванди эзадбонуи об (Ноҳид) бо ситораи Зуҳр, ки таҷассуми дигаре аз он аст, равшан аст. Шояд миёни зуҳр ва Зуҳра, ки дар маъно ва лафз низ хешованд ба назар мерасанд, пайванде бошад. Дар адаби форсӣ ба нудрат аз зуҳр (зур) ёд шудааст:

*Зи варсу ҳуму ҳумполову аз зур*
*Булӯрин баргҳо тобанда чун ҳур.*
*(Баҳроми Пажду)*

# -И-

**ИБЛИС (ابليس)**

Иблис аз калимаи «диёбулус»-и юнонӣ аст. Аммо луғатшиносони араб онро аз решаи «иблос» ба маънии навмедӣ кардан ва калимае аҷнабӣ гирифтаанд, ки ҷамъи он «аболаса» ва «аболис» ва мухаффафи он «балис» борҳо дар шеъри форсӣ ба кор рафтааст. Дар арабӣ «Ҳорис» ва дар бархе кутуби луғат номҳо ва алқоби дигаре аз қабили Шайтон, Азозил, Ханнос, Бӯхилоф, Абӯмарра, Бӯмарра, Шайхи Наҷдӣ, Абулбинӣ, Дев ва Меҳтари девон низ барои ӯ баршумурдаанд.

Иблис ва Одам: Дар Қуръон даҳ бор номи Иблис дар иртибот бо Одам ва як бор ҳам ҷудогона омадааст. Ваҳб ибни Мунаббаҳ аз қавли Паёмбар нақл кардааст (Балъамӣ): Худованд вақте ҷаҳонро офарид, нахуст онро ба девон ва баъд ба париён ва баъд ба фариштагон ва пас аз он меҳтари фариштагон, яъне Ҷонн, супурд, ки раиси онон Иблис буд ва аз тарафи Худованд маъмури ҷилавгирӣ аз фасоди ин қавм шуд ва чун тавфиқ ёфт, ба хештан уҷб гирифт ва гуфт: Чун ман кист, ки бар чандин ҳазор фаришта меҳтарам?

Бад-ин тартиб Иблис, ки аз фариштагони муқарраб буд ва ҳафтсад ҳазор сол ва ба ҳар осмоне дар миёни малоика ба тоат машғул буд, ба сабаби ин худбинӣ аз даргоҳи Худо ронда шуд ва аз олами фариштагон берун омад. То ин рӯзгор (яъне замони фариштагӣ) номи ӯ Азозил (ба маънии азизи Худо) буд ва аз ин пас Иблис хонда шуд ва ба ӯ ваҳй омад ман халқе хоҳам кард бар замин ва ин замин аз шумо биситонам ва ба ӯ мерос диҳам. Он гоҳ Худованд Одамро аз гил биёфарид ва ӯро дар замин халифаи хеш кард. Ҳамаи фариштагон ӯйро тоат доштанд, ҷуз Иблис ки сар боз зад ва ба хештан даруфтод (Бақара:34) ва гуфт, ман аз ӯ бартарам. Ӯ аз хок аст ва ман аз оташ. Аммо пас аз ронда шудан то растохез зиндагонӣ ёфт ва иҷозаи иғвои банӣ Одам (Аъроф:16). Саноӣ аз қавли Иблис мегӯяд:

*Ҳафсад ҳазор сол ба тоат бибудаам*
*В-аз тоатам ҳазор ҳазорон хизона буд.*
*Дар лавҳ хондаам, ки яке лаънатӣ шавад,*
*Бурдам гумон ба ҳар касу бар худ гумон набуд.*

*Одам зи хок буду ман аз нури поки Ӯ,*
*Гуфтам ягона ман бувам у ӯ ягона буд.*

*(Саноӣ)*

Хоқонӣ ҳам қариб ба ҳамин абёт ҳикояти дарбадарии Иблисро баён доштааст:

*Ҳафсад ҳазор сол ба тоат гузоштам,*
*Уммеди ман зи хулқи барин ҷовидона буд.*
*Дар роҳи ман ниҳод малак доми ҳукми хеш,*
*Одам миёни ҳалқаи он дом дона буд.*

Иблис (Шайтон) ба эътибори ронда шудан дар Қуръон ба сифати «раҷим» (Оли Умрон:136; Ҳиҷр:17 ва 34; Наҳл:77 ва 98; Таквир:25) ва ба эътибори гарданкашӣ ба сифати «морид» (Соффот:7) мавсуф шудааст. Ӯ пас аз лаънати Худо зишту кареҳ ва аъвару азрақ шуд ва он гоҳ, ки Одам ба биҳишт даромад, сесад сол бар дари биҳишт бинишаст, магар ба он роҳ ёбад, то он ки ба кумаки товус ва мор ба биҳишт ворид шуд ва Ҳавворо ба хӯрдани меваи мамнуъ ташвиқ кард ва Одам ба хӯрдани гандум ба огоҳӣ расид ва ҳамагӣ (Одаму Ҳаввову мору товусу Иблис) аз биҳишт ронда шуданд ва ҳар кадом ба нуқтае ҳубут карданд ва Иблис низ ба Ибла ҳубут кард ва ба ривояти Табарӣ ба Симнон.

Дар достони мазкур Иблис мазҳари ақл аст ва Ҳавво мазҳари ишқ ва ин ду низ ба кумаки ҳам буд, ки Одамро ба бедорӣ ва маърифат кашониданд. Иблис дар замин низ даст аз сари одамиён барнадошт. Қобилро васваса кард, ки оташро бипарастад ва барои нахустин бор оташ дар замин парастида шуд ва яке аз фарзандони ӯ ба номи Тумол барои нахустин бор ба раҳнамоии Иблис ангурро шира кард ва аз он «май» бисохт ва бихӯрд ва низ Иблис барбат ва рӯдҳо бисохт ва эшонро биёмӯхт. Иблис бар ибодати Айюб ҳасад бурд ва бо кумаки шаётин хост бар ӯ мусаллат шавад, аммо тавфиқ наёфт.

***Шайтон***: Чунон ки зикр шуд, яке аз номҳои Иблис «Шайтон» аст ва бахусус ҳангоме ки ба сурати ҷамъ (шаётин) ба кор меравад, номи оммест, ки ба назар мерасад, Иблис саркардаи онҳост.

Ақида ба Шайтон ҳамзамон бо эътиқод ба марг, яъне аз ҳамон оғози ҳаёти башар марсум будааст. Дар замонҳои наздик

ба садри Ислом Шайтон бар рӯҳи нопок итлоқ мешуд ва бар ҳасби муътақидоти сомиён Иблис ё Шайтон ҳамеша душмани инсон буда ва дар давраи исломӣ мазҳари туғён ва худбинию тафаръун (фиръавнманишӣ, такаббур ва саркашӣ) муаррифӣ шудааст, ки ҳамвора кӯшидааст одамиро аз роҳи саодат ба дур дорад. Ин ном гоҳе бар одамиёне, ки ба ин сифот мавсуфанд низ итлоқ шудааст:

*Эй басо иблиси одамрӯй ҳаст,*
*Пас, ба ҳар дасте нашояд дод даст.*
*(Саноӣ)*

Азизуддини Насафӣ, орифи дилогоҳ, Паёмбарро ба хоб дид, ки ба ӯ гуфт: «Деви аъузхону шайтони лоҳавлхонро мешиносӣ? Гуфтам: На. Фармуд, фалонӣ деви аъузхон аст ва фалонӣ шайтони лоҳавлхон. Ҳардуро мешинохтам ва тарки суҳбати ишон кардам». Ҳамчунин масали «Чун Иблис аз лоҳавл гурехтан» (маъхуз аз «Ло ҳавла ва ло қуввата илло би-л-лоҳ») дар форсӣ ба мафҳуми нафрат доштан ва тазодди зотии мавҷуд аст. Соҳиби «Марзбоннома» овардааст: «Деве, ки вақти афсун чун Иблис аз лоҳавл нагурехтӣ…»

Дар пораe кутуби ирфонӣ аз Иблис ва Шайтон ба гунае ёд шуда, ки муваҳҳими тафовут миёни он дӯст. Малак (фаришта) мазҳари иморату ободониву фармонбардорӣ ва шайтон мазҳари фасоду харобиву фармон нобурдан ва Иблис мазҳари такаббуру худбиниву фармон нобурдан қаламдод шуда ва аз ин ҷост, ки гуфтаанд ҳар одамӣ шайтоне дорад ва Расул алайҳи-с-салом гуфт: «Аслама шайтонӣ ало ядӣ» (Шайтони ман ба дастам Ислом овард). Аммо чунон ки ҳамин китоб ёдоварӣ кардааст, малак ва шайтону Иблис дар асл як ҷавҳаранд, ки ба эътибороту эъроз мутафовит мешаванд.

Фирдавсӣ гоҳе ба ҷои Аҳреман дар оини зардуштӣ Иблис ба кор бурдааст:

*Шунидӣ ҳамоно, ки Ковусшоҳ*
*Ба фармони Иблис гум кард роҳ.*

Иблис дар назари соҳирон мақоме арҷманд дорад ва ба мадади ӯ бисёр корҳо метавон анҷом дод. Ба василаи ӯ дар бисёре аз мавҷудот метавон тасарруф намуд. Язидия (шайтонпарастҳо) Иблисро мепарастанд ва муътақиданд ӯ бо

Худо билахара сулҳ хоҳад кард ва акнун ҳам беш аз пайғамбарон қобили тавассул ва эътимод аст. Бархе урафо нафси аммораро нафси шайтонӣ хондаанд.

Дар чашми бисёре аз урафо низ бар хилофи маъмул Иблис симое дигаргуна дорад. Аттор, Айнулқузот ва Мавлоно ӯро ошиқе бузург, ки аз ғайрати ишқ саркашӣ оғоз кард, муаррифӣ кардаанд. Ӯ дар тариқи ихлос ба марҳалае расидааст, ки лутфу қаҳр барояш якест. Саъдӣ зиштрӯӣ ва кареҳманзарии ӯро туҳмате беш намедонад ва муътақид аст, ин сифатро душманонаш, яъне банӣ Одам ба ӯ додаанд. Ва билахара Иқболи Лоҳурӣ дар «Ҷовиднома» суботи қадам ва устувории ӯро дар эътиқодаш меситояд, ки «сад паямбар дидаву кофар ҳанӯз». Ҳамин суботи қадами ӯ дар чизе ки эътиқод дошта ӯро дар назари бисёре азиз кардааст.

Таъбири «куфри Иблис», ки ба унвони мазҳари иштиҳор ва маъруфият забонзад шудааст, низ шояд ношӣ аз ҳамин суботи қадам бошад.

Бозҷусти кайфияти таҷаллии Иблис дар шеъру адаби форсӣ мусталзими пардохтани сафаҳотест, ки сар ба чандин муҷаллад хоҳад зад ва чун маҷоле ба ин густардагӣ дар ин тангно фароҳам нест, аз миёни анбӯҳи шавоҳид ба чанд ишорати зерин басанда мешавад:

***Асли Иблис аз оташ:***

*Худ Иблис к-аз оташи тез буд,*
*Чӣ боке будаш, ё чӣ омад-ш суд?*

*(Асадӣ)*

*Кай кулаҳ аз сар биниҳад, то бувад*
*Иблис аз оташу Одам зи тин.*

*(Саноӣ)*

*Қувваташ Иблисро ёре шавад,*
*Нур нор аз суҳбати норе шавад.*

*(Иқбол)*

*Гунаҳ ҳам мешавад белаззату сард,*
*Агар Иблиси ту хокиниҳод аст.*

*(Иқбол)*

*Нурии нодон наям, саҷда ба Одам барам,*
*Ӯ ба ниҳод аст хок, ман ба нажод озарам.*

*(Иқбол)*

*Ронда шудани Иблис ва Одам аз биҳишт:*
*Аз вифоқ Идрис баррафт аз замин то осмон,*
*Аз хилоф Иблис уфтод аз биҳишт андар сақар.*
*Аз хилофи саҷда нокардан надидӣ, то чӣ кард?*
*Сад ҳазор озодмарди покро хунҳо ҳадар.*
*(Саноӣ)*

*Кай тавнистӣ бурун овард Одамро зи Хулд,*
*Гар набудӣ роҳбар Иблисро товусу мор.*
*(Саноӣ)*

***Иблиси одамрӯ:***

*Куштани Иблис коре мушкил аст,*
*З-он ки ӯ гум андар аъмоқи дил аст.*
*(Иқбол)*

*Эй басо одам, ки иблисӣ кунад,*
*Эй басо шайтон, ки идрисӣ кунад.*
*(Иқбол)*

***Иблис ва май:***

*Сарони ҷаҳондор бархостанд,*
*Або паҳлавон хоҳиш оростанд,*
*Ки моро бад-ин ҷоми май ҷой нест,*
*Ба май бо ту Иблисро пой нест.*
*(«Шоҳнома»)*

Эраҷ Мирзо дар шеъре, ки чунин шуруъ мешавад:

*Иблис шабе рафт ба болини ҷавоне,*
*Ороста бо шакли маҳибе сару барро* –

баён мекунад, ки Иблис ҷавонро миёни се пешниҳод мухайяр гузошт: куштани хоҳар ё падар ё хӯрдани май, ва ӯ:

*Ҷоме ду бинӯшиду чу шуд хира зи мастӣ,*
*Ҳам хоҳари худро заду ҳам кушт падарро.*

***Суботи қадами Иблис дар куфр:***

*Агар бинад ба гоҳи кинаш Иблис,*
*Зи бими теғи ӯ бипзирад имон.*
*(Дақиқӣ)*

***Соири мазомин:***

*Гар ба пирӣ дониши бадгавҳарон афзун шудӣ,*
*Рӯсияҳтар нестӣ ҳар рӯз Иблиси лаъин.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Тани хокӣ, ки ҳамон дид зи Инсон Иблис,*
*Мушти хокест, ки бар дидаи номаҳрам зад.*
*(Сойиб)*

*Одами аслӣ бувад бо иҷтибову истифо,*
*Ҳар чи аз Иблис маъруф аст, мункар доштан.*
*(Саноӣ)*

**ИБРОҲИМ (ابراهیم)**

Иброҳим мулаққаб ба «Халил», «Халил-ул-лоҳ» ва «Халил-ур-раҳмон» ҷадди аълои банӣ Исроил ва араби мустаъриба ва аз обои аввалини тавротӣ аст, ки дар замони салтанати Ҳамуроӣ ва оғози дувумин ҳазораи қабл аз мелод (ҳудуди 1850 сол қабл аз мелод) аз Байнаннаҳрайн ба Канъон ҳиҷрат кард ва дар «Ур» воқеъ дар сарзамини Калда сокин шуд.

Ба ривояти Таврот номи падари ӯ Тарҳ (Тораҳ ё Торах) ва аз насли Ҳом ибни Нӯҳ ва номи модараш Одно буд. Қуръон (сураи Анъом: 74) номи падари ӯро «Озар» зикр кардааст. Дар бисту панҷ сураи Қуръон зикри ӯ бо каму беши ҷузъиёт омада ва дар ду маврид ҳам (Аъло-18 ва Наҷм-36) ба «Суҳуфи Иброҳим» ишора шудааст. Ӯ бо Намруд ҳамзамон буд ва вақте ғайбгӯён Намрудро аз таваллуди писаре, ки тахти ӯро вожгун хоҳад кард, хабар доданд, (қиссаи Фаридун ва Мӯсо) Намруд аз бордор шудани занон ҷилавгирӣ кард. Вақте ҳам кӯдак ба рағми кӯшиши Намруд дар хонаи падар мутаввалид шуд, ӯро аз бим муддати се сол дар ғоре махфӣ нигоҳ доштанд. Падари Иброҳим бутгар ва хозини бутхонаи шаҳр буд ва Иброҳим вайро аз ҳамон оғоз мункир буд ва ба Худои нодида даъват мекард. Саранҷом Иброҳим аз ҷониби Худо маъмури ҳидояти Намруд ва қавмаш шуд.

***Бутшиканӣ:*** Иброҳим рӯзи иде, ки ҳама аз шаҳр берун рафта буданд, табар бардошт ва тамоми бутонро дарҳам шикаст ва табарро бар гардани бути бузург афканд (Анбиё:58). Чун аз ӯ

бозхост карданд, гуфт: Бути бузург кардааст. Гуфтанд: Бут қодир ба анҷом додани ин кор нест. Гуфт: чӣ гуна бутеро, ки қодир ба анҷом додани кор нест ва сухан ҳам намегӯяд, ба худоӣ гирифтаед?

***Муҳоҷҷа:*** Намруд, ки даъвои худоӣ дошт, рӯзе Иброҳимро пеш хонду гуфт: Худои ту чӣ тавонад кард? Гуфт: Худои ман мурда зинда ва зинда мурда кунад. Намруд гуфт: Ман низ чунин кунам. Он гоҳ бифармуд ду тан зиндониро биёварданд. Якеро бикушт ва гуфт: Инак мурда ва якеро даст боздошт ва гуфт: Инак зинда. Иброҳим ба дигар ҳуҷҷат шуд, ки дид ин сухан бо ӯ суд надорад. Гуфт: Худои ман офтобро ҳар рӯз аз машриқ бароварад, ту як бор аз  мағриб овар. Намруд дармонда ва саргардон шуд. (Бақара: 60-258).

***Оташи Иброҳим:*** Намруд тадбири уқубати Иброҳим кард ва гуфт: Ӯро бисӯзед ва худоёни хешро нусрат кунед. Иброҳимро ба оташ андарафканданд. Оташ ба амри Худо бар вай сарду саломат шуд (Анбиё:69). Чун нигаристанд, ӯро дар миёни гулистон диданд ба намоз истода. Оташ бар ӯ гулистон гашт ва халили Худои таъоло гашт. Иддае гуфтанд: Ҷодуӣ бувад. Амми Иброҳим гуфт: Бидонед, ки чаддони мо оташпараст буданд ва ба ҳурмати он оташ ӯро насӯхт, на аз ҷиҳати ҷодуӣ. Он гоҳ гуфт: Мо дуд напарастидаем ва онро душман дорем. Иброҳимро дар чоҳе пуркоҳ бияндозед ва оташ дарзанед. Чунин карданд. Оташ Озарро бисӯхт ва Иброҳим ба саломат раст («Қасас»). Ба ин тартиб «Оташи Иброҳим» зарбулмасали сардӣ ва саломат шуд («Самор-ал-қулуб»:32). Бархе ҳам («Муҷмал-ут-творих в-ал-қисас») Иброҳимро Сиёвуш гуфтаанд. Зеро ҳарду дар оташ рафтанд ва ба саломат берун омаданд.

***Мақоми Иброҳим:*** Иброҳим аз ду ҳамсари худ Сора ва Ҳоҷар ба тартиб ду писар дошт ба номҳои Исҳоқ ва Исмоил. Чун Исмоил мутаваллид шуд, Ҳоҷар ки канизи Сора буд, маҷбур шуд бо фарзандаш Исмоил ба маҳалле, ки имрӯз Масҷид-ул-ҳаром аст, ба замини ҳарам фуруд ояд ва Иброҳим иҷоза дошт ҳар чанд гоҳ як бор ба дидори Исмоил ва модараш биёяд, машрут ба ин ки аз асб фуруд наёяд. Як бор, ки аз гарди роҳ расид, аз тарафи ҳамсари Исмоил даъват ба фуруд омадан ва шустушӯйи бадан шуд. Иброҳим гуфт: Ман фуруд наёям, валекин санге биёвар, то пой бар он ниҳам. Ҳамсари Исмоил санге биёвард ва Иброҳим пой бар он ниҳод ва як ҷониби сарашро бишуст. Асари пои

Иброҳим бар он санг бимонд. Мақоми Иброҳим ҳамин санг аст, ки Худованд ӯро фармуд, то он сангро дар хона ба кор гирифт. Аммо ба қавли Носири Хусрав («Сафарнома») нишони ду қадами Иброҳим бар он ҷост ва миёни мақом ва хона сӣ арш аст. Низ гӯянд рукну мақом ду ёқут буданд, ки Худой аз биҳишт бифиристод ва рӯшноии онҳо биситад. Аз он гоҳ боз мақоми Иброҳим зарбулмасал шуд барои ҳар макони шарифу гиромӣ (Бақара:125). Бархе ҳам мақоми Иброҳимро санге донистаанд, ки Иброҳим бар болои он рафт ва девори Каъбаро баровард.

***Бинои Каъба:*** Иброҳим бо кумаки Исмоил Хонаи Каъбаро бозсозӣ кард. Каъбаро аввал Одам бино карда буд ва дар тӯфони Нӯҳ сангҳои он ба кӯҳҳо боздода шуд. Иброҳим онро ба сурати мавҷуд бозсозӣ кард ва чун бинои Хона тамом шуд, аз Худо хост, то ӯро маносики ҳаҷ биёмӯзад (Бақара:128). Тамоми аъмоли марбут ба ҳаҷро, ки аз Иброҳим ба ёдгор монда, Ҷабрайил ба ӯ омӯхт.

***Қурбонӣ кардани фарзанд:*** Иброҳим дар хоб маъмур шуд фарзанди худро қурбонӣ кунад. ба ривояти Таврот («Қомус»:4) ин фарзанд Исҳоқ буд, аммо дар ривоёти исломӣ ағлаб Исмоил аст. Худованд Иброҳимро ба қурбон кардани фарзанд озмуд ва чун Иброҳим аз ин озмун пирӯз берун омад, аз биҳишт гӯспанде фарбеҳ бифиристод, ки ба ҷои фарзанд қурбонӣ кунад.

***Зинда кардани мургон:*** Иброҳим дар охири умр гуфт: Худоё, ба ман бинамо чӣ гуна мурда зинда кунӣ, то дили ман ором гирад (Бақара: 260). Нидо омад, ки чаҳор мурғ баргир ва пора-пора кун ва бар сари ҳар кадом аз ин чаҳор кӯҳ пораеро бинеҳ ва он гоҳ онҳоро фаро хон. Иброҳим чунин кард ва чун ишонро бихонд, дид ки ҳар кадом андомҳошон комил шуд ва ба ӯ парвоз карданд. Худои азза ва ҷалл гуфт: Исрофил ҳамаи халқро бад-ин сон зинда кунад. дар боби кайфияти зинда кардани мурғон ва ин ки ин чаҳор мурғ ба назари аҳли ишорат иборат буданд аз чаҳор хислати инсонӣ, орои мухталифе аз тарафи муфассирин иброз шудааст.

Достони Иброҳим ба унвони паёмбаре покбоз ва бутшикан ва оташгузор, ки бо ширк набард кард ва зӯрмандонро ба чизе нагирифт ва динаш ба сифати «ҳаниф» (Бақара:135) муттасиф (мавсуф) гардид, дар адабиёти форсӣ таҷаллии бориз ёфтааст ва ҳатто саргузашти ӯ назди бархе шуаро бо саргузашти Зардушт низ даромехтааст («Маздаясно»:132; «Таърихи адабии Эрон»: 171).

*Паямбар Бироҳим буд он замон,*
*Будаш ном Зардушт аз осмон.*
*(«Гаршоспнома»)*

Дар ирфон низ Иброҳим ба унвони мазҳари таслим дар баробари иродаи Ҳақ ва намунаи сафову камолот муаррифӣ шудааст. Инак, шавоҳиди мухталиф аз шеъри форсӣ:

***Бутшиканӣ:***

*Чун Халил омад хиёли ёри ман,*
*Сураташ бут, маънии ӯ бутшикан.*
*(Маснавӣ)*

*Дар биёбони талаб девона шав,*
*Яъне Иброҳими ин бутхона шав.*
*(Иқболи Лоҳурӣ)*

*Айни Иброҳиму айни Озар аст,*
*Дасти ӯ ҳам бутшикан ҳам бутгар аст.*
*(Иқбол)*

***Оташи Халил:***

*Гар чун Халил сӯхтаӣ дар ғами Ҷалил,*
*Дар гулситон магарду дар оташ қарор гир.*
*(Саноӣ)*

*Халил аз сари нестӣ кард даъво,*
*Ки сӯзанда оташ бар ӯ бӯстон шуд.*
*(Саноӣ)*

*Халили оташкубӣ, Калими обнаворд,*
*Чи бок дорӣ дар корзори оташу об.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бо дӯстони Ҳақ чӣ кунад нафси шуълахӯй,*
*Боғу баҳорҳост дар оташ Халилро.*
*(Сойиб)*

*Шабе ба майкада хуш гуфт пири зиндадиле,*
*Ба ҳар замона Халил асту оташи Намруд.*
*(Иқбол)*

***Меъмори ҳарам:***

*Худӣ таъмир кун дар пайкари хеш,*
*Чу Иброҳим меъмори ҳарам шав.*
*(Иқбол)*

*Каъбаи давлат аст фатҳи асар,*
*То бувад дар мақоми Иброҳим.*
*(Масъуди Саъд)*

***Озмуни қурбонӣ:***

*Дасти Иброҳим бояд бар сари кӯйи вафо,*
*То набуррад теғи буррон ҳалқи Исмоилро.*
*(Саноӣ)*

*Дашнаи таҳқиқ бардорем Иброҳимвор*
*Гӯсфанди нафси шаҳвонӣ бад-он қурбон кунем.*
*(Саноӣ)*

*На ҳар шикор сазовори теғи истиғност,*
*Макуш ба доғи ҷигаргӯшаи Халил маро.*
*(Сойиб)*

*Худ ҳарими хешу Иброҳими хеш,*
*Чун Забеҳуллоҳ дар таслими хеш.*
*(Иқбол)*

***Чаҳор мурғи Халил:***

*Камонгурҳаи габрон надорад он муҳра,*
*Ки чор мурғи Халил андароварад зи ҳаво.*
*(Хоқонӣ)*

***Иброҳим ва ситорагони фурӯшаванда:***

*Андар ин водӣ марав бе ин далил,*
*«Ло уҳиббалофилин»[26] гӯ чун Халил.*
*(Маснавӣ)*

---

[26] Ишора ба оёти қуръонист, ки мароҳили ба эътиқоди тавҳидӣ расидани Иброҳимро баён кардааст. Ҳазрати Иброҳим моҳу офтобу ситорагонро мебинад ва ҳар якеро ҷудогона худои худ мехонад ва чун онҳо ғуруб мекунанд, аз ин эътиқод бармегардад ва мегӯяд: «дӯст надорам фурӯравандагонро» (ло уҳиббу-л-офилин), то он ки ба марҳалаи маърифати тавҳидии Ҳақ мерасад ва Худованди яккаву ягонаро мешиносад.

*Чун зи банди офил Иброҳим раст,*
*Дар миёни шуълаҳо некӯ нишаст.*
*(Иқбол)*

*Торики офил Бироҳими Халил,*
*Анбиёро нақши пойи ӯ далил.*
*(Иқбол)*

***Соири мазомин:***

*Ошиқи пок бош ҳамчу Халил,*
*То шавӣ чун Калим маҳрами роз.*
*(Саноӣ)*

*Пири Рум он соҳиби зикри ҷамил,*
*Зарби ӯро сатвати зарби Халил.*
*(Иқбол)*

*Ҳар яке тарсанда аз зикри ҷамил,*
*Ҳар яке озурда аз зарби Халил.*
*(Иқбол)*

**ИДИ ҲАЙКАЛ (عید هَیکَل)**

Иди Ҳайкал ё ҷашни Ҳайкал якшанбеи пас аз мелоди Масеҳ аст. Бархе Ҳайкалро ибодатгоҳе мутааллиқ ба масеҳиён донистаанд, ки дар он чеҳраи паёмбарон ва бавижа Исо (а) нигошта шудааст. Ин идро масеҳиён «Хориҷшӯрон» гӯянд ва чунон аст, ки соле як бор дар рӯзе муайян бузургтарин бутеро, ки дар он чеҳраи Исо бошад, дар оби равон ғусл медиҳанд ва он рӯзро ид мекунанд. Ин таъбир дар савгандномаи қасидаи тарсоияи Хоқонӣ ба кор рафтааст:

*Ба Хамсину ба Данҳу Лайлат-ул-фитр,*
*Ба иди Ҳайкалу Савм-ул-узоро.*

**ИДРИС (ادریس)**

Идрис номи паёмбаре, ки дар Қуръон ба ҳамроҳи Исмоъил ва Зулкифл дар шумори собирин омадааст. Достони Идрис дар

афсонаҳои Юнонӣ марбут ба Ҳермес (Уторид ё Тир) худои наҷот ва фасоҳат аст, ки дар ибрӣ бар Охнух (Ханух), возиъи илму ҳикмат мунтабиқ шудааст. Мисриён низ худо ё ҳакиме ба номи Ҳермес доштаанд, ки ба мусаллас-ун-ниъма маъруф будааст («Аъломи Қуръон»). Дар ривоёти исломӣ ӯро мусаллас-ул-ҳикмат низ гуфтаанд. Зеро дорои се сифати нубувват, салтанат ва ҳикмат будааст («Аъломи Қуръон»). Ва шояд ба ҳамин далел ӯро мабдаъи ҳикмат ва устоди ҷамеъи ҳукамо донистаанд. Шаҳррӯзӣ ӯро аз ҳукамои мутааллиҳин ва Шайхи Ишроқ ӯро волид-ул-ҳукамо меномад.

Дар қуруни вусто (асрҳои миёна) Ҳермесро ҳамон Тот (Тус)-и мисриён ва Ахнуҷи яҳудиён ва Ҳушанги эрониён ва Идриси мусулмонон медонистанд.

Ҳермес муарраби Ормес аст ба маънии Тир ё Уторид, ки номи румии он «Меркур» аз маркес ба маънии тиҷорат гирифта шудааст («Аъломи Қуръон»). Ва иллати раҳёбии ин достон ба фарҳангҳои гуногун ҳам иртиботи он бо тиҷорат будааст.

Идрис пас аз Одам нахустин паёмбари мурсал буд. Сӣ саҳифа бар ӯ фуруд омад ва ба раҳнамоию ҳидояти фарзандони Қобил, ки бероҳ шуда буданд, маъмур шуд. Ба воситаи касрати дарс (зиёд дарс гуфтан) номаш Идрис буд. Дар Яман зиндагӣ мекард ва достони Ҳоруту Морут ба рӯзгори ӯ иттифоқ уфтод («Офариниш ва таърих»).

Вай нахустин касе буд, ки хат навишт ва ҷома дӯхт. Либос пӯшидан ва бинои шаҳрҳо ва вазъи нуҷуму тақвим ҳам ба ӯ мансуб аст. Ҳақтаъоло ӯро илҳом дод, ки ба раъюлъайн сирри ситорагон медид ва таъсири онро мешинохт («Муҷмал-ут-таворих »). Мавлавӣ дар бораи ин, ки Идрис асосан маншаъи ситораӣ дошта ва низ дар бораи иртиботи ӯ бо нуҷум гуфтааст:

*Буда ҷинсийят дар Идрис аз нуҷум,*
*Ҳашт сол ӯ бо Зуҳал буд дар қудум.*
*Дар машориқ, дар магориб ёри ӯ,*
*Ҳамҳадису маҳрами осори ӯ.*
*Баъди гайбат чунки овард ӯ қудум,*
*Дар замин мегуфт ӯ дарси нуҷум.*

Шояд дар иртибот ба ҳамин масъала бошад, ки вазъи устурлобу кимиёро низ ба ӯ мансуб донистаанд. Дар қарни севуми ҳиҷрӣ «собиини Ҳаррон» ӯро паёмбари хеш ва соҳиби

китоби осмонӣ мешумурдаанд. Идрис хӯрдани гӯшти хук, уштур ва сагу хар ва анвоъи мускирот (масткунандаҳоро) бар уммати худ ҳаром гардонид ва аъёди мутаъаддиде (идҳои зиёде) маъмул дошт ва дар ҷашнҳо намозу қурбонӣ муқаррар кард. Тақсими замин ба чаҳор рубъ ва низ тақсими одамиён ба се табақа (рӯҳониюн, лашкариён ва кашоварзон) ба ӯ мансуб аст. Доират-ул-маорифи «Бритонико» ӯро худованди кишту галла муаррифӣ кардааст.

Дар Қуръон (Марям: 65) ба достони ӯ ба иҷмол ишора шуда, ки: «Вазкур филкитоби Идрис иннаҳу кона сиддиқан набиян». (Ва дир китоб аз Идрис ёд бикун, ки ӯ ростгӯ ва пайғамбар аст). Идрис 365 сол дар замин бизист. Фақат як соат ҷон аз ӯ ҷудо шуд ва он ҳангоми ифтор (ғуруби офтоб) буд. Сипас хост, ки ӯро ба осмон баранд. Дар ин гашту гузор аз ҷаҳаннам гузашт ва дар биҳишт сокин шуд («Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас»). Гӯянд, чун вайро ба осмон бурданд, аз алоиқ сӯзане ва каме нах ба ҳамроҳ дошт, натавонист аз осмони чаҳорум фаротар равад (қиссаи сӯзани Исо) ва ҳамон ҷо ҷовидон шуд. Қуръон (Марям:65) ба иҷмол ба ин масъала ишора мекунад, ки «Ва рафаъноҳу маконан ъалийян». (Ва ӯро ба макони баланд боло бурдем). Саноӣ ҳам бо илҳом аз ин ривоят ба мурдани пеш аз марг ишора дорад:

*Бимир, эй дӯст, пеш аз марг, агар ме зиндагӣ хоҳӣ,*
*Ки Идрис аз чунин мурдан биҳиштӣ гашт пеш аз мо.*

Гӯянд Идрис қабл аз қиёмат ба замин бархоҳад гашт ва хоҳад мурд. Бархе гуфтаанд, ҳангоми нафхи сур муддате аз тарс мадҳуш хоҳад буд.

Бар асоси ривояти яҳуд дар китобе ба номи «Сифри адл» мавзуъи рафтани Ахнух (Идрис) ба осмон комилан ҷанбаи афсонаӣ ва асотирӣ ба худ гирифта ва ба ривоёте, ки асотири эронӣ дар мавриди рафтан ба осмон ба Кайхусрав ва Ковус нисбат додаанд, наздик шудааст.

Достони Идрис аз ҷиҳоте ҳам ривоёти марбут ба Меҳрро ба ёд меоварад: сесаду шасту панҷ сол умр, қабзи рӯҳ ба ҳангоми ғуруби хуршед ва таваққуф дар осмони чаҳорум, ки фалаки хуршед аст, аҳамми ин иртиботҳоро мушаххас мекунад. Шояд ҳамин

шабоҳатҳои мухтасар мӯҷиб шудааст, ки бархе ба омезиши қисаси Идрис бо асотири меҳрӣ ишора кунанд («Аъломи Қуръон»).

Гуфтем, яке аз номҳои Идрис Ҳермес будааст, ки дар асотири Юнон худованди пешгӯӣ ва бозаргонӣ буд. Муҷассамаи ӯро ба шакли сутуне, ки қисмати болои он танаи инсон буд, месохтанд ва ӯро дар ҳоле ки баррае бар дӯш мекашид тасвир менамуданд. Ҳермес сарпарасти шубонон ҳам буд («Асотири Юнон ва Рум»). Собиён ҳам Идрисро бо Ҳермес мунтабиқ медонанд.

Уламои исломӣ ба таври куллӣ се Ҳермес мешинохтаанд:

Ҳермеси аввал ё Ҳермеси Алҳуромаса, ки ӯро набераи Гаюмарс ва ҳамон Ахнуҷ, ё Идрис медонистаанд.

Ҳермеси дувум ё Ҳермеси Бобилӣ, ки баъд аз тӯфон дар Бобил зиндагӣ мекард. Вай устоди Фишоғурас буд ва дар тиб маҳорате дошт.

Ҳермеси севум ё Ҳермеси Мисрӣ, ки наздики Фастот таваллуд ёфт ва дар бораи нуҷум китобҳо навишт.

Шуарои форсизабон ҳам Ҳермесро ба унвони яке аз ҳафт ҳакими бузурги қадим ва поягузори ҳикмат ситудаанд:

*Аз он файласуфон гузин кард ҳафт,*
*Ки бар хотири кас хатое нарафт.*
*Арасту, ки буд мамлакатро вазир,*
*Балиноси барнову Суқроти пир.*
*Фалотуну Волису Фарфуриюс,*
*Ки Рӯҳулқудус кардашон дастбӯс.*
*Ҳамон ҳафтумин Ҳермеси некрой,*
*Ки бар ҳафтумин осмон кард ҷой.*

*(Низомӣ «Хамса»)*

***Дониши Идрис:***

*Илм доданд ба Идрису ба Қорун зару мол,*
*Шуд яке фавқи самову дигаре зери самак.*

*(Ибни Ямин)*

***Ҳермеси ҳаким:***

*Дар он доварӣ Ҳермеси тезмағз,*
*Ба ҳақ гуфтан андешае дошт нағз.*

*(«Асотири Юнон ва Рум»)*

***Идрис дар осмон ва биҳишт:***

*Исию Идрис бар гардун шуданд,*
*Бо малоик чунки ҳамҷинс омаданд.*
*(«Маснавӣ»)*

***Идрис ва дарс:***

*Одам ба гоҳвораи ӯ буд ширхор,*
*Идрис ҳам ба мактаби ӯ гашта дарсхон.*
*(Хоқонӣ)*

***Мавориди дигар:***

*Андар саҳар дуои бахайр аз пайи ту бод,*
*К-Идрис чархро ба дуои саҳар шикаст.*
*(Имодуддини Ғазнавӣ)*

*Бар тахти шаҳаншоҳию бар маснади иззат*
*Идрисбақо бош, ки фирдавслиқоӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Идриси қазобинишу Исии равонбахш*
*Дода лақабаш дар ду ҳунар возиъи алқоб.*
*(Хоқонӣ)*

**ИҚЛИМИЁ (اقلیما)**

Иқлимиё, Иқлимо ё Иқлима номи духтар Ҳазрати Одам, ки бо Қобил ба як шикам омада буд ва чун муқаррар шуд, ки ба ҳамсарии Ҳобил дарояд, Қобил муддаъии тасарруфи хоҳар шуд ва пас аз он ки ду бародар қурбонӣ карданд ва қурбонии Ҳобил пазируфта шуд, ба никоҳи Ҳобил даромад. Номи ӯ ба унвони зане афифа ва покниҳод дар шеъри форсӣ ба нудрат омадааст. Дар тавсифи мамдӯҳаи хеш Қоонӣ гуфтааст:

*Ҳамчу ғуломон-дараш ба ҳалқаи тоат,*
*Ҳамчу канизон-дараш ба хиттаи фармон…*
*Равшанаку Арнавозу Зуҳраву Ноҳид,*
*Ҳафсаву Иқлимиё – афифаи геҳон.*

**ИЛЁС (الیاس)**

Илёс аз паёмбарони ҷовидон аст, ки аз ҷониби Худо маъмури ҳидояти қавме шуд, ки буте ё зане ба номи «Баъл» - ро мепарастиданд. Ин қавм иршоди ӯро гардан наниҳоданд ва Илёс аз тарс мутаворӣ (пинҳон) шуд ва чун дуо кард, ҳафт сол борон наборид ва мазориъ хушк шуд ва ӯ ба таври муъҷизаосое тавассути мурғон (ба ривояте калоғони сиёҳ) тағзия мешуд. Он гоҳ ба хонаи пирзане фуруд омад, ки фарзанде замингир ба номи Ясаъ дошт ва ба дуои ӯ саломати худро бозёфт. Илёс ҷуббаи хешро ба ӯ бахшид ва ӯро ҷонишини хеш гардонид ва аз Худованд таъхири маргро хост. Дар биёбон буд, ки маркабе оташин биёмад. Илёс бар пушти ӯ нишаст ва бар ҳаво шуд ва дигар аз ӯ нишоне наёмад. Саргузашти ӯ дар маҷмуъ ба Илиёи Таврот шабеҳ аст.

Дар Қуръон ду бор номи ӯ омадааст (Анъом:85 ва Соффот:130). Бархе ӯро бо Идрис ва бархе ҳам бо Хизр яке дониста ва ривоёти марбут ба Хизрро ба вай нисбат додаанд. Дар ривоёти дигар, аз ҷумла ақволи мутасаввифа, Хизрро мусоҳиби Мӯсо ва ғайр аз Илёс донистаанд ва муътақиданд Илёс ҳам паёмбар буд ва монанди Хизр низ оби ҳаёт хӯрд ва акнун зинда аст. Хизр дар дарё гумшудагонро роҳ менамояд ва Илёс дар хушкӣ ва ин ду ба мавсими ҳаҷ ба Макка оянд ва соле як бор дар маҳалли Арафот бо ҳам дидор кунанд. Бархе ҳам ӯро бародари Хизр шумурдаанд, ки ҳамроҳи ӯ муваффақ ба хӯрдани оби ҳаёт шуд.

Ҳикояти Илёс дар шеъри форсӣ низ таҷаллӣ ёфта ва мазомини гунагунеро сабаб шудааст:

*Ё чу Илёс бош танҳорав,*
*Ё чу чу Иблис шав ҳарифнавоз.*

*(Саноӣ)*

*Сикандар ҷуст, лекин ёфт баҳра*
*Зи оби зиндагонӣ Хизру Илёс.*

*(Саноӣ)*

*Дар ҳарими Каъбаи ҷон маҳрамон Илёсвор*
*Илми Хизру чашмаи моҳии бирён дидаанд.*

*(Хоқонӣ)*

*Чу Хизр аз сари чашма хӯрдем об,*
*Ҳам Илёсро раҳнамун омадем.*

*(Хоқонӣ)*

*Шоҳ аз барои ҳурмати Хизр аз тариқи лутф*
*Илёсро бидод бароти амони об.*

*(Хоқонӣ)*

**ИНДРО (ایندرا)**

Индро (Индра) (=Индара, Индар, Индра, Индро) яке аз худоёни қавми ҳиндуэронист, ки мавриди парастиши ҳиндувон буд ва оварандаи боронҳои фаровон ва ҳомии ориёиён ба шумор мерафт. Ҳиндувон ӯро подшоҳи девон (худоён) ва илоҳаи ҷангу ёвари қавми эронӣ дар набардҳо медонистанд, ки дар миёни замину осмон бо мазоҳири аҳреманӣ меҷангад ва бо Рустам низ вуҷӯҳи мушобиҳате дорад. Аммо дар мутуни паҳлавӣ ва аз ҷумла «Бундаҳишн» ва «Динкарт» Индро деве муаррифӣ шуда, ки мардумро аз парҳезкорӣ бозмедорад ва аз сустии онон дар ба ҷо овардани вазоифи динӣ шод мешавад ва ба ҳамин ҷиҳат ба унвони рӯҳи бидъат ва фиребандаву гумроҳкунандаи мардум мушаххас шудааст. Ин дев ҳамситор (зид, рақиб)-и амшоспанди Урдибиҳишт ба шумор меравад, аммо дар набарди ниҳоӣ дар баробари ӯ мағлуб хоҳад шуд. Дар афсонаҳои эронӣ ҳам худованди ҷангу пирӯзӣ аст ва ҳам дарҳамшиканандаи «Виритара» - деви хушкист ва ба ҳамин ҷиҳат ба сифати «варитараҳан» ва «вартаракуш», ки бо Баҳром иртибот дорад, мавсуф шудааст.

**ИРАМ (ارم)**

Ирам, ё боғи Ирам (Қуръон: Ирами зот-ул-ъимод, Фаҷр:7) байни Санъо ва Ҳазрамавт буд, ки Шаддод ибни Ъод дар он ҷо биҳишти хешро бино карда буд. Бино бар бархе ривоёт, аз ҷумла «Мунтаҳи-юл-араб», Димишқ ё Искандария ва ё нуқтае дар сарзамини Мисрро низ гуфтаанд. Бино бар машҳур, «зот-ул-ъимод» сифати биҳишти Шаддод аст ва баъзе онро номи қавми Ъод ҳам донистаанд, зеро ҳар як аз онҳо ба боло (қомат) чун

сутуне будаанд. Ва низ гуфтаанд, ки ба ин ҷиҳат ба онон «зот-ул-ъимод» гӯянд, ки ишон дорои хаймаву хиргоҳ будаанд.

Бино бар ривоёти машҳур Шаддод ибни Ъод аз ҷабборони маъруф буд ва чун васфи биҳишти мавъудро шунид, хост, ки дар замин ҷое мисли биҳишт бисозад. Сад тан аз коргузорони ӯ ба ин кор гуморда шуданд ва бо истихроҷи ҷавоҳирот аз маодин ва гирдоварии он аз мамолику ва акноф ва ба кор гирфтани онҳо дар сохтмони ин ҷойгоҳ биҳишти Шаддод сохта шуд бо наҳрҳои гуворо, дарахтон ва дару девор ҳамагӣ аз зару сим ва ёқуту зумуррад. Тӯлаш дувоздаҳ фарсах буд ва бар гирдаш ҳисоре ба баландии дивист заръ ва дар дохили ҳисор сесад ҳазор қасри музайян ба анвоъи ҷавоҳир. Гӯянд понсад сол дар бинои ин шаҳр сипарӣ шуд.

Ҳуд, ки аз аъқоб (насл)-и Нӯҳ буд, аз ҷониби Худои таъоло ба ҳидояти Шаддод ва қавми ӯ маъмур шуд. Аммо Шаддод дар куфру туғён пойдор монд ва пас аз итмоми бино озими биҳишти хеш шуд ва дар роҳ сайҳае ӯ ва ёронашро бикушт ва ҳамаи касони вай, ки дар биҳишт буданд низ ҳалок шуданд. Худованд Ирами зот-ул-ъимодро пас аз сохта шудан аз чашми ҷаҳониён пинҳон кард ва аз он пас ҷуз он ки Худо худ хост, касе ба он роҳ наёфт.

Нақл аст, ки дар замони хилофати Умар ибни Хаттоб шахсе ба он ворид шуд. Ва низ овардаанд шахсе ба номи Абдуллоҳ ибни Қалода, ки дар замони Муовия дар ҷустуҷӯи шутураш дар биёбони Яман мегашт, ба он ворид шуд. Ва дигар то рӯзи растохез касе ба он роҳ нахоҳад ёфт. Дар китоби «Алфу лайлатун ва лайла» («Ҳазору як шаб») низ ривояти биҳишти Шаддод омада ва ба ин низ ишора шуда, ки касе ҷуз Абдуллоҳ ибни Қалода онро надидааст. Ибни Халдун муваррихин ва муфассиринро дар он боб мавриди интиқод ва эрод қарор додааст. Бархе миёни вари Ҷамкард ва Ирами зот-ул-ъимод шабоҳатҳое ёфтаанд, чаро ки боғи Ҷамшед зери замин сохта шуд ва Ирам низ ба зери замин рафт ва аз чашми ҷаҳониён пинҳон шуд. Дар вари Ҷамкард низ монанди Ирам сухан аз кӯшкҳо ва ҳисорҳост.

Боғи Ирам дар адабиёти форсӣ ва дар чашми шоирон мазҳари тамомият ва мушаббаҳунбиҳ (ташбеҳкунанда)-и зебоӣ қарор гирифта ва мазомини дақиқ ва борике дар иртибот бо он пардохта шудааст:

*Аз абр андаромад ба ҳангоми ғам,*
*Ҷаҳон шуд ба кирдори боғи Ирам.*
*(«Шоҳнома»)*

*Бирафтанд бо шодию хуррамӣ,*
*Чу боғи Ирам гашт рӯйи замӣ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Аз шораи мулаввану перояи базар*
*Он ҷо яке Хаварнақу он ҷо яке Ирам.*
*(Фаррухӣ)*

*Роғ ба боғ-андарун чун алам андар алам,*
*Боғ ба роғ-андарун чун Ирам андар Ирам!*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба гулафшони Ирам монад он маҷлиси ту,*
*Маҷлиси хурраму хуш ҷуз ки гулафшон нашавад.*
*(Саноӣ)*

*Ганҷи дониш доим аз баҳри дилат пургавҳар аст,*
*Боғи табъи аҳли фазлат гашта чун боғи Ирам.*
*(Масъуди Саъд)*

*То ба боғи Ирам зананд мисол,*
*Бод бахтат ба иззи боғи Ирам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ушшоқи ҷаҳон ҷумла тамошои ту доранд,*
*Олам зи тамошои ту чун хулди Ирам шуд.*
*(Аттор)*

*Зи обу гил Худо хуш пайкаре сохт,*
*Ҷаҳоне аз Ирам зеботаре сохт,*
*Вале соқӣ ба он оташ, ки дорад,*
*Зи хоки ман ҷаҳони дигаре сохт.*
*(Иқболи Лоҳурӣ)*

Шоири муосир Ахавони Солис аз он ба «ҳадоиқи Шаддод» ёд кардааст:

*Об гардад чу оташи Намруд,*
*Дӯзахи ҷон ҳадоиқи Шаддод.*

Дар порае маворид, чунон ки мулоҳиза мешавад, Ирам ба мафҳуме наздик ба биҳишти мавъуд ба кор рафтааст.

Ирам, илова бар биҳишти Шаддод, номи яке аз наводагони Нӯҳ низ ҳаст, ки бисёре аз ҷабобира ва ақвоми маъруф аз насли ӯ будаанд. Ҳамчунин номи шахсест, ки возиъи сози «чанг» аст ва ба «Ром»-у «Ромтин» низ номида шудааст. Фахруддини Муборакшоҳ гуфтааст:

*Дар дили ӯ тоби меҳр, дар лаби ӯ оби лутф*
*Боғи Ирам бар рухон, чанги Ирам бар канор.*

**ИСКАНДАР (اسکندر)**

Искандари Мақдунӣ писари Филипп (Файлақус)-и Мақдунист. Миср ва Эрону Ҳинди он рӯзгорро фатҳ кард ва дар сини сивудусолагӣ дар Бобил, дар қасри Набукаднассар даргузашт. Муваррихини юнонӣ нажоди ӯро аз тарафи падар ба нимрабб-ун-навъ Ҳаркул (Геракл) ва аз тарафи модар ба Ошил (Ахилл) мерасонанд ва дар боби нажод ва таваллуди ӯ афсонаҳои зиёде нақл мекунанд.

Искандаре, ки ривоёт ва қисас муаррифӣ мекунанд ва дар адабиёти форсӣ ҳам достони ӯ матраҳ аст, ба куллӣ бо ончи таърих муддаъист тафовут дорад ва чун дар бисёре аз мадорики исломӣ саргузашти ӯ бо Зулқарнайн дарҳам омехта, аз он ду ба унвони шахсияти воҳиде ба номи «Искандари Зулқарнайн» ёд шудааст, ки садди Яъҷуҷу Маъҷуҷро месозад ва бино бар ончи дар «Искандарнома»-и мансур омадааст, пас аз ҷанг бо Доро ба Уммону Ҳинд ва аз он ҷо ба Ҳиҷозу Ямману Мисру Андалусу Мағрибушшамс меравад ва пас аз рафтан ба зулумот ба Шарқ ва Туркистон метозад ва ба Сарандеб меравад ва қабри Одамро зиёрат мекунад ва аз Сиёвушгирд сар дармеоварад ва бо париёну зангиёну девмардумону русҳову кофартуркону дувалпоёну филгӯшон ҷанг мекунад.

Хулосаи ин китобро Низомӣ ҳам дар «Искандарнома»-и худ овардааст. «Искандарнома»-и Низомӣ илова бар хулосаи «Искандарнома»-и мансур матолибе ба ӯ нисбат медиҳад, аз қабили сохтани шаҳри Искандария, таъбияи ойина (ойинаи Искандар), тазвиҷ бо Равшанак, зиёфат ва базми Нӯшоба (ки номи маликаест),

сохтани тилисм дар Дашти Қибчоқ ва ин ки дар зулумот чашмаи ҳайвон аз чашми ӯ нопадид шуд, аммо Хизр ва Илёс, ки бо Искандар будаанд, бо ҳидояти моҳӣ ба оби ҳаёт роҳ ёфтаанд.

Бархе муваррихин Искандарро эронӣ донистаанд. Эрониён чун наметавонистанд тасаллути бегонаро бипазиранд, кӯшидаанд, ӯро эронӣ ва аз пушти Доро[27] ва вориси тоҷу тахти Ҳахоманишӣ муаррифӣ кунанд, то он ҷо ки чеҳраи Искандар дар маохизи қабл ва баъд аз Ислом ба ду гунаи комилан мутафовит тарсим шудааст. Дар мутуни паҳлавӣ бо сифати «гаҷастак» (малъун) ва аҳли кишвари Рум (ба ҷои Юнон) ёд шуда ва дар мутуни исломӣ бо лақаби вайронкор номбардор аст. Аммо дар қисмати «Искандарнома»-и «Шоҳнома» марде бузургу асил ва шоҳзодае аз нажоди каён аст, ки дар сояи шарафи насабу дониш ба корҳое бузург тавфиқ ёфтааст. Агарчи гоҳе дар «Шоҳнома» ва аз он ҷумла ҳангоми зикри подшоҳии Ардашери Сосонӣ аз вай ба бадӣ ва ба унвони душман низ ёд шудааст, ба назар мерасад маохизи кори Фирдавсӣ китобе хос ва мустақил ба номи «Искандарнома» ё «Ахбори Искандар» будааст, ки эрониён ҳангоми тадвини достони вай дар он тасарруфоте намудаанд.

Ривоёти марбут ба саргузашти Искандар, бахусус зимни хилт (омезиш) бо достони Зулқарнайн дар адабиёти форсӣ матраҳ аст ва бо илҳом аз он мазомини мутаннавиъ (гуногун) ва бикре бар қалами шоирон гузаштааст. Дар ин ҷо ба андаке аз он бисёр ишора мешавад:

***Садди Искандар*:**

*Подшоҳони қавӣ бар додхоҳони заиф*
*Маркази даргоҳро садди Сикандар кардаанд.*
(*Саноӣ*)

*Деворбасти оминаш андар сарои мулк*
*Поядатар зи садди Сикандар ҳазор бор.*
(*Масъуди Саъд*)

Бақияи шавоҳид зайли «Зулқарнайн» дар ҳамин фарҳанг омадаанд.

***Искандар ва оби ҳаёт*:**

---

[27] Дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ Искандар ҳам чун Доро писари Дороб аз издивоҷи ӯ бо духтари қайсари Рум муаррифӣ мешавад.

Бештар ин мазомин дар шеъри форсӣ дар иртибот бо Хизр ва зулмат ва лавозими он матраҳ шудаанд:

*Зи баҳри оби ҳаёт аз пайи ризои Худо*
*Замин бипаймоям ҳамчу Хизру Искандар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Сикандар надид оби ҳайвону ман*
*Ҳамебинам, инак, ба ҷоми ту-дар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Асби Сикандар набуд рахшашу чандон ки рафт,*
*Дар зулумоти масоф гавҳари аҳмар шикаст.*
*(Анварӣ)*

*Шунидаӣ, ки Сикандар бирафт дар зулумот*
*Ба чанд меҳнату хурд он ки хӯрд оби ҳаёт.*
*(Саъдӣ)*

*Ончи Искандар талаб карду надодаш рӯзгор,*
*Ҷуръае буд аз зулоли ҷоми ҷонафзои ту.*
*(Ҳофиз)*

*Файзи азал ба зӯру зар ар омадӣ ба даст,*
*Оби Хизар насибаи Искандар омадӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Ҷуст обро Сикандару шуд Хизр комёб,*
*Рӯзӣ ба қисмат аст, на кӯшиш дар ин саро.*
*(Сойиб)*

*Эй Хизр, ҳалолат накунам чашмаи ҳайвон,*
*Донӣ, ки Сикандар ба чӣ заҳмат талабидаст?!*
*(Саъдӣ)*

*Зи дилсиёҳии оби ҳаёт меояд,*
*Ки ташна сар ба биёбон диҳад Сикандарро.*
*(Сойиб)*

*Обрӯи бениёзӣ чашмаи ҳайвони мост,*
*Кай чу Искандар гами оби бақо дорем мо.*

*(Сойиб)*

*Сикандар бо Хизар хуш нуктае гуфт:*
*Шарики сӯзу сози баҳру бар шав.*
*Ту ин ҷанг аз канори арса бинӣ,*
*Бимир андар набарду зиндатар шав.*

*(Иқбол)*

*Бо Сикандар Хизр дар зулумот гуфт:*
*Марг мушкил, зиндагӣ мушкилтар аст.*

*(Иқбол)*

*Он сахткӯш чист, ки гирад зи санг об,*
*Муҳтоҷи Хизр мисли Сикандар намешавад.*

*(Иқбол)*

*Ту шод ҳамебош бад-ин фарру бад-ин шон,*
*Бо ҳашмати Искандару бо мартабати Ҷам.*

*(Масъуди Саъд)*

*Дабдабаи қаландарӣ, тантанаи сикандарӣ,*
*Он ҳама ҷазбаи Калим, ин ҳама сеҳри Сомирӣ.*

*(Иқбол)*

***Ҷаҳонгирӣ ва ҷаҳонгардӣ:***

*Ҷаҳон бигаштию чандон нагашт Искандар,*
*Футӯҳ кардию чандон накарда буд Доро.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳаме чун Сикандар бигаштам, аз он-к*
*Бимонад ба ҳар шаҳр аз ман асар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Бузургшоҳо, чун шуд азимати ту дуруст,*
*Ки гирди мулк барои яке Сикандарвор.*

*(Масъуди Саъд)*

***Искандар ва матлаъи шамс (баромадгоҳи офтоб):***

*Матлаъи шамс[28] ой, агар Искандарӣ,*
*Баъд аз он ҳар ҷо равӣ, некӯфарӣ.*
*(«Маснавӣ»)*

***Аслу насаб:***

*Гар аз маҷлиси ту биёбам қабул,*
*Ба сони Сикандар шавам богуҳар.*
*(Масъуди Саъд)*

***Зиндони Искандар:***

Дар фарҳангҳо илова бар ин ки зиндони Искандарро киноя аз зулумот («Бурҳон») донистаанд, шаҳри Яздро ба ин ном номидаанд, зеро бино бар (ривояти) машҳур, Искандар дар Язд вафот ёфт. Баъзе гӯянд, зиндони Искандар сардобест дар Язд, ки ҷасади Искандарро дар он гузошта буданд ва акнун ҳам он сардоб бар ҷой аст ва ба ҳамин ном машҳур. Аммо ин ривоят дуруст нест, зеро марги Искандар дар Язд набудааст. Сабаби ин ки Яздро зиндони Искандар гуфтаанд ин аст, ки Искандар баъд аз ғалаба бар Эрон шоҳзодагонро ба шаҳри Язд бурд ва ба дасти амире аз умарои худ супурд, то дар ғиёби ӯ мояи фасод (дар набудани ӯ сабаби шӯриш) нашаванд ва худ ба ҷониби Ҳинд рафт. Ҳофиз ба ин маънӣ ишорати латифе кардааст:

*Дилам аз ваҳшати зиндони Сикандар бигирифт,*
*Рахт барбандаму то мулки Сулаймон биравам.*
*(Ҳофиз)*

Акнун ҳам дар Язд биное ба номи «Зиндони Искандар» мавсум ва мавҷуд аст.

## ИСМИ АЪЗАМ (اسم اعظم)

Исми Аъзам, бузург, меҳин ном ва бузургтарин ном аз номҳои Худои таъоло, ки дар таъйини он ихтилоф аст. Баъзе

[28] Иҳом аст: Шамси Табрезӣ ва шамс – офтоб. Мақсуд Шамси Табрезист.

гуфтаанд «Аллоҳ», баъзе гуфтаанд «Самад», баъзе «Алҳай-юл-қайюм» ва баъзе «Муҳаймин». Ҷурҷонӣ овардааст: «Исми Аъзам» исмест, ки дарбаргирандаи тамоми исмҳост. Гуфтаанд, ки он «Аллоҳ» аст, зеро исмест мавсум ба ҷамиъи сифот, ё ба иборати дигар, мусаммоест ҳовии тамомии исмҳо, чаро ки улуҳияти Худо айни зоти Худост.

Бархе гуфтаанд, тамомии асомии Худо аъзам аст. Майбадӣ гӯяд: Исми Аъзам дар ғояти сафост ва иттилоъ бар он мавқуфи сифот аст.

*Ҷумлаи асмои ӯ аз Исми Аъзам хондаем,*
*Исми ӯ гар боядат, асмои ӯ асмои мо.*
*(«Мусталаҳот»)*

Шоҳнеъматуллоҳи Валӣ дар шеъри хеш ишороте ба ҳамин мазмун дорад:

*Исми Аъзам назди мо бошад қадим,*
*Яъне, Бисми-л-лоҳи раҳмони раҳим.*
*Исми Аъзам корсози зоти ӯст,*
*Ақли кул як нуқта аз оёти ӯст.*
*Исми Аъзам менамояд сураташ,*
*Ин муаммо мегушояд сураташ.*
*Сураташ ойинаи гетинамост,*
*Маънии ӯ пардадори кибриёст.*

Исми Аъзам бисёр ношинохта ва дастнаёфтанист ва агар назди касе бошад, мустаҷоб-уд-даъва шавад (дуояш қабул шавад) ва аз ӯ корҳои шигифт барояд. Аз қисасу ривоёти исломӣ бармеояд, ки се кас, ҳар кадом ба гунае, бо номи бузурги Худо дар иртибот будаанд. Он се тан иборатанд аз Балъам (Балъом)-и Боъур, Осафи Бурхиё ва Сулаймон ибни Довуд. Балъам, ки ба саргузашти ӯ дар сураи Аъроф (оёти 175 ва 176) ба ихтисор ишора шудааст, номи бузурги Худой медонист. Подшоҳи ситамгари шаҳри Балқо, ки дар баробари Мӯсо қад барафрошта буд, аз ӯ хост, то ба қудрати Исми Аъзам сипоҳи банӣ Исройилро аз атрофи шаҳр дур кунад. Балъам, ки марде порсо буд, ба ин кор розӣ нашуд. Ӯро таҳдид карданд. Битарсид ва дуо кард. Худо номи аъзами хеш аз ӯ бигирифт. (Балъамӣ). Осафи Бурхиё, ки дар Қуръон (Намл:20) аз ӯ ба унвони «ал-лазӣ ъиндаҳу илмун мин ал-китоби» (касест, ки ӯро илмест аз Китоб) ёд шудааст, номи бузурги Худои таъоло донист ва ҳар чи ба

кор бояст, ба хонаи Сулаймон-андар аз Осаф рост доштӣ. («Тафсири Табарӣ»). Осаф Худойро ба он ном бихонд ва тахти Билқис дардам ҳозир шуд. Сулаймонро салаввот-ул-лоҳи ангуштаре буд, ки ҳамаи мамлакати Сулаймон мар он ангуштариро ба фармон буданд, ки номи бузурги Худои таъоло бар он навишта буд. Вақте деве «Сахра» (Сухра) ном онро дар ангушт кард, тавонист чиҳил рӯз мулк биронад.

Ин ривоёт дар шеъри форсӣ ба ваҷҳи дилпазир таҷаллӣ ёфтаанд ва бавижа Ҳофиз мазомини зебое аз онҳо пардохтааст:

*Исми Аъзам бикунад кори худ, эй дил, хуш бош,*
*Ки ба талбису ҳиял дев Сулаймон нашавад.*

*(Ҳофиз)*

*Сазад, к-аз хотами лаълаш занам лофи сулаймонӣ,*
*Чу Исми Аъзамам бошад, чӣ бок аз аҳраман дорам.*

*(Ҳофиз)*

*Хотами Ҷамро башорат деҳ ба ҳусни хотимат,*
*К-Исми Аъзам кард аз ӯ кӯтоҳ дасти аҳраман.*

*(Ҳофиз)*

*Бо дуои шабхезон, эй шакардаҳан, мастез,*
*Дар паноҳи як исм аст хотами Сулаймонӣ.*

*(Ҳофиз)*

Дар китобҳои ирфонӣ низ мазомин ва андешаҳои борике перомуни Исми Аъзам ва хусусиёти он иброз шудааст. «Боязидро яке пурсид, ки Исми Аъзам кадом аст? Гуфт: Аз дуни Ҳақ (ғайри Худо) дил фориғ кун, он гаҳ ба ҳар ном, ки хоҳӣ, бархон, ки аз машриқ ба мағриб парӣ ба як соат (лаҳза)». («Шарҳи шатҳиёт»). Дар достони илтимос кардани ҳамроҳи Исо (а) дар ибтидои дафтари дувуми «Маснавӣ» ҳамроҳ аз Исо (а) мехоҳад, ки он номи «санӣ»-ро ба ӯ биёмӯзад, то мурдаро зинда кунад. Иқболи Лоҳурӣ гуфтааст:

*Ноиби Ҳақ ҳамчу ҷони олам аст,*
*Ҳастии ӯ зилли Исми Аъзам аст.*

Дар асотири офариниш дар миёни ҳукамои сумерӣ Исми Аъзам ҳамон калимаи осмонист, ки мутобиқи он кори Худои офаринанда ин буд, ки нақшаи корро тамом бикашад ва

«калима»-ро бар забон ронад ва исми чизеро, ки қарор буд, офарида шавад, адо кунад, то он офарида ҳастӣ ёбад.

**ИСМОЪИЛ (اسماعیل)**

Исмоъил ё Исмаъил писари Иброҳими Халил аст. Иброҳим назр карда буд, ки агар вайро фарзанде бошад, ӯро қурбонӣ кунад. Сора, ҳамсари ӯ, ки фарзанде намеовард, канизаки мисрии худ Ҳоҷарро ба Иброҳим бахшид ва Исмоъил аз ӯ ба вуҷуд омад. Сора бар Ҳоҷар ва фарзанди ӯ рашк бурд ва аз Иброҳим хост, ки он дуро аз пеши вай дур кунад. Иброҳим бо фармони Ҷабрайил онҳоро ба замини Макка бурд. Чун обу нон сипарӣ (тамом) шуд, Ҳоҷар ҳафт бор аз кӯҳи Сафо ба кӯҳи Марва давид ва чизе надид. Суннати сайр байни Сафову Марва аз он ҷост (Балъамӣ). Чун таваккул бар Худо шуд, Исмоъил, кӯдаки хурдсоли ӯ, аз ташнагӣ пой бар замин зад ва чоҳи Замзам аз радд (пай)-и пои ӯ ҷӯшид. Дар шеъре ба ҳамин масъала ишора мекунад:

*Ҳар дам орад падид Замзаму Нил*
*Дасти ӯ ҳамчу пойи Исмоъил.*

Иброҳим ҳар сол бо Буроқ ба дидани ӯ ва модараш меомад ва Исмоъил бо падар маъмури татҳиру бозсозии Хонаи Каъба шуданд (Бақара:125).

Дар Қуръон ёздаҳ бор номи ӯ зикр шуда ва бо лақаби «Содиқ-ул-ваъд» мавсуф аст (Марям:54). Зикри номи ӯ дар канори «Алясаъ» дар Қуръон (Анъом:76) боис шуда, ки бархе муфассирон ӯро фарзанди Иброҳим надонанд ва ӯро Исмоъил ибни Ҳизқил аз банӣ Исроил шуморанд.

***Забеҳуллоҳ:*** Достони зибҳ (сар буридан) дар сураи Соффот (101 то 109) омадааст. Иброҳим хоб дид, ки ба ӯ гуфтанд: писарро зибҳ кун. Мавзуъро бо Исмоъил дар миён ниҳод. Писар падарро гуфт: Бикун,ончи туро фармоянд. Иброҳим дил биниҳод ва ӯро ба ҷойгоҳи қурбон бурд ва корд бар гардани ӯ молид. Ногоҳ тарафи кунди онро бар гардани Исмоъил ёфт. Ӯ тарафи тезро мегузошт, аммо тарафи кунди он бар гардани ӯ меомад. Худованд Ҷабрайилро фиристод, ки қуче (гӯсфанде) аз Биҳишт ба бадали Исмоъил оварад ва ӯро нидо дод, ки ту ба назри худ вафо кардӣ. Иброҳим қӯчро бар кӯҳи Мино қурбон кард ва Худои

таъоло аз вай пазируфт (Балъамӣ). Аҷам[29] гӯянд, ки забеҳ Исҳоқ буд, зеро аҷам аз насли Исҳоқанд ва араб аз насли Исмоъил. Воқеъ ин аст, ки забеҳ Исмоъил буд (ҳамон ҷо). Зеро фарзанди ягонаи Иброҳим қурбонӣ шуд ва ӯ Исмоъил буд. Яҳудиён низ Исмоъилро забеҳ медонанд, аммо аз ҳасад пинҳон кунанд. Паёмбари Ислом ҳам гуфтааст: Ӯ нахустин касе буд, ки ба арабӣ навишт ва ба он такаллум кард. Бар ҳасби Таврот Исмоъил дувоздаҳ фарзанд дошт ва ҳангоми вафот 137-сола буд.

Достони Исмоъил, бахусус ба унвони забеҳ ва мазҳари покбозӣ, ки ҳамаи вуҷуди хешро дар роҳи Худо бар табақи ихлос гузошт, дар адабиёти форсӣ таҷаллӣ ёфтааст:

*Ҳамчу Исмоъил пешаш сар бинеҳ,*
*Шоду хандон пеши тегаш ҷон бидеҳ.*

*(«Маснавӣ»)*

*Симоъил рӯ карда қурбонии ту,*
*Камин бандае Юсуф аз корвонат.*

*(Сойиб)*

*Ҳар кӣ дар иқлими лообод шуд,*
*Фориғ аз банди זану авлод шуд.*
*Мекунад аз мосиво қатъи назар,*
*Мениҳад сотур бар ҳалқи писар.*

*(Иқбол)*

## ИСО ИБНИ МАРЯМ (عیسی بن مریم)

Исо фарзанди Марями Носирӣ (мансуб ба Носира) мулаққаб ба Масеҳ ва Калиматуллоҳ (зеро эҷодаш аз калимаи «кун» (бош) буд бидуни падар) ва Рӯҳуллоҳ ва Масеҳо ва Зуннахла (таваллуд 749 румӣ, маслуб 30-и мелодӣ) аст, ки ашҳари он ҳамон Масеҳ аст ва дар Қуръон ҳам ёздаҳ бор аз ӯ ёд шудааст. Муҳаққиқон иштиқоқи «масеҳ»-ро аз «масҳ» ва «масоҳат» дониста ва маъонии «мамсуҳ-ул-қудамо», «масоҳ-ул-арз» ва «равғанандуд»-ро барои он зикр кардаанд. Бархе миёни номи Масеҳ ва Меҳр ҳарду ба маънии «наҷотбахш» иртиботе ёфта ва ҳардуро бо номи «Мелод» ва «Ялдо» дар пайванд ёфтаанд.

[29] Ин ҷо зоҳиран манзур аз аҷам яҳудон ҳастанд, ки аз насли Исҳоқанд, на эрониён, он тавр ки аҷам дар бештари мавридҳои дигар ба онҳо дахл дорад.

Бахусус ки замони таваллуди Меҳр аввали «даймоҳ» баъдҳо ва пас аз онки оини меҳрӣ аз Эрон ба Италиё (Рим) рафт, бо рӯзи валодати Масеҳ интибоқ ёфт ва дар рӯзи 25-и десомбр тасбит шуд. Масеҳиён ағлаб Исоро писари Худо меноманд дар ҳоле, ки муслимин ӯро яке аз паёмбарони улу-л-ъазм медонанд. Исо, бино бар Инҷил, дар замони Ҳирудис дар Байтуллаҳм аз Марями бокира, ки ба васила и Рӯҳулқудс обистан шуда буд, мутаваллид гардид. Ҳирудис чун салтанати худро дар хатар медид, қабл аз таваллуди Исо дастур дод, тамоми навзодонро дар Байтуллаҳм ба қатл бирасонанд. Юсуфи Наҷҷор аз тарафи Худо маъмурият ёфт, ки Марям ва Исоро аз Фаластин ба Миср бибарад. Бархе гумон бурданд, ки ояи 50-и сураи Муъминун: Ва овайноҳумо ила рабватин зоти қарорин ва маъин» (Ва мо онҳоро (Исо ва модарашро) нишона гардондем ва бар тепае ҷои муносиб ва канори об ҷой додем) нозир бар ин масъала бошад.

***Такаллум дар гаҳвора:*** Чунон ки аз Қуръони карим бармеояд (Марям: 28 ба баъд) мардум модари Исоро ба ношоист мутаҳам карданд ва Марям посухи ононро ба Исо кӯдаки хурдсол во гузошт. Онҳо пурсиданд: Чӣ гуна касе, ки дар гаҳвора бошад, сухан бигӯяд? Исо-ба сухан омад ва гуфт: Ман бандаи Худоям. Ӯ ба ман китоб дода ва маро муборак сохта ва ба паёмбарии хеш баргузидааст.

Достони нутқи Исо дар Инҷили арбаъа наёмада ва аз ин рӯ исавиёну яҳуду маҷусу фалосифа инкор кунанд, ки Исо дар маҳд сухан гуфт. Исо пас аз бозгашт аз Миср дар «Носира» мустақар шуд ва ҷавонии худро он ҷо дар коргоҳи Юсуфи Наҷҷор ба сар бурд ва дар сисолагӣ дар Ҷалил ва сипас дар Уршалим ба таблиғ машҳур шуд.

***Моидаи осмонӣ:*** Ҳавориюн (ёрони наздики Исо, ки дувоздаҳ тан буданд, барои таҳкими имони худ аз Исо хостанд, ки аз осмон барои эшон моида (хӯрданӣ, таом) бихоҳад; нону моҳӣ аз осмон фуруд омад. Достони моида ба ин сурат дар Инҷил мавҷуд нест, аммо ба ин ки Исо дар охирин шаби умри хеш бо ҳавориюн шоми охирро тановул кард, ишора шуда ва ба ёдбуди он Ишои Раббонӣ ҳанӯз дар калисоҳо маъмул аст.

***Хари Исо:*** Дар саргузашти Исо ҳаст, ки ҳангоми мурочиат аз Урдун ба Байтулмуқаддас, чун наздики Уршалим расид, ба ҳавориюн гуфт: Биравед ба самти он қаря, дар он ҷо модахаре куррадор хоҳед дид, онро назди ман оред. Рафтанду оварданд.

Исо бар он хар савор шуд ва ба Байтулмуқаддас омад ва кӯрону беморонро шифо дод. Чун ҳазрати Исо ҳам пайғамбар буду ҳам табиб, лизо рӯҳониюн ва пизишкон то қабл аз ривоҷи дурушка (фойтун) ва атумубил ба ӯ таассӣ ҷуста ва аз боби таяммун (муборакӣ) бар хар савор мешуданд. Шоире аз боби танз ишора мекунад:

*Фақеҳи шаҳр бигуфт ин сухан ба гӯши ҳимораш,*
*Ки ҳар кӣ хар шавад, албатта мешаванд савораш.*

***Мурғи Исо:*** Дар фарҳангҳо шабпара ё хаффошро мурғи Исо гуфтаанд, зеро ба ривояти Қуръон (Оли Имрон:49) Исо бар порае гил чизе хонд ва дар он дамид ва он гил мурғе шуд ва ҳамон парандаест, ки имрӯз шабпара ё хаффош меномем (Инни ахлуқу лакум мин-ат-тини каҳайат-ит-тайри фаанфуху фиҳ фаякуна тайран биизни-л-лоҳ – Ман барои шумо аз гил чизе ба ҳайати мурғ офаридам ва дар он дамидам ва он ба амри Худо мурғе шуд). Ин достон дар Инҷили мавҷуд наёмадааст, аммо масеҳиён нақли онро дар Инҷили сабват (кӯдакии Исо) эътироф доранд.

***Мудовои беморон ва эҳёи мурдагон:*** Ба дунболи ояи фавқ омада, ки Исо ба фармони Худои таъоло кӯру песро шифо медод ва мурдаро зинда мекард. Дар Инҷили сабват ҳаст, ки тифлеро дар бозӣ куштанд ва гуноҳро ба гардани Исо гузоштанд. Тифли мурда ба фармони Исо бархост ва ба бегуноҳии Масеҳ гувоҳӣ дод. Чаҳор рӯз пас аз марги шахсе ба номи Озар, Исо бар сари гӯри ӯ рафт ва бо дами масеҳоии хеш ӯро зинда кард. Аз ин ҷиҳат нафаси Исо ва дами Масеҳо ба унвони муъҷизоте, ки ба кори беҳбуд бахшидани беморон ва зинда кардани мурдагон меомад, мавриди истифодаи шуарои форсизабон барои сохтани мазомини бадеъ будааст. Дар «Қомус» тасреҳ шуда, ки мурдагонро зинда мекунад ва маризонро бо ҳар навъи маризӣ шифо мебахшад.

Мавлавӣ дар «Маснавӣ» ба ин масъала ишора мекунад:

*Гашт бо Исо яке аблаҳ рафиқ,*
*Устухонҳо дид дар ҳуфрай амиқ.*
*Гуфт: Эй ҳамроҳ, он номи санӣ,*
*Ки бад-он мурда ту зинда мекунӣ,*
*Мар маро омӯз, то эҳсон кунам,*
*Устухонҳоро бад-он боҷон кунам…*

*(«Маснавӣ»)*

***Рангразии Исо:*** Маҷлисӣ дар китоби «Ҳаёт-ул-вуқуъ» дар баёни қиссаи ҳазрати Исо ишора кардааст, ки Марям ӯро ба саббоғе дод, то рангразӣ биёмӯзад ва ӯ бо муъҷиза ҷомаҳоеро дар як хум рехт ва ба рангҳои мухталифе, ки саббоғ мехост, даровард.

***Салиби Исо:*** Бинобар Инҷил дар поёни кор яҳудиён Исоро ба салиб овехтанд. Исо пас аз се рӯз зинда шуд ва аз қабр бархост ва баъд аз дувоздаҳ рӯз ба осмон суъуд кард. Иддае аз масеҳиён мегӯянд: Исо маслуб нашуд ва шахсе, ки салибро ҳамл мекард, касе дигар буд, ки ба сурати Исо даромад ва ба иштибоҳ ӯро ба дор овехтанд. Қуръон (Нисо:157) ҳам ишора мекунад: Ин ки мегӯянд Исо ибни Марямро куштем, саҳеҳ нест. Исо на кушта шуд ва на ба дор овехта шуд. Марде, ки бар дор карданд, ба сурати вай буд ва Исо ба яқин кушта нашуд, балки Худованд ӯро ба ҷониби хеш фаро хонд (ва мо қаталуҳу ва мо салабуҳу ва локни шуббаҳа лаҳум… бал рафаъаҳ-ул-лоҳ илайҳи.)

***Раҷъати Исо:*** Аҳодис ба раҷъати Исо дар охируззамон ва иқтидо ба ҳазрати Қоим дар намоз тасреҳ доранд, вале дар Қуръон ишорае бар раҷъати Масеҳ дида намешавад, агарчи баъзе муҳаққиқон дар бархе оёт нишонаҳое долл бар ин масъала ёфтаанд.

Яҳудиён ва бархе фирақи масеҳӣ низ ба раҷъати Исо муътақид будаанд.

***Сӯзани Исо:*** Исоро ба ин шарт ба осмон бурданд, ки аз дунё ҳеч чизи бурандаву қотеъ бо худ надошта бошад, аммо сӯзане, ки аз рӯйи ғафлат дар ҷайб дошт, мӯҷиб шуд, ки аз осмони чаҳорум, ки фалаки Хуршед аст, фаротар нарафт. Аз ин рӯ сӯзани Исо ба мафҳуми навъе тааллуқ ва вобастагӣ дар адаби форсӣ маъруф шудааст. Ҳамчунин ба далели ин ки Исо дар осмони чаҳорум мутаваққиф ва дар воқеъ бо Хуршед ҳамхона шуд, мазомини дигаре низ падид омадаанд, ки дар ҷои худ ба намунаҳое аз онҳо ишора хоҳад шуд.

***Таъаддуди Исо:*** Бархе ба таъаддуд (чанднафарӣ)-и Исо қоиланд ва Меҳрро Масеҳо ё Масеҳи маслуб медонанд ва бахусус бархе муҳаққиқини эронӣ бар ин исрор меварзанд, ки бисёре аз оинҳои масеҳиятро маъхуз аз оини Митро ва ҳатто худи вожаи «Масеҳ» ва «мелод»-ро ҳамон «Меҳр» ва «Меҳрдод» бидонанд ва ба ин тартиб оини масеҳиятро мадюни тафаккури эронӣ қаламдод кунанд. Дар авроқи Турфон (шояд Таврот) низ бошорати зуҳури Аҳмад ё Муҳаммади бузург ҷузви бошоратҳои

Масеҳои маслубнашуда дида мешавад, ки ба эътиқоди бархе шояд ҳамон Меҳр бошад. Агар назари таъаддуди Исо пазируфта нашавад, (шояд аслан «шавад» бошад – Р.В. ) тавҷеҳи бархе оёти Қуръон дар мавриди маслуб нашудани Масеҳ ва парвози ӯ ба аъло ва осмонҳо осон мегардад.

Ҳазрати Исо яке аз муҳимтарин паёмбаронест, ки дар фарҳанги исломӣ саргузашту абъоди зиндагии ӯ сароҳат ёфта, бит-табъ мазомин ва андешаҳои борике пиромуни ривоёт ва қисасе, ки дар боло ба онҳо ишора шуд, падид омада ва сабаб шудаанд, бархе муҳаққиқон китобҳои мустақиле дар заминаи иртиботи ҳазрати Исо бо адаби форсӣ таълиф кунанд. Рӯиҳамрафта, камтар шоирест, ки аз ному ёд ва муъҷизоти ӯ мутаассир нашуда бошад. Дар зер ба мисдоқи муште аз харвор ба шоҳидии андак ишора мешавад:

***Таваллуди Исо:***

*Магар ки буд дами Ҷабраил боди сабо,*
*Ки ҳамчу Исии Марям бизод гул зи туроб.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҷуз ӯ ба сунъ кӣ орад чу Исие аз дам?*
*Ҷуз ӯ ба лутф кӣ созад чу Мӯсие зи алақ?*

*(Анварӣ)*

***Такаллум дар гаҳвора:***

*То зи аввал хамуш нашуд Марям,*
*Дарнаёмад Масеҳ дар гуфтор.*

*(Саноӣ)*

*Ту гӯӣ ки Исии бин Марям аст,*
*Ки аз кӯдакӣ шуд ба гуфтан самар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Чӣ ҳоҷат аст, Масеҳо ба гуфтугӯ ояд,*
*Ҳиҷоби шоҳиди исмат нашуст Марямро.*

*(Соиб)*

***Моидаи осмонӣ:***

*Чанд бар кӯрдилон ҷилва диҳам маъноро,*
*Пеши Даҷҷол кашам моидаи Исоро?!*

*(Соиб)*

***Хари Исо*:**

*Исию хар ҳарду андар маҷлиси мо ҳозиранд,*
*Кӯҳ бар Исӣ бареду коҳ пеши хар ниҳед.*
*(Саноӣ)*

*Исӣ андар осмон, хар дар замин,*
*Ман на бо Исӣ, на бо хар мондаам.*
*(Саноӣ)*

*То дили Исии Марям бошад андар банди ту,*
*Кай раво бошад дил андар сумми ҳар хар доштан.*
*(Саноӣ)*

*Авсофи ту дар нисбати овозаи эшон*
*Васфи нафаси Исию овози хар омад.*
*(Анварӣ)*

*Исии назмаму ҳар назм, ки орад дигаре,*
*Дар миёни фузало заҳмати хар меорад.*
*(Аттор)*

*Кист, аз дӯши касе боре тавонад баргирифт,*
*Гар ҳама Исост, дар фикри хару бори худ аст.*
*(Соиб)*

***Мурғи Исо*:**

*Зи боди қудрат агар кард ҷонвар Исо,*
*Шавад зи фарраш бе бод ҷонвар оташу об.*
*(Саноӣ)*

*То нагирад мурғ мар мурғи Саноиро зи бим,*
*Лоҷарам чун мурғи Исо рӯз аз он пинҳон бимонд.*
*(Саноӣ)*

*Мурғ, к-он Эзад кунад, чун Меҳр паррад бар сипеҳр,*
*Мурғ, к-он Исо кунад, бас хор бошад пеши хӯр.*
*(Саноӣ)*

*Мурғи Исо кадом саг бошад,*
*Ки кунад Ҷабраил оҳанг.*
*(Саноӣ)*

*Нисбати хаффош бо Исо чу Исо бо Худост,*
*Мешавад Исо Худо, хаффош агар Исо шавад.*
*(Соиб)*

Исо бо дами ҷонбахши худ мурдагонро зинда мекунад ва беморонро шифо мебахшад:

*То чӣ сон ду лабат раҳо карданд,*
*Нотавон наргиси навони туро.*
*З-он дуто Исию дуто бемор*
*Шарм нояд ҳаме равони туро.*
*Аз пайи чӣ муолиҷат накунанд*
*Он ду Исо ду нотавони туро?*
*(Саноӣ)*

*Чу Исо гар намехоҳӣ, ки моні зинда ҷовидон,*
*Зи эҳёят бисоз амвоту аз амвот эҳё кун.*
*(Саноӣ)*

*Ин ҷумла зи осори насим аст, магар ҳаст*
*Осори насими саҳар анфоси Масеҳо.*
*(Масъуди Саъд)*

*Кунун магар дами Исост бӯйи гул ба саҳар,*
*Ки зинда гашт аз ӯ хотири ул-ул-албоб.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чи хоҳӣ зи ман, ман на Исо шудам,*
*Ки андар чунин мурдае ҷон кунам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хашмаш бадали муъҷизаи Мусии Имрон,*
*Ҷудаш ивази дам задани Исии Марям.*
*(Мухторӣ)*

*Насими бод дар эъҷози зинда кардани хок*
*Бибурд оби ҳама муъҷизоти Исоро.*
*(Анварӣ)*

*Зи зулфат зинда медорад сабо анфоси Исоро,*
*Зи рӯят мекунад равшан хаёлат чашми Мӯсоро.*
*(Аттор)*

*Аторро ки аз суханаш зинда гашт ҷон,*
*Маълум шуд, ки ҳамдами Исо ниҳодаанд.*
*(Аттор)*

*В-он нафас, к-он мурдагонро зинда кард,*
*Не дами Исои ҳикматдон бувад.*
*(Аттор)*

*Фитнаи Сомирияш дар назари шӯрангез,*
*Нафаси Исавияш дар лаби шаккархо буд.*
*(Саъдӣ)*

*Ба ганимат шумур, эй дӯст, дами Исии субҳ,*
*То дили мурда магар зинда кунӣ, к-ин дам аз ӯст.*
*(Саъдӣ)*

*Дами Исост, пиндорӣ, насими боди наврӯзӣ,*
*Ки хоки мурда боз ояд дар ӯ рӯҳею райҳоне.*
*(Саъдӣ)*

*Ёд бод, он ки чу чашмат ба итобам мекушт,*
*Муъҷизи исавият дар лаби шаккархо буд.*
*(Ҳофиз)*

*Ба дами Исӣ агар ноз кунад, ҷо дорад,*
*Нусха аз чашми ту бардошта бемории мо.*
*(Соиб)*

*Лаби майгуни ту хаммор кунад тақворо,*
*Чашми бемори ту орад ба замин Исоро.*
*(Соиб)*

*Метавонад чашми беморе Масеҳи ман шудан,*
*Фитнаи хобидае бедор месозад маро.*

*(Соиб)*

*Аз нигоҳе медиҳад ҷон чашми ӯ ушшоқро,*
*Наргиси бемор ин ҷо кори Исо мекунад.*

*(Соиб)*

*Ҳакимон мурдаро сурат нигоранд,*
*Яди Мӯсо, дами Исо надоранд.*

*(Иқбол)*

*Аҷаб он нест, ки эъҷози Масеҳо дорӣ,*
*Аҷаб ин аст, ки бемори ту бемортар аст,*

*(Иқбол)*

***Рангразии Исо**:*

*Хоқониё, ба сӯги Хуросон сиёҳ пӯш,*
*К-асҳоби фитна гирди саводаш сипоҳ бурд.*
*Исо ба ҳукми рангразӣ бар мусибаташ*
*Наздики офтоб либоси сиёҳ бурд.*

*(Хоқонӣ)*

*«Саббоғи навбаҳор Исовор муъҷизае дар нафас дошт».*
*(«Нафисат-ул-масдур»)*

***Сӯзани Исо ва олами таҷарруд**:*

*Сӯзанеро пойбанди роҳи Исо сохтанд,*
*Ҳубби дунё пойбанд аст, ар ҳама як сӯзан аст.*

*(Саноӣ)*

*Мӯй чун дарменагунҷад, кардаӣ сарришта гум,*
*Гар ту гӯӣ сӯзане бо Исии Марям равост.*

*(Аттор)*

*То падид аст Исии Марям,*
*Қисаи сӯзан асту шона падид.*

*(Аттор)*

*Чу Исо аз яке сӯзан фуру монд,*
*Ман ин бут кам зи сӯзан менадонам.*

*(Аттор)*

*Сӯзане чун дид бо Исо ба ҳам,*
*Бахяе бар рӯ фикандаш лоҷарам.*

*(Аттор)*

*Зи ҳамраҳони гаронҷон бибур, ки сӯзан дӯхт*
*Ба домани фалаки чорумин Масеҳоро.*

*(Соиб)*

*Нигоҳ дор сари риштаи сухан зинҳор,*
*Ки мезананд ба сӯзан лаби Масеҳоро.*

*(Соиб)*

*Чӣ зи андешаи таҷрид ба худ меларзӣ,*
*Сӯзане буд дар ин роҳ, Масеҳо бардошт.*

*(Соиб)*

*Масеҳ сӯзани худ, гӯ, ба ҳарза тир макун,*
*Ки чашми обилаи мо ба хори ҳомун аст.*

*(Соиб)*

*Бе кашокаш нест Исо, гар барояд бар фалак,*
*Чашми сӯзан мепарад, то риштаи мардум ба ҷост.*

*(Соиб)*

*Чораҷӯиҳои гамхорон маро бечора кард,*
*Ин гиреҳ дар кори ман аз сӯзани Исо фитод.*

*(Соиб)*

***Исо дар осмони чаҳорум ҳамхонаи хуршед**:*

*Риштаи нуронии хуршед дар сӯзан кашид,*
*Сӯзани Исо чу тарки риштаи дарҳам гирифт.*

*(Соиб)*

*Покии домони Марям шаҳпари Исо шудаст,*
*Ҳамдами хуршед шабнамро гулистон кардааст.*

*(Соиб)*

*Миёни роҳ чу Исо намекунам манзил,*
*Аз ин карива ба ҳиммат гузор хоҳам кард.*

*(Соиб)*

*Ба уммеде, ки бо набзи ту дасте ошно созад,*
*Масеҳ аз хонаи хуршед оҳанги сафар карда.*

*(Соиб)*

***Мазомин ва мавориди дигар:***

*Ишқ якруй аст, ӯро дар бари Исо нишон,*
*Ақл якчашм аст ӯро дар сафи Даҷҷол кун.*

*(Саноӣ)*

*Намоӣ ба ҷуд, он чи Исо ба дам,*
*Намоӣ ба рой, он чи Мӯсо ба каф.*

*(Масъуди Саъд)*

*Гар ту ба ишқ, филмасал, Исии вақтӣ, эй Фарид,*
*Лоф мазан, чу раҳзанат сӯзану шона ёфтанд.*

*(Аттор)*

*Машъали Юнусу чароғи Калим,*
*Базми Исову боғи Иброҳим.*

*(«Хамса»)*

*Муъҷизе, к-он Масеҳ пай набарад,*
*Роҳи таҳсили он раҳини ту бод!*

*(Анварӣ)*

*Зи арбоби таҷарруд нест бар дил бор оламро,*
*Сабукрӯҳӣ фузун аз ҳамли Исо гашт Марямро.*

*(Соиб)*

*Мечакад оби Хизир аз токи ӯ,*
*Марҳами захми Масеҳо хоки ӯ.*

*(Иқбол)*

Амсолу таркиботи зиёде низ бо илҳом аз саргузашти Исо падид омадаанд, ки метавон дар «Амсолу ҳикам» ва «Луғатнома» онҳоро дид.

Дар шеъри муосири форсӣ ишора ба масеҳият ва Масеҳ дар шеъри Аҳмади Шомлу бештар дида мешавад:

*Ва шеъри зиндагии ҳар инсон,*
*Ки дар қофияи сурхи як хун пазирад поён,*
*Масеҳи чаҳормехи абадияти як таърих аст.*
*(«Қатънома»)*

*Шуд он замона, ки бар Масеҳи маслуби худ менишастед,*
*Ки акнун*
*Ҳар зан*
*Марямест.*
*(«Дарахт ва ханҷар»)*

Шомлу достони маслуб шудани Исоро дар шеъри «Марги Носирӣ» шоирона сурудааст. Намодҳои Исо, Масеҳ, маслуб шудани ӯ ва маросими Ишои раббонӣ низ дар ҳунари Ғарб бисёр фаровон зуҳур ёфтаанд.

**ИСРОФИЛ (اسرافیل)**

Исрофил (дар ибронӣ Сарофим ва Сарофин ба маънии бандаи Худо) яке аз чаҳор фариштаи муқарраби даргоҳи Худо ва маъруф ба номҳои фариштаи сур, малаки баъс, ҳомили арш ва соҳиби нафхи сур аст, ки қабл аз ҳамаи фариштагон ба Одам саҷда кард. Дар бархе аз китобҳо симои зоҳир ва андоми ӯ бо либоси сабзу чаҳор бол ва аммома тасвир шуда, ки сури маъруфашро ба даҳон гирифтаву бо ду даст онро ба тарафи арши Худо нигоҳ доштааст.

***Нафхи сур:*** сур, буқ ё шохи азимест, ки вақте растохез пеш ояд, Исрофил дар он бидамад ва бо дамидани нахустин ҳамаи мардум бимиранд (Зумар:68), магар онҳо, ки Худо мехоҳад ва ҷаҳон чиҳил сол холӣ бошад. Пас Худои таъоло фариштагонро дар осмон бимиронад ва дар ҳамаи осмону замин Исрофил монад ва Азроил. Худо ба Азроил мегӯяд: ҷони Исрофил биситон! Исрофил мегӯяд: Ё Рабб, аз он гоҳ, ки маро офаридӣ ва ин сур ба

дасти ман додӣ, тарфат-ул-ъайне (мижа задане) ба ту осӣ нашудаам ва ин сур аз даҳон барнадоштаам, акнун малакулмавт ҷони ман биситонад, ман ин сурро чӣ кунам? Гӯяд: Сурро ба ман супору ҷон бидеҳ. Субҳи қиёмат  чаҳор фариштаи муқарраб бархезанд ва ба сари гӯри Муҳаммад (с) оянд. Паёмбар бар Буроқ нишинад ва ҳар кадом ҷое гиранд. Исрофил бозу гирад ва Муҳаммад (с) ба пеши арши Худой равад. Он гоҳ ба Исрофил гӯяд: Сурро бардору андардам, то халоиқ ҳама зинда шаванд. Исрофил ҷонҳои халкро бигирад ва ба сур андарниҳад ва бидамад. Зудтар аз тарфат-ул-ъайне ҳама аз гӯрҳо бархезанд ва замин ба нури Худо равшан шавад.

Дар кутуби ирфонӣ ҳангоми татбиқи аҷзои олами сағир (инсон) бар олами кабир (ҷаҳон) Исрофил сарвари малоики осмони чаҳорум (фалаки Шамс) ва фариштаи муваккал бар ҳаёту сабаби ҳаёти оламиён муаррифӣ шудааст. Ҳамчунин ҳар даста аз авлиёи бузурги сӯфия ба яке аз малоики кибор тааллуқ доранд. Панҷтанон бар дили Ҷабраиланд ва сетанон бар дили Микоил ва яке бар дили Исрофил. Дар мақолаи дувуми «Мусибатнома»-и Аттор низ зикри ӯ омада ва ба унвони солике дар мартабаи таслим муаррифӣ шудааст. Дар шеъри форсӣ бавижа перомуни сури Исрофил ва хавоси эъҷобангезаш мазомини бадеъ омадааст:

*Сирофилро дид суре ба даст,*
*Барафрохта сар зи ҷои нишаст.*

*(«Шоҳнома»)*

*Дами сур бишносу ангехтан,*
*Равонҳо ба танҳо баромехтан.*

*(Асадӣ)*

*Андарин сафҳои маънӣ дурри маъниро маҷӯ,*
*З-он ки дар сурно наёбӣ сури Исрофилро.*

*(Саноӣ)*

*Як дам бикуш қандилро, берун кун Исрофилро,*
*Дафтар бидар Ҷибрилро, на «ло» гузор он ҷо на «лам».*

*(Саноӣ)*

*Нойи руйин гӯйӣ он ҷо нафхи сури аввал аст,*
*К-аз яке бонгаш равон аз тан рамад, ранг аз сувар.*

*(Саноӣ)*

*Хуфтагони фиреби кини туро*
*Барнаянгезад аз замин дами сур.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба гӯшаш омад овози раъд нафхаи сур,*
*Ба чашмаш омад шакли дарахт сурати мор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун «нафахту фиҳи мин рӯҳӣ» турост,*
*Рӯҳи покӣ, фавқи нафхи сур бош.*
*(Аттор)*

*Раг-раг аст ин оби ширин в-оби шӯр,*
*Дар халоиқ меравад то нафхи сур.*
*(«Маснавӣ»)*

*Ҳин, ки Исрофили вақтанд авлиё,*
*Мурдаро з-ишон ҳаёт асту ҳаё.*
*(«Маснавӣ»)*

*Ҳарифони хилватсарои аласт*
*Ба як ҷуръа то нафхаи сур маст.*
*(Саъдӣ)*

*Сар баровrouted арвоҳи наботӣ аз замин,*
*Сури Исрофил то аз раъд гардид ошкор.*
*(Сойиб)*

*Фикри ӯ нодору бе завқи ситез,*
*Бонги Исрофили ӯ бе растахез.*
*(Иқбол)*

Бо илҳом аз ин андеша марҳум Деххудо бо ҳамкории Мирзо Ҷаҳонгирхон дар садри машрутият рӯзномае ба номи «Сури Исрофил» таъсис кард, ки дар воқеъ барангезандаи дилҳои хуфта буд.[30]

---

[30] Қобили ёдоварист, ки дар солҳои қабл аз инқилоби Бухоро донишманд ва шоири тоҷик Абдуррауфи Фитрат низ маҷмуъаи ашъори инқилобии худро бо номи «Сайҳа» ба чоп расонд, ки ин вожа таъбири дигаре аз ҳамон «Сури Исрофил» аст.

**ИСФАНД (اسفند)**

(Испант, испанд, сифанд, сипанд, сипанҷ ва испанҷ) аслан дар мутуни паҳлавӣ «афзуник» ба маънии баракатбахшанда омадааст ва дар истилоҳ бар мафоҳиму маъонии мухталиф аз қабили: дувоздаҳумин моҳи сол, ки нигаҳбони он Сифандормуз аст; панҷумин рӯз аз моҳи шамсӣ; гиёҳе, ки донаи он сиёҳ аст ва барои чашмзахм монанди бухур месӯзонанд; доруе, ки онро судоби кӯҳӣ ё ҳазорисфанд низ гӯянд ва ҳамчунин бар кӯҳе дар Сиистон итлоқ мешавад. Ба маънии ахир дар ин байти Асадӣ омадааст:

*Яке шаҳр буд пушти Испандкӯҳ,*
*Басе раҳзанон гашта он ҷо гурӯҳ.*

*(«Луғатнома»)*[31]

Ин калима дар сохтмони бисёре аз вожаҳои форсӣ аз қабили амшоспанд ва меҳроспанд (мориспанд) барҷой мондааст. Донаи исфандро авом, бахусус барои дафъи захми чашм, ҳанӯз ба кор мебаранд. Навзоди кӯчакро ҳангоме нишон медиҳанд ҳар кадом аз ҳуззор як нах аз либосашон медиҳанд, то онро бо исфанд дуд бикунанд, ки бачча назар нахӯрад. Гоҳе барои рафъи бeморӣ ва дафъи чашмзахм исфанд дуд мекунанд ва авроди махсусе мехонанд. Ҳанӯз ҳам гоҳе донаҳои исфанди ба ришта кашида зинатбахши хонаи рустоиён аст. Ин суннатҳо ба шаҳодати шеъри форсӣ аз қадимулайём вуҷуд доштаанд:

*Ёрам сипанд агарчи бар оташ ҳамефиканд*
*Аз баҳри чашм, то нарасад мар варо газанд,*
*Ӯро сипанду оташ н-ояд ҳаме ба кор*
*Бо рӯйи ҳамчу оташу бо холи чун сипанд.*

*(Ҳанзалаи Бодғисӣ)*

*Наям парвона, то бар гирди шамъи дигарон гардам,*
*Сипанди шӯхи ман аз санг мерӯёнад оташро.*

*(Сойиб)*

---

[31] Пеш аз ин аз кӯҳи Сипанд дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ ба тафсил ёд шудааст. Он ҷо ки Зол Рустамро ба қалъае воқеъ дар кӯҳи Сипанд мефиристад, то кини ҷадди бузурги худро, ки он ҷо кушта шуда буд, биситонад ва Рустам ин нахустин набардашро бо муваффақият анҷом медиҳад.

*Гарчи миҷмар аз ситамкорӣ зад оташ дар сипанд,*
*Дуди талхаш интиқом аз дидаи миҷмар кашид.*
*(Сойиб)*

*Эй сипандӣ, манишин, хез, сипанд ор, сипанд,*
*То туро созам аз ин чашми гиромӣ миҷмар.*
*(Фаррухӣ)*

*Меравам аз хеш нолон, пойкӯбон чун сипанд,*
*То куҷо он оташинсимо ба фарёдам расад.*
*(Сойиб)*

*Бозори шавқ гарм шуд, он сарвқад куҷост,*
*То ҷони худ бар оташи рӯяш кунам сипанд.*
*(Ҳофиз)*

*Ҳоҷати мутрибу май нест, ту бурқаъ бикушо,*
*Ки ба рақс оварадам оташи рӯят чу сипанд.*
*(Ҳофиз)*

**ИСФАНДЁР (اسفندیار)**

Ҷаҳонпаҳлавони Эрон дар ривоёти миллӣ, наваи Луҳросб ва писари Гуштосп, подшоҳи каёнист. Ин ном дар «Авасто» «Сипантудота» аст ва мутобиқи қоидаи таҳаввули забонҳои эронӣ дар форсӣ, чунон ки порае маохиз забт кардаанд, ҳам «Исфандёд» дуруст аст ва ҳам «Исфандёр». Сурати ахир ба назари баъзе, ки аз табдили «р» ба «д» ғафлат доштаанд, ғалат тасаввур шудааст. Ин ном аз ду ҷузъи сипанту (муқаддас) ва дота (дода – ба маънии офарида) ташкил шуда ва маҷмуан «офаридаи муқаддас» маъно мешавад.

Аз Исфандёр фақат ду бор дар дар «Фарвардин-яшт» ва «Яштосп-яшт» ёд шудааст. Дар адабиёти паҳлавӣ, умуман, шоистагиҳои Исфандёр дар дингустарӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифта ва аз пирӯзиҳои хоссе, ки ҳамосаҳо ба ӯ нисбат медиҳанд, ёд шудааст. Бинобар ривоёти мутааххиртар ва бахусус «Шоҳнома» Гуштосп ба сиоят (суханчинӣ, тӯҳмат)-и Гуразм – яке

аз наздикони худ, ки Исфандёрро ба барандохтани Гуштосп мутаҳҳам карда буд, бар фарзанд бадгумон шуд ва ӯро ба зиндон андохт ва пас аз он ки дар муқобили ҳамлаи Арҷоспи тӯронӣ ба ҳазимат рафт, Исфандёрро аз банд раҳонид. Шоҳзодаи эронӣ пас аз кушта шудани Зарир, амуи хеш, доди мардонагӣ бидод ва бар Арҷоспи тӯронӣ ғалаба кард ва ойини Зардуштро ба атроф пароканд ва бо паҳлавониҳои худ коре кард, ки ҷуз дар корномаи Рустам дар корномаи ҳеч кас нест. Зардушт ба поси ин хадамоти бузург ӯро ба кайфияте, ки чандон равшан нест, руйинтан кард, ба тавре ки аз тамоми бадани ӯ фақат чашмҳояш осебпазир буд.

Гуштосп бар фарзанд ҳасад бурд ва зимни додани ваъдаи тоҷу тахт вайро ба ҷанги Рустам равона кард. Рустам, чунон ки Исфандёр мехост, напазируфт, ки дастбаста назди Гуштосп равад ва саранҷом бо раҳнамоӣ ва чораҷӯйии Симурғ Рустам тавонист умри Исфандёрро бо тири гази махсусе сар оварад. Дар ин набард ду писари Исфандёр низ кушта шуданд. Тафсили ҷангҳо ва лашкаркашиҳои Исфандёр ба Сиистон дар «Ғурар-ус-сияр» ва «Шоҳнома» омадааст. Дар ин маохиз ба ҳафтхони Исфандёр ишора шуда, ки тақлид аст аз ҳафтхони Рустам. Дар «Шоҳнома» алқоб ва авсоф чанде барои ӯ зикр шудаанд.

Исфандёр ҳам шоҳзода аст ва ҳам ҷаҳонпаҳлавон: ду сифате, ки дар «Шоҳнома» ҷуз ӯ дар ҳеч кас ҷамъ нашудааст. Умри кӯтоҳи ӯ монанди Охилус (Ахилл) ё Ошил, қаҳрамони ҳамосии Юнон, саршор аз пирӯзӣ ва дурахшандагист. Исфандёр бо Болдер ва Зигфрид ва Охилус, руйинтанони машҳури ғарбӣ, муштаракоте дорад. Барозандагӣ, ҷавонмаргӣ, бархурдорӣ аз фарраи эзадӣ ва газандпазирӣ аз гиёҳе хос ӯро ба паҳлавонони мазкур ҳамонанд мекунад.

Достони Исфандёр ҳамдӯш бо қиссаи Рустам аз абъод (ҷиҳатҳо)-и мухталиф дар шеъри форсӣ таҷаллӣ пайдо кардааст:

***Ҷаҳонпаҳлавонӣ:***

*Лекин аз марги падар ёбанд мардон ному нанг,*
*Номи Баҳман барнаёмад, то намурд Исфандёр.*
*(Саноӣ)*

*Ёд зи ёли ту кард чарх, чу карданд даст*
*Дар камари якдигар Рустаму Исфандёр.*
*(Имодуддини Ғазнавӣ)*

*Ин далерону ялону гарданону[32] саркашон*
*Нӯзаранду Бежананду Рустаму Исфандёр.*
*(Масъуди Саъд)*

*Достони размҳои ту кунад ботил ҳаме*
*Дар замона достони Рустаму Исфандёр.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бо фарру ҷоҳи Хусраву Парвизу Кайқубод,*
*Бо баъсу зӯри Рустаму Геву Сифандиёр.*
*(Масъуди Саъд)*

***Руйинтанӣ:***

*Аз хирад бас нодир уфтад, к-аз буни як чӯби газ*
*Азриёиле барояд аз пайи Исфандёр.*
*(Саноӣ)*

*Диданд ҷангдида далерон туро ба ҷанг*
*Дар оҳанин либос чу руйин Сифандиёр.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ту, малико, дар салаби оҳанин*
*Хез чу Руйину чу Исфандёр.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ин ки дар шаҳномаҳо овардаанд*
*Рустаму руйинатан Исфандёр,*
*То бидонанд ин худовандони мулк,*
*К-аз басе халқ аст дунё ёдгор.*
*(Саъдӣ)*

*Аз даруни ҷон баромад нахвати ҳиқду ҳасад,*
*То к-аз ӯ Симург Рустам гашт бар Исфандёр.*
*(Саноӣ)*

***Ҳафтхон:***

*Ё магар Исфандёрам, к-он арусонро ҳама*
*Аз дижи Руйин ба сӯи ҳафтхон овардаам.*
*(Хоқонӣ)*

---

32 Гарданон – паҳлавонон.

*Исфандёри ин дижи руйин манам ба шарт,*
*Ҳар ҳафта ҳафтхон-ш ба танҳо бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Нишастангаҳе буд чун ҳафтхоне,*
*Далерони ӯ ҳар як Исфандёре.*
*(Қатрон)*

Таҷаллии бисёре аз достонҳо ва мафоҳими ҳамосӣ дар паҳнаи кутуби ирфонӣ заминаҳои муштараке байни ҳамоса ва ирфон падид овардааст. Шаҳобиддини Суҳравардӣ дар рисолаи «Ақли сурх» достони Рустаму Исфандёрро ба мафҳуми фалсафӣ ва ирфонӣ таъбир кардааст.

**ИФИСУС (افسوس)**

Ифисус (Ephesus), Фисус ё Ифисас (- Офисус) шаҳре қадим дар Аюния воқеъ дар соҳили дарёи Ажа, ки ҳайкал (маъбад)-и Ортамис, рабб-ун-навъи сайд, дар он вуҷуд дошта ва аз аҷоиби ҳафтгонаи олам ба шумор мерафтааст. Ин шаҳр, ки маҳалли муборизаи масеҳият бо ҳелинисм (hellenism) ва маркази шуюъ (густариш)-и илми сеҳр буда, дар фарҳанги масеҳият низ ба воситаи доштани калисоҳои мутаъаддид (бисёр) мавриди таваҷҷуҳ аст. Тибқи ривоёти исломӣ ғори асҳоби Каҳф дар ҳамин шаҳр буд ва урупоиён асҳоби Каҳфро «ҳафт тан хуфтагони шаҳри Ифисус» меноманд. Ин ном ба нудрат дар адабиёти форсӣ оамдааст:

*Ҳоли асҳоби Каҳфу Дақёнус,*
*Қиссаи Табхилусу шаҳри Фисус.*
*(Аттор)*

**ИШОИ РАББОНӢ (عشای ربّانی)**

Ишои рабонӣ ё шоми охир маросимест, ки ба ёдбуди охирин шоми ҳазрати Исо, ки бо ёрон сарф фармуд, дар калисо баргузор мешавад. Дар Аноҷил аст, ки ҳазрати Масеҳ дар охирин шабе, ки фардои он маслуб шуд, шомро бо шогирдони худ тановул фармуд ва аз он пас нону шароб ба эшон доду гуфт:

Модом ки аз ин нон хӯред ва аз ин шароб ошомед, маро ёдоварӣ кунед ва марги маро зоҳир карда бошед, то ҳангоми боз омаданам.

Аксари масеҳиён риояти ин қоидаро то инқизои олам аз лавозими имон медонанд ва ба ёдбуди он ишои раббонӣ ҳанӯз дар бештари калисоҳо маъмул аст ва ба асомии мухталифи ишо, валима, шоми охир, шоми Худованд ва сирри муқаддас низ хонда шудааст. Бархеро ақида бар ин аст, ки маросими ишои раббонӣ аз суннати дерини Маязд дар оини меҳрӣ гирифта шудааст.

Аз шоирони муосир Аҳмади Шомлу, ки ба асотири масеҳият иқболи хоссе дорад чанд бор истилоҳи «шоми охир»-ро ба кор бурда аст:

*Ва ҳар шом*
*Чи басо, ки шоми охир аст*
*Ва ҳар нигоҳ*
*Эй басо, ки нигоҳи яҳудоӣ.*

# -К-

**КАБӮТАР (کبوتر)**

Кабӯтар, ки дар забони гуфторӣ «кафтар» номида мешавад, парандаи хушпарвоз ва сабукбол дар анвои мутаъаддид аст. Куҳантарин ривоёт дар бораи кабӯтар ба замони ҳазрати Нӯҳ марбут мешавад. Вақте киштии Нӯҳ бар кӯҳи Ҷудӣ нишаст ва замин микдоре обро ба худ фуру кашид, Нӯҳ зоғро фиристод, то бибинад, чӣ қадр об дар замин мондааст. Зоғ ба мурдорхӯрӣ машғул шуд ва барнагашт ва Нӯҳ кабӯтарро фиристод. Кабӯтар биёмад ва бар замин нишаст ва пой дар об ниҳод. Аз шӯрии об мӯй аз пояш рехт ва пояш сурх монд. Кабӯтар пеши Нӯҳ омад ва гуфт: Об микдоре дар замин мондааст. Нӯҳ кабӯтарро дуо кард. Бино бар ривоёти дигар рӯзи ҳафтуми пас аз тӯфон Нӯҳ кабутарро фиристод ва кабӯтар шохае аз дарахти зайтун ба ҳамроҳи худ овард. Дар ривояти дигар бо як барги анҷир дар минқор ва микдоре хаза дар пой бозгашт ва ба подоши ин кор аҳлӣ шуду тавқ ба ӯ ато гардид ва ин нахустин истифодаи инсон

аз кабӯтар буд. Дар иртибот бо ин ривоят кабӯтар ба Нӯҳ ихтисос ёфтааст:

*Ба ишқи булбули масту ғами кабӯтари Нӯҳ,*
*Ба ҳадси ҳудҳуди Билқису иззати Анқо.*

*(Аттор)*

Дар шеъри муосир ҳам ба ин вижагӣ гоҳе таваҷҷуҳ шудааст:

*Ту худ оё ҷустуҷӯи ҷазираро*
*Аз фарози киштӣ*
*Кабӯтаре парвоз медиҳӣ?*

*(Аҳмади Шомлу)*

Шояд тахти таъсири вазифае, ки дар саргузашти Нӯҳ ба кабӯтар дода шуда буд, дар бисёре аз фарҳангҳо, аз ҷумла фарҳанги Эрон аз вуҷуди кабӯтар ба унвони пайку номабару қосид ёд шудааст. Устураҳои куҳан нишон медиҳанд, ки кабӯтарро пайки Ноҳид низ меномиданд ва муҷассамаҳое, ки аз кабӯтару қумрӣ дар Хузистон ва ҷоҳои дигари Эрон пайдо шуда, ҳамагӣ рамзе аз Ноҳиданд. Иртиботи кабӯтар бо Ноҳид (Зуҳра) аз як сӯ ва робитаи ин паранда ба унвони мазҳари меҳрварзӣ бо Офрудит (раббатуннавъи зебоӣ дар асотири Юнон) аз дигар, сабаб шудааст, ки кабӯтарро «пайки ишқ» ва «қосиди ошиқ» низ биноманд. Дар адаби форсӣ, бавижа дар арсаи ғазалсароии сабки ҳиндӣ, тасовири бадеӣ бо таваҷҷуҳ ба ин мавзуъ пайдо мешаванд:

*Миннат аз боли кабӯтар накашам, эй қосид,*
*Худ ба худ номаи ман шавқи паридан дорад.*

*(?)*

*Сурхии чашми кабӯтар ҳеч медонӣ, зи чист*
*Номаам мебурду бар дарди дилам хун мегирист.*

*(?)*

Дар Инҷили Маркус омадааст, ки чун Исо аз об баромад ва дид, ки осмон шикофта шуд, рӯҳ монанди кабӯтаре дар вай фуруд омад. Дар Инҷили Матто низ ҳаст, ки «чун Исо ғусли таъмид ёфт, фавран аз об баромад ва он гоҳ осмон бар вай гушода шуд ва ӯ дид, ки рӯҳи Худованд монанди кабӯтаре фуруд омад ва бар вай

даромад». Ба ин ҷиҳат дар ҳунари масеҳӣ аз кабӯтар ба унвони намоди Рӯҳулқудс ва пайки сулҳу сафо ва намоди ишқу исмат истифода шудааст.

**Кабӯтари ҳарам**: Чун гирдогирди хонаи Каъба ва ҳарами Паёмбар ва аимма (а) куштан ва озор расонидани одамӣ ва ҳайвонот ҳаром аст, бисёре аз кабӯтарон ба ин амокини мутабаррика паноҳ мебаранд ва аз ниёзҳову нузуроти зуввори ин амокин дар маъмани ҳарам тан мепарваронанд. Ин гуна кабӯтарон, ки ба иллати муҷоварат бо ҳарам шикорашон мамнуъ аст, ба «кабӯтари ҳарам» маъруфу мавсуманд:

*Агарчи бози сапед аст ҷони Хоқонӣ,*
*Кабӯтари ҳарам аст, эҳтироми ӯ зебад.*
*(Хоқонӣ)*

*Шикастаболтар аз ман миёни мургон нест,*
*Дилам хуш аст, ки номам кабӯтари ҳарам аст.*
*(?)*

Дар шеъри Хоқонӣ таркиботу таъбироти бештаре барои кабӯтар омадаанд.

Дар шеъри соири шоирони эронӣ низ мазомину андешаҳои зиёде бахусус дар мавриди кабӯтарони номабар пайдо шуда ва дар фарҳангҳо низ таркиботу луғоти мутаддиде бо калимаи «кабӯтар» роҳ ёфтаанд. Дар бисёре аз давраҳои таърихӣ дар Эрон амалан аз кабӯтар ба унвони қосид истифода мекарданд ва гоҳе низ ба теъдоди бисёр онро ба унвони парандае хушюмну муборак дар хона нигаҳ медоштанд ва ҳанӯз ҳам кабӯтардорӣ ва кабӯтарбозӣ дар Эрон маъмул аст. Маликушшуаро Баҳор низ гӯё ба ин кор таваҷҷуҳ дошта, ки дар шеъре бо унвони «кабӯтарони ман» ба матлаъи зер ин таваҷҷуҳро иброз кардааст:

*Биёед, эй кабутарҳои дилхоҳ,*
*Бадан кофургун, поҳо чу шангарф.*

## КАВСАР (کوثر)

Кавсар (аз моддаи каср) номи ҳавз ё чашма ё наҳре дар биҳишт аст, ки аҳли тафсирро дар боби он гуфтугӯҳост. Бар асоси ривоёт сарчашмаи он сидрат-ул-мунтаҳост ва пояҳояш дар зери Арш қарор доранд ва сангрезаҳои он марворид аст ва паҳнои он

миёни Мағриб ва Машриқ аст. Бар тибқи ривоёт соқии он Алӣ ибни Абӯтолиб (а) аст, ки дӯстонро аз он сероб кунад. Ба адади ситораҳои осмон қадаҳҳое бар канори он ниҳодаанд аз марвориди сурх, ки ҳар кас бо он қадаҳҳо аз оби Кавсар бихӯрад, ташна нашавад ва ҳар кас аз он вузу созад, ҳаргиз жӯлидамӯю хоколуд нагардад.

Паёмбари Ислом (с) гуфтааст: Кавсар наҳрест, ки ба ҳавзи ман мерезад ва ҳавзи ман байни Санъо ва Урдун аст, ки дарозии онро савории тундрав дар як моҳ бипаймояд ва аз шир сафедтар асту аз асал ширинтару аз каф нармтар. Қадаҳҳои он аз нуқра аст ва ҳар кас шарбате аз он бихӯрад, ҳеч гоҳ ташна нашавад, чунон ки аз яке аз манобеъи мутааххир бармеояд («Аҳвол-ул-қиёма»), тамоми наҳрҳои Биҳишт ба ҳавзи Кавсар мерезанд.

Дар сураи 108-и Қуръон, ки ба ҳамин ном маъруф аст, аз Паёмбар хоста шуда: «Ба поси ин ки Кавсарро ба ту ато кардем, Парвардгоратро намоз бигзор ва ба даргоҳаш қурбонӣ кун».[33] Муфассирони мутааххир илова бар он чи гузашт, маъонии мухталифе аз қабили касрати уммат ва ашё, касрати зикри Худо ва ҳатто бархе аз муфассирон авлод ва аъқоби бешумор ва касрати насл ва зуррияро дар тафсири Кавсар овардаанд ва бархе низ тасреҳ кардаанд, ки мурод аз Кавсар ҳазрати Фотимаи Заҳро (с) аст. Ин сура пас аз марги писари Паёмбар (с) ва дар ҷавоби Ос иби Воили Саҳмӣ, ки ӯро абтар (бидуни насл) хонда буд, нозил шуд.

Дар адабиёти форсӣ Кавсар ба унвони наҳр ё чашма ё ҳавзе дар Биҳишт ва мазҳари гуворову фаровонӣ ва маҷозан бахшандагию сахо таҷаллӣ ёфтааст, ки ба шоҳиди андаке қаноат мешавад:

*Табъ дорӣ, ниҳодаи гардун,*
*Назм дорӣ, натиҷаи Кавсар.*

*(Саноӣ)*

*Сояву моя, ки давлатрову неъматро аз ӯст,*
*Аз дарахти Тубию аз чашмаи Кавсар гирифт.*

*(Масъуди Саъд)*

---

[33] Манзур сураи Кавсар аст: Инно аътайнок-ал-Кавсар. Фасалли лираббикаванҳар. Инна шониака ҳува-л-абтар.

*Ҳама ҷаҳонро сероб доштӣ ба ато,*
*Ба рӯзи маҳшар сероб гардӣ аз Кавсар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чу фархунда базмаш биҳиште бувад,*
*Шуда дар сахо дасти ӯ Кавсаре.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ду Кавсар бар он ду кафи дасти ӯст,*
*Биҳишти баринро бувад Кавсаре.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Кавсар, ки оби ҳайвон як шабнам аст аз вай,*
*Дарбаста то ба ҷон дил дар лаъли дилгушоят.*
*(Аттор)*

*Ту гӯӣ оби Хизру оби Кавсар*
*Зи ҳар чаман ҷӯе равон шуд.*
*(Аттор)*

*Чун ки Калими Ҳақ бишуд дарахти оташин,*
*Гуфт ман оби Кавсарам кафш бурун куну биё.*
*(Мавлоно)*

*Файзи ҳазор Кавсару з-ин абр як сиришк,*
*Барги ҳазор Тубию з-ин боғ як гиё.*
*(Хоқонӣ)*

*З-он ҷони кавсарогин Ҷамшед хӯрда ҳасрат,*
*З-он румҳи аждаҳосар Заҳҳок бурда болиш.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар бодия зи шаммаи қудсӣ аҷаб мадор*
*Гар бардамад зи бехи зақум оби Кавсараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Фардо ба биҳишт гашта сероб,*
*Бар Кавсари Мустафот ҷӯям.*
*(Хоқонӣ)*

*Гар на оби ҳаёт маърифат аст,*
*Айни Кавсар бигӯ, ки Кавсар чист?*
*(Шоҳнеъматуллоҳи Валӣ)*

*Оразаш боқӣ, даҳонаш гунчае,*
*Бал биҳиште, дар миёнаш Кавсаре.*
(*Саъдӣ*)

*Биё, эй шайху аз хумхонаи мо*
*Шаробе хӯр, ки дар Кавсар набошад.*
(*Ҳофиз*)

*Ба оби Замзаму Кавсар сафед натвон кард*
*Гилеми бахти касеро, ки бофтанд сиёҳ.*
(*Ҳофиз*)

*Роҳам мазан ба васфи зулоли Хизар, ки ман*
*Аз ҷоми шоҳ ҷуръакаши ҳавзи Кавсарам.*
(*Ҳофиз*)

*Ошиқонро гар дар оташ меписандад лутфи дӯст,*
*Тангчашмам гар назар дар чашмаи Кавсар кунам.*
(*Ҳофиз*)

*Фардо шароби Кавсару ҳур аз барои мост,*
*В-имрӯз низ соқии маҳрӯю ҷоми май.*
(*Ҳофиз*)

*Ҳар кӣ зин бар маркаби тан танг баст,*
*Чун нигин бар хотами давлат нишаст.*
*Зери пош ин ҷо шукӯҳи Хайбар аст,*
*Дасти ӯ он ҷо қасими Кавсар аст.*
(*Иқбол*)

*Кавсару Тасним бурд аз ту нишоти амал,*
*Гир зи минои ток бодаи оинафом.*
(*Иқбол*)

**КАЙҚУБОД (کیقباد)**

Кайқубод (Қубод) нахустин подшоҳи каёнист, ки бархе ӯро писари Зоб (Зав) ва бархе аз хонадони Нӯзар донистаанд. Дар «Авасто» борҳо аз Кайқубод ном бурда шудааст, аммо дар ривоётҳи мазҳабии зардуштӣ падари Кайқубод мушаххас нест.

Муваррихини исломӣ бо чанд насл нажоди ӯро ба Манучеҳр расондаанд. Ба мӯҷиби ривояти «Бундаҳишн» Кайқубоди навзодро дар порчае печиданд ва дар дохили сандуқе ба об андохтанд. Зоб – писари Таҳмосп он кӯдаки дар ҳоли маргро аз об гирифт.

Дар «Динкарт» омадааст, ки фарр мудате ба Кайқубод тааллуқ дошт ва дар партави он подшоҳии Эрон равнақ гирифт. Балъамӣ панҷу «Шоҳнома» чаҳор писар ба ӯ нисбат дода ва муддати салтанати ӯро сад сол навиштаанд. Кайқубод марде некӯхисол буд, ки салтанаташ мояи рафоҳ ва саодати халқ шуд. Ровандӣ дар достоне кашфи майро ба замони Кайқубод нисбат додааст. Бино бар ривояти Фирдавсӣ чун тахти Эрон аз Гаршосп холӣ монд, Зол аз мӯбадон нишони фарде шоиста гирифт ва эшон Кайқубодро, ки аз тухмаи Фаридун ва дар Албурзкӯҳ буд, нишон доданд. Пас Зол Рустамро ба суроғи Кайқубод фиристод ва ӯро ба подшоҳии Эроншаҳр баргузиданд. Вай ба хоҳиши паҳлавонон ба ҷанги Афросиёб рафт. Дар ин набард Афросиёб шикаст хӯрд ва қарор ниҳоданд, Ҷайҳун марзи Эрону Турон бошад. Кайқубод Истахрро ба пойтахтӣ баргузид.

Кайқубод аз шоҳонест, ки дар адабиёти форсӣ нисбатан хушном аст:

*Офтобӣ гоҳи базму осмонӣ гоҳи разм,*
*Хусравӣ рӯзи шикору Кайқубодӣ рӯзи бор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Таърихи Кайқубод нахондӣ, ки дар сияр*
*Адлаш зи фазли отифагустар накӯтар аст.*
*(Хоқонӣ)*

*На, на, Қубод махон, Кайқубод хонаш, аз он-к*
*Қубод човуши рӯзи саломи ӯ зебад.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳам сабаби амнро раъфати ту Кайқубод,*
*Ҳам асари адлро рои ту Нӯшинравон.*
*(Хоқонӣ)*

*Тахти ту рашки маснади Ҷамшеду Кайқубод,*
*Тоҷи ту ғабни афсари Дорову Ардавон.*
*(Ҳофиз)*

*Чун пари коҳ, ки дар раҳгузари бод афтод,*
*Рафт Искандару Дорову Қубоду Хусрав.*
*(Иқбол)*

**КАЙХУСРАВ (کیخسرو)**

Кайхусрав писари Сиёвуш ва наваи Ковус аз бофарртарин подшоҳони каёнист, ки бино бар ривоёти куҳан умри худро вақфи интиқоми хуни падар кард. Фарангис – духтари Афросиёб пас аз он ки шӯяш кушта шуд, писаре овард ба номи Кайхусрав, ки Афросиёб аз бими он ки ӯ аз нажоди худ огоҳ шавад ва ба кинхоҳии падар бархезад, дастур дод, вайро ба шубонон бисупоранд. Пирони Виса ӯро назди худ овард ва ба меҳр бипарварид ва он гоҳ бо ишорати Афросиёб вайро бо модараш – Фарангис ба Гангдиж фиристод, то ин ки Гев пас аз ҳафт соли ҷустуҷӯ ӯро биёфт ва бо модараш ба Эрон овард. Чун бар сари ҷонишинии Ковус ихтилоф буруз кард, қарор бар он гузоштанд, ки ҳар кас дижи Баҳманро бигушояд, тоҷу тахт ӯро бошад. Кайхусрав бо фатҳи диж соҳиби тоҷу тахт шуд ва ба ишорати Ковус ба кинхоҳии падар бархост ва пас аз ҷангҳои дарозу хунин Гарсевазу Афросиёбро бикушт ва расман подшоҳи Эрон шуд.

Дар бахшҳои мухталифи «Авасто», бавижа яштҳо матолибе дар бораи Кайхусрав дида мешаванд. Дар Обон-яшт омадааст, ки Хусрав, паҳлавон ва падидоварандаи шоҳаншаҳии Эрон, барои Ноҳид наздики дарёчаи Чичаст қурбонӣ кард ва аз ӯ ёрӣ хост, то вайро бар ҳамаи кишварҳо ва девону одамиёну ҷодувону париён подшоҳӣ диҳад. Дар адабиёти паҳлавӣ ҳам Кайхусрав паҳлавоне кӯшо ва подшоҳе мудаббир ва коромад муаррифӣ шуда, ки оини Маздоро пеш аз Зардушт ба кор бастааст. Нахустин кори бузурги ӯ вайронии бутхонаи баддинон дар канори дарёчаи Чичаст буд, ки пас аз он Озаргушаспро бар кӯҳи Аснаванд бино ниҳод. Иқдоми бузурги дигари ӯ куштани Афросиёбу Гарсеваз буд.

Дар «Авасто» аз тааллуқ ёфтани фарр ба Кайхусрав сухан рафта ва ин вижагӣ айнан дар «Шоҳнома» низ машҳуд аст. Чунонки зӯру неруву дӯсткомӣ ва зебоию шукӯҳ ва ҷалолу пирӯзие, ки ба ёрии фарр насиби Кайхусрав шуда буд, ҳамаро ба ҳайрат меафканд. Бинобар мундариҷоти «Авасто» ва мутуни паҳлавӣ ӯ дар шумори ҷовидононест, ки дар Гангдиж ба сар

мебаранд. Дар «Авасто» Кайхусрав ҳама ҷо бо ду сифат «шуҷоъ» ва «пайванддиҳандаи кишварҳо» хонда шудааст. Дар «Минуи хирад» омадааст, ки Кайхусрав аз партави кирдори некаш дар рӯзи вопасин барангехта мешавад ва дар шумори ёварони Сушиёнти пирӯзгар хоҳад буд. Дар оини Маздаясно мақоми тақаддус ва ҷанбаи рӯҳонӣ ёфта, то он ҷо ки ба гуфтаи Ҳамзаи Исфаҳонӣ эрониён вайро пайғамбар медонистаанд.

Бархе муҳаққиқон барои афсонаи Кайхусрав, чунон ки Фирдавсӣ пардохтааст, мақоми мумтозе дар таърихи ҳамоса ва румонс қоил шудаанд. Бавижа хислати муштараки баданаи афсонаҳои Кайхусрав ва румонсҳои урупоии садаҳои миёна метавонад барои пажӯҳишгарони ин ришта шоистаи таваҷҷуҳ бошад.

Кайхусрав дар охири умр аз дунё дилсард шуд ва як ҳафта ба намоз истод ва дар ба рӯи худ баст. Шабе Сурушро дар хоб дид, ки ба ӯ муждаи сафари минавӣ дод ва гуфт, Луҳроспро ҷонишини худ гардон. Кайхусрав аз он пас бо бузургон ба кӯҳу биёбон рафт ва дигар ӯро наёфтанд. Дар «Шоҳнома» достони сафари Кайхусрав ба ҷаҳони боқӣ чунин омадааст, ки шабонгоҳ дар чашмае тан бишуст ва чун бомдод шуд, аз ӯ асаре наёфтанд. Маъохизи баъд аз Ислом матлаби тозатаре дар мавриди Кайхусрав надоранд ва танҳо шарҳи муфассали ҷангҳои ӯ дар «Таърихи Табарӣ» ва «Ғурар-ус-сияр» ва «Муруҷ-уз-заҳаб» омадааст. Бархе гумон бурдаанд, ки Кайхусрав ҳамон «Сусравас» қаҳрамони мазкур дар «Ведо» бошад, ки Индроро дар барандохтани бист марди ҷангҷӯи гардунасавор ёрӣ кард.

Чунон ки аз маҷмаи ривоёт бармеояд, Кайхусрав бар хилофи бисёре аз подшоҳони бадном ва дижхӯй на танҳо подшоҳи комил, балки инсони комил низ ҳаст. Ӯ чун Ҷамшед дорои ҷоми ҷаҳоннамост, ки бо чашмҳои ҳамабини хуршед ва бо биниши роздони Худо айни биноӣ ва дилогоҳист, бо диле ки оинаи гетинамост. «Шоҳнома» ҳам ин оинаро ба ӯ нисбат дода, ки ҳафт кишвар дар он падид падид буд ва Бежанро ба ёрии ҳамин оинаи гетинамо дар ақсои Турон ёфтанд.

Дар «Шоҳнома» барои ӯ авсофу алқоби фаровоне омадаанд.

Номи Кайхусрав дар адабиёти форсӣ ба ҳеч ваҷҳ ба андозаи ривоёти куҳан баландовоза нест ва бештар аз ӯ ба унвони азамате барбодрафта ёд мешавад:

*Гирд омада бар даргаҳи ӯ аз пайи хидмат*
*Сад шоҳ чу Кайхусраву сад шер чу Рустам.*
*(Фаррухӣ)*

*Худойгоне, к-ӯро ҳазор банда сазад*
*Чу Кайқубоду Чу Кайхусраву чу Нӯширвон.*
*(Фаррухӣ)*

*Агар табъи ту аз фарҳанг дорад фарри Кайхусрав*
*В-агар шахси ту андар ҷанг зӯри Золи зар дорад.*
*(Саноӣ)*

*Ту, шаҳрёро, Кайхусравӣ ба ҷоҳу ҳунар,*
*Рабеъ пеши ту монанди Рустами Дастон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳастӣ ту чу Кайхусрав, ҳар банда ба пеши ту*
*Чун Рустаму чун Бежан, чун Нӯзару чун Гургин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бияфшон ҷуръае бар хоку ҳоли аҳли дил бишнав,*
*Ки аз Ҷамшеду Кайхусрав фаровон достон дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Сабо аз ишқи ман рамзе бигӯ бо он шаҳи хубон,*
*Ки сад Ҷамшеду Кайхусрав ғуломи камтарин дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Гӯи хубӣ бурдӣ аз хубони Халлух, шод бош,*
*Ҷоми Кайхусрав талаб, к-Афросиёб андохтӣ.*
*(Ҳофиз)*

**КАЛИМА (كلمه)**

«Калима» вожаи махсусест, ки офариниш аз он оғоз шуд. Дар мавриди офариниш ҳукамои Сумер назариёт ва усуле матраҳ

карданд, ки баъдҳо мабно ва пояи ақоиди мардуми саросари Ховари Наздик шуд. Хулосаи матлаби онон ин аст, ки асли қудрати офариниш як «калима» аст, ки истилоҳан «калимаи осмонӣ» ё «исми аъзам» ном дорад. Мутобиқи ин назар кори Худои офаринанда ин буд, ки нақшаи корро бикашад ва «калима»-ро бар забон ронад ва исми чизеро, ки қарор буд, офарида шавад, адо кунад то он чиз ҳастӣ ёбад. Дар сумерӣ ин калима «май» аст, ки зоҳиран ба маънии маҷмуаест аз қавоиду муқаррарот, ки барои ҳар як аз аҷзои олами вуҷуд ва падидаҳои тамаддуни башарӣ ба василаи худое, ки онҳоро офарида, вазъ шудаанд.

Такя бар «калима» аз ҳамонандиҳои камназир дар ҷаҳони устураҳои офариниши африқоӣ ва Ховари Миёна бо устураҳои сомист. Инҷили Юҳанно бо иттико бар меҳвари «калима» ба унвони бунмояи офариниши зиндагӣ нури ҷаҳон ва рӯшноибахши инсон дар зулумоти гумроҳӣ чунин оғози сухан мекунад: «Дар оғоз калима буд ва калима назди Худо буд ва калима худи Худо буд ва аз ҳамон оғоз калима бо Худо буд». Қуръон (Оли Имрон:45 Нисоъ: 171) низ Ҳазрати Исоро «калима»-и Худо муаррифӣ мекунад, ки ба Марям ато шудааст. Калима дар бархе устураҳои африқоӣ рамзвораи «овои хирад», нидои ростини ақл, тадбири кулл, ақли ҷаҳонӣ, мудири хирадманди умур, қудрати номаръии офариниш, нерӯи созандагӣ, назму сомон, худои беҳамто ва ягонаи муҷаррад дар ҷаҳон ба шумор меравад.

Дар готҳо лафзи «мону», ки ҷузъи дувуми «Ваҳумана» ё Баҳман (нахустин офаридаи амшоспандон ) бо он иртибот дорад, гоҳе ба маънии андешаи минавӣ ва аслу асоси рӯҳонӣ омадааст. Бо таваҷҷуҳ ба ин маънӣ «Ваҳумана» бо «каломи эзадӣ» дар истилоҳи ҳукамои навафлотунӣ татбиқ мекунад ва ин калом бо вожаи юнонии лугус (логос) яксон аст. Филуни (қарни дувуми м.) яҳудӣ ё Искандаронӣ муътақид аст, ки нахустин махлуқи Худованд ва нахустин падида дар ҷаҳони минавӣ каломи эзадист. Дар ҳикмати исломӣ ақл, ки дар фалсафаи эронӣ бар ҳамон Баҳман интибоқ ёфтааст, аввалин содир аз Худо ва нахустин падида ва мазҳари ӯ ба шумор меравад ва ҳар гоҳ амри Худо бар чизе таъаллуқ гирифт, ба ӯ мегуяд «бош!», пас мебошад. Ба воситаи калимаи «кун» тамоми мавҷудот бар сабили ибдоъи «дафъатан воҳидатан» аз зоти Ҳақ содир шудаанд.

Калима дар истилоҳи фалсафа сакина, Рӯҳулқудус ва дар истилоҳи аҳли Ҳақ киноя аз як-яки моҳиёт аст. Калиматуллоҳ Масеҳ аст ва калимат-ул-боқия калимаи тавҳид (Ло Илоҳа илла-л-лоҳ) ва калимату-т-тақво Бисми-л-лоҳи-р-раҳмони-р-раҳим. Ҳамчунин дар фарҳанги исломӣ калимаи маънавия киноя аз аъён, калимаи ғайбия ва калимаи муҷаррада киноя аз муфориқот ва калимаи мавҷудия киноя аз мавҷудоти хориҷист. Дар шеъри муосир ба «калима» бо лафзи «сухан» ба ҳамон маҳфуми «Китоби муқаддас» ишора шудааст:

*Ва дар огоз сухан буду сухан танҳо буд*
*Ва сухан зебо буд,*
*Бӯсаву нону тамошои кабӯтарҳо буд.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**КАМАК (كَمَک)**

Номи парандае ғӯлосо, ки бино бар ривояти сад дар «Бундаҳишн» ва ривоёти «Дороби Ҳурмуздёр» чун ба ҷаҳон омад, заминро бефурӯғ сохт ва аз резиши борон то хушк шудани рӯдхонаҳо ҷилавгирӣ кард ва мардумону ҷонваронро ба ком даркашид ва ҳамаи ҷаҳон аз қаҳту ниёз хароб шуд. Ҳеч кас тадбири ӯ наметавонист кард, то ин ки Гаршосп ӯро ҳафт шабонарӯз зери борони тир қарор дод ва нобуд кард. Аз ӯ ба номи «деви хушксолӣ» ҳам ёд шудааст.

Бархе Камакро таҳрифшудаи афсонаи куҳани борон ё тӯфон донистаанд. Ин афсона дар Чин низ ҳамонанде дорад ва «Шинйӣ» камондори худое бо нуҳ хуршеди дурӯғин, ки сабаби хушксолии бузурге шуда буданд, пайкор мекунад ва пас аз нобуд кардани онҳо дигарбора обу обдониро ба замин арзонӣ медорад.

**КАМОНИ РУСТАМ (کمان رستم)**

Камони Рустам (камони Баҳман, камони Сом, камони шайтон, камони Муртазои Алӣ (а), Озфандок ё Озқандок)[34]

[34] Дар миёни мардуми тоҷик ин падидаи табииро «камони Ҳасану Ҳусайн» ҳам меноманд.

ҳамон қавси кузаҳ ё рангинкамон аст, ки ба шакли камоне ба рангҳои мухталиф дар осмон падид меояд ва рангҳои он ба тартиб: нилӣ, кабуд, сабз, зард ва қирмиз аст. Сабаби онро инъикоси ашиъъаи хуршед дар зарроти борон донистаанд ва ба ҳамин иллат ҳангоми борандагӣ ағлаб ба се ранги сурх зарду сабз дар осмон падид меояд. Қомус падид омадани онро пас аз борон бар асоси аҳдайн ёдовари аҳди Худои таъоло дониста, ки бори дигар инсонро бо тӯфон ҳалок нахоҳад кард. Дар сифри «Пайдоиш» омадааст, ки  пас аз тӯфон Худованд бо Нӯҳ паймон баст, ки дигар ҷондоронро нобуд насозад. Ба нишонаи устувории ин аҳд қавсро бар фарози замин қарор дод ва онро дар абр гузошт, то аҳди ҷовидонии худро бо ҷонварон фаромӯш накунад. Бино бар «Китоби муқаддас» даври тахти Исо дар осмон бо қавси қузаҳ иҳота шудааст.

Дар асотири эронӣ аз як тараф Меҳр (Митро) эзади аҳду паймон аст ва аз тарафи дигар рангинкамон нишонаи бурҷи «Қавс» аст, ки бо Тир ва мавсум ва шакли эзади Тир ва низ аз ҷиҳати робитаи он бо об ва тӯфон бо Ноҳид пайванд меёбад. Ба ин ҷиҳат бархе назар додаанд, ки қавси қузаҳ ё камони Рустам ва ё рангинкамон нишонаи ду эзади ба ҳам пайваста, яъне «Тир-Ноҳид» аст. Бахусус, ки қаринае аз фарҳанги оммаи мардуми Дайлам низ ин назарро таъйид мекунад. Пирон ва бавижа пирзанони кӯҳҳои дурафтодаи Дайлам рангинкамон ё камонаи осмонро муқаддас ва нишонае аз духтари Пайғамбар мешуморанд ва ҳамин ки чашми онҳо ба рангинкамон меафтад, салавот мефиристанд. Дар ҳамон китоб омадааст, ки чун Тир сарпараст ва худои донишмандон ва нависандагон буда ва ба ӯ монанди Ҳермес ва Идрис ҳамчун пайғамбар ҳам менигаристанд, бинобар ин Зуҳра (Ноҳид), ки гоҳе духтари Тир тасвир мешуда, дар андешаи Эрони исломӣ бар духтари Пайғамбари Ислом Заҳро (с) ки иттифоқан номи вай ҳам бо калимаи Зуҳра бешабоҳат нест, интибоқ ёфтааст.

Дар адабиёти ведоӣ қавси қузаҳро камони Вишну – эзади бузурги ҳинду, ки дар осмон фармонравоӣ дорад, донистаанд. Берунӣ дар китоби «Молилҳинд» мегӯяд: «Ҳиндиён қавси қузаҳро камони Индро медонанд».  Дар фарҳанги авоми Эрон рангинкамонро «камони Рустам» меноманд ва муътақиданд, сурхии он агар зиёд бошад, нишонаи хунрезӣ ва сабзии он нишонаи хуррамӣ ва зардии он аломати нохушист. Интисоби

рангинкамон ба шайтон, ба қавли соҳиби «Онандроҷ», аз он рӯст, ки шайтон аз ҷинси дев аст ва маъмул чунон аст, ки ҳар чизро, ки аз миқдори худ фузунтар бошад, ба дев мансуб кунанд. Қудамо дар сабаби пайдоиши он назарҳои мухталифе иброз кардаанд.

Қавси қузаҳ (камони Рустам) дар адабиёти форсӣ, бахусус аз ҷиҳати рангу зебоӣ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Чун қавси қузаҳ барги разон ранг ба ранганд,*
*Дар қавси қузаҳ хӯшаи ангури гумон аст.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Қавси қузаҳ камон кунам, аз шохи бед тир*
*В-аз барги лола рояту в-аз барқ зулфиқор.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Мояи фазлаш ба даст овард тири чархро,*
*Рояти рояш шикаст орад камони Сомро.*
*(Саноӣ)*

*Чун тег занад офтоби роят,*
*Бар абр бигиряд камони Рустам.*
*(Абулфараҷи Рунӣ)*

*Он ҷо ки дар зеҳ орад дастат камони бахшиш,*
*Абр аз ҳасад бибурда зеҳ аз камони Рустам.*
*(Анварӣ)*

**КАМОРИКОН (کَماریکان)**

Номи гурӯҳе аз бузургтарин девон аст, ки Аҳреманро дар баробари Аҳуромаздо ёрӣ мекунанд. Ҳамон тавр ки ёрони наздики Аҳуромаздо шаш меҳинфаришта ба номи амшоспандон ҳастанд, шаш деви бузург низ ба номи каморикон аз коргузорони муҳимми Аҳреман ба шумор меоянд ва ба тартиби зер ҳар кадом дар баробари яке аз амшоспандон қарор мегиранд:

1.Акамана (ба маънии андешаи палид) дар баробар (муқобил)-и Баҳман.

2. Индро дар баробари Урдибиҳишт.

3. Саурва (деви ошӯб) дар баробари Шаҳривар.

4. Нooванг-ҳаисиё (мазҳари туҳмату нофармонӣ) дар баробари Сипандормуз.

5. Таурвӣ (мазҳари фасод ва гуруснагӣ) дар баробари Хурдод.

6. Заириш (шарики Таурвӣ) дар баробари Мурдод.

Гоҳ бар ин шаш дев Аъшам (деви хашм)-ро ки дар баробари Суруш аст, меафзуданд, то адади ҳафт, ки дар фарҳанги Эрон бисёр мавриди таваҷҷуҳ будааст, комил шавад. Деви хашм мазҳари носипосӣ ва исён аст.

**КАРГАС (کرکس)**

Парандае тезбину дурпарвоз аст, ки ба тӯли умр шуҳрат дорад ва дар забони форсӣ ба номҳои лошахӯр, мурдорхӯр, мурғи мурдорхӯр ва дар арабӣ наср низ хонда шудааст. Ба мӯҷиби ривоёти куҳан дар қазияи парвоз ба осмонҳо бо гардуна ё тахт, ки ба суратҳое тақрибан мушобеҳ ба Ковусу Намруду Сулаймон ва фарзандони Нӯҳ нисбат додаанд. Каргас нақши умдае дар бурдани тахт ба осмон доштааст. Табарӣ дар тафсири ояи сездаҳи сураи Сабо овардааст, ки бар сари тахти Сулаймон ду каргас буд ва барои он каргасон тилисме сохта буданд, ки ҳар вақт офтоб берун меомад, каргасон парҳо боз мекарданд, то Аршро соя кунанд ва ҳар гоҳ, ки офтоб набуд, парҳошон дар ҳам мешуд. Яке аз чаҳор фариштаи ҳомили Арш низ ба сурати каргас тавсиф шудааст.

Дарозии умр ва мурдорхӯрӣ ва тезбинии каргас дар китобҳои ҳайвоншиносии арабӣ матраҳ буда ва дар адабиёти форсӣ низ мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст:

*Чаро умри товусу дурроҷ кутаҳ,*
*Чаро мору каргас зияд дар дарозӣ?*
*(Абутайиби Мусъибӣ)*

*Пешбин чун каргасу ҷавлонкунанда чун уқоб,*
*Роҳвор эдун чу кабку рострав ҳамчун куланг.*
*(Манучеҳрӣ)*

Дар фарҳанги Эрони исломӣ «Каргасони фалак» номи ду ситораи Насри тоир (каргаси паранда) ва Насри воқеъ (каргаси нишаста) аст, ки дар маҷмуъ Насрайн (ба сиғаи тасния) ҳам номида мешаванд ва дар шеъри форсӣ ба онҳо ишора рафтааст:

*Шуда Насри воқеъ ба сони се байза,*
*Шуда Насри тоир чунон шохи нахле.*

*(Манучеҳрӣ)*

Соири мазомин:

*Ҳамчун Намруд қасди чарх макун*
*Бо дуто каргасу дуто мурдор.*

*(Саноӣ)*

*Хоҳӣ, ки Насри тоир паррон ба доmat афтад,*
*Аз ҷазъ дона кардӣ, аз мушк доми гардон.*

*(Саноӣ)*

*Бахти ҳумом гуфт, ки моро ҳумой дон,*
*К-аз магзи каргасони фалак устухони мост.*

*(Хоқонӣ)*

*З-он тег, к-ӯ бунафштар аст аз пари магас,*
*Минқори каргасони фалак меҳмони ӯст.*

*(Хоқонӣ)*

*Ба боди Намруд аз саҳми каргаси паррон,*
*Ба риши Фиръавн аз назми луълуъи хушоб.*

*(Хоқонӣ)*

*Насрайнро ба хӯшаи Парвин бипарваранд,*
*То ман ба хон ду мурги мусамман дароварам.*

*(Хоқонӣ)*

Саъдӣ низ дар «Бӯстон» достони мунозираи заған ва каргасро ба назм даровардааст:

*Чунин гуфт пеши заган каргасе,*
*Ки набвад зи ман дурбинтар касе.*

**КАРРУБИЁН (كَرّوبيان)**

Каррубиён ё каррубиюн дастае аз фариштагони муқарраби Худованд ҳастанд, ки ба «содот-ул-малоика» маъруфанд. Асли калимаи «каррубӣ» ошурӣ ва ба маънии посбон аст. Дар Таврот кируб ва ҷамъаш кирубим фариштагоне ҳастанд, ки аз ҳузури Худо фиристода мешаванд, ё ҳамвора дар ҳузури ӯ ба сар мебаранд. Ин фариштагон дорои ду боланд ва тамосили онон аз тило ва дар зери тобути сакина (оромиш) қарор дорад ва ду боли эшон бар тобут соя меафканад. Дар ҳайкали Сулаймон каррубиён бо тило нақш шуда буданд ва сурати онҳоро бар деворҳои хона ва ду лингаи дар низ нақш карда буданд. Довуд дар ашъори худ оварда, ки Худо бар карруб савор шуд ва бо ҷалоли худ ба замин нузул фармуд.

Дар Ислом каррубиёнро меҳтари фариштагон ё малоикаи муқарраб медонанд ва эшонро дар олами аҷсом ҳеҷ тааллуқ ва тадбиру тасарруф нест. Дар шеъри форсӣ ҳам бо ҳамин мафҳум матраҳ шудаанд:

*Мо натавонем ҳаққи ҳамди ту гуфтан,*
*Бо ҳама каррубиёни олами боло.*
*(Саъдӣ)*

*Ба таҳдид агар баркашад теғи ҳукм,*
*Бимонанд каррубиён summу букм.*
*(Саъдӣ)*

*Шав, бидеҳ инсофи хеш, к-аз ҳама каррубиён*
*Ҳуҷраи Рӯҳулқудус беҳ зи ту меҳмон надошт.*
*(Хоқонӣ)*

*Пеши базми Мустафо бин даъвати каррубиён,*
*Уди сӯзон офтобу уди кайвон омада.*
*(Хоқонӣ)*

*Даруни хилвати каррубиёни олами қудс*
*Сарири килки ту бошад самоъи рӯҳонӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Эй мулҳаме, ки дар сафи каррубиёни қудс*
*Файзе расад ба хотири покат замон-замон.*
*(Ҳофиз)*

**КАТОЮН (كتايون)**

Духтари қайсари Рум, ҳамсари Гуштосп ва модари Исфандёр ва Пашутан аст. Бархе Катоюнро шакли таҳрифшудаи «Ҳутусо» пиндоштаанд, ки дуруст нест . Занни ғолиб ин аст, ки Гуштосп ҳамсари дигаре ба номи Ҳутавсо (шоҳзодае нӯзарӣ) доштааст, ки гоҳе ҳар ду яке пиндошта шудаанд.

Дар достони Рустаму Исфандёр Катоюн чун аз маъмурияти писар ба Систон огоҳӣ ёфт, дилаш гувоҳӣ дод, ки ин сафар барои писараш оқибати хуше надорад. Аз ин рӯ кӯшид, то писарро аз ин сафар мунсариф кунад, аммо Исфандёр пандҳои латифу модаронаи ӯро напазируфт ва модари беқарорро ба доғи фарзанд нишонид. Катоюн ба унвони ҳамсару модари падару писаре, ки бар сари тахту тоҷ кашмакаш доранд, вазъи ҳассос дорад ва пас аз кушта шудани фарзандаш забон ба пархошу маломати ҳамсар мегушояд. Вай бахусус дар охири умр аз занони арҷманди «Шоҳнома» аст, ки сарнавишти мусибатбори худро таҳаммул мекунад.

Дар мутуни исломӣ номи дигари ӯ «Ноҳид» аст, аммо ривоёти паҳлавӣ ва авастоӣ ӯро ба номи «Ҳутас» хондаанд. Номи ӯ ба нудрат дар адабиёти форсӣ омадааст:

*Аз Фарангису Катоюну Ҳумой*
*Бостонро ному ово дидаам.*
*(Хоқонӣ)*

Шоир дар тавсифи мамдуҳаи худ сурудааст:

*Сад чу Сафуро варо муҷовири даргаҳ,*
*Сад чу Катоюн варо хадам шуда синон.*
*(Қоонӣ)*

**КИМИЁ (كيميا)**

Кимиё ё киммёгарӣ илму амалест, ки рӯҳу нафси аҷсоми ноқисро ба мартабаи камол мерасонад ва масалан, қалъу мисро симу зар мекунад. Кимиёро бо чаҳор илми дигар (симиё, лимиё, римиё ва ҳимиё) улуми ғариба ва ё «хамсаи мухтаҷиба» гӯянд. Қудамо дар илми кимиё таърифоти бисёр доштанд ва маншаи ин илмро Мисру Бобили қадим донистаанд. Бино бар назарияи

моддат-ул-маводи Арасту кимиё бар он буд, ки филиззоти пастро ба тило табдил кунад ва бар ҳамин асос ба «санги файласуф» ё «иксири ҳаёт» эътиқод пайдо карданд, ки рамзи ҷовидонагӣ ба шумор мерафт. Ин гуна боварҳо то садаи бистуякум ҳам идома ёфтааст ва намунаи боризи он истифода аз «санги файласуф» дар достони тахайюлӣ ва пуровозаи Ҳарри Поттер (Гарри Поттер) ва «санги файласуф» асари Ҷ.К. Ролинг аст.

Кимиё дар луғати форсӣ ба маънии макру ҳила аст, зеро ин илм холӣ аз фиреб нест. Дар арабӣ зарбулмасалест, ки: «Ман талаба-л-мола би кимиё, афласа» (Ҳар кас бо кимиё ба ҷустуҷуӣ хоста биравад, бечиз шавад). Ҳамчунин кимиёро номи гиёҳе донистаанд, ки чун онро хушк кунанд ва ба доруҳои дигар биёмезанд ва ба сим афкананд, зар шавад, вале агар бе дору бар зар афкананд, хокистар шавад. Аз ин гиёҳ бар лаби дарёҳо бисёр буд, аммо касе онро намешинохт. Худои таъоло ба Мӯсо ваҳй кард ва хавосси онро ба вай омӯхт. Гӯянд, ин илм дар замин нест ва мардум онро ба даст натавонанд овард. Мӯсо кимиёро ба Қорун омӯхт ва ӯ сарватманд шуд ва ҳама олоту адавоти зиндагии хешро аз зар бисохт.

Бисёре воқеияти чунин илмеро рад кардаанд, аммо бархе монанди Хоразмӣ ва соҳиби «Нафоис-ул-фунун» онро илме мусаллам медонанд. Дар осори ирфонӣ, аз ҷумла Маснавӣ кимиё ба маъонии зер омадааст:

- Тағйирдиҳандаи вуҷуди моддии одамӣ ба мавҷуде рӯҳонӣ ва илоҳӣ ва ба иборате табдилкунандаи вуҷуди инсонӣ ба вуҷуди малакутӣ.
- Нафс-ур-раҳмон ё дами марди комил ва назари муршиду валӣ.
- Вуҷуду иноятӣ Ҳақтаъоло ва илтифоти Ҳақ.

Кимиё ба маънии ҳар чизи ноёбу гаронқадр ва ба маъонии мутаъаддиди дигаре низ омадааст, ки бояд дар фарҳангҳои форсӣ, аз ҷумла «Луғатнома» онҳоро дид.

*Он сиятҳкорӣ, ки Рустам кард бо Деви Сапед,*
*Хутбаи девони дигар буду нақши кимиё.*

*(Саноӣ)*

*Гоҳе зи дарди ишқ паси хубчеҳрагон,*
*Гоҳе зи ҳирси мол паси кимиё шудам.*

*(Носири Хусрав)*

*Онон, ки бар мухолифати подшоҳи дил*
*Буданд даст бурда ба макру ба симиё,*
*На симиёву макр ба фарри ҳумои шоҳ*
*З-эшон нишон диҳад, на зи симургу кимиё.*
*(Сӯзанӣ)*

*Гиёмисол зи ҷуди ту кимиё рӯяд,*
*Зи шӯранок замине куҷо ту баргузарӣ.*
*(Азрақӣ)*

*Кимиёи ҳол бошад дасти ӯ,*
*Даст ҷунбонад, шавад мис масти ӯ.*
*(Маснавӣ)*

*То кимиёи хоки дарат барнаяфканад,*
*Дар саҳни ҳеч кон наниҳад гавҳар офтоб.*
*(Анварӣ)*

*Ҳангоми тангдастӣ дар айш кӯшу мастӣ,*
*К-ин кимиёи ҳастӣ Қорун кунад гадоро.*
*(Ҳофиз)*

*Чу зар азизвуҷуд аст назми ман, оре,*
*Қабули давлатиён кимиёи ин мис шуд.*
*(Ҳофиз)*

Дар шеъри форсӣ таъсири ишқро ба масобаи кимиё дониставу ба ин тартиб аз «кимиёи ишқ» ёд кардаанд, ки ҷонҳои нозилро бар мекашад ва ба ҷойгоҳе рафеъ мерасонад:

*Он гоҳ, ки хуштароштарин танҳоро ба сикаи симӣ*
*Тавон харид,*
*Маро*
*- дарего, дарег –*
*Ҳангоме ки ба кимиёи ишқ*
*Эҳсоси ниёз*
*Меафтад,*
*Ҳама он дам аст,*
*Ҳама он дам аст.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Кимиёи ишқро бибин,*
*Кимиёи нурро, ки хоки хастаро*
*Субҳу сабза мекунад,*
*Кимиёву сеҳри субҳро нигоҳ кун.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

*Ин бодҳои ҳаршабу имшаб*
*Бо кимиёи ишқу бо симиёи мастӣ*
*Насҷе зи обу оташ таркиб мекунанд.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**КОВА (کاوه)**

Оҳангар марде буд, ки чун аз бедоди Заҳҳок ба сутӯҳ омад, бар ӯ шӯрид ва ба кумаки мардум Фаридунро бар ҷои ӯ нишонд. Ба ривояти «Шоҳнома» ҳангоме ки мазолими Заҳҳок ба авҷи худ расид ва охирин писар аз ҳаждаҳ писари Коваро бурданд, то аз мағзи ӯ туъмаи морони заҳҳокиро тадорук бинанд, оҳангари исфаҳонӣ парешону пархошкунон ба даргоҳи Заҳҳок омад ва фарёд бароварду дод хост. Дар ин ҳангом Заҳҳок бешармона гурӯҳе аз бузургонро гирд оварда буд, то додгарии ӯро дар мазҳаре (истишҳоднома) гувоҳӣ кунанд. Кова бар Заҳҳок ва сарони ӯ хурӯшид ва маҳзарро, ки барои гувоҳӣ бар ӯ арза шуда буд, аз ҳам дарид ва хурӯшон пешбанди чармии хеш бар сари найза кард ва халкро ба ёрӣ хонд. Он гоҳ бо мардум назди Фаридун рӯй ниҳод ва ӯро ба подшоҳӣ бардошт. Фаридун ин чармро ба фоли нек гирифт ва онро бо дебои рум ва гавҳарҳои зебо биёрост ва ба номи ӯ «Дирафши ковиён» хонд. Ин чармпораи Кова нишонаи қудрат ва шукӯҳи мардуми мазлуму тиҳидастест, ки ба ҳиммати худ ба ҳукумати зулм поён медиҳанд.[35]

Қиёми Кова на танҳо дар адабиёти Эрон беназир аст, балки ҳамонанди он ва бо ин кайфият дар асотири камтар миллате дида мешавад, сарфи назар аз моҷарои ҳазрати Мӯсо ва шӯриши ӯ бар Фиръавн, ки ҷанбаи динӣ дорад.

[35] Симои коваи Оҳангар дар адабиёти шӯравии тоҷик ба далели мувофиқати он бо идеологияи муборизаи синфӣ ва инқилоби иҷтимоӣ дурахши тозае касб намуд ва яке аз пуристифодатарин устураҳо дар ин адабиёт гардид. Бар мабнои ин устура осори зиёде ба майдон омад, ки маъруфтарини он либреттои «Коваи Оҳангар»-и устод Абулқосим Лоҳутӣ мебошад.

Дар асотири Эрон Кова метавонад ҳамон мақомеро дошта бошад, ки дар Юнон Прумита (Прометей; рабб-ун-навъи оташ ва мазҳари нубуғи инсонӣ дар асотири Юнон) дошт. Агарчи байни исёни Кова ва Прумита аз ҳайси зоҳир шабоҳате нест, дар азамат ҳар ду ба як poянд. Ҳар ду барои хайри башарият бар бузургтарин қудрати рӯзгори худ мешӯранд ба ин тафовут, ки шӯриши Кова ба самар мерасад, вале Прумита бе он ки шикаст бихӯрад, аз он баҳра намегирад. Бархе ҳам нақши Кова ва Гого (яке аз худоёни бобилӣ)-ро дар ду достони мушобеҳи бобилӣ ва эронӣ ҳамонанд ёфтаанд. Муҳаққиқони мутааххир Коваро исме форсӣ донистаанд, ки дар паҳлавӣ ба сурати «Коваг» ва дар бархе таворихи давраи исломӣ «Кобай» забт шудааст. Аз достони Кова на танҳо дар «Авасто» асаре нест, балки дар адабиёти мазҳабии Эрони қадим ҳам нишоне аз он намеёбем. Ба назари Кристенсен ин достон дар аҳди Сосонӣ бар асари маънии ғалате, ки аз таркиби «Дирафши ковиён» шуда, падид омадааст, дар ҳоле ки маънии дурусти ин таркиб дирафши каён (куён) яъне «дирафши шоҳӣ» аст, на дирафши мансуб ба Кова.

Дар ривоёти ҷадидтар барои Кова писаре ба номи Қубод (Кувот) ҳам зикр шудааст.

Номи Кова, ки дар ҷавомеъи ҳақталаб ҳамеша метавонад, зиндаву пойдор бошад, дар адабиёти куҳан эътибори чандоне наёфтааст, вале чунон нест, ки ҳеҷ як аз шоиронро ба он инояте набошад:

*Кова, ки донад задан бар сари Заҳҳок путк,*
*Кай шавадаш пойбанд кӯраву сандону дам?!*

(*Хоқонӣ*)

*Коваро чун фари Афридун ёфт,*
*Чӣ ғами кӯраву сандону дам аст!*

(*Хоқонӣ*)

*Манам он Кова, ки таъйиди фаридунию бахт*
*Толиби кӯраву сандон шуданам нагзоранд.*

(*Хоқонӣ*)

*Он Фаридун агараш Кова нишондӣ ба сарир,*
*Ин Фаридун ба бараш Кова намеёбад бор.*

(*Қоонӣ*)

*Кова дар ҷомиъаи коргарӣ бор наёфт,*
*Ба гуноҳе, ки тарафдори Фаридун бошад.*
*(Фаррухии Яздӣ)*

*Зи бедоди фузун оҳангаре гумному заҳматкаш,*
*Аламдору алам чун Коваи ҳаддод мегардад.*
*(Фаррухии Яздӣ)*

*Гар диҳад чун Кова он солору оҳангар*
*Оташе ин кӯраи бедод,*
*Теги пӯлоди туро обе ҳама ҷавҳар.*
*(Ахавони Солил)*

*Дирафше баланд ба каф доранд,*
*Коваҳои аъмоқ,*
*Коваҳои аъмоқ.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Дар имтидоди Куруш*
*Ва дар ниҳояти тахти Ҷамшед,*
*Дар ин сафи баланди замон*
*Коваҳои пир*
*Бо мо*
*Канори мо*
*Хамёза мекашанд.*
*(Тоҳира Саффорзода)*

**КОВУС (کاووس)**

Подшоҳи Каёнист, ки дар рӯзгори ӯ бино бар «Шоҳнома» ҳаводиси бисёре иттифоқ афтод. Вожаи Ковус дар асл авастоӣ ва мураккаб аз ду вожаи «кавӣ» (кай) ба маънии подшоҳ ва «усан» (ус) ба маънии зӯрманд ва тавоност. Бинобар ин, афзудани вожаи «кай» дар ҷилави он ба сурати Кайковус асосан аз мақулаи ҳашв аст.

Ковус дувумин шоҳи Каёнӣ ва машҳуртарин фарди ин силсила ва наваи Кайқубод аст, ки дар «Авасто» зӯрманд ва бисёр тавонову дорандаи фарр тавсиф шудааст ва чунон ки аз яшти

панҷум бармеояд, сад асбу ҳазор гов ва даҳ ҳазор гӯсфанд барои Ардависур Анохито (Ноҳид) қурбонӣ кард ва аз ӯ хост, ки тавонотарин шаҳрёри замин гардад ва бар девону париён чира шавад. Фидяи ӯ дар яке аз қусури ҳафтгонааш бар баландии Албуз амалӣ шуд, ки бино бар «Суткарнас» яке аз онҳо аз тилло, дуто аз нукра ва дуто аз булӯр сохта шуда буд ва дар он девони Мозандаронро ҳабс кард, то аз шарорати онҳо ҷилавгирӣ шавад.

Бино бар ривоёти зардуштӣ Ҷамшед ва Ковус ҷовидонӣ халқ шуда буданд, аммо бар асари иртикоби гуноҳ фанопазир шуданд. Гӯянд деви хашм равони Ковусро табоҳ кард, чунон ки ба ҳафт кишвар хурсанд набуд ва бино бар ривоёти «Динкарт» ба сирофати ҳуҷум ва тасаллут бар осмонҳо афтод ва ба ривоёте бо бастани уқобҳое бар пояи тахти хеш ба осмон рафт. Дар ривоёте дигар бо сипоҳе дар охирин ҳадди миёни нуру зулмат аз ҳамроҳон ҷудо монд, вале даст аз инод барнадошт. Дар ин ҳангом фарр аз ӯ ҷудо шуд ва сипоҳаш аз он ҷои баланд ба замин партоб шуданд. Наревсанг (пайки Аҳуромаздо) хост, ӯро бикушад, ки ногоҳ фравахри Кайхусрав, ки ҳанӯз ба дунёи моддӣ наёмада буд, гуфт: Ӯро макуш, ки аз ӯ Сиёвуш ва аз Сиёвуш ман дар вуҷуд хоҳем омад ва ба ин тартиб Ковус аз марг раҳоӣ ёфт, аммо аз он пас фанопазир шуд. Дар «Авасто»-и имрӯз аз осмонпаймоии Ковус сухане нест, агарчи ба назар мерасад, дар «Авасто»-и аҳди Сосонӣ ба ин масъала ишорае будааст. Дар китобҳои паҳлавӣ монанди «Динкарт» ва «Бундаҳишн» ва «Аугамдаичо» ва китобҳои давраи исломӣ монанди «Табарӣ»-ю «Балъамӣ»-ю «Муҷмал-ул-булдон» зикре аз ин мавзуъ рафтааст.

Аз гуноҳони дигари Ковус куштани гове буд, ки ҳофизи марзи Эрону Турон буд. Ин говро Аҳуромаздо офарида буд, то агар низоъе байни Эрону Турон даргирад, ӯ суми хеш бар ҳадди воқеии ду кишвар бикӯбад ва ҷидол аз миён биравад. Яке аз паҳлавонон ба исрору иброми Ковус ин говро кушт ва худ низ ба дасти сагони ҷоду кушта шуд. Аз дигар аъмоли зишти Ковус рафтори бади вай бо Ушнар, вазири хирадмандаш буд, ки саранҷом ӯро ҳалок кард.

Ковус, бино бар он чи аз «Шоҳнома» бармеояд, нахуст ба рағми хости Зол ба Мозандарон тохт ва пас аз чанде оҳанги ҷаҳонгардӣ кард ва ба Чину Турону Мукрон рафт ва сипас ба Барбар лашкар кашид. Шоҳи Барбар бо ёрии подшоҳи Миср ва Ҳомоварон ба ҷанги ӯ бархост, аммо шикаст хӯрд. Он гоҳ Ковус

Судоба – духтари шоҳи Ҳомоваронро ба занӣ хост, вале ба ҳила дастгир ва зиндонӣ шуд. Рустам ба Ҳомоварон рафт ва Ковусро наҷот дод ва бо Судоба ба Эрон бозгардонид. Пас аз ин ҷанги Рустам бо Суҳроб ва моҷарои Сиёвуш ва кудурат байни Рустаму Ковус пеш омад ва саранҷом Кайхусрав пас аз марги ӯ баъд аз саду шаст соли салтанат рӯи кор омад.

Дар адабиёти форсӣ аз Ковус бештар ба унвони мазҳари қудрате, ки бо ҳамаи тасаллут ва шукӯҳ дар баробари ҷаҳон ночиз ва рафтанист, ёд шуда ва ба бисёре аз ҳаводиси зиндагии афсонаии ӯ низ ишора шудааст:

*Гоҳи салому саҳм чу Ковусу Кайқубод,*
*Гоҳи калому фаҳм чу Қобусу Вашмгир.*

*(Қатрон)*

*Накард Рустами Дастон зи баҳри Кайковус*
*Ба рӯзи қаҳр ба Мозандарон набард чунин.*

*(Қатрон)*

*Мурге дидам, нишаста бар бораи Тӯс,*
*Дар чанг гирифта каллаи Кайковус,*
*Бо калла ҳамегуфт, ки афсӯс, афсӯс,*
*Ку бонги ҷарасҳову куҷо нолаи кӯс?!*

*(Хайём)*

*Кӣ огаҳ аст, ки Ковусу Кай куҷо рафтанд,*
*Кӣ воқиф аст, ки чун рафт тухми Ҷам бар бод.*

*(Ҳофиз)*

*Кай буд дар замона вафо? Ҷоми май биёр,*
*То ман ҳикояти Ҷаму Ковуси Кай кунам.*

*(Ҳофиз)*

*Такя бар ахтари шабдузд макун, к-ин айёр*
*Тоҷи Ковус бибурду камари Кайхусрав.*

*(Ҳофиз)*

*Кунун Ковуси кӯсиро нигар, к-аз раъфати шомил*
*Сиёвушаш гаверо дода фармони ҷаҳонбонӣ.*

*(Қоонӣ)*

*Пушти по зан тахти Кайковусро,*
*Сар бидеҳ, аз каф мадеҳ номусро.*
*(Иқбол)*

*Бигзар аз Ковусу Кай, эй зиндамард,*
*Тавфи худ кун, гирди айвоне магард!*
*(Иқбол)*

*Дигар он дил бинеҳ дар синаи ман,*
*Ки печам панҷаи Ковусу Кайро.*
*(Иқбол)*

*Нӯшдору медиҳад Суҳробро Ковусшоҳ,*
*Лек, Умед, он гаҳ ки бар хоки адам паҳлу ниҳод.*
*(Ахавони Солис)*

*Пур шуд аз қаҳқаҳи девонагияш чоҳи Шагод,*
*Шукри Ковусшаҳ ин аст зи Таҳминаи ман.*
*(Ахавони Солис)*

*Пой дар занҷир чун Ковусу ёронаш,*
*Дар тилисми ҷовидон аз чорсӯ, инак, асирем.*
*Таҳмтан бо Рахш, пиндорӣ, ба жарфи чоҳ афтод.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**КОКУ (کاکو)**

Коку(й) номи наводаи Заҳҳок буд, ки бо Манучеҳр ҷанг кард ва Манучеҳр теғе бар гардани вай зад ва ҷавшани ӯро дарид ва вайро ба хок афканду бикушт. Ба қавли Фирдавсӣ:

*Наберай сипаҳдор Заҳҳок буд,*
*Шунидам, ки Кокуи нопок буд.*

Ривояти дигар он аст, ки вай фармондеҳи девони Мозандарону Сагсорон ва набераи ҷаҳондор Салми бузург буд ва дар набард бо Сом кушта шуд.

Дар шеъри Қоонӣ ба номи ин паҳлавон ва ҳамин достон ишора шудааст:

*Теғи ту ҳангоми вақфа кард ба душман,*
*Тири ту дар вақти кина кард ба бадгӯ,*

*Он чи Фаромарзи ял намуд ба Сурха,*
*Он чи Наримони гав намуд ба Коку.*

### КРИШНО (کريشنا)

Кришно (дар санскрит ба маънии тираву сиёҳ ҳамчун абр) ҳаштумин мазҳар ва таҷаллии Вишну – яке аз се худои бузурги ҳиндуст, ки бинобар як устура писари Васудво ва Дувокӣ буд ва дар Маҳвуро миёни Деҳлӣ ва Огра мутаваллид шуд. Кришно дар «Маҳобҳорото» ба унвони Баҳогавод – Гито ва Баҳогвото – Пуроно таҷассум ёфтааст. Бинобар «Маҳобаҳорото» Вишну барои раҳоӣ аз дасти Камса ки тоҷу тахти вилояти «Матаҳуро»-ро ғасб ва бадрафторӣ оғоз карда буд, ба сурати Кришно мутаваллид шуд. Ба Камса ихтор карда буданд, ки яке аз бародарзодаҳояш ӯро хоҳад кушт ва ӯ ҳамаи бачаҳои Давокӣ – бародари худро кушт, аммо Кришно ба сурати ношинос дар ҷамъи говчаронон ворид шуд, то амуи худро бикушад. Кришно дар кӯдакӣ бо девон даровехт ва бар онон чира шуд ва шубонӣ мекард, аммо саранҷом бо бародараш барои куштани Камса ба Матҳуро бозгашт ва пас аз ғалаба бар Камса ва куштани ӯ шаҳри Дворкоро мақарри худ сохт. Дар задухӯрде бародару писари Кришно ҳар ду кушта шуданд ва худи ӯ ҳам барои мотам ба ҷангал рафт, ки дар он ҷо бо тири шикорбоне, ки ӯро ба ҷои оҳу гирифта буд, кушта шуд.

Кришно дар ҳукми Опулуни ҳиндувон ва бути маҳбуби занон аст. Бинобар ривояте дигар ду мӯй аз Вишнуй берун кашида шуд: Яке сиёҳ ва яке сафед ва мӯи сиёҳ ба сурати Кришно даромад.

Маъбади Матҳуро бар канори рӯди Ҷамно ва маъбади Ҷогонот дар Бурӣ аз маобиди муҳимми Кришно ҳастанд.

### КУН (كُن)

Кун (ба маънии бош), ки бо таваҷҷуҳ ба оёти Қуръон (Бақара: 117; Оли Имрон: 47 ва 59; Анъом: 73; Наҳл: 40; Марям:35; Ёсин: 82; Муъминун: 68) ағлаб ба сурати «кунфаякун (факон)» (бош, пас, мебошад) меояд, калимаест ҳастибахш ва мутанозир бо ибдоъи илоҳӣ. Холиқи осмонҳо «чун хоҳад, кореро биронад,

гӯядаш: Бош! Пас, мебошад» «Ва изо қазо амран фаиннамо яқулу лаҳу кун фа якун» (Бақара:117; Оли Имрон: 47; Марям:35). Ин калима, ки ҳангоми амр ба офариниши чизе аз ҷониби Худованд ирода мешавад, дар истилоҳи ирфонӣ амри ибдоъӣ ва таквинӣ ва вуҷуди мунбасит аст. Ба воситаи калимаи «кун» тамоми мавҷудот бар сабили ибдоъ дафъатан воҳидатан аз зоти Ҳақ содир шуданд. Мавлоно гоҳе онро дар маънии бемуқаддима ва пешбинӣ, филфавр, онӣ ва дафъатан ба кор бурда ва гоҳе ҳам дар маънии ҳамон амри офариниш ё халлоқият ва мутлақи эҷод:

*В-ар на қодир буд, к-ӯ «кун фаякун»*
*Сад замину чарх овардӣ бурун.*
*(«Маснавӣ»)*

*Ҳоли шумо дӣ ҳамагон дидаанд,*
*Кун фаякун кас нашавад бахтвар.*
*(«Куллиёти Шамс»)*

«Кун» дар истилоҳи фалсафа «сакина» ва «Рӯҳулқудус» ва ба забони аҳли ҳақ киноя аз як-яки моҳиёт аст.

«Кун фаякун» ё «коргоҳи кун фаякун» ё «кофу нун» наздик ба маъонии ёдшуда, бахусус дар баёни қудрат ва машияти офариниши Худованд борҳо дар адабиёти форсӣ ва илқои мафоҳими ирфонӣ ба кори шоирон омадаанд:

*Куҷо шуд он ки бар аз хоки поки «кун фаякун»*
*На таънаи падараш буд, на мояи модар.*
*(Носири Хусрав)*

*Чу дарнавардад фарроши амри «кун фаякун»*
*Саройпардаи симобранги оинагун.*
*(Ҷамолиддини Абдурразоқ)*

*Аз варои «кун факон» омад, пас аз тахйили хеш*
*Дар муноҷот аз фузулӣ «кун факун» чун хонамат?*
*(Саноӣ)*

*Ақл дар коргоҳи «кун фаякун»*
*Аз пайи ҷилваи қарору сукун.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Эй ҷамъ карда мубдиъи «кун» дар ниҳоди ту*
*Ҳам сирати малоику ҳам сурати мулук.*
*(Заҳири Форёбӣ)*

*Тақдири ҳуруфи «кун факон»-ро*
*Дар ҳарфи санот карда мудгам.*
*(Девони Заҳир)*

*Он «беву те» шикан, ки ба таърифи ӯ гирифт*
*Ҳам «қофу лом» равнақу ҳам «кофу нун» баҳо.*
*(Хоқонӣ)*

*Мулк з-он додаст моро «кун факон»,*
*То нанолад халқ осмон.*
*(Мавлавӣ)*

*Қазои «кунфаякун» аст амри бор Худой,*
*Бад-ин сухан сухане дарнаметавон афзуд.*
*(Саъдӣ)*

*Расад зи чархи Уторид ҳазор таҳниятат,*
*Чу фикратат сифати амри «кун факон» гирад.*
*(Ҳофиз)*

*Гуфт он мақсуд ҳарфи кун факон,*
*Зери пои уммаҳот омад ҷинон.*
*(Иқбол)*

«Кун» дар ин абёт киноя аз олами вуҷуд ва дахр аст:

*Раҳоидиҳи бастагони сухун,*
*Тавонокуни нотавонони «кун».*
*(«Хамса»)*

*З-офариниш назод модари «кун»*
*Ҳеч фарзанд хубтар зи сухун.*
*(«Хамса»)*

*Ҳақ қадам бар вай ниҳад аз ломакон,*
*Он гаҳу сокин шавад аз кун факон.*
*(Маснавӣ)*

Ва дар байти зер мақсуд амри Борӣ таъолост:

*Амри малик-ул-мулуки мағриб,*
*Ҳамрутбати кун факон бибинам.*

*(Хоқонӣ)*

*«Соате бар тарафи он ҳавз назора бар коргоҳи қадр мекарданд, то худ он мурғони беҳаракатро аз ҷомаи тамаввуҷи об, ки ба шеъри осмонгун мондӣ, нақшбанди «кун фаякун чӣ гуна падид оварад».*

*(«Марзбоннома»)*

**КУРСӢ (كرسى)**

Дар луғат ба маънии тахти кӯчак ва фалаки ҳаштум аст ва ишора ба ояи 255-и сураи Бақара (Ояталкурсӣ) низ аст. Паёмбари Ислом Ояталкурсиро саййиди ҳамаи Қуръон хондааст, зеро дар ин оя, ки ҳудуди панҷоҳ калима аст, зери ҳар калимае панҷоҳ баракат аст ва ҳар кас онро дар вақти хуфтан бихонад, Ҷабраил ё фariштагон ӯро аз деву парӣ ва ҷумлаи балоҳову офатҳо то субҳ нигаҳ доранд ва ҳар кас бомдод бихонад, то шабонгоҳ дар паноҳи Худои азза ва ҷалла бошад ва ҳар бемор, ки бихонад, шифо ёбад.

Аҳли шариат курсиро тадбир ва илму азамату салтанати Худованд, ки муҳит бар олам аст, донистаанд. Баъзе уламо гуянд, Курсӣ номи фariштаест, ки Худо дар ояи фавқ номи ӯро ба хештан изофа намудааст. Бархе ҳам гуфтаанд, мурод аз курсӣ бандагони Худо ҳастанд, ки дар ҳама ҷо вуҷуд доранд.

Дар истилоҳи суфиён курсӣ мавзеи амру наҳйи илоҳӣ ва Аршу Курсӣ ишора ба қароргоҳи Ҳақ таъолост, ки таъйини он барои банда муяссар нест. Насафӣ дар татбиқи олами сағир бар олами кабир мегӯяд: Рӯҳи ҳайвонӣ Курсист ва намудори фалаки собитот аз ҷиҳати он, ки фалаки собитот курсии олами кабир аст.

Муфассирин дар мавриди маънии «курсӣ» ихтилоф кардаанд. Дар азамати ҳар як аз Арш ва Курсӣ аҳодиси бисёре расидаанд, ки ба мӯҷиби онҳо Курсӣ бар ҳар чӣ, ки Худо халқ карда, муҳит аст. Курсиро Худо аз марворид ё зар бар забари осмони ҳафтум офарид. Осмонҳои ҳафтгона дар ҷанби курсӣ чун ҳафт дирам аст, ки бар сипаре афкананд. Ҳомилони Курсӣ чаҳор

фариштаанд: яке ба сурати одам, дувум ба сурати гов, севум ба сурати шер ва чаҳорум ба сурати каргас. Дар ривояти дигар ҳар як аз фариштагони ҳомили Арш чаҳор рӯй доранд ва қадами эшон бар он сахрае ниҳода аст, ки дар зери ҳафт замин қарор дорад. Миёни ҳомилони Арш ва ҳомилони курсӣ ҳиҷобҳои фаровон аст аз нуру зулмат ва обу барф. Аз ҳиҷоб то ҳиҷоб понсад сол роҳ аст ва агар ин фосила намебуд, ҳомилони Курсӣ дар нури ҳомилони Арш месӯхтанд.

*На зери қалам ҷои лавҳ аст чунон,*
*Ки болои Курсист Арши муъалло.*
*(Хоқонӣ)*

**КУСАЙЙИР ВА АЗЗА (كُثَيِّر و عَزّه)**

Абӯсахр Кусаййир ибни Абдурраҳмони Хазарҷӣ машҳур ба Абиҷумъа аз шуарои араб ва ошиқи Азза – духтари Ҷамил ибни Ҳафси Калбист. Кусаййир аз мардуми Ҳиҷоз буд, вале бештар дар Миср иқомат дошт ва дар сол и 105 қ. даргузашт.

*Аз Зулайхо Юсуф андар хубрӯӣ шуд масал,*
*Аз Кусаййир Азза иззат ёфт дар мулки ҷаҳон.*
*(Қоонӣ)*

**КУСТӢ (كُستی)**

Кустӣ ё куштӣ ки аз модаи «куст» (дар паҳлавӣ ба маънии тараф, сӯй ва канор) муштақ шуда, банде сафед ва борику баланд аст, ки аз ҳафтоду ду нахи пашми гӯсфанд (ба адади ҳафтоду ду фасли Ясно) тобида мешавад ва ҳар шоха аз ин риштаҳо шомили дувоздаҳ нах (ишора ба дувоздаҳ моҳи сол) ва маҷмуан шаш риштаи (ишора ба шаш гоҳанбор) дувоздаҳтоӣ аст.

Пӯшидани судра – ҷомаи порсоӣ ва парҳезгорӣ ва бастани кустӣ ба манзалаи банди бандагии Худованд се бор ба даври камар (ба нишонаи се асли гуфтори нек андешаи нек ва кирдори нек) оинест, ки ҳар зардуштӣ дар ҳафтсолагӣ мукаллаф ба анҷоми он будааст. Дар «Авасто» синни кустӣ бастан понздаҳсолагӣ

муайян шуда ва зардуштии муъмин фақат ҳангоми шустушӯ ва вузу кустиро аз худ дур мекунад.

Ба назар мерасад, бастани кустӣ нишонаи оғози даврони фархундаи шабоб буда ва тасаввур мешудааст, ки аз таъсири ин банд колбади ҷавон аз нуфузи Аҳреман маҳфуз мемонад. Кустӣ бастан (ё судрапӯшон) дар Эрони куҳан туи маросими бошукӯҳе баргузор ва аз он рӯз ба баъд навҷавон вориди ҷамъи беҳдинон мешуд. Ин расм то ин авохир дар байни мароғиёни Рӯдбор ҷорӣ будааст. Кустиро «банди дин» низ мегӯянд, зеро ҳар зардуштӣ мукаллаф будааст, онро ба камар бандад.

Расми кустӣ бастан ба замонҳои бисёр куҳан марбут мешавад ва ибтидои онро ба Ҷамшед нисбат додаанд. Беруни овардааст: Ҷамшед ба шукронаи пирӯзӣ бар Заҳҳок мардумро ба бастани кустӣ ва замзама амр кард ва ин кор дар эшон суннат монд.

Калимаи кустӣ ё куштӣ дар «Позанд» ба маънии мутлақи ришта ва бандест, ки ба миён мебанданд. Бинобар ин, ба назар мерасад, куштӣ гирифтан ҳам гирифтани куштӣ (кустӣ)-и ҳариф буда, ки баъдҳо ба сурати варзише асил даромада ва маънии нахустини он аз ёдҳо рафтааст. Дар форсӣ ҳам гоҳе ба ҳамин маънӣ ба кор рафтааст:

*Фарёди ман рас акнун, к-ам дасту пой баста,*
*Бо чун фалак ҳарифе бояд гирифт кустӣ.*
*(Камоли Исмоил)*

Дар шеъри форсӣ ба расми куҳани кустӣ бастан ба ҳамон мафҳуми зардуштии он низ таваҷҷуҳ шудааст:

*Ҳама назди шоҳи замин омаданд,*
*Бибастанд куштӣ, ба дин омаданд.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ба бурзу фари шоҳи эрониён*
*Бибандед куштӣ ҳама бар миён.*
*(Дақиқӣ)*

*Кустии Ҳирқал ба теғи ҳиндӣ бигсал,*
*Бар сари қайсар салибҳо ҳама бишкан.*
*(Фаррухӣ)*

*Бибастанд миёнро ба кустию банд,*
*Бидониста лахте зи Вастову Занд.*
*(Баҳроми Пажду)*

*Ресмон бигусастанду кустӣ бофтанд,*
*Гавҳари қандил бишкастанду соғар сохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

Носири Хусрав дар шеъре онро ба ду маънӣ ба кор бурдааст:

*Ба кустӣ бо фалак берун чаро рафтӣ,*
*Куҷо дорӣ ту бо ӯ тоқати кустӣ?!*
*(Носири Хусрав)*

*Ту бо тарсо сӯи доно ба як нархӣ,*
*Агарчи ту камар бастию ӯ куштӣ.*
*(Носири Хусрав)*

**КӮСАБАРНИШИН** (كوسه برنشين)

Кӯсабарнишин (рукуб-ул-кӯсаҷ) номи ҷашне будааст дар миёни порсиён, ки рӯзи аввали озармоҳ (ҳурмуздрӯз) ки ба қавли Берунӣ: «Ба рӯзгори хусравон аввали баҳор будааст», марде кӯсаву хандаовар меомад савор бар хар ва калоғе дар даст, ғизоҳои гарм ва ошомиданиҳои наёмехта мехӯрд ва бо бодбезан хештанро бод мезад ва зимистонро видоъ мекард. Ва ба ривояти Димишқӣ ба форсӣ фарёд мезад: «Гарм, гарм» ва бо ин кор аз мардумон чизе мегирифт. Мардум бар ӯ механдиданд ва обу барфу ях бар ӯ мерехтанд. Ӯ то ҳафт рӯз ин корро анҷом медод ва атоёе аз ашроф ва соҳибони дуконҳо дарёфт мекард ва агар касе ба ӯ чизе намедод, мураккаб ё гили тирае ки бо худ дошт, бар ӯ мепошид. Чунон ки дар китоби «Шарҳи бист боб» мазкур аст, дар бархе аз давраҳо то панҷоҳ мард аз ғуломони подшоҳ тобеи ӯ буданд ва агар бозориён дар додани зар тааллул (сустӣ) мекарданд, ҳукм ба ғорати дукони эшон медод. Аз субҳ то зуҳр ҳар чӣ гирд меовард, ба подшоҳ тааллуқ меёфт ва аз зуҳр то аср

ба худи ӯву ғуломон мерасид. Ин суннат то рӯзгори Берунӣ дар Шероз баргузор мешудааст.

Ба ақидаи Гарӣ аъёде дар соли авастоии ҷадид намояндаи вуҷуди чаҳор фасли маъруфи сол ва аломати чаҳор нуқтаи мабдаъи фусул будаанд ва кӯсабарнишин ки ҳамон «загамук»-и бобилиҳост, аломати аввали баҳор ва тиргон аломати аввали тобистон ва меҳргон аломати аввали поиз ва хуррамрӯз аломати аввали зимистон будаанд.

Дар ғарби Эрон барои кӯсабарнишин сурудҳое вуҷуд дошта, ки дар маросим ба сурати дастаҷамъӣ хонда мешудаанд.

# -Қ-

**ҚАДР (шаб) ((قدر (شب)**

Шаби Қадр (Лайлат-ул-қадр) аз шабҳои мутабаррики исломист, ки дар Қуръон (Қадр:3) аз ҳазор моҳ беҳтар шумурда шуда ва дар он шаб фариштагон ва Ҷабраил ба амри Парвардгор ба замин фуруд меоянд. Ибтидои нузули Қуръон дар ин шаб буд, ки ҷои дигар дар Қуръон (Духон:3) «Лайлаи муборака» хонда шуда ва ба ривояти дигар тамоми Қуръон дар он шаб аз Лавҳи Мафҳуз ба осмони дунё омад ва Ҷабраил онро ба тадриҷ бар Паёмбар нозил кард.

Ба мӯҷиби ривоят шаби Қадр дар миёни шабҳо махфист, то мардум тамоми шабҳоро ба ибодат бигзаронанд. Бархе шаби қадрро яке аз шабҳои моҳи Рамазон (бавижа даҳаи охир ва бештар яке аз шабҳои 19, 21 ва 23) донистаанд. Аз оёти Қуръон барнамеояд, ки ба таври мусаллам шаби қадр кадом шаб аст. Берунӣ гумон бурдааст яке аз шабҳои фард аз даҳаи охири Рамазон ва шояд шаби бистуҳафтуми ин моҳ бошад. Шаби Қадрро иди фариштагон навиштаанд, ки дар он тамоми фариштагон ва Ҷабраилу Микоилу Исрофил ба замин меоянд ва ҳар куҷо мераванд, нури эшон метобад ва худро ба ҳар кас, ки Худо аз ӯ хушнуд бошад, менамоянд. Дар ин шаб дарҳои Биҳишт боз аст ва сокинони Ҷаннат-ул-хулд бар кунгураҳо нишастаанд ва арвоҳи анбиёву шуҳадо дар иллийийин ба тараб меоянд ва насими азалият аз ҷониби Худо ба дили дӯстон медамад. Шаби Қадрро шаби тақдири умуру аҳком, ки ҳамаи корҳо дар он файсал

меёбанд ва шабе, ки дар он ҷо ба малоика танг меояд, низ донистаанд. Бархе аз муфассирин бар онанд, ки Ҳақ таъоло дар шаби нимаи шаъбон (шаби Барот) тақдири қазоё мекунад ва дар шаби Қадр онро ба бандагон мерасонад. Ҷамъе низ бар онанд, ки ин шаб дар аҳди Расул (с) буд ва чун он Ҳазрат фавт кард, ин шаб низ марфуъ гашт, ки қавле заиф аст.

Насафӣ шаби қадрро олами ҷабарут дониста, зеро ки моҳиёти мавҷудот ҷумлагӣ куллӣ ва ҷузъӣ дар олами ҷабарут падид омадааст ва тақдир ҳама дар олами ҷабарут кардаанд.

Шарафу манзалату эътибори шаби Қадр ба унвони яке аз муқаддастарин шабҳо бо илҳом аз фарҳанги исломӣ дар адабиёти форсӣ инъикос ёфтааст:

*Чун доира ҳар куҷо равад садр,*
*Ҳар рӯзаш иду ҳар шабаш Қадр.*
*(Хоқонӣ)*

*Қазо рӯзгоре зи ман даррабуд*
*Ки ҳар рӯз аз вай шаби Қадр буд.*
*(Саъдӣ)*

*«Агар шабҳо ҳама Қадр будӣ, шаби Қадр беқадр будӣ».*
*(«Гулистон»-и Саъдӣ)*

*Эй рӯз, чун ҳашрӣ магар в-эй шаб, шаби Қадрӣ магар,*
*Ё чун дарахти Мӯсӣ, к-ӯ мазҳари Аллоҳ шуд.*
*(Мавлоно)*

*Он шаби Қадре, ки гӯянд аҳли хилват, имшаб аст,*
*Ё раб, ин таъсири давлат дар кадомин кавкаб аст?*
*(Ҳофиз)*

*Чи муборак саҳаре буду чӣ фархунда шабе,*
*Он шаби Қадр, ки ин тоза баротам доданд.*
*(Ҳофиз)*

*Гарчи дасти ситами зулфи дароз аст хаташ,*
*Чун шаби Қадр шафеъи рамазон хоҳад шуд.*
*(Соиб)*

**ҚАЛАМ (قلم)**

Қалам абзори навиштан аст. Дар фарҳанги борвари исломӣ, ки ба донишу биниш ва илму маърифат фаровон арҷ гузошта шудааст, қалам арзиш ва пойгоҳи вижае ёфтааст. Нахустин паёме, ки Ҷабраил бар Паёмбар мехонд, ин аст: «Бихон ба номи Парвардгорат, ки офарид инсонро аз хуни баста. Бихон ба номи Парвардгори гиромият, ки бо қалам омӯхт он чиро, ки инсон намедонист». Дар шастуҳаштумин сураи Қуръон, ки ба «Қалам» мавсум аст, ба қалам ва ончи менависанд, савганд ёд шудааст (Қалам:1). Арбоби тафсир ва мутакаллимонро дар бораи қалам назарҳост. Бисёре онро аввалин офаридаи Худо дар олами малакут ва бо ақли аввал баробар медонанд, ки Худованд бо он зикрро навишт ва қаламест аз нур, ки тӯлаш ба андозаи фосилаи замин то осмон аст. Дар ҳамин иртибот сухане аз қавли Паёмбар овардаанд ки: «Инна аввала мо халақа-л-лоҳул қаламу фаамараҳу ан яктуба мо юриду»: Чун Худованд қаламро офарид, ба он нигарист. Пас қалам муншақ (шикофта) шуд ва гуфт: Бар чӣ бигузарам? Худованд гуфт: Бар он чи то растохез хоҳад буд. Пас қалам бар Лавҳи Маҳфуз бигзашт ба он гуна ки Худо хост. Бинобар ривоёте дигар қалам пас аз офарида шудан тақдири он чиро ки то абад хоҳад буд, навишт. Бархе низ муътақиданд, ки аз қалам хатту китоб ирода шудааст. Ҳамчунин қаламро тилисми акбар ва матоёи фитан ва расул-ул-киром низ гуфтаанд. «Қалами аъло» дар назари сӯфия иборат аст аз ақли аввал ё нафси куллӣ ва «қалами сағир» ақли одамист, ки худ дорои ду қалам аст: забон (олати зуҳури илм) ва даст (олати зуҳури амал). Бинобар ин, чунон ки мулоҳиза мешавад, гоҳе қалам бо сунъу қудрати Худо дар олами имкон муродиф мешавад. Қаламро номи фариштае ҳам гуфтаанд. Маҷмуаи ривоёт нишон медиҳанд, ки қалам чизе дар ҳадди як тутем (тотем) аст, ки одамиро бо мабдаи офариниш марбут месозанд.

Решаи вожаи «қалам» дар забонҳои урупоӣ (пен) юнонӣ ва ҳамчунин санскрит вожаест, ки «пар» ва «бол» маънӣ медиҳад. Ин амр шояд аз он ҷиҳат бошад, ки дар оғоз қаламро аз пари парандагон месохтанд.

Доноён қаламро машшотаи фалак хондаанд ва сафири дил, ки ба қавли Хайём («Наврӯзнома») «Мардумро аз мардумӣ ба

дараҷаи фариштагӣ ва девро аз девӣ ба мардумӣ мерасонад» ва бархе аз ҳукамо гуфтаанд: Қавоми дину дунё ба ду чиз аст: қаламу шамшер ва шамшер таҳти қалам аст. Аз бархе мавориди истисноӣ мабнӣ бар ин ки қавоми мамлакат ба зару шамшер аст, ки бигзарем, дар фарҳанги Эрон ҳамвора қавоми мамлакатро ба ду чиз донистаанд: қаламу шамшер ва қалам (ба унвони намод ё шиори девонӣ) ҳамеша бар шамшер (ба унвони намоди қудрат ва салтанат) бартарӣ доштааст.

Дар адабиёти форсӣ бо илҳом аз андешаҳои исломӣ ва заминаҳои миллӣ, ки дабириро ба Таҳмурас ва шоҳони афсонаӣ мерасонад, қалам аз дер боз эҳтироме вижа дошта ва мунозираҳои миёни шамшер ва қалам, ки дар онҳо бартарии ҳамвора бо қалам буда, маъруф аст:

*Гуфт: Пас, чист он ҷамоди ҳаким,*
*Лангу раҳвору тандуросту сақим?*
*(Мухторӣ)*

*Аҷоиби қалам андар банони садри аҷал,*
*Ки тегвор бувад қотилу сиёсаткун.*
*Зи баҳри қир яке моҳӣ аст моросо,*
*Ки тозарӯст зи осори ӯ ҷаҳони куҳун.*
*Ба гоҳи он ки кунад зулфи шаб зи оразӣ рӯз,*
*Чу сар бияфканадаш, хасмро барорад бун.*
*Чу сарбурида сухан нектар ҳамегӯяд,*
*Кӣ гуфт он, ки нагӯяд сари бурида сухун?!*
*(Девони Қавомии Розӣ)*

*Ҳар он к-ӯ қаламро наварзиду тег,*
*Бар ӯ, гар бимирад, магӯ: эй дарег!*
*Қаламзан накӯ дору шамшерзан*
*На мутриб, ки мардӣ наёяд зи зан.*
*(Саъдӣ)*

## ҚОБИ ҚАВСАЙН (قاب قوسَيْن)

Қоби қавсайн (фосилаи ду камон) мақоми қурби илоҳӣ ва асмост. Тамоми муфассирон ва соҳибназарони исломӣ мазмуни оёти ҳафт то нҳи сураи Наҷм (Ва ҳува б-ил-уфуқ-ил-аъло. Сумма

дано фатадалло. Факона қоба қавсайни ав адно (Ва ӯ дар баландтарин уфуқ буд. Сипас наздик шуд ва поин омад. Ӯ аз вай (Ҷабраил аз Муҳаммад(с) ё Муҳаммад аз Аллоҳ) дар фосилаи ду камон ё наздиктар аз он буд)-ро марбут ба меъроҷи бузурги Паёмбари Ислом дониста ва дар боби он бавижа таъбири «қоби қавсайн» ақволу ривоёти мутаъаддиде овардаанд. Бисёре аз тафосиру фарҳангҳо «қоби қавсайн»-ро миқдори ду камон ва бо истинод ба фармоише аз Паёмбар ба қадри ду зироъ ё камтар аз он маънӣ кардаанд. Паёмбар дар меъроҷи осмонҳо он қадр ба Худо наздик шуд, ки миёни ӯ ва Худо ба андозаи ду камон бештар фосила набуд, яъне то ҳадди рӯбарӯйӣ ва мушофиҳа. Бархе низ марҷаъи замири «ҳува»-ро Ҷабраил ва ин фосиларо ҳам миёни Паёмбар ва Ҷабраил донистаанд, на тақарруби Паёмбар ба Худо. Аз Ҳусайни Фазл ривоят аст, ки гуфт: Маънии оя он аст, ки Муҳаммад (с) ба Арш наздик шуд, пас овехта шуд. Яъне даст ба ҳуҷуб (ҳиҷобҳо) ваسародиқот (саропардаҳо)-и арш зад ва чун қадамашро ҷои қарор набуд, муаалақ бар ҳаво истод ва он гоҳ Ҳақ субҳонаҳу таъоло ба ӯ ваҳй кард.

Ҳақиқат ин аст, ки бо истинод ба бархе ривоёт қоби қавсайн зимни ҳамаи ақволи мутааддиде, ки пиромуни он омада, нозир бар як расми деринаи араб низ ҳаст. Ба ин тартиб, ки барои фахр кардан меомаданд ва камони якдигарро мекашиданд ва он гоҳ ду-ду ба ҳам мениҳоданд ва мекашиданду меозмуданд, то кадом сахттар аст ва кадом як беҳтар мекашад ва бо ин кор пайваста бо якдигар муфохарат мекарданд. Дар ин оя Худованд мегӯяд: Пайғамбар ба ман наздиктар буд аз он ду камон, ки бо ҳам боз мениҳоданд.

Қоби қавсайн дар истилоҳи урафо иборат аст аз мақоми қурби илоҳӣ ва асмо ба эътибори тақобул миёни асмо ва дар олами амр (доираи вуҷуд). Рӯзбеҳони Шерозӣ бар он аст, ки ин таъбир нозир ба рафъи фосила ва айну байн аст, ки чун хост, меҳтарро ба аёни аён бирасонад, айнияту ҳайсият бияндохт.

«Қоби қавсайн дар омадан» дар тадовули оммаи форсизабонон ба маънии сахти лоғар ва низор аст, ба тавре ки ҳамаи устухонҳо аз зери пӯст дида шаванд.

Дар адабиёти форсӣ ба таъбири қоби қавсайн бо таваҷҷуҳ ба ончи гуфта шуд ишора шудааст:

*Ба қоби қавсайн онро барад Худой, ки ӯ*
*Сабук шуморад дар чашми хеш ваҳшати гор.*

*(Искофӣ)*

*Аз тоат бар шуд ба қоби қавсайн*
*Пайғамбари мо аз замини Батҳо.*

*(Носири Хусрав)*

*Шабистони мақомат қоби қавсайн,*
*Дари даргоҳи ту Батҳову Замзам.*

*(Саноӣ)*

*Фарас беруни ҷаҳонд аз кулли кавнайн,*
*Алам зад бар сарири қоби қавсайн.*

*(Низомӣ)*

Хитоб ба паёмбари Ислом:

*Эй тоқи нуҳум равоқи боло*
*Бишкаста зи гӯшаи кулоҳат,*
*Бар шаҳпари Ҷабраил неҳ зин,*
*То лоф занад зи кибриёят.*
*Эй карда ба зери пой кавнайн,*
*Бигзашта зи ҳадди қоби қавсайн.*

*(Ҷамолуддин)*

*Бо ту қурби қоби қавсайн он гаҳ афтад ишқро,*
*К-аз сифоти худ ба буъдалмашриқин монӣ ҷудо.*

*(Хоқонӣ)*

*Таборак хутбаи ӯ карду субҳон навбати ӯ зад,*
*«Лаъамрак» тоҷи ӯ шуд, қоби қавсайн ҷои ӯ омад.*

*(Хоқонӣ)*

*Ранги зулфат бас шаби меъроҷи ман,*
*Қоби қавсайнам ду абруи ту бас.*

*(Хоқонӣ)*

**ҚОРАН (قارن)**

Писари Коваи Оҳангар, яке аз машоҳири паҳлавонони «Шоҳнома» аст, ки дар аҳди Фаридуну Эраҷу Манучеҳр зиндагӣ мекард. Ӯ сипаҳдори Манучеҳр буд ва дар ҷангҳои Кайқубод бо Афросиёб диловариҳо намуд.

Достони Қоран дар «Авасто» нест, аммо қароин нишон медиҳанд, ки ба андозаи достони Рустам қидмат дорад. Хонадонҳои аҳди Сосонӣ саъй доштанд насаби худро ба яке аз паҳлавонон ва подшоҳон бирасонанд. Хонадони Қоран яке аз хонадонҳои бузурги давраи Ашконист, ки дар давраи Сосонӣ ҳам маъруф будааст. Номи ин паҳлавон дар радифи соири паҳлавонон дар шеъри форсӣ омадааст:

*Ҳамон гаҳ бишуд Қорани размзан,*
*Яке лашкаре бурд бо хештан.*
*(«Шоҳнома»)*

*Сипаҳдор чун Қорани Ковиён,*
*Ба пеши сипоҳ-андарун корвон.*
*(«Шоҳнома»)*

*Баҳман куҷо шуду ба куҷо Қоран,*
*З-он пас ки қаҳр карданд аъдоро?*
*(Носири Хусрав)*

*Синонаш мояи сад разми Қоран,*
*Атояш офати сад ганҷи Қорун.*
*(Қоонӣ)*

Қоран номи иддае аз риҷол ва паҳлавонони таърихӣ ва испаҳбадони Мозандарон низ будааст.

**ҚОРУН (قارون)**

Сарватманде маъруфи муосири Мӯсост, ки бо он ҳазрат муориза дошт. Номи Қорун чаҳор бор дар Қуръон (Қасас: 76 ва 79, Анкабут:39, Муъминин: 24) зикр шудааст. Ба назари бисёре аз

муфассирин ӯ аслан аз банӣ Исроил ва писари амми ҳазрати Мӯсост, ки омил ва гумоштаи Фиръавн буд бар банӣ Исроил ва аз некуии рӯй ӯро «мунаввар» мехонданд. Аҳли сияр (зиндагиноманависон) ӯро аз уламои банӣ Исроил донистаанд, ки Таврот аз ҳама беҳтар мехонд ва сабаби бадкории ӯ тавонгарияш буд. Вақте Мӯсо аз муноҷот боз омад ва қавмаш дар ғиёби ӯ гӯсолапараст шуда буданд, банӣ Исроилро ба Миср оварл ва Қорун сарвати бисёр фароҳам оварда ва муртад гашта буд. Чун Мӯсо риёсати мазбаҳ ва қурбон ба Ҳорун ибни Имрон дод, Қорун аз вай муъҷиза хост ва чун асои Ҳорун, ки аз чӯби бодом буд, барге оварл, ҳамагӣ пазируфтанд, магар Қорун, ки Мӯсоро ба сеҳр мансуб кард. Қорун, ки илми кимиё аз Мӯсо омӯхта буд, гӯсолаи Сомириро бисӯхт ва бо он доруву кимиё зарҳо анбошт ва тавонгар шуд ва дарҳои боғ ва тамоми хонаҳо аз зар бисохт ва кас аз ӯ тавонгартар набуд. Дар Инҷил ҳаст, ки калиди ганҷҳои Қорунро бар шаст шутурбор мениҳоданд ва молу хазоини ӯро чаҳорсад ҳазор калид буд дар чиҳил анбон ва ба ривояти Қуръон (Қасас:76) чандин тан зӯрманд зери бори калидҳои махозини ӯ зону мезаданд.

Мӯсо аз Қорун закот хост ва чун микдори он зиёд мешуд, Қорун аз додани закот сар боззад ва сарони банӣ Исроилро бар он дошт, ки зане фоҷираро бихонданд ва бар Мӯсо тӯҳмати фисқ ниҳоданд. Аммо зан дар баробари анбӯҳи мардумон рози тавтиаро фош кард ва Қорунро дурӯғзан номид ва чун Қорун сухани ҳақро нашунид, замин ба фармони Мӯсо даромад ва ба ишорати Мӯсо ӯ ва тамомии сарваташро фуру хӯрд. Дар интибоқи ҳувияти Қорун бар риҷоли таърихӣ миёни муҳаққиқон ихтилоф аст.

Қорун дар фарҳанги исломӣ ва ба табаъи он дар адабиёти форсӣ киноя аз касест, ки дар андӯхтани мол ифрот варзад ва бо доштани сарвати бисёр, ки ҳеҷ гоҳ ба дардаш нахоҳад хӯрд, нобуд мешавад. Қорун мазҳари муҷассами зарандузӣ ва мисоли боризи буъди иқтисодии низомест, ки бо ду буъди дигар (Фиръавну Балъом) ба таъбири Алии Шариатӣ дар арсаи таърих низоми қобилеро ташкил медиҳанд ва рисолати пуршукӯҳи Мӯсо дар мубориза бо ин се чеҳра шакл мегирад. Саргузашти Қорун ҳатто барои шуарои форсизабон низ ибратангез будааст:

*Бар ҳаво рафтӣ чун Исии бемуъҷиз,*
*Ё чу Қорун ба замин в-ин набувад ҷоиз.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Зи баҳри он ки дарвешон ба мулк-андар буванд эмин,*
*Фидои ганҷи султон кард ганҷу моли Қорунро.*

*(Қатрон)*

*Ба сони Қорун гоҳе фуру шавад ба замин,*
*Гаҳе шавад ба ҳаво-бар чу Ҷаъфари Тайёр.*

*(Унсурӣ)*

*Ганҷе, ки ба ҳар кунҷ ниҳон буд зи Қорун,*
*Аз хок баровард мар он ганҷи ниҳонро.*

*(Саноӣ)*

*Гаҳ чу Қорун фуру шудӣ ба замин,*
*Гаҳ чу Исо баромадӣ ба фароз.*

*(Саноӣ)*

*Гар гаронборӣ чу Қорун, ҷуз Саро бистар масоз,*
*В-ар сабукрӯҳӣ чу Исо, ҷуз Қамар болин макун.*

*(Саноӣ)*

*То туро дар дил чу Қорун ганҷҳо бошад зи оз,*
*Чанд гӯӣ аз Увайсу чанд пӯӣ дар Қаран?!*

*(Саноӣ)*

*Гузида хусравон буданд з-ин пеш андар ин олам,*
*Зи рифъат ҳамсари гардун, ба неъмат ҳамсари Қорун.*

*(Саноӣ)*

*Дастат ҳаме заминро муфлис кунад ба зар,*
*Тегат ҳаме ҳаворо Қорун кунад зи ҷон.*

*(Масъуди Саъд)*

*Қорун кунад андар ду нафас теги ҷиҳодат*
*Як тоифа меросхӯру марсияхонро.*

*(Анварӣ)*

*Бар остони ҷалолаш ба ҳар қадам, ки ниҳад,*
*Ҳазор душманаш андар замин чу Қорун бод!*
*(Анварӣ)*

*Қорун, гирифтамат, ки шудӣ, дар тавонгарӣ,*
*Саг низ бо қалодаи заррин ҳамон саг аст.*
*(Саъдӣ)*

*Қорун ҳалок шуд, ки чиҳил хона ганҷ дошт,*
*Нӯшинравон намурд, ки номи наку гузошт.*
*(Саъдӣ)*

*Илм доданд ба Идрису ба Қорун зару мол,*
*Шуд яке фавқи самову дигаре зери самак.*
*(Ибни Ямин)*

*Ҳангоми тангдастӣ дар айш кӯшу мастӣ,*
*К-ин кимиёи ҳастӣ Қорун кунад гадоро.*
*(Ҳофиз)*

*Ман ки раҳ бурдам ба ганҷи ҳусни бепоёни дӯст,*
*Сад гадое ҳамчу худро баъд аз ин Қорун кунам.*
*(Ҳофиз)*

*Мондаст ҳамчу домани Қорун ба зери хок*
*Домони дил зи лангари хоби гарони мо.*
*(Соиб)*

Таъбири «Ганҷи Қорун» киноя аз моли анбоштаву фаровон ва бесуд дар форсӣ ба кор меравад:

*Бинҳуфта ба сеҳр ганҷи Қорун*
*Як дурри ту дар ду дона гавҳар.*
*(Саноӣ)*

*Зи хулқаш кӯҳи Бобил хӯрда осеб*
*Зи ҷудаш ганҷи Қорун бурда кайфар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Касе раҳ сӯи ганҷи Қорун набурд*
*В-агар бурд, раҳ боз берун набурд.*
*(Саъдӣ)*

*Ганҷи Қорун, ки фуру мешавад аз қаҳр ҳанӯз,*
*Хонда бошӣ, ки ҳам аз ғайрати дарвешон аст.*
*(Ҳофиз)*

*Аҳволи ганҷи Қорун, к-айём дод бар бод,*
*Дар гӯши дил фуру хон, то зар ниҳон надорад.*
*(Ҳофиз)*

*Ғофиланд ин зарпарастон, ганҷхоҳон Ғарбу Шарқ,*
*В-ин замин, донам, ба сӯи пирашон Қорун кашад.*
*(Ахавони Солис)*

**ҚОФ (кӯҳ) ((قاف (کوه))**

Номи кӯҳест, ки ба заъми қудамо саросари хушкиҳои заминро фаро гирифта ва гӯянд канораҳои осмон бар он ниҳода шудааст. Ин кӯҳ гирдогирди замин ва ба масобаи мехи замин аст ва ба таъбироти Қуръон: «Валҷиболу автодан» (Набоъ:7).

Ҷинси ин кӯҳ аз зумурради сабз ва кабудии осмон рӯшноии зумуррадест, ки аз он метобад, вагарна осмон аз оҷ сафедтар аст ва ба ҳамин ҷиҳат Қофро кӯҳи ахзар низ номидаанд. Дар кӯҳи Қоф ҳеҷ одамӣ зиндагӣ намекунад. Дар канораи он ду шаҳр аст: яке аз машриқ бо кӯҳи Қоф пайваста ба номи Ҷобулқо ва дигаре аз мағриб ба номи Ҷобулсо.

Бинобар як ривоят Зулқарнайн ба кӯҳи Қоф расид ва атрофи он кӯҳҳои кӯчак дид ва аз кӯҳ пурсид: Кистӣ? Гуфт: Ман Қофам. Пурсид: Ин кӯҳҳои атрофи ту чист? Гуфт: Инон уруқ (рагҳо)-и ман ҳастанд, ки ҳар гоҳ Худои таъоло бихоҳад, дар замин зилзилае эҷод кунад, ба ман фармон медиҳад ва ман яке аз ин рагҳоро меҷунбонам ва дар заминҳои муттасил ба он зилзила меояд. Он гоҳ Қоф ба хоҳиши Зулқарнайн ҷузъе аз азамати Худо бар ӯ фуру хонд ва афзуд: Пушти ман сарзаминест, ки масири он понсад сол аст, тамом пӯшида аз барф ва пас аз он кӯҳҳое аз ях

аст, ки агар ин кӯҳҳои барфу ях набуд, дунё аз ҳарорати ҷаҳаннам месӯхт. Ағлаби муфассирин номи панҷоҳумин сураи Қуръон (Қоф)-ро марбут ба ин кӯҳ медонанд, ки муҳит бар замин ва асли ҳамаи кӯҳҳост. Фосилаи ин кӯҳ то осмон ба микдори қомати одамист. Баъзе дигар осмонро бар он мунтабиқ медонанд ва иддае гумон бурдаанд, ки дар паси он аволиму халоиқе ҳастанд, ки таъдодашонро ҷуз Худои таъоло намедонад ва офтоб аз он тулуъ ва дар он ғуруб мекунад.

Мавлоно ҳам Қофро кӯҳе гирдогирди олам тасвир кардааст:

*Рафт Зулқарнайн кӯҳи Қоф,*
*Дид, к-ӯро аз зумаррад буд соф.*
*Гирди олам ҳалқа гашта ӯ муҳит,*
*Монд ҳайрон андар он халқи басит.*
*(Маснавӣ)*

Хайём дар оғози «Наврӯзнома» ба Қоф мақоме қудсӣ бахшидаву гуфтааст, ки Худованд чаҳор фаришта бар он гумошт, то ба аҳреманон иҷозаи убур аз Қоф надиҳанд.

Бар асоси порае қароин бархе назар додаанд, ки кӯҳи Қоф ҳамон Албурз (ҷойгоҳи Симурғ) аст ва асотири марбут ба онҳо низ шабеҳанд. Ин кӯҳ аслу поя ва мояи ҳамаи баландиҳои ҷаҳон ва манзилгоҳи эзади Меҳр ва фурӯғу равшанию сафо будааст, ки дар Қуръон мазҳари қудрат ва қудсият шудааст.

Суфиён Қофро сарзамини дил ва сарманзили Симурғи ҷон ва ҳақиқату ростии мутлақ донистаанд, ки ҳамаи саъйи солик сарфи расидан ба он мешавад. Аммо ин кор бидуни машаққат муяссар нест ва бояд бо сабру таҳаммули заҳмат аз ақаботи он гузашт. Дар воқеъ «Мантиқ-ут-тайр»-и Аттор саргузашти убур аз ҳамин мароҳили сахт аст. Мавлоно онро гоҳе киноя аз ҷилвае аз ҷилваҳои Ҳақтаоло дар олами сифот ва гоҳ киноя аз олами кибриё ва бениёзӣ донистааст.Дар адабиёти форсӣ Қоф ба унвони ҷойгоҳи Анқо ва Симурғ бо ҳамаи савобиқи асотирии хеш таҷаллӣ ёфтааст:

*Бар он гуна зад наъраи кӯҳи коф,*
*Ки Симург бигрехт аз кӯҳи Қоф.*
*(«Гаршоспнома»)*

*Чу кӯҳи Қоф қавӣ шуд зи фарри ройи ту мулк,*
*Чу рӯди Даҷла равон шуд зи ҷуди дасти ту мол.*
*(Масъуди Саъд)*

*Агар бисанҷад ҳилми туро сипеҳр, кунад*
*Зи кӯҳи Қофаш посанги паллаи шоҳин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳаст моро подшоҳе бе хилоф*
*Дар пайи кӯҳе, ки бошад кӯҳи Қоф.*
*Номи ӯ Симурғи султони туюр,*
*Ӯ ба мо наздику мо з-ӯ дури дур.*
*(«Мантиқ-ут-тайр»)*

*Қоф то Қофи ҷаҳон яксар бигашт,*
*Кофи куфр аз зулфи чун нуни ту ёфт.*
*(Аттор)*

*Симург зи бими доми зулфат*
*Бигрехту ба Қоф тохтан бурд.*
*(Аттор)*

*Оре, масал ба каргаси мурдорхӯр заданд*
*Симургро, ки Қофи қаноат нишеман аст.*
*(Саъдӣ)*

*Бибур зи халқу чу анқо қиёси кор бигир,*
*Ки сити гӯшанишинон зи Қоф то Қоф аст.*
*(Ҳофиз)*

*Боз арчи гоҳ-гоҳе бар сар ниҳад кулоҳе,*
*Мурғони Қоф донанд оини подшоҳӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Буд аз бас бар дили ман дидани мардум гарон,*
*Шуд сабук дар дида кӯҳи Қоф чун Анқо маро.*
*(Соиб)*

*Нуқтаи Қофи қаноат домани ман гаштааст,*
*Боли Анқо бодзан зебад мани афтодаро.*
*(Соиб)*

*Чӣ парво дорад аз санги маломат дил, чу шуд ваҳшӣ,*
*Ки кӯҳи Қоф натвонад шикастан боли Анқоро.*
*(Соиб)*

*Аз гаронҷонон чу кӯҳи Қоф эмин нестанд,*
*Аҳли ваҳшат гар ба зери боли Анқо мераванд.*
*(Соиб)*

*Эй париҳо ҷавҳар андар Қофи ту,*
*Зулфиқори Ҳайдар аз аслофи ту.*
*(Иқбол)*

*Подшоҳо, ту ба таҳқиқ шиносӣ, ки маро*
*Ҳаст дар Қофи қаноат сифати анқоӣ.*
*(Қоонӣ)*

*Қоф то Қоф ар бигардӣ ҳамчу ӯ,*
*Кас нахоҳӣ ҷуст гӯё, эй дарег.*
*(Нимо Юшиҷ)*

*Баъди умре ҷонфишон будан ба пои ӯ*
*Шири мургу ҷони одам низ*
*Рафтану аз пушти кӯҳи Қоф овардан барои ӯ.*
*(Ахавони Солис)*

**ҚУҚНУС (قُقنس)**

Қуқнус ё қуқнӯс (муарраби вожаи юнонии «кукнус») мурғест бағоят хушрангу хушовоз, ки дар сарзамини Ҳинд аст ва минқори ӯ сесаду шаст сӯрох дорад. Дар кӯҳҳои баланд муқобили бод менишинанд ва садоҳои аҷибу ғариб аз минқори ӯ бармеояд ва ба сабаби он мурғони бисёре бар ӯ ҷамъ меоянд ва ӯ чандторо гирифта, туъмаи худ месозад. Ӯро таволуд нест. Чун ҳазор сол бигзарад ва умраш ба охир ояд, ҳезуми бисёр гирд кунад ва бар болои он нишинад ва сурудан оғоз кунад ва маст гардаду бол барҳам занад ва минқор бар минқори модааш сояд ва аз он оташ афрӯхта гардад ва дар оташи хеш бисӯзад ва аз хокистараш

байзае падид ояд ва аз он байза қӯқнусе дигар дар вуҷуд ояд. Гӯянд мусиқиро аз овози ӯ дарёфтаанд.

Ҷи. Си. Куёҷӣ – муҳаққиқи ҳиндӣ, мафоди банди 21-и «Баҳром-яшт»-ро ба қуқнус марбут дониставу меафзояд: Қуқнус дар асотир чунин парандае эзадист ва танҳо нисбат ба дарахтон фурутанӣ мекунад. По рӯи замин намегузорад, балки дар наздикии замин парвоз мекунад ва ошёнаи худро бар боми қасрҳои подшоҳон месозад. Соҳиби «Басоир-ун-насирия» қуқнусро парандае хаёлӣ медонад ки илм вуҷудашро тасдиқ надорад. Бархе ҳам қуқнусро ҳамон мурғи қуи маъруф донистаанд, ки дар асотири юнонӣ ба сабаби суруди марге, ки барои Опулун мехонд, шуҳрат ёфтааст. Суқрот дар мавриди беэътиноӣ ба марги хеш мегӯяд: «Ман аз қу камтар нестам, ки чун аз маргаш огоҳ шавад, овозҳои нишотангез мехонад ва бо шодию тараб мемирад». Ба назар мерасад, Маҳдии Ҳамидӣ дар сурудани шеъри маъруфи худ: «Шунидам, ки чун қуи зебо бимирад. . .» аз ин сухан илҳом гирифтааст. Дар забони фаронса охирин таълифи зебои як нависандаро «овози қу» мегӯянд.

Таърифе, ки дар китобҳои исломӣ барои қуқнус додаанд, бо вожаи «феникс» татбиқ мекунад ва аз ин рӯ бархе қуқнусро муҳаррифи «феникс» донистаанд. Дар ингилисӣ масале ҳаст, ки: «ҳар оташе мумкин аст қуқнусе дар бар дошта бошад».

Симои афсонаии қақнус дар адабиёти форсӣ ба хусус аз тарафи шоирони қадиму ҷадид мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст. Зеботарин тавсифро Аттор («Мантиқ-ут-тайр») шоири орифи қарни шашум ва ҳафтум ба даст додааст:

*Ҳаст қуқнус турфа мурге дилситон,*
*Мавзеи он мург дар Ҳиндустон.*
*Қурби сад сӯрох дар минқори ӯст,*
*Нест ҷуфташ, тоқ будан кори ӯст.*
*Ҳаст дар ҳар суқба овозе дигар,*
*Зери ҳар овози ӯ розе дигар.*
*Чун ба ҳар суқба биноладу зор-зор,*
*Мургу моҳӣ гардад аз вай беқарор.*
*Ҷумлаи паррандагон хомуш шаванд,*
*Дар хушии бонги ӯ беҳуш шаванд.*
*Файласуфе буд, дамсозаш гирифт,*
*Илми мусиқӣ зи овозаш гирифт…*

Дар ишора ба дурпарвозии қуқнус Носири Хусрав аз қавли уқобе мағрур суруда аст:

*Чун ман кӣ тавонад, ки парад дар ҳама олам,*
*Аз каргасу аз қуқнусу симург, ки анқост.*

Ҳатто шуарои муосир низ тавонистаанд, бо илҳом аз ҳаёт ва марги қуқнус мазомини бадеъе дар ростои тафаккури ҷомеаи навин биёфаринанд:

*Қуқнус, мурғи хушхон, овозаи ҷаҳон,*
*Овора монда аз вазиши бодҳои сард,*
*Бар шохи хайзарон*
*Биншастааст фард.*
*Боди шадид медамаду сӯхтаст мург,*
*Хокистарашро андӯхтаст мург,*
*Пас ҷӯҷаҳош аз дили хокистараш бадар.*
*(Нимо Юшиҷ)*

*Шунидӣ ё на он овози хунинро? На овози пари Ҷибрил*
*Садои боли қуқнусони саҳроҳои шабгир аст,*
*Ки болафшони марге дигар андар орзуи зодане дигар,*
*Ҳариқе дуднок афрӯхта дар ин шаби торик,*
*Дар он баҳору он сӯи поиз,*
*На чандон дур,*
*Ҳамин наздик*
*Баҳори ишқи сурхаст ину ақли сабз.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

**ҚУРБОНӢ (قربانی)**

Қурбонӣ (дар арабӣ аз моддаи «қурб») ба истилоҳи куллӣ дар олами адён иборат аст аз гирифтани зиндагонии мавҷуди зинда (аъам аз инсон, ҳайвон ва набот) аз тариқи куштан, сӯзондан, дафн кардан ё хӯрдан ба манзури тақарруб ба худоён ва ҷалби назари онон. Вожаи фарангии он дар забонҳои урупоӣ мерасонад, ки мавҷуди қурбонишуда барои худоён бо қурбонӣ шудан ҷанбаи тақаддус ва худоӣ гирифтааст.

Қурбонӣ кардан расмест, ки тақрибан ихтисос ба мазҳаб ва қавми хоссе надоштааст ва ҳатто бисёре аз қабоили мушрик ва бутпараст низ ба қурбонӣ кардан барои худои хеш эътиқод доштанд.

Такдими фидя ва қурбонӣ, ки дар он хуни ҷонвар рехта мешавад, дар Эрони бостон маъмул буд ва пас аз маросими зибҳ гӯшти қурбониро тақсим мекарданд. Дар ҷашнҳои Эрони куҳани пеш аз Зардушт ҳамвора баъд аз маросими ниёиш оини қурбонӣ анҷом мешуд ва дар канори тӯдаҳои оташ асбу гову гӯсфанд ба теъдоди даҳ ҳазор ва сад ҳазор қурбонӣ мешуданд. Бинобар ривоёти асотирӣ Ковус ва Кайхусрав ва Гуштосп ва ҳатто Арҷосп ва Афросиёб ва бисёре аз шоҳон ва паҳлавонон барои Ардвисура Аноҳито дар канори дарёи Чичаст қурбониҳо нисор намуданд.

Зардушт, ки худро пуштибони ҷонварони судманд медонист, шояд барои ҷилавгирӣ аз латма задан ба иқтисоди ҷомеа, қурбониҳои хунин (ҳайвонӣ)-ро манъ кард ва аз он пас дар ҷашнҳо фақат маросими қурбонии гиёҳӣ маъмул шуд. Бархе маросими хатнаву парастиши шармгоҳ ва қамазаниро аз бақоёи намодини оинҳои қурбонӣ донистаанд.

Дар оини Меҳр низ қурбонӣ бисёр мавриди таваҷҷуҳ буда ва ҳатто бархе назар додаанд, қурбонии инсон низ дар дини меҳрӣ вуҷуд дошта, ки албатта замони он марбут мешавад ба қарнҳо қабл аз мамнуъияти қурбонӣ кардани инсон ба василаи Тибриюс – импиротури Рум. Ҳирудут маросими қурбониро назди эрониёни куҳан тавсиф кардааст. Пайравони Меҳр нисори қурбониро ба Ҷамшед нисбат медоданд. Бино бар ривояти «Таърихи Бухоро»: «Муғони Бухоро ҷои куштани Сиёвуш азиз доранд ва ҳар соле ҳар марде он ҷо яке хурӯс барад ва бикушад пеш аз баромадани офтоби рӯзи Наврӯз».

Оини ниёиш ва қурбонӣ яке аз асоситарин мабоҳиси Ведо ва адёни ҳиндуурупоӣ будааст. Бузургтарин кори бараҳманон қурбонӣ кардан, яъне яҷна аст барои худоён ва арвоҳи ниёкон. Дар оини ҳинду монанди мазҳаби яҳуд қурбониро месӯзонанд ва дар воқеъ дар ин гуна мазоҳиб қурбонӣ барои худоён аст ва на барои мардум. Саранҷом «Будо» алайҳи ин низом мешӯрад ва қурбонӣ барои худоёнро манъ мекунад.

Дар ривоёти нахустин қурбонӣ аз Ҳобил ва Қобил буд, ки чун ду бародар қурбон биниҳонданд, оташе биёмад бар мисоли Симурғе ва ба аломати қабул дар қурбони Ҳобил афтоду бисӯхт.

Қобил барои аввалин бор барои оташ биное барпо кард ва савганд хӯрд, ки ин оташро мепарастам то он гоҳ, ки қурбонии ман низ бипазирад. Одам низ пас аз он ки хонаи Каъбаро бисохт, бар гирди он тавоф кард ва сипас худояш фармуд, ки қурбонӣ кунад. Сулаймон низ ба каффораи намозе, ки аз ӯ фавт шуда буд, сад асб ба даргоҳи Худо қурбонӣ кард.

Маънии ростини қурбониро Иброҳим бо корде, ки аз сари садоқат бар ҳалқуми Исмоил ниҳод, таҳаққуқ бахшид, ки нидои Аллоҳ дар гӯши ҷонаш фуру хонд: «қадд садақатарруъё». Ва он гоҳ Худояш зибҳе азим ба фидо дод. Ба поси ин покбозии бузург ҳама адёни Иброҳимӣ солрӯзи ин исорро ба номи иди бузурги Қурбон (Азҳо) гиромӣ медонанд ва ҳамроҳ бо Иброҳим ба даргоҳи Худои азим фидя меоваранд. Боқимондаи ҳамин расми куҳан, ки бахусус ҳар сол бо фасли Ҳаҷ дар зеҳнҳо дубора ҳаёти тоза мегирад, дар паҳнаи адаби форсӣ ҳам таҷаллӣ ёфтааст. Қурбонии покбозонаи дигар аз они Абдулмуталлиб – ҷадди ҳазрати Расул аст, ки ба мӯҷиби хобе, ки дид, маъмур шуд фарзанди хеш Абдуллоҳ падари Ҳазрати Муҳаммад (с)-ро ба қурбонгоҳ барад.

Оини қурбонӣ ба ҳамон мафҳуми динӣ дар адаби форсӣ инъикос доштааст:

*Андеша кун аз ҳоли Бироҳиму зи қурбон*
*В-он азми Бироҳим, ки буррад зи писар сар.*

*(Носири Хусрав)*

*... Гуфт не, гуфтамаш чу мекуштӣ*
*Гӯсфанд аз пайи ясиру ятим,*
*Қурби худ дидӣ аввалу кардӣ*
*Қатлу қурбони нафси шуми лаъим?*

*(Носири Хусрав)*

*Омад хуҷаста мавсими Қурбони Меҳргон,*
*Хунрези ин ба ҳам шуд бо баргрези он.*
*Бо Меҳргон чу нек фитод иттифоқи ид,*
*Хунрезу баргрез падид омад аз миён.*

*(Сӯзанӣ)*

*Гар набошад ҳаҷҷу умра, рамйу қурбон гӯ мабош*
*Ин шараф моро на бас, к-аз теғи ӯ қурбон шавем?*

*(Саноӣ)*

*Баҳор дурру гуҳар мекушад ба домани абр*
*Нисори мавкиби урдибиҳишту Азҳоро.*
*(Анварӣ)*

*Ҷон ҳам аз ҷонон бувад, к-ат дода то қурбон кунӣ,*
*Баҳри қурбон ҳам набояд миннат аз ҷон доштан.*
*Бас камоле нест қурбонӣ намудан баҳри ид,*
*Идро бояд ба пои дӯст қурбон доштан.*
*(Қоонӣ)*

*Эй Сабо, аз ман ба Исмоили қурбонӣ бигӯ,*
*Зинда баргаштан зи кӯи дӯст шарти ишқ нест.*

# -Л-

**ЛАБЛОБ (لَبلاب)**

Лаблоб ё ашақа, ки дар форсӣ бо номҳои печак, печа, меҳрбона, дордӯст ва… ҳам омада, гиёҳест, ки бар дарахтҳо мепечад ва онҳоро мефишорад, то он ҷо, ки гоҳ метавонад онҳоро хушк кунад. Дар шерозӣ «ҳарша» хонда мешавад ва арабҳо онро ҳабл-ул-масокин мегӯянд.

Дар васфи лаблоб гуфтаанд: Наботест, ки ба ҳар набот, ки наздики вай бошад мепечад ва табиати он дар ҳарорат ва юбусат муътадил аст. Дар китобҳои тиббӣ, аз ҷумла «Сайдана»-и Берунӣ ва тазкираи Зарири Антокӣ хавоссу манофеъе барои он овардаанд. Дар арабӣ масале ҳаст, ки: асқал мин қадаҳи лаблоб ала-л-қалб-ил-мариз. (сангинтар аз ҷоми лаблоб барои дили бемор). Дар шеъри форсӣ аз он ба унвони мазҳари дилбастагӣ ва таааллуқи хотири мутлақ ёд шудааст:

*Зи зери қатра шукуфа чунон намояд рост,*
*Ки аз булӯр намоянд сурати лаблоб.*
*(Масъуди Саъд)*

*Бас ҷаҳон дида ин дарахти қадим,*
*Ки ту печон бар ӯ чу лаблобӣ.*
*(Саъдӣ)*

*Ба муштгоҳу ба куштигаҳу ба печидан*
*Фарози лаблаб ҷӯӣ маҳалла чун лаблоб.*
*(Хоқонӣ)*

Дар насри муосири форсӣ ҳам ба ҷанбаи печандагӣ ва тааллуқи хотири он ишора шудааст:

«…*Барои раҳоӣ аз тангно танҳо ба домани пул меовезад ва ё монанди лаблоб ба кундаи дарахти тановари мутанаффиз мепечад*».

**ЛАВҲИ МАҲФУЗ (لوح محفوظ)**

Лавҳи маҳфуз дар назари умуми аҳли шаръ ҷисмест болои осмони ҳафтум, ки ончи буда ва ҳаст ва то қиёмат хоҳад буд, бар он навишта шудааст. Аввалин чизе, ки Худованд офарид, қалам буд ва пас аз он лавҳ офарида шуд, то ҳар чӣ то қиёмат буданист, бар он навишта шавад. Аз ибни Аббос ривоят кардаанд, ки лавҳи мафҳуз аз марвориди сапед аст ва тӯлаш аз осмон то замин ва арзаш ба андозаи Машриқ то Мағриб ва канораҳои он аз дурру ёқут аст ва қалами он аз нур ва рақамҳои сафаҳоти он чун пари офтоб саросар фурӯғ ва асли он дар канори фариштаест, ки ӯро Мотариюн гӯянд ва он лавҳ аз шаётин мафҳуз аст. Худои таъолоро дар шабонарӯз сесаду шаст назар аст, ки бо ин назарҳо зинда кунад ва бимиронад ва хор гардонад ва шараф диҳад. Бар сари лавҳи маҳфуз навиштааст: Ло илоҳа илл-ал-лоҳ ваҳдаҳу ва динуҳу-л-ислом ва Муҳаммадан абдуҳу ва расулуҳу. Ман омана би-л-лоҳи азза ва ҷалла ва саддақа би ваъдиҳи ва-т-табаъа русулаҳу адхалаҳу-л-ҷанната. (Нест худое ба ҷуз Аллоҳи якто ва дини он Ислом аст ва Муҳаммад бандаи ӯ ва паёмбари ӯст. Касе ки ба Аллоҳи азза ва ҷалла имон овард ва ба паймони худ вафо намуд ва ба паёмбари ӯ пайравӣ (мутобиъат) кард, ӯро вориди ҷаннат месозад).

Ҷойгоҳи Арш муҳозии ҷабини Исрофил аст бар ҷониби рости Арш ва аз олами кавн ҳар чи машияти илоҳӣ бад-он тааллуқ гирад, чун замонаш фаро расад, бар лавҳ намудор гардад. Нахуст Суруш бингарад ва сипас ба фариштагони дигари илоҳӣ бахшад, то чунон ки фармон аст, икдом кунанд. Ғаззолӣ

дар «Эҳё-ул-улум» ба таври машрӯҳ аз назари фалсафӣ ва шаръӣ дар боби лавҳи маҳфуз баҳс кардааст ва Деххудо ин назари Ғаззолиро дар «Луғатнома» овардааст.

Насафӣ, орифи номбардор, дар китоби «ал-Инсону комил» ду лавҳи маҳфуз (Ом ва Хос) қоил шуда, ки лавҳи маҳфузи ом он аст, ки ҳар чӣ дар ин олам бувад ва хоҳад буд, ҷумла дар вай мактуб аст ва лавҳи маҳфузи хос он аст, ки баъзе дар вай мактуб аст.

Лавҳи Маҳфуз чаҳор аст: ҷабарут, ақл, фалаки аввал ва нутфаи одамӣ (лавҳи маҳфузи олами сағир). Аввалиро риққи маншур, дувумиро байти маъмур, севумиро сақфи марфуъ ва чаҳорумиро бахри масҷур номанд. Ҷои дигар мегӯяд, он чи дар риққи маншур ва байти маъмур буд, акнун дар сақфи марфуъ аст, зеро сақфи марфуъ мазҳар ва олат ва афзори он ҷумла аст. Пас, дар ҳақиқат ду лавҳи маҳфуз аст: яке сақфи марфуъ ва яке бахри масҷур. Сақфи марфуъ афлок ва анҷуманд ва баҳри масҷур нутфаи одамӣ.

Лавҳи маҳфуз бахусус ба мафҳуми ҷое ё лавҳе, ки ончи буданист, бар он навишта шуда, дар адаби форсӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон ва нависандагон қарор гирифтааст:

*Бингар андар лавҳи маҳфуз, эй писар,*
*Хаттҳош аз коиноту фосидот.*

*(Носири Хусрав)*

*Ба лавҳи маҳфуз андарнигар, ки пеши туст,*
*Дар ӯ ҳаме нигарад Ҷабраилу Бӯяҳё.*

*(Носири Хусрав)*

*Лавҳу қалам ба қатъ димоғу забони ту аст,*
*Лавҳу қалам бидону зи лавҳу қалам мапурс.*

*(Аттор)*

*То ишқи ту дарнавишт лавҳам,*
*Монанди қалам ба сар давонам.*

*(Аттор)*

*«Тақдири офаридгори ҷалла ҷалолаҳу, ки дар лавҳи маҳфуз қалам чунон рондааст, тағйир наёбад».* *(Байҳақӣ)*

### ЛАЙЛАТ-УЛ-ҶИНН (ليلة الجن)

Шабест, ки аз гурӯҳе аз аҷинна ба Паёмбар имон оварданд. Аз сураи Аҳқоф (ояи 18) ва сураи Ҷинн (1 то 17) чунин бармеояд, ки гурӯҳе аз аҷинна ба расули Худо (с) имон овардаанд. Дар тафосири Қуръон дар боби кайфияти ин имон овардан ба тафсил сухан рафта ва иҷмоли сухан ин аст, ки шабе аз шабҳое, ки Паёмбар дар Макка буд, Абдуллоҳ ибни Масъудро бо худ ба Шаъбулҳаҷун бурд ва бар гирди ӯ хатте кашид ва ба ӯ амр фармуд, аз он хат пой берун нaниҳад ва худ андаке дуртар ба хондани Қуръон оғоз кард. Ҷинниён ба сурати мурғону каргасону морон ва ашбоҳи фаровон даста-даста меомаданду мусалмон мешуданд ва бо Расулуллоҳ байъат мекарданд. Аз қавли бархе муфассирон нақл шуда, ки ин аҷинна ҳафт ё нуҳ кас буданд. Ибни Ҷурайҷ гуфт: Ин ҳафт кас ба ниёбат аз ҷониби ҷинниён биёмаданд: Шосир, Носир, Ҳасӣ, Мис, Озар, Атбон ва Аҳқам.

Инон осори маҳалли хешро, ки дар он оташ равшан карда буданд, ба Паёмбар нишон доданд ва он гоҳ аз вай зод (тӯша) хостанд ва Паёмбар ҳам ҳар устухонеро, ки номи Худо бар он бурда нашуда буд, зоди эшон кард. Ёрони Паёмбар, ки он шаб вайро надиданд, сахт дилтанг буданд. Ин шабро муфассирон Лайлат-ул-ҷинн (Шаби ҷинн) номидаанд, ки дар форсӣ ба нудрат ба он ишора шудааст:

*Кард даъват ҳам ба изни Кирдгор*
*Ҷинниёнро Лайлат-ул-ҷинн ошкор.*

*(«Мантиқ-ут-тайр»)*

### ЛАЙЛӢ ВА МАҶНУН (ليلى و مجنون)

Лайлӣ маъшуқаи маъруфи Маҷнун аст, ки дар адаби форсӣ мазҳари комили ишқ ва ишқи кулл ва намояндаи том маъшуқи шоирон шудааст. Ӯ духтари Маҳдӣ ибни Саъд ё Маҳд ибни Рабиъа буд ва Маҷнун ибни Қайс ибни Малуҳ ошиқи ӯ шуд ва аз ишқи ӯ сар ба биёбон ниҳод ва бо вуҳуш ва ғизолон дамхӯр гашт. Маҷнун шоир ҳам буд ва девони шеърӣ ҳам ба ӯ мансуб аст. Вай дар фироқи маъшуқа шеърҳо гуфт ва хокҳо бар сар рехт.

Дар адаби ирфонии форсӣ Лайлӣ мазҳари ишқи раббонӣ ва илоҳист ва Маҷнун мазҳари рӯҳи нооромӣ башарист, ки бар асари дардҳо ва ранҷҳои ҷонкоҳ девона шудаву дар саҳрои ҷунуну дилдодагӣ саргардон аст ва дар ҷустуҷӯи васли Ҳақ ба водии ишқ дарафтода ва мехоҳад, ба мақоми қурби ҳазрати Лоязол восил шавад, аммо ба ин мақом намерасад, магар рӯзе, ки аз қафаси тан раҳо шавад.

Аз достони ишқи ин ду дилдода шояд беш аз ҳар достони ишқии дигаре дар адаби форсӣ сухан гуфта шудааст. Адаби ғаноии форсӣ ва туркӣ мамлуст аз достони ин ду, ки сарояғози онҳо тақрибан «Лайлию Маҷнун»-и Низомии Ганҷавист. Ин асар баъдҳо ба шиддат мавриди таваҷҷуҳу тақлиди шуарои мутааддид қарор гирифт, ки аз он миён манзумаҳои Амир Хусрави Деҳлавӣ, Мактабии Шерозӣ, Саноии Машҳадӣ, Абдурраҳмони Ҷомӣ, Сабои Кошонӣ, Қосими Гунободӣ, Ҳотифии Ҷомӣ ба забони форсӣ ва Амир Алишери Навоӣ ва Фузулии Бағдодӣ ба туркӣ беш аз ҳама шуҳрат ёфтаанд. Ҳадиси дилдодагии ин ошиқу маъшуқ назди шуарои дигар, бавижа дар арсаи адаби ғаноии Эрон муҷиби падид омадани мазомин ва хаёлоти нозук ва дилпазир шудааст:

*Гардон зи ишқат, эй ба ҳусн чу Лайлӣ,*
*Гирди биёбону кӯҳу дашт чу Маҷнун.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳамчу Лайлӣ мустамандам дар фироқаш рӯзу шаб,*
*Ҳамчу Маҷнун гирди олам дӯстҷӯён меравам.*

*(Аттор)*

*Куҷост Маҷнун, то арзи дода дарёбад*
*Нигорхонаи ҳусну ҷамоли Лайлоро.*

*(Анварӣ)*

*Бо чунин фарру зебу ҳусну ҷамол,*
*Ки чу Лайлӣ басест, Маҷнунам.*

*(Анварӣ)*

*Ҳадиси ҷуди туро дар забон гирифта фалак,*
*Чунон ки қиссаи Маҷнуну зикри Лайлоро.*

*(Заҳир)*

*Бори дили Маҷнуну хами турраи Лайлӣ*
*Рухсораи Маҳмуду кафи пои Аёз аст.*

*(Ҳофиз)*

*Аморидори Лайлоро, ки маҳди моҳ дар ҳукм аст,*
*Худоро, дар дил андозаш, ки бар Маҷнун гузор орад.*

*(Ҳофиз)*

*Барқе аз манзили Лайло бидурахшид саҳар,*
*Ваҳ, ки бо хирмани Маҷнуни дилафгор чӣ кард.*

*(Ҳофиз)*

*Дар раҳи манзили Лайло, ки хатарҳост дар он,*
*Шарти аввалқадам он аст, ки Маҷнун бошӣ.*

*(Ҳофиз)*

*Гар аз ишқи ҳақиқӣ ҳаст давре бар сарат Маҷнун,*
*Ба чашми оҳувон бишкан хумори чашми Лайлоро.*

*(Соиб)*

*Ғизолонро ба Маҷнун меҳрубон дидам, яқинам шуд,*
*Ки ваҳшат мебарад берун зи табъи ваҳшиён савдо.*

*(Соиб)*

*Биёбонро гизоле нест бе халхол чун Лайло,*
*Зи занҷири ҷунун пошидам азбас дона дар саҳро.*

*(Соиб)*

*Чашми девонанигоҳон адабомӯз шудаст,*
*Ин чӣ шарм аст, ки бо Лайлии саҳрои мост?!*

*(Соиб)*

*Куҷо зи доираи ишқ ҳусн берун аст?*
*Сиёҳхаймаи Лайло зи оҳи Маҷнун аст.*

*(Соиб)*

*Синаи асри ман аз дил холӣ аст,*
*Метапад Маҷнун, ки маҳмил холӣ аст.*

*(Иқбол)*

*Қайс агар овора дар саҳростӣ,*
*Муддаъояш маҳмили Лайлостӣ.*

*(Иқбол)*

*Ҳамраҳонат пай ба манзил бурдаанд,*
*Лайлии маънӣ зи маҳмил бурдаанд.*

*(Иқбол)*

*Тақдири фусуни ман тадбири фусуни ту,*
*Ту ошиқи Лайлоӣ, ман дашти ҷунуни ту.*

*(Иқбол)*

*Ҳаваси манзили Лайло на ту дорию на ман,*
*Ҷигари гармии саҳро на ту дорию на ман.*

*(Иқбол)*

*Чун тамом афтад, саропо ноз мегардад ниёз,*
*Қайсро Лайлӣ ҳаменоманд дар саҳрои ман.*

*(Иқбол)*

*Фасоҳат чист, Маҷнуне, ки лутфи ӯст лайлояш,*
*Балоғат кист, Фарҳоде, ки килки ӯст Ширинаш.*

*(Қоонӣ)*

Муосирон ҳам ба қиссаи Лайлию Маҷнун ишораҳое доранд:

*Чашми ман аст, ин ки дар ӯ хира мондаӣ,*
*Лайлӣ кӣ буд, қиссаи чашми сиёҳ чист?*
*Дар фикри ин мабош, ки чашмони ман чаро*
*Чун чашмҳои ваҳшии Лайло сиёҳ нест.*

*(Фурӯғи Фаррухзод)*

*Ман ҳастам он зане, ки сабук по ниҳодааст*
*Бар гӯри сарду хомуши Лайлии бевафо.*

*(Фурӯғи Фаррухзод)*

*Доруи девонагӣ дар ҷом буд,*
*Хӯрдаму Маҷнун шудам, Лайло куҷост?*

*(Ахавони Солис)*

*Имшаб*
*Дар хаймаи Маҷнуни дилтанги кадомин дашт*
*Бар тавсане дигар барои марги ширини гуворое*
*Зину яроқу барг мебанданд?*

*(Шафеъии Кадканӣ)*

**ЛАМАК (لَمَک)**

Ламак (Ломак, Ломах) насли панҷум аз авлоди Қоин (Қобил) аст, ки Ёбон – падари чодарнишинон ва шубонон аз вай ба вуҷуд омад. Писари дигари ӯ Тубол падари навозандагони уду барбат буд. Ламакро аввалин касе донистаанд, ки шеър гуфт.

Ламак дар ривоёти исломӣ писари Матушалах ва бинобар бархе ривоёт мурработ ва ба қавле падари ҳазрати Нӯҳ муаррифӣ шудааст. Бино бар забти яке аз нусхаҳо дар ин байти Хоқонӣ номи ӯ омада ва падари Нӯҳ дониста шудааст:

*Идрису Ҷам муҳандис, Мӯсову Хизр банно,*
*Рӯҳи малак музаввақ Нӯҳи Ламак дуругар.*

**ЛАНДАҲУР (لَندَهور)**

Номи подшоҳе бошавкат аз подшоҳони Ҳинд ба номи Роҷа Карн аст, ки амуде азим дар ҷанг ба кор мебурдааст. Исми дигари ин мардро, ки сахт болобаланд ва қавиҳайкал тавсиф шуда, Ландаҳур ибни Саъдон навиштаанд. Маъруфияти ӯ дар Эрон бештар марҳуни рӯзгоре буда, ки қиссаи Ҳамза дар миёни мардум ривоҷ доштааст ва дар қавҳахонаҳо аз рӯи он нақл мегуфтаанд, зеро Ландаҳур аз қаҳрамонони маъруфи «Румузи Ҳамза» буд, ки то охири умр бо Ҳамза монд. Ба ақидаи бараҳманон наййири Аъзам (хуршед) ба модари Ландаҳур – Кантӣ назари иноят намуд ва ӯ бор баргирифт ва лизо аҷам ӯро Ландаҳур «писари офтоб» ном карданд, зеро Ланд ба маънии писар ва Ҳур ба маънии хуршед аст.

Дар тадовул ва достонҳои омиёна Ландаҳур ба одами қавиҳайкал ва болобаланду бемасраф ё касе, ки бихоҳанд ӯро бекора ва бемасраф вонамуд кунанд, гуфта мешавад ва ин тадовул бо асли достон беиртибот нест. Ин ном ба нудрат дар шеъри куҳани форсӣ омадааст:

*Аз он бо ҳакимон наёрам нишастан,*
*Ки эшон чу мӯранду ман Ландаҳурам.*

*(Саноӣ)*

**ЛАНТАРОНӢ (لَن تَرا نی)**

(Маро натавонӣ дид) ҷавобест, ки Худо ба тақозои дидори Мӯсо дод – «**Таҷаллии Мӯсо**».

**ЛАҶЛОҶ (لَجلاج)**

Номи қиморбоз ё шатранҷбози машҳурест, ки дар тадовили омма ба «Лилоҷ» низ маъруф будааст. Соҳиби Бурҳон ӯро пиру муршиди қиморбозон ва бархе дигар возеъи шатранҷ муаррифӣ кардаанд. «Нафойис-ул-фунун» ӯро аз фарзандони Сасат ибни Доҳир яке аз ҳукамои Ҳинд ва мухтареъи шатранҷ дониста ва соҳиби «Онандроҷ» ба нақл аз ибни Халикон вайро надими яке аз хулафои аббосӣ пиндошта, ки дар ибрӣ ба «Сулӣ» машҳур будааст. Ибни Надим муддаъӣ шуда, ки ӯро дар замони Азудуддавла дар Шероз дида, ки дар покбозӣ ва қимор масал буда ва китоби «Мансубот-уш-шатранҷ»-ро низ ба ӯ нисбат додааст.

Номи Лаҷлоҷ ба унвони султони шатранҷ ва низ касе, ки сухани нодуруст ва ғайрифасеҳ гӯяд, ба арсаи адабиёти форсӣ роҳ ёфтааст. Шарҳи ҳоли чандин Лаҷлоҷи дигар низ дар китобҳои давраи исломӣ ҳаст, ки аз мавриди баҳси мо хориҷ аст ва метавон ба «Луғатнома» мурочиа намуд.

*Ҳунар ба ҳазрати ӯ туҳфа кай тавон бурдан,*
*Кӣ илми байдақу фарзин барад бари Лаҷлоҷ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳам чу Лаҷлоҷ зи бозичаи марг,*
*Оқибат ҷон ба саломат набарӣ.*
*(Сайфи Исфарангӣ)*

*Ҳафт байдақ оҷизи шоҳи қадр,*
*Аз чишон Лаҷлоҷсон донистаанд?*
*(Хоқонӣ)*

*Лаҷлоҷи сухан дар ин куҳан натъ*
*Хоқониро шинос билқатъ.*
*(Хоқонӣ)*

*Ман сухан рост навиштам, ту агар рост бихонӣ,*
*Ҷурми Лаҷлоҷ набошад, чу ту шатранҷ надонӣ.*
*(Саъдӣ)*

*Ҳамчу фарзин каҷрав асту рухсияҳ бар натъи шоҳ,*
*Он ки талқин мекунад шатранҷ мар Лаҷлоҷро.*
*(«Куллиёти Шамс»)*

*Мот шуд дар садр ҳар к-аш дид рух монанди мот,*
*Шоҳи ман, з-ин гуна рухбозӣ ҳади Лаҷлоҷ нест.*
*(Котибӣ)*

*Ҳам надорӣ бо ману ҳам то гули қолӣ ҳасирам,*
*Мебарад дору надор, эй пири Лилоҷон қиморат.*
*(Ахавони Солис)*

*«…Аммо Аббосҷон – ин Лийлоҷи қиморхонаҳои корвонсароҳои қадимии Машҳад чунин набуд.»*

**ЛОЛА (لاله)**

Лола гуле сурхранг ба шакли ҷом аст, ки дар арабӣ шақоиқ ва шақоиқ-ун-нуъмон номида мешавад ва дар китобҳои «Муфрадот» ва «Адвия» ҳам ба ҳамин ном шинохта аст.

Дар забони форсӣ гоҳе лоларо озарюн ё озаргун гуфтаанд ва дар фарҳангҳо ӯро гули отashранг, ки канораҳояш бағоят сурху миёнааш сиёҳ бошад, таъриф кардаанд. Хоразмӣ дар «Мафотеҳ-ул-улум» дар ваҷҳи тасмияи лола ва нисбати он бо нуъмон (нуъмо) назарҳои мухталифе нақл карда ва масалан гуфтааст: Нуъмон дар арабӣ ба маънии хун аст ва лола ба муносибати ранги сурхи он нуъмон хонда шудааст (яъне лолаи хунранг). Бархе донишмандон вожаи арабии «нуъмон»-ро аз вожае юнонӣ донистаанд, ки гули адунӣ, яъне гуле, ки аз хуни ҷавони бисёр зебои Адунӣ, ки дар достонҳои Финиқия хирсе ӯро дарид, рӯида) аз он гирифта шудааст ва бедиранг хонандаи эрониро ба достони Сиёвуш ва рӯидани гиёҳе ба номи Парисиёвушон аз хуни ӯ мунтақил мекунад:

*Ба соъат гиёҳе аз он хун бируст,*
*Ҷуз Эзад кӣ донад, ки он чун бируст.*

*Гиёро диҳам ман кунунат нишон,*
*Ки хонӣ ҳаме Хунисёвушон.*
*(Шоҳнома)*

Дар воқеъ лолаи нуъмон ҳамон гули хун аст ва ҳамчунин миёни лола бо сифати лол ё лаъл, ки далолат бар сурхӣ дорад ва лаъл санги қиматии сурхранг робитае мавҷуд аст.

Бархе дигар аз донишмандон бар онанд, ки ин гул ба Нуъмон ибни Мунзар мансуб аст, ки аз хонадони Банӣ Лахм буд ва дар Ҳайра аз тарафи импиротурии Эрон ҳукумат дошт. Дар «Сайдана»-и Абӯрайҳон ҳаст, ки «чун рангаш ба хун монад, нуъмон хонда шудааст ва ё ин ки Нуъмон ибни Мунзар нахустин бор ин гиёҳро дар бӯстони хеш парвариш дод.

Гоҳе ривоёт миёни лола ва шақоиқ-ун-нуъмон тафовут қойил мешаванд ва гоҳе ҳам лолаи нуъмон навъе аз лола дониста шудааст, на исми мутлақи он.

Он чи аз тамоми таориф натиҷа мешавад, ин аст, ки вожаи лола ба таври куллӣ бар навъи гули ваҳшӣ итлоқ мешавад, дар муқобили вожаи гул, ки аҳлист ва умуман дар боғҳо ва гардишгоҳҳои шаҳрҳо парвариш меёбат.

Ранги сурхи шақоиқ (лола) ва қалби сиёҳу сӯхтаи он сабаб шудааст, ин гӯл мазҳари ранҷу гудоз муаррифӣ шавад то он ҷо, ки шоирон ғолибан майдонҳои ҷангро, ки аз кушта пӯшида шуда бошад, ба дашти шақоиқ ё лолазор ташбеҳ кардаанд:

*Биёбон чу дарёи хун шуд дуруст,*
*Ту гуфтӣ, зи рӯи замин лола руст.*
*(Шоҳнома)*

Дар ривоёт он ҷо, ки сухан аз дашти Карбало ва хуни шуҳадост, ҳикояти ранги арғавонии шақоиқ ба миён меояд. Ҳазрати Одам пас аз ихроҷ аз биҳишт ва ҳубут ба замин он қадр гирист, ки аз ашкҳои хунинаш лолаҳо рӯид. Дар достони ошиқонаи Лайлию Маҷнун низ лола ҳамроз ва ҳамтои дили хунини Маҷнун аст, ки дар ишқи Лайлӣ хун шудааст.

Лолаи нуъмон ба иллати шабоҳате, ки ба ҷоми шароб дорад, дар шеъри ирфонӣ ҷоми май ё соғар ва таври куллӣ мазҳари дили ранҷида ва меҳнаткашида ва махсусан қалби ориф дониста шуда, ки ҷойгоҳи маърифати Ҳақ ва ошно ба асрори

илоҳист. Шигифт ин аст, ки агар вожаи «лола»-ро қалб кунем ва ҷои ҳуруфи онро тағйир диҳем, номи муқаддаси Аллоҳ ба даст меояд ва аз қазо ҳуруфи ин ду калима низ баробаранд. Шояд ба ин далел бошад, ки гули лола ғолибан дар машоҳиди мутабаррика ва кошикориҳои масоҷид ва бар девори обанборҳои умумӣ ва санги мазорҳо ба унвони зинат манқуш аст.

Лола ба унвони машҳуртарин гули ваҳшӣ чунон дар фарҳангу адаби форсӣ нуфузу ҳузур ёфта, ки бисёре аз шоирон бар рағми зиндагӣ дар муҳитҳои хушку биёбонӣ, анвоъи лолаҳоро мешинохтанд ва даҳҳо таъбиру тасвиру кинояву истиъора монанди: лоласор, лоласон, лолафом, лолагун, лоларанг, лолаи доғдор, лолапӯш ва … дар фарҳангҳо роҳ ёфтаанд ва метавон намунаҳое аз онҳоро дар «Луғатномаи Деҳхудо» мулоҳиза кард. Дар инҷо ба унвони намуна шоҳиде андак нақл мешаванд:

*Дар лолазор лолаи нуъмони сурхрӯй*
*Холе зи мушку голия бар хад кунад ҳаме.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Зидуда тегҳо андар кафи эшон чу нилуфар,*
*Шуда нилуфар аз хуни бадандешон чу озарюн.*
*(Муъиззӣ)*

*Гар чу наргис нестӣ шӯху чу лола тирадил,*
*Пас дурӯю даҳзабон ҳамчун гули савсан мабош.*
*(Саноӣ)*

*Агар рифъат ҳамеҷӯӣ, сияҳдил бош чун лола*
*В-ар озодӣ ҳаме хоҳӣ, забон даҳ дор чун савсан.*
*(Саноӣ)*

*То насӯзӣ дил чу лола, пираҳан чун гул мадар,*
*Дида чун наргис надорӣ, чеҳра чун насрин макун.*
*(Саноӣ)*

*Ғунча ҳамчун дили ман бо лаби ту,*
*Лола ҳамчун рухи ту дар дили ман.*
*(Саноӣ)*

*Рӯю чашми адуи ӯ шудааст*
*Аз дилу рӯй лолаи нуъмон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳавову хок зи гарду зи хун ба гунаву ранг*
*Бунафшаи табарӣ гашту лолаи нуъмон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Лоларо бин, ки бод рахт рабуд*
*Аз пайи як-ду қалби хунолуд.*
*(Хамса)*

*Кас фиристоду хонд Нуъмонро,*
*Лолаи лаъл дод бустонро.*
*То чу Нуъмон кунад гулафшонӣ,*
*Гардад он барги лола нуъмонӣ.*
*(Низомӣ)*

*Ёсуман дастзанон бар сари гул метозад,*
*Лола дил аз дили ман сӯхтатар меорад.*
*(Аттор)*

*Дили мо ба даври рӯят зи чаман фарог дорад,*
*Ки чу сарв пойбанд асту чу лола дог дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Чун пиёла дилам аз тавба, ки кардам, бишикаст,*
*Ҳамчу паймона дилам бе маю майхона бисӯхт.*
*(Ҳофиз)*

*Танӯри лола чунон барфурӯхт боди баҳор,*
*Ки гунча гарқи арақ гашту гул ба ҷӯш омад.*
*(Ҳофиз)*

*Ба бог тоза кун оини дини зардуштӣ,*
*Кунун, ки лола барафрӯхт оташи Намруд.*
*(Ҳофиз)*

*Бар барги гул ба хуни шақоиқ навиштаанд,*
*К-он кас, ки пухта шуд, майи чун аргавон гирифт.*
*(Ҳофиз)*

*Чу лола доғ ба ғайр аз ситорасӯхтагӣ*
*Чи гул шукуфт дар ин мавсими баҳор туро?!*
*(Соиб)*

*Шеваи мо, сахтҷонон нест изҳори малол,*
*Лолаи бедоғ мерӯянд аз гулзори мо.*
*(Соиб)*

*На майе аз азал овард, на ҷоме овард,*
*Лола аз доғи ҷигар сӯзи давоме овард.*
*(Иқбол)*

Шоире нохушнуду бадбин ҳам гуфтааст:

*Лоларо сурхрӯй мебинӣ,*
*Дили лола нигар, ки чун сияҳ аст.*
*Ҳар кӣ аҳволи зоҳираш некӯст,*
*Ба яқин дон, ки ботинаш табаҳ аст.*

**ЛОМИСОС (لامِساس)**

Ломисос ба маънии «маро мас макун» ё «наздики ман маё», таъбирест маъхуз аз ояи 97-уми сураи Тоҳо. Пас аз он ки Сомирӣ қавми Мӯсоро фиреб дод, Мӯсо вайро нафрин кард ва гуфт: «фазҳаб фаанна лака фи-л-ҳаёти антақула ло-мисос». Тафсири Ҳусайнӣ дар маънии ин оя овардааст: «Мӯсо ба Сомирӣ гуфт: бирав, аз миёни мо ба дурустӣ, ки ҳаст туро аз уқубат дар зиндагӣ ва ҳар киро, ки назди ту ояд, гӯӣ: «масой маро!», яъне дур шав аз ман, зеро ки ҳар кас наздики ӯ мешуд, ӯро таб мегирифт ва аз бим мардумон аз ӯ ва ӯ аз мардумон гурезон мебуд». Дар «Тафсири Абулфутуҳ» омадааст, ки ба дуои Мӯсо Сомирӣ аз одамиён бибурид, то ободонӣ раҳо кард ва дар биёбонҳо бо вуҳушу сибоъ мухолит шуд. Ҳар вақт одамиро дидӣ, аз дур овоз додӣ, ки

«ломисос». Бархе гуфтаанд, Мӯсо банӣ Исроилро наҳй кард, ки бо ӯ даромезанд ва ӯро аз миёни худ биронданд.

Баъзе муҳақиққин ломисосро бо қонуни табу, ки махсуси ашхосу ашёи муқаддас ва низ ашхосу ашёи палид аст, мушобеҳ донистаанд. Мардум ба ашёи муқаддас барои ин ки беэҳтиромӣ нашавад ва ба ашёи палид барои ин ки олуда нашаванд, даст намезанад. Дар адаби исломӣ ба Қуръони маҷид бидуни таҳорат набояд даст зад ва ё масси маййит мӯҷиби ғусл мешавад ва аз тамос бо мушрикон ҳам бояд худдорӣ кард. Дар оини яҳуд ҳар кас ба кайфари ломисос маҳкум мешуд, барои рафъи он уқубат бояд каффораи сангине мепардохт, ки гоҳе каффораи он маъдум сохтани шахсе будааст. Шояд Сомирӣ ба кайфари кори худ бо нафрини Мӯсо ва ҷузом мубтало шуда бошад. Сомириён баъдҳо ба «Ломисосия» маъруф шуданд.

Ин кайфар бо ҳамон таъбири ломисос ба нудрат дар шеъри форсӣ омадааст:

*Фитна шуд шеъри ту чун гӯсолаи заррин яке,*
*Ломисос овоз дардеҳ дар ҷаҳон чун Сомирӣ.*
*(Саноӣ)*

*В-ин ки ман ходим ҳамепардозам акнун, соҳирист,*
*Сомирӣ ку, то биёбад гӯш ҳоли ломисос.*
*(Анварӣ)*

**ЛУҚМОН (لقمان)**

Луқмон маъруф ба Ҳаким бо куняи Абӯсаъд шахсияти афсонаии давраи ҷоҳилияти араб ва тибқи ривоёт муосири Довуд будааст. Бино бар «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» чун дувоздаҳ сол аз ҳукумати Довуд гузашт, Худои таъоло Луқмонро ҳикмат дод, ки сӣ сол бо Довуд буд. Рӯзе Довуд зиреҳ месохт ва оҳан дар дасти ӯ чун мум нарм буд ва Луқмон намедонист, ки чӣ мекунад. Суол карданро аз адаб надонист ва хомӯш монд, то Довуд корашро тамом кард ва (зиреҳро) бар Луқмон пӯшид. Луқмон гуфт: Ҳозо ҷайиду лиҳарбӣ (ин ҷангро шояд) ва ин суханро бар забон овард, ки: сумту ҳикма ва қалилу фоилу (хомушӣ ҳикматест

ва онро кам ба кор доранд). Мавлавӣ ҳамин достонро дар Маснавӣ ба назм даровардааст:

*Рафт Луқмон Довуди сафо,*
*Дид, к-ӯ мекард з-оҳан ҳалқаҳо.*

Асли ин достон дар «Акд-ул-фарид»-и Ибни Абдурабба низ омадааст.

Саъдӣ ҳам дар ишора ба ҳамин достон дар фасли ҳаштуми «Гулистон» сурудааст:

*Чу Луқмон дид, к-андар дасти Довуд*
*Ҳаме оҳан ба муъҷиз мум гардад,*
*Напурсидаш чӣ месозӣ, ки донист,*
*Ки бе пурсиданаш маълум гардад.*
*(Саъдӣ)*

Дар сиюякумин сураи Қуръон, ки ба номи «Луқмон» аст, аз ӯ ба ҳикмат ёд шудааст. Луқмон дорои шахсиятҳои гуногун аст. Гоҳ аз ӯ ба унвони яке аз муаммарон ёд шудааст ва навиштаанд: ба тӯли умр ҳоҷат хост, Худои таъоло ӯро умри ҳафт каргас дод ва каргас дар баъзе аҳвол понсад сол умр мекунад. Дар ҳар ҳол Луқмон беш ҳазор сол умр кард. Дар афсонае дигар нақл шудааст: Ҳар каргас ҳаштод сол умр мекунад ва Худованд Луқмонро умри ҳафт каргас дод, ки ҳафтумин каргас Луббат ном дошт ва бо марги ӯ Луқмон низ даргузашт. Дар бархе китобҳои исломӣ умри ӯро баъд аз Хизр ва дувумин кас аз муаммарон донистаанд. Дар ривоёти ҷоҳилӣ ӯ нахустин кас буд, ки зинокорро сангсор кард ва дасти дуздро бурид. Дар бархе аз манобеи исломӣ ӯро паёмбар донистаанд, аммо бештар ба ҳаким маъруф аст. Дар ағлаби китобҳои динӣ омадааст, ки Худованд ӯро миёни ҳикмат ва нубувват мухайяр гузошт ва ӯ ҳикматро баргузиду вазири Довуд шуд.

Дар адабиёти куҳани Араб аз қиссаҳо ва афсонаҳои мансуб ба Луқмон сухане нест, аммо пас аз Ислом ӯ ба унвони ҳаким, нависанда ва муҷиди достонҳову афсонаҳои бисёр муаррифӣ шудааст.

Амсолу ҳикматҳои зиёде ба ӯ мансубанд ва аз ин ҷиҳат шабеҳи Узуп (Эзоп) дар миёни милали Мағрибзамин аст. Аз афсонаҳои маъруфи мансуб ба ӯ «Забону дил» аст, ки ба унвони беҳтарин ва бадтарин чизҳо шуҳрат ёфтааст.

Достонҳо ва мазомини ҳикматомези мансуб ба Луқмон дар адаби форсӣ парокандаанд.

**ЛУҲРОСП (لهراسپ)**

Луҳросп ё Луҳросб (дорандаи асби тундрав) аз насли Кайпашин ва Кайқубод аст. Чун Кайхусрав аз кор сер баромад, тахти шоҳиро ба Луҳросп супурд. Вай дар Балх шорсоне баровард ва оташкадае ба номи Озарбарзинмеҳр бисохт. Дар аҳди ӯ дини яктопарастӣ дар Эрон ривоҷ гирифт. Дар «Шоҳнома» Луҳросп соҳиби ду писар ба номҳои Гуштосп ва Зарир аст. Ин ду писар хоҳони салтанат буданд ва чун падар розӣ ба ин кор набуд, Гуштосп ба Ҳинд ва аз он ҷо берун рафт ва бо Катоюн – духтари Қайсар издивоҷ кард. Пас аз боз гаштан ба Эрон Луҳросп салтанат ба ӯ бахшид ва худ ба «Навбаҳор»-и Балх (ибодатгоҳи зардуштӣ) муътакиф шуд. Луҳросп дини Зардуштро пазируфт ва саранҷом дар яке аз ҳамалоти Арҷоспи туронӣ ба дасти ӯ кушта шуд.

Дар маохизи давраи исломӣ матлаби тозае дар бораи ӯ наёмадааст. Бархе муҳаққиқон ҳадс задаанд, достони ӯ илҳоқист. Ба қавли Кристенсен барои он ки миёни салтанати Кайхусрав ва Гуштосп иртиботе барқарор шавад, номи Луҳроспро афзудаанд. Саргузашти ӯ муфассалтар аз ҳама ҷо дар «Шоҳнома» ба назм даромадаст:

*Кунун тоҷу аврангиЛуҳроспшоҳ*
*Биёрояму барнишонам ба гоҳ.*

*(Шоҳнома)*

*Кунун луҳросптахте бин, ки мар гаршоспбахтеро*
*Муфавваз карда тоҷи қайсарию тахти хоқонӣ.*

*(Қоонӣ)*

**ЛУТ (لوط)**

Лут ибни Ҳорун ибни Торах (Озар) писари бародари Иброҳим буд, ки бо амми хеш аз Бобил ба Ҳаррон ва аз он ҷо ба Фаластин муҳоҷират кард, ба сарзамине, ки Муътафикот хонанд ва он ҷо панҷ деҳ буд ва Худованд вайро бар онҳо паёмарӣ дод.

Чун қавми ӯ табаҳкорӣ карданд ва ба феълҳои зишт бияфзуданд ва бо писарон даромехтанд, мустаҳиққи азоб шуданд. Лут муддатҳо сабр кард ва Иброҳим низ ӯро ба сабр мехонд, аммо саранҷом чун суд надошт, фариштагон маъмури азоби қавми Лут шуданд. Аввал ба хидмати Иброҳим омаданд ва ӯро ба таввалуди Исҳоқ мужда доданд ва аз он ҷо ба шаҳри Лут рафтанд ва ба расми меҳмонӣ ба хонаи ӯ фуруд омаданд ва гуфтанд: Шабона бо хонадонат аз ин шаҳр (Судум) биравед ва пушти сари худ нанигаред. Табаҳкорони шабонагард хонаи Лут ҷамъ омаданд ва ҷавонони тозаворидро хостанд. Ҳангоми саҳар Лут бо хонадони худ берун рафт. Зани ӯ ба пушти сар нигоҳ кард ва ё ба ривояте зишткоронро бо афрӯхтани чароғҳои мутаъаддид аз вуҷуди тозаворидин ба хонаи Лут бохабар сохт ва ба ин ҷиҳат ҳалок шуд ва бақия наҷот ёфтанд ва он шаҳрҳо зеру боло шуд ва бар сари аҳлаш фуру рехт.

Саргузашти Лут дар ояи 133-и сураи Соффот ба баъд омадааст. Баъд аз он ки азоб бар шаҳри Лут нозил шуд, Лут бо духтарони худ ба кӯҳи Мавоб паноҳанда гардид. Дар «Таврот» илова бар ин роҷеъ ба омезиши Лут бо духтарони хеш достоне ҳаст, аммо Лут дар ин китоб симати паёмбарӣ надорад.

Амали зишти қавми Лут, ки ливот бошад, дар нуқоти дигари Машриқ, аз ҷумла дар Эрон низ маъмул шуд ва луту лутию алвотӣ ва калимоти мушобеҳи дигар аз ин тариқ бар сари забонҳо афтоданд. Лут дар ибрӣ ба маънии пӯшиш аст ва Лут (бо тои манқут) дар форсӣ ба маънии бараҳна ва урён ва амрад ва бо вови маҷҳул ғизои лазиз маънӣ медиҳад. Кавири Кирмон ва Хуросонро ҳам ба муносибати холӣ будан аз гиёҳу дарахт Кавири Лут гуфтаанд.

Ба достони Лут дар шеъри форсӣ ишора шудааст:

*Тавбаат Руҳ-ул-амин дон, нафс шористони Лут,*<br>
*Дар масал шибҳи ҳақиқатҳо чунин бояд ниҳод.*<br>
*Ҳафт шористони Лут аст нафси ту вақти сухан,*<br>
*Ҳамчу мардон бар пари Руҳ-ул-амин бояд ниҳод.*<br>
*(Саноӣ)*

**ЛУТАР (لوتَر)**

Лутар (луторо, лутра) забоне сохтагист, ки ду ё чанд тан, ё гурӯҳҳое миёни худ қарор дода бошанд, то дигарон ҳангоми гуфтугӯ аз суханони онон сар дарнаёваранд. Ин гуна забон бештар бо дигаргун кардани сохтмони забони модарӣ бо афзудани як ё чанд ҳарф дар ҷоҳои собит ва муайяне аз вожа сохта мешавад. Машҳуртарин ва умумитарин намунаи лутарҳо забони заргарӣ аст, ки дар бештари нуқоти Эрон ва миёни ағлаби гурӯҳҳои шаҳрӣ ва рустоӣ аз гузаштаҳо ривоҷ дошта ва бо афзудани ҳарф ё садои з дар миёнаи ҳуруф ё садоҳои вожа сохта мешудааст. Лутарҳои маъруфи дигар иборатанд аз лутари «марғӣ», «кушкӣ», «баргардон» ва «синӣ». Ҳамчунин бархе шаҳрҳо лутарҳои вижае доштаанд монанди лутари «гӯштӣ», ки дар Қум ривоҷ дошта ва «ломӣ», ки хосси Машҳад будааст. Бархе ду забони маъруф ва ҷаҳонии «волопук» ва «исперанто»-ро дар зумраи лутарҳо донистаанд.

Вожаи «лутар» ва «лутаро» дар шеъри форсӣ ба ҳамин маънӣ ба кор рафтааст:

*Ҳар чи бо хешу ошно гӯӣ,*
*Ҳама мармузу лутаро гӯӣ.*
*(Камоли Исмоил)*

*Хирад сирри ғайбӣ кунад фаҳм аз ӯ (казо)*
*Чӣ гӯяд сари килки ту лутаро.*
*(«Китоби ҳафта»)*

**ЛӮЛӢ (لولی)**

Лӯлӣ, ки дар форсӣ лӯрӣ, кӯлӣ, зут,(бо ҳарфи то) зут,(бо ҳарфи т) қаршимол (ғаршимол), қарачӣ ва … низ номида шуда, мардуме даврагард ва озод аз қайдҳои ичтимоиро гӯянд, ки бо навозандагӣ, фолбинӣ, бандзанӣ, даллолии асб, руйгарӣ, мисгарӣ, харротӣ, сабадбофӣ ва ғирболбандӣ рӯзгор мегузаронданд.

Нахустин бор Ҳамзаи Исфаҳонӣ аз вуруди дувоздаҳ ҳазор зут ба Эрон дар замони Баҳроми Гӯр хабар медиҳад ва баъд ҳам «Шоҳнома». Ривоятҳои афсонаӣ ва таърихӣ маншаи ин гурӯҳро

ба хунёгарон ва гусонҳое мерасонанд, ки ба фармони Баҳроми Гури Сосонӣ барои нишот ва ромишгарӣ аз Ҳинд ба Эрон оварда шуда: дувоздаҳ ҳазор мутриб биёмаданд зану мард ва «луриён, ки ҳанӯз баҷоянд аз нажоди эшонанд».

Ин лӯлиён ки мардумоне сияҳчарда ва аз табақаи поини ҳиндувон буданд, аз Эрон ба ҷониби Ғарб рафтанд. Вуҷуди вожаҳои форсӣ дар забони онон метавонад далели ҳузури тӯлонии ин қавм дар Эрон бошад. Баъд аз Эрон нишони онон дар Булғористони қарни ёздаҳи мелодӣ омада ва дар мусиқии Маҷористон ишорае ба мусиқии кӯлиҳост. Бисёре аз мусиқидонони бузурги урупо монанди Лист, Бромс, Иштраус ва … таҳти таъсири мусиқии лӯлиҳо буданд. Дар садаҳо баъд лӯлиҳо дар Фаронса ва Олмон пароканда шуданд ва дар садаи шонздаҳуми мелодӣ бисёре аз онҳо ба Инглистон рафтанд. Дар Уропо ибтидо гумон мекарданд, онон аз Миср омадаанд ва аз ин рӯ ба онон египтианс (мисрӣ) мегуфтанд. Ин вожа баъдҳо ба сурати Гуптианс ва саранҷом ба сурати Гупсу дар забонҳои Урупоӣ таҳаввул ёфт. Ҷепсиҳо ё лӯлиён дар замони нозиҳо ҳамонанди яҳудиён дар ранҷ буданд. Акнун низ дар Эрон ва кишварҳои урупоӣ гурӯҳҳое аз онон бешу кам бо ҳамон хусусиёти қадимӣ парокандаанд. Дар адабиёти форсии куҳан вожаи «лӯлӣ» ағлаб бо маҷмуаи сифоти мунтасаб ба ин тоифа ва бавижа гурӯҳи мусиқидони хушгузарон ва даврагард мавриди таваҷҷуҳи бисёре аз шоирону нависандагон қарор гирифта ва байти маъруфи Ҳофиз беҳтарин муаррифи онҳост:

*Фигон, к-ин лӯлиёни шӯхи ширинкори шаҳрошӯб*
*Чунон бурданд сабр аз дил, ки туркон хони ягморо.*

Дар шеъри муосир ҳам лӯлӣ бо ҳамаи хусусиёти фарҳангӣ ва таърихии худ ба кор рафтааст:

*Манам, ман меҳмони ҳар шаби лӯливаши магмум,*
*Манам, ман санги типохӯрдаи ранҷур.*
*(Ахавони Солис)*

Ахавон дар як хусравонии латиф вожаи «кулӣ»-ро дар маънии бостонии он ба кор бурдааст:

*Ин масал хуш месуруд аз кӯлиён раққосае:*
*«Ҷом бар пешонию дар рақс, к-эй Баҳроми Гӯр»,*
*Ҳеҷ омӣ нест, к-андар вай набошад хосае.*

Симини Беҳбаҳонӣ ҳам дар кӯливораҳои зебо ҳолоту рафтори кӯлиро чунон, ки дар таърих ва адабиёти Эрон мешиносем, тасвир кардааст:

*Бо қадамҳои кӯлӣ дашт бедор мешуд,*
*Бо зулоли нигоҳаш бирка саршор мешуд.*
*Лаб зи ҳам боз мекард, Каҳкашон медурахшид…*
*Мӯй бар чеҳра мерехт, осмон тор мешуд…*
*Тегаи эътимодаш дар ду пистон нуҳуфта*
*Бо дили нобакорон гарми пайкор мешуд*
*Ёли асбаш ки метохт, бодро шона мезад,*
*Зарби наълаш ки мекӯфт рақси тотор мешуд.*

Низ дар куливорае дигар аз ӯ:

*Кӯлӣ! Ба ҳурмати будан бояд тарона бихонӣ,*
*Шояд паёми ҳузуре то гӯшҳо бирасонӣ…*

Ва билахара:

*Кӯлӣ! Барои намурдан бояд ҳалоки хамӯшӣ?*
*Яъне ба ҳурмати будан бояд тарона бихонӣ.*

Симини Беҳбаҳонӣ аз фарти алоқа ба кӯлӣ яке аз маҷмуаҳои шеъри худро «Кӯлию номаву ишқ» ном ниҳодааст.

# -М-

**МАЙ (می)**

Май ё шароб, ки бо номҳои мутаъаддид: бода, набид, хамр, шоҳдору, чароғи муғон оташи муғон ва … низ номбардор аст, иборат аст аз оби тахмиршудаи ангур, ки мастиовар аст ва аз қадим дар базмҳо ва гоҳ дар зиндагии маъмулӣ мавриди

истифодаи хоссу ом будааст. Дар ривояти куҳан дар боби пайдоиш ва масрафи он аҳволи мухталифе баён шудаанд.

Бисёре аз ривоёт кашфи майро ба Ҷамшед нисбат додаанд. Соҳиби «Ҷавомеъ-ул-ҳикоёт» овардааст, ки чун ангур фосид шуд, оби онро гирифтанд, то шояд аз он об битавон дар муддате зиёд истифода кард. Пас аз муддате об талх шуд ва Ҷамшед пиндошт, ки заҳр шудааст ва онро дар хумрае карду сараш бибаст. Иттифоқан, яке аз канизони ӯро маризии сахт даррасид ва тоқаташ тоқ шуду ба манзури худкушӣ қадаҳе аз он бихӯрд ва эҳтизозе дар вай падид омад ва лаззате азим ёфт ва дард камтар шуд. Он ҳол бо Ҷамшед бигуфтанд ва ӯ низ аз он бихӯрд ва дар бештари амроз ба кор гирифт ва онро «шоҳдору» ном ниҳод, зеро ки сабаби шифо мешуд. Ҳамин ҳикоят бо мухтасар тафовуте дар «Нафоис-ул-фунун фи-р-раисоил-ул-уюн» низ омадааст.

Ин ки филмасал, Манучеҳрӣ хуми шаробро «духтари Ҷамшед» номида ва маҳалли онро хонаи габракон дониста, муҳтамилан нозир бар ҳамин достон аст:

*Чунин хондам имрӯз дар дафтаре,*
*Ки зинда-ст Ҷамшедро духтаре…*
*Ҳанӯз андар он хонаи габракон*
*Бимондааст бар ҷой чун аръаре.*
*(Манучеҳрӣ)*

Соҳиби «Роҳат-ус-судур» достони иктишофи майро ба Кайқубод нисбат дода ва Масъудӣ дар «Муруҷ-уз-заҳаб» ин воқеаро ба яке аз ду бародар ба номҳои Азур ва Халхос аз подшоҳони сурёнӣ мансуб доштааст. Дар «Наврӯзнома»-и мансуб ба Хайём достони иктишофи май ба ин сурат нақл шудааст, ки яке аз хешони Ҷамшед ба номи Шамирон, подшоҳи Ҳирот, рӯзе дар аснои чавгон ҳумоеро аз дасти мор бираҳонид ва соли дигар дар он макон ҳумо донае ба шукронаи он саломатӣ барои шоҳ овард, ки чун онро бикоштанд ва мевааш ба самар расид ва оби он бигирифтанд ва дар хум карданд, рангу ҳоли он об бигашт, ба гунае, ки пиндоштанд, заҳр аст. Аз он об ба як хунии маҳкум ба марг хӯрониданд ва чун ҳоли ӯ беҳтар шуд ва хуррамӣ ёфт, доноён бар фоидати он муттафиқ гаштанд ва ӯ базмҳо ниҳод ва оинҳо овард ва тухми ангур дар ҷаҳон пароканда гашт.

Дар китоби «Ҳаёт-ул-ҳайвон» омадааст, ки вақте ҳазрати Одам дарахти разро дар биҳишт кошт, Иблис дар пои он дарахт товусе сар бурид ва он дарахт аз хуни ӯ машруб шуд ва чун дарахт оғози барг овардан кард, Иблис маймунеро дар бехи дарахт забҳ кард ва чун ҳангоми фаро расидани ангур шуд, шереро дар пои он бикушт ва чун ба камоли пухтагӣ расид, Хуке бар пои он дарахт беҷон кард ва он дарахт аз хуни ин чаҳор ҳайвон сероб шуд. Ба ин иллат аст, ки гуфтаанд, ҳангоми хӯрдани шароб хислати ҳар чаҳор ҳайвон дар одамӣ падид меояд. «Таърихи Балъамӣ» овардааст: Қобилро яке фарзанд буд «Тумол» ном сахт шодком ва лаҳву тараб дӯст доштӣ. Иблис биёмад ва ӯро биёмӯхт то ангурро шира кард ва май бисохт ва бихӯрд ва ҳамаи фарзандонро аз он бидод ва маст гаштанд. Пас Иблис биёмад ва барбату рӯдҳо бисохт ва эшонро биёмӯхт. Ҳамин ривоят бо андак тафовуте дар китоби тарҷумаи тафсири Табарӣ низ омадааст. Ду ривояти ахир чунон, ки мулоҳиза мешавад, дар пайдоиши май пои Иблисро ба миён оварда ва табъан ба ҳамин далел нӯшидани онро амале аҳреманӣ донистаанд.

Дар «Авасто» ва китобҳои динии Маздаясно бодагусорӣ агарчи ташвиқ нашуда, таҳрим ҳам нашуда ва ба ин ҷиҳат баъдҳо бодanушӣ аз аъмоли ройиҷи зардуштиён ба ҳисоб омадааст ва дар хонаводаҳои онон, ки ба андохтани шароб низ шуҳра будаанд шаби таваллуди кӯдак шароб дар хум мекарданд, то дар шаби арусии ӯ бо майманат сарф шавад. Рӯиҳамрафта мардуми Эрон илова бар ҳум, ки аз мускирот буд, аз замонҳои куҳан бо «му» ва «ток» низ ошно будаанд. Дар китоби «Минуи хирад» дар хавосси май омадааст: гавҳари некӯ бад ба май ошкор метавонад шуд, аммо дар хӯрдани он бояд ҳушёр буд ва андоза нигоҳ дошт ва ҳар кас беш аз андоза хӯрад, чандин айб дар ӯ пайдо шавад: ҷигарашро табоҳ кунад ва ҳушу ҳофизаро коҳиш диҳад.

Ба сабаби масткунандагӣ ва розолудӣ беш аз ҳар калимаи дигаре дар забони форсӣ мавриди иҳом ва дар маърази таъобири шоирона қарор гирифтааст. Аз «хамри биҳишт» то «бодаи маст» ва «духтари раз» ва низ «умм-ул-хабоис» ҳар кас ба навъе аз он таъбир кардааст. Урафо ба гунае хос аз он ёд карда ва онро завқе донистаанд, ки аз дили солик барояд ва ӯро хушвақт гардонад ва гоҳе шаробро ба маънии муҳаббату ишқ ба маъбуди азалӣ ва ба истилоҳ шароби ваҳдат дониста ва майхонаро ботини орифи комил хондаанд, ки дар он шавқу завқ ва аворифи илоҳия

мутаҷаллӣ мешавад ва низ онро ба маънии оломи лоҳут овардаанд.

Агарчи мутобиқи насси сареҳи Қуръони карим шаробхорагӣ амале шайтонӣ (Моида: 90) ва мусталзими гуноҳи сангин (Бақара: 219) тавсиф шуда ва ёдоварӣ шудааст, ки шайтон бо он асбоби душманӣ ва хусумат дар миёни шумо фароҳам мекунад (Моида:91), аммо бархе муслимин нашунидаанд ва истеъмоли он ҳатто ба сурате комилан тафаннунӣ ва ғайрилозим дар давраи исломӣ ва низ дар арсаи адабиёти форсӣ роиҷ буда ва бахусус шуаро истилоҳоти зарифу дилпазире аз қабили муғ, муғсаро, муғбача, пири муғон, майи муғона, харобот, дайри муғон, чароғи муғон, сарои муғон, ки ҳама ба навъе бо маю майхорагӣ муртабитанд падид, оварда ва адабиёти муғонаро ғано бахшидаанд:

*Май деҳ, эй соқӣ, ки май беҳ дарди ишқомезро,*
*Зинда кун дар майпарастӣ суннати Парвизро.*
*(Саноӣ)*

*Маро з-арбаини муғон чун напурсӣ,*
*Ки чил субҳ дар муғсаро мегурезам.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар хонақаҳ нагунҷад асрори ишқбозӣ,*
*Ҷоми майи муғона ҳам бо муғон тавон зад.*
*(Ҳофиз)*

*Гуфт: Ҷоме диҳедаш аз майи ноб,*
*Гарчи нохонда бошад ин меҳмон.*
*Соқӣ оташпарасту оташдаст*
*Рехт дар соғар оташи сӯзон.*
*(Ҳотиф)*

Лавозим ва истилоҳоти марбут ба шаробхорагӣ дар адаби форсӣ ва арабӣ ба ҳадде мутанаввеъу фаровон аст, ки баршумурдани бархе аз онҳо дар ин мухтасар намегунҷад. Ҳатто бо пуштвонаи май ва майхорагист, ки дар адаби форсии асотирӣ ҳамчун «Ҷоми Ҷам» ва «Ҷоми ҷаҳонамо» ва «Майи муғона» ва … падид омадаанд.

Бисёре аз шуарои форсизабон, монанди Рӯдакӣ, Манучеҳрӣ ва Башшори Марғазӣ қасоиду мусамматҳои шевое дар васфи май ва тарзи таҳияи шароб пардохтаанд, ки дар адаби форсӣ мӯҷиби падид омадани навъи шеър ба номи «Хамрия» шудааст ва баъдҳо шуарои зиёде аз ин хамрияҳо тақлид кардаанд.

**МАНГ (مَنگ)**

Манг ё банг, ки муарраби он манҷ ё банҷ аст, маъонии мухталифе дорад ва он чи ин ҷо мурод аст, моддаи сабзест мусаккин ва мухаддир, ки аз барги канаб ё қинаб гиранд ва тухми онро «базрулбанҷ» номанд. Аз ин моддаи сабз моддае саммӣ низ гирифта мешавад, ки «чарс» гӯянд ва дар сари қалён бо танбоку махлут кунанду бикашанд.

Дар фарҳанги «Сурурӣ» ба нақл аз «Сайдина»-и Берунӣ омадаст: «Манг навъест аз ҳубуб, ки чун хӯрда шавад, ақли хӯранда мухтал шавад ва маст гардад. Онро дар маъоҷин (маъҷунҳо) ба кор баранд ва донаи он ба лавни сурх бувад ва ба нонхоҳ мушобаҳат дорад, аммо аз он бузургтар бошад».

Дар «Вандидод» аз чаҳор гиёҳ, ки ширай онҳо барои ҷанин афгандан ба кор мерафта, ёд шуда, ки яке аз онҳо манг ё банг аст. Чунон ки аз китоби «Ардовирофнома» бар меояд, Ардовироф, ки аз зардуштиёни нек ва муътақид буда, аз байни ҳафт тан аз поктарин беҳдинон баргузида мешавад ва бо нӯшидани май ва манги Гуштосбӣ ҳафт шабонарӯз равонаш ба ҷаҳони дигар меравад ва баъд, ки аз хоби гарон мехезад, мушоҳидоти худро аз биҳишту дӯзах ва барзах шарҳ медиҳад.

Дар шеъри форсӣ низ манг (банг) ба ҳамин хусусияти тахдиркунанда ва мастиовар шинохта аст ва мавриди истишҳоди шоирон ҳам қарор гирифтааст:

*Сипаси беҳушони халқ марав,*
*Гар нахӯрдӣ ту ҳамчу эшон банг.*

*(Носири Хусрав)*

*Чаз-чаз кунад чу ҷазд ҳама рӯз то ба шаб*
*Монанди тухми манг бувад мояи садо.*

*(Ғазоирӣ)*

*Ҳарири меҳрубонӣ н-ояд аз санг,*
*Набизи аргавонӣ н-ояд аз манг.*

*(Фахри Асъад)*

*Харбанг хӯрд, гӯӣ, девона шуд ба шеър,*
*Харзаҳра хӯрда будӣ боре ба ҷои банг.*

*(Сӯзанӣ)*

**МАНН ВА САЛВО (مَن و سَلوی)**

Манн ба маънии таранҷабин ва салво номи мурғест шабеҳи теҳу, ки дар мутуни куҳани қуръонӣ онро осмонӣ, самона, сомонаи бирён, сумонӣ, сумои бирён, самоно, карҷафҳо, вартиҷ ва ратиҷ хондаанд («Фарҳангномаи қуръонӣ»). Манну салво номи хӯроке осмонист, ки дар Қуръон (Бақара:57; Аъроф:16; Тоҳо:80) батафсил аз он сухан рафтааст. Иҷмоли сухан ин аст, ки чун банӣ Исроил дар Тиҳ саргардон шуданд ва бехӯриш монданд, аз Мӯсо хостанд, парвардгори хешро бихонад, то барои онон хӯриш бифиристад. Мӯсо дуо кард ва Худо манну салво барояшон фиристод. Мӯсо ба қавми хеш гуфт: Ҳар шаб аз ин мурғи салво биёяд ва гирдогирди шумо бияфтад, чандон баргиред, ки барои як рӯз басанда бувад. Нашуниданд ва бисёр баргирифтанд ва якмоҳа қадид (қайла) карданд, то ин ки залилию масканат ба эшон расид. Чун як солу ду сол шуд, аз таранҷабин ва салво сер шуданд ва дигар ғизоҳо, аз ҷумла сиру пиёзу адасу гандано (тара) хостанд.

Мавзӯи хӯроки осмонӣ дар Таврот низ омада ва ривояти Қуръон ва мутуни исломӣ низ то ҳудуде шабеҳ ба ҳамин ривояти Таврот аст.

Дар адабиёти форсӣ ба достони Мӯсо ва қавмаш ишора шуда ва аз манну салво низ ба унвони ғизои осмонӣ ёд шудааст:

*Дарег дор зи нодон сухан, ки нест савоб*
*Ба пеши хук ниҳодан на манну салворо.*

*(Носири Хусрав)*

*Лутфи лафзат кай шиносад марди жожу турраҳот,*
*Манну салворо чӣ донад марди сиру гандано.*

*(Саноӣ)*

*Як-ду ҳафта табъ аз он бигрехт, к-аз салвову манн*
*Чун сутурон боз дарзад дар пиёзу гандано.*

*(Саноӣ)*

*На зи рӯи орзу буд он ки дар Тиҳ аз газоф*
*Манну салворо бадал карданд бо сирру пиёз?*

*(Саноӣ)*

*Манну салво чу ҳаст андар Тиҳ,*
*Дар ниёзи пиёзу сир мабош.*

*(Саноӣ)*

*Гар шароби дӯстро дар дасти ту набувад саман,*
*Хештанро дар хароботи ҷавонмардӣ фикан.*
*К-он харобост бар салвову манни беқиёс,*
*То салу ёбӣ зи салво, миннате ёбӣ зи ман.*

*(Саноӣ)*

*Касе бо шавқи рӯҳонӣ нахоҳад завқи ҷисмонӣ,*
*Барои гулбуни васлаш раҳо кун манну салворо.*

*(Аттор)*

*Вуҷуди бе кафи ту тангайш буд чунон,*
*Ки амну салват мехонд манну салворо.*

*(Анварӣ)*

*Қаҳти донишро ба эъҷози саноъ*
*Манну салво аз лисон хоҳам фишонд.*

*(Хоқонӣ)*

*Гар ба аҳди Мӯсӣ умматро гаҳи қаҳт аз ҳаво*
*Боз манну салвии салватрасон афшондаанд.*

*(Хоқонӣ)*

*Валекин аз сари серӣ бувад, агар қавме*
*Ба тарра бозфурӯшанд манну салворо.*

*(Заҳир)*

**МАНСАК (مَنسَک)**

Яке аз се қавми сокини шаҳри устураии Ҷобулсо (ду қавми дигар: Торису Тофил ва Яъҷуҷу Маъҷуҷ) дар ҷониби Мағрибанд, ки ба Паёмбари Ислом имон оварданд ва рӯзи қиёмат бо ёрони ӯ барангехта мешаванд. Соҳиби «Аҷоиб-ул-махлуқот» дар тавсифи ин қавм овардааст, ки гӯши эшон чун гӯши фил буд, ҳар гӯше чун гилеме, яке фарш созанд ва дигаре лиҳоф.

**МАНУЧЕҲР (منوچهر)**

Подшоҳи маъруфи достонии Эрон ва наводаи Фаридун аст, ки кини Эраҷро аз Салму Тур гирифт.

Дар «Авасто» аз достони Манучеҳр асаре нест ва фақат дар «Фарвардин-яшт» аз ӯ ва хонадони ӯ номе бурда шуда, аммо дар осори паҳлавӣ достонаш ба тафсил омадааст. Дар «Бундаҳишн» омадааст, ки насаби Зардушт пас аз чаҳордаҳ насл ба Манучеҳр мерасад. Миёни ривояти «Бундаҳишн» ва «Шоҳнома» дар бораи Манучеҳр ихтилофи фоҳише дида мешавад ва, масалан, дар фасли сиюсевум аз «Бундаҳишн» аз мунозиоти эрониён бо Афросиёб дар замони Манучеҳр ёд шуда ва достони Ораши Камонгир низ ҳангоми мусолиҳаи Манучеҳр бо Афросиёб пеш омадааст дар ҳоле, ки дар «Шоҳнома» ба ҳеч ваҷҳ дар замони Манучеҳр сухане аз Афросиёб нест?

Ба ривояти Фирдавсӣ пас аз қатли Эраҷ яке аз канизони ӯ ба номи Моҳофарид духтаре овард, ки Фаридун ӯро ба бародарзодаи худ Пашанг дод ва аз эшон писаре ба вуҷуд омад, ки Манучеҳр ном гирифт ва чун ба ҳадди рушд расид, ба кинхоҳии Эраҷ мусаммим шуд ва ба кумаки гурӯҳе аз паҳлавонони худ монанди Гаршоспу Сом ва Наримону Қорани писари Кова нахуст Тур ва он гоҳ Салмро ба қатл расонд ва пеши ниёи худ Фаридун рафт ва Фаридун ҳам ӯро ба подшоҳӣ баргузид. Манучеҳр яксаду бист сол подшоҳӣ кард ва ҳангоми марг салтанатро ба писари худ Нӯзар супурд.

Аз вижагиҳои даврони Манучеҳр вуҷуди паҳлавонони бузурге монанди Қоран, Гаршосп, Сом, Наримон, Зол ва Рустам аст, ки Эроншаҳр ба ёрии онон аз газанди турониён осуда монд.

Дар манобеъи давраи исломӣ агарчи куллиёти ривоят аз маохизи куҳан иқтибос шуда, гоҳе масоили дигаре низ ба он

афзуда шудааст. Масалан, бархе манобеъ Манучеҳрро ҳамзамони ҳазрати Мӯсо дониста ва падид овардани ҷангафзорҳо ва парвариши гулҳову раёҳин ва кандани хандақ ва иқдомоте аз ин қабилро ба ӯ нисбат додаанд.

Гузашта аз «Шоҳнома» ва мадорики таърихӣ Манучеҳр дар адаби форсӣ низ ба унвони подшоҳе хушсимо бо ҷоҳу ҷалол ва эрондӯст мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Бар дари ту сад малику сад вазир*
*Беҳ зи Манучеҳру беҳ аз Кайқубод.*
*(Фаррухӣ)*

*Афросиёби мулку Сиёвахши рӯзгор,*
*Исфандёри даҳру Манучеҳри дудмон.*
*(Муъиззӣ)*

*Як рӯз бипурсид Манучеҳр зи солор,*
*К-андар ҳама олам чӣ беҳ, эй Соми Наримон?*
*Ӯ дод ҷавобаш, ки дар ин олами фонӣ*
*Гуфтори ҳакимон беҳу кирдори надимон.*
*(Саноӣ)*

*Эй каюмарсбақо подшаҳи кисроадл,*
*В-эй манучеҳрлиқо хусрави афридунфарр.*
*(Анварӣ)*

*Рустами ид аз барои чашми Ковуси баҳор*
*Нӯшдору аз дили деви хазон меоварад…*
*Ё Манучеҳри сабо зӣ Офаридуни рабеъ*
*Фатҳномаи Салми дай аз Ховарон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

**МАРДГИРОН (مَردگیران)**

Мардгирон ё муздгирон ҷашне буда, ки дар рӯзи панҷум (сифандормазрӯз)-и исфандмоҳ дар Эрони қадим баргузор мешудааст. Ба қавли Берунӣ ин ид ба занон ихтисос дошта ва чун

бар шавҳарони худ мусаллат будаанд ва аз онҳо орзуҳо мехоста ва ҳадяҳо мегирифтаанд ба мардгирон ё муздгирон шуҳрат ёфтааст. Дар ин шаб афсунҳое барои ақрабгазидагӣ бар коғаз менавиштанд ва онро ки «руқъаҳои каждум» номида мешуд, аз дари хонаҳо овезон мекарданд. Ин расм то рӯзгори Берунӣ дар Рай ва Исфаҳон ва соири шаҳрҳо боқӣ будааст. Манобеъи мутааххир замони баргузории онро панҷ рӯзи охири исфандмоҳ зикр кардаанд. Авомро низ дар боби навиштани руқъаҳои каждум ва часпонидани он бар деворҳо шевае хосси эътиқодотӣ будааст. Гунае аз ин ҷашн то ҳамин чанд соли пеш дар Дарагузар ва рустои Бемарғи Гунобод иҷро мешудааст. Ҳамакнун гунаи дигаре аз он дар рустои Асак воқеъ дар навадкилометрии шимоли шарқии Теҳрон ҷараён дорад. Бархе муҳаққиқон ин расмро дар қарни ҳозир ба минтақаи курднишини Қафқоз нисбат додаанд, дар ҳоле ки дар соири навоҳии Эрон ҳам маъмул аст.

**МАРДУХ (مردوخ)**

Мардух ё Мордух ё Мардук дар ривоёти куҳани бобилӣ фарзанди Ио – худои оби тоза аст, ки ба ҷанги «Конгу» шавҳар ва сардори лашкари Тиёмат (худои модина) маъбуди бобилиҳо ва ошуриҳо шитофт ва оқибат бар Тиёмат ғолиб омад ва аз пайкари ӯ ҷаҳонро офарид ва дувоздаҳ ифрит, ки дар лашкари Тиёмат буданд, ҳамаро асир кард ва дар ситораҳои осмонӣ зиндонӣ сохт. Асомии ин дувоздаҳ мавҷуди осмонӣ баъдан лақаби дувоздаҳ бурҷи нуҷуми савобит дар Минтақат-ул-буруҷ гардид ва ҳанӯз дар порае аз забонҳои милали мутамаддин ба ҳамон маъонии қадимӣ боқист. Мардухро бархе бо Миррих – худои ҷанг ва бархе бо Муштарӣ мутобиқат додаанд, аммо чунон ки аз лавҳи панҷуми алвоҳи бобилӣ бармеояд, Мардух ҳаракати сайёроту савобит ва кусуфу хусуфу мадоротро муқаррар медорад.

Мутобиқ бо ин ривоёт Мардух пас аз ин пирӯзӣ дар анҷумани худоён сарварӣ ёфт. Номи Мардух ба нудрат дар шеъри форсӣ омадааст:

*Гуфт Мардух: Одам аз Яздон гурехт,*
*Аз калисову ҳарам нолон гурехт.*

*То бияфзояд ба идроку назар,*
*Сӯи аҳди рафта боз ояд, нигар.*
*(Иқбол)*

**МАРЯМИ АЗРО** (مریم عذرا)

Ҳанна зани Имрон назр карда буд, ҳар гоҳ Худо ба ӯ фарзанд бахшад, ӯро дар роҳи Худо қарор диҳад ва чун Марямро зоид, вайро ба Закарийё ибни Бархиё, ки шӯи холаи Марям буд, супурд. Марям то ҳафтдаҳсолагӣ дар хидмати мазгит (маҳалли ибодат) буд ва чун Закарийё ба воситаи пирии худ ва занаш фарзанд намеовард, саранҷом меҳри фарзандӣ ба Марям афканд ва ӯро чун фарзанд медошт. То дувоздаҳсолагӣ ба ҷуз Закарийё касе ӯ нарафт. Ба ривояти Қуръон (Оли Имрон:37) рӯзе аз рӯзҳои зимистон Закарийё бар вай ворид шуд ва назди ӯ меваи тобистонӣ ёфт. Марям гуфт: Аз назди парвардгораш аст. Саранҷом худои таъоло Ҷабраилро сӯи Марям фиристод, то дар остини вай дамид ва ба Исо бордор шуд. Гӯянд, Ҷабраил худро ба сурати Юсуфи Наҷҷор ба ӯ намуд ва Марям чун дид, ин шахс аз ҷинси башар нест, бо ӯ муҷодала кард ва гуфт: Чӣ гуна маро фарзанде бошад, дар ҳоле, ки ҳеч башаре ба ман наздик нашудааст ва ман ҳам бо табаҳкорӣ наяфтодаам? Чун рӯзҳои ҳамлаш сипарӣ гашт, ӯро дарди зоидан гирифт ва худро ба танаи дарахти хурмое часпонид ва зери пои ӯ чашмае эҷод шуд. Марям дарахтро такон медод ва хурмои тоза фуру мерехт. Ҳар кас пеши ӯ меомад, мегуфт: Назр кардаам, ки рӯза бигирам ва бо ҳеч кас сухан нагӯям («Рӯзаи сумт»).

Саргузашти Марями Азро бар хилофи соири маворид дар Қуръони карим (Оли Имрон:45 то 60; Моида: 109 то 120 ва Марям: 16 то 35) ба тафсили тамом омадааст. Муҳимтарин вижагии шахсияти ӯ, яъне обистанӣ ва таваллуд аз бокира, ки мунҳасир ба Марям нест ва мавориди мушобеҳе дорад, дар адабиёти форсӣ маншаи бисёре аз истиорот ва таркибот шудааст, ки дар зер ба намунаҳои андаке аз бисёр ишора мешавад:

Дарахт (нахл)-и Марям:

*Ба номат кӣ зад даст дар шохи хушк,*
*Ки чун нахли Марям наёвард бар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй Низомӣ, Масеҳи ту дами туст,*
*Дониши ту дарахти Марями туст.*

*(Низомӣ)*

*Забони баста ба мадҳи Муҳаммад орад нутқ,*
*Ки нахли хушк пайи Марям оварад хурмо.*

*(Хоқонӣ)*

***Рӯзаи Марям:***

*Тоҷи «ана Абдуллоҳ» бар тораки Исо неҳ,*
*Муҳре зи сухан гуфтан бар ду лаби Марям зан.*

*(Саноӣ)*

*Марям гушода рӯзаву Исо бибаста нутқ,*
*К-ӯ дар сухан гушода сари суфраи сахо.*

*(Хоқонӣ)*

*Зи даъвӣ баста гардад чун забон, маънӣ шавад гӯё,*
*Ба гуфтор оварад хомушии Марям Масеҳоро.*

*(Соиб)*

***Чодари Марям:***

*Шеъри ман чун чодари Марям мусаттар гашта буд,*
*Ман ба кунҷе-дар ҳаме хун хуш ҳамехӯрдам ҳазан.*

*(Саноӣ)*

*Кашфи он чодар дар ин маҷлис фитод аз баҳри он-к*
*Чодари Марям бари Исо басе дорад саман.*

*(Саноӣ)*

*Сар ба сар кардем бо ту, не зи мову не зи ту,*
*Чодари Марям мадузду Шисро меҳмон макун.*

*(Саноӣ)*

***Остин (ҷайб)-и Марям:***

*Чун остини марямию ҷайби исавӣ*
*Аз хулқи ту замона муанбар накутар аст.*

*(Хоқонӣ)*

*Гарди ҷайши ту дар димоғи зафар,*
*Чун дами остини Марям бод!*

*(Анварӣ)*

*Дар аждаҳои роят аз боди ҳамлаи ту*
*Рӯҳаллаҳ аст, гӯӣ, дар остини Марям.*

*(Анварӣ)*

***Риштаи Марям:*** Овардаанд, ки Марям дар ҳирфаи хайётӣ маҳорат дошт:

*Танам чун риштаи Марям дутоямст,*
*Дилам чун сӯзани Исост якто.*

*(Хоқонӣ)*

*Нагардад монеъи парвоз ҷонро тору пуди тан,*
*Набандад риштаи Марям пару боли Масеҳоро.*

*(Соиб)*

Соири мазомин:

*Ҳуҷраи ақлро зи туҳфаи рӯҳ*
*Тоза чун саҷдаҷои Марям кун.*

*(Саноӣ)*

*Магар ки буд дами Ҷабраил боди сабо,*
*Ки ҳамчу Исии Марям бизод гул зи туроб?!*

*(Масъуди Саъд)*

*В-ар касе з-он дам надорад огаҳӣ,*
*Мурдадил зодаст, агар аз Марям аст.*

*(Аттор)*

*Исӣ андар осмон ҳам донад, ар хоҳӣ, бипурс,*
*То-т гӯяд, к-ин сухан дар сафватуддин Марям аст.*

*(Анварӣ)*

*Марями бикри маъониро манам Руҳ-ул-қудус*
*Олами зикри маъолиро манам фармонраво.*

*(Хоқонӣ)*

*Марями обистан аст лаъли ту аз бӯса, бош,*
*То ба худоӣ шавад Исии ту муттаҳам.*
*(Хоқонӣ)*

*Пеши чашме, ки шуд аз пардашиносони ҳиҷоб,*
*Шоҳиде нест беҳ аз чеҳраи худ Марямро.*
*(Соиб)*

*Дониш онрост мусаллам, ки ба тардастии шарм*
*Гарди хиҷлат зи ҷабин пок кунад Марямро.*
*(Соиб)*

Шуарои муосир низ аз саргузашти Марям ғофил набудаанд:

*Мо ҳама Азроҳои обистанем,*
*Бе онки пистонҳоямон аз баҳори сангини марде гул диҳад,*
*Захми гулмеххҳо, ки ба тешаи сангин*
*Решаи дардро дар ҷони Исоҳои андуҳгинамон ба фарёд овардааст,*
*Бар хотираҳои модаронаи мо ба чирк андарнишаста.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Аммо ту бешак аҷибӣ,*
*Марямтар аз Марям, он зан, ки зоид тифли Худоро,*
*Покӣ*
*ту поку бузургу наҷибӣ.*
*(Ахавони Солис)*

**МАТУШАЛАХ (مَتوشَلَخ)**

Матушалах ё Матушолах номи писари Идрис ё Ахнух, ҷадди ҳазрати Нӯҳ буд, ки беш аз нуҳсад сол бизист ва саранҷом дар соли тӯфони Нӯҳ бимурд. Матушолах ҳамчун Нӯҳ ба тӯли умр шуҳрат ёфт.

**МАҲМУД ВА АЁЗ (محمود و اياز)**

Яминуддавла Маҳмуд (360-421қ.) муқтадиртарин султони Ғазнавӣ ба яке аз ғуломони турк ба номи Абунначми Аёз (Айёз) ибни Уймоқ назари хоссе дошт, ки тадричан ба алоқае шадид мубаддал шуд ва ин алоқа то он чо густариш ёфт, ки вайро то поёни умр дар сафару ҳазару ғаму шодӣ ҳамроҳи худ медошт. Аёз баъд аз вафоти Маҳмуд хидмати Амирмуҳаммади Ғазнавиро раҳо кард ва дар Нишобур ба салтанати Масъуди Ғазнавӣ пайваст ва дар замони Масъуд муддате аморати Қасдор ва Мукронро дошт. Достони алоқаи Маҳмуд ба Аёз, ки дар фаросату ҳуш ва чамоли некӯ масал буд, борҳо мавзуъи ҳикоёт ва ишороти шуарои форсизабон воқеъ шуда ва Зулолии Хонсорӣ манзумае дар ин боб пардохтааст. Ҳикояте, ки Арӯзӣ дар дар мавриди ин ишқу кӯтоҳ кардани зулфи Аёз оварда, маъруф аст. Дар ин чо ба бархе аз ин мазомин ишора мешавад:

*Ёфта дар нағмаи Довуд соз*
*Қиссаи Маҳмуду ҳадиси Аёз.*
*(Низомӣ)*

*Рафта Аёз бар дари Маҳмуди Зовулӣ*
*Толибмаоши Ғазнию Зовулситон шуда.*
*(Хоқонӣ)*

*Яке хӯрда бар шоҳи Ғазнин гирифт,*
*Ки ҳусне надорад Аёз, эй шигифт…*
*(Саъдӣ)*

*Бори дили Мачнуну гами турраи Лайлӣ*
*Рухсораи Маҳмуду кафи пои Аёз аст.*
*(Ҳофиз)*

*Ғараз карашмаи ҳусн аст в-арна ҳочат нест*
*Чамоли давлати Маҳмудро ба зулфи Аёз.*
*(Ҳофиз)*

*Маҳмуд бувад оқибати кор дар ин роҳ,*
*Гар сар биравад дар сари савдои Аёзам.*
*(Ҳофиз)*

*Маҳмуд бод оқибати ӯ чу номи ман*
*Бо толиъе хуҷастатар аз талъати Аёз.*
*(Қоонӣ)*

**МАШӢ ВА МАШЁНА (مَشی و مَشیانه)**

Машӣ ва Машёна, ки ба суратҳои гуногун: Машшиг ва Машёнаг, Меҳло ва Меҳлёна, Малҳӣ ва Малҳиёна, Морӣ ва Морёна Марду Мардона, Маш ва Мошон, Майшӣ ва Мабшон (Майшона) Мийшоҳ (Миҳло) ва Мишонӣ (Меҳрина) Маша ва Машона ва … омада, нахустин ҷуфти башар дар ривоёти асотирии Эрон аст. Чун Гаюмарсро аҷал фаро расид, бар паҳлуи чап ба замин афтод ва нутфаи ӯ бар замин рехт ва хуршед онро поку ва мутаҳҳар сохт. Пас аз чиҳил сол аз нутфаи Гаюмарс Машӣ ва Машёна ба сурати гиёҳи ревос падид омаданд. Дар оғоз чунон ба якдигар печида буданд, ки бозуҳои онҳо аз пушт ба шонаҳояшон овехта ва андомашон ба ҳам часбида буд ва сипас чеҳраи башарӣ ёфтанд ва рӯҳи онон дамида шуд. Баҳор ревосро аз ҷинси гиёҳе донистааст, ки имрӯз «меҳргиёҳ» хонанд. Аҳуромаздо Машӣ ва Машёнаро ба порсоӣ ситуд ва он ду хушдил қадам ба ҷаҳон ниҳоданд ва нахустин калимотро дар ситоиши ӯ бар забон ронданд.

Ба ривояти Берунӣ Машӣ ва Машёна панҷоҳ сол зиндагӣ карданд ва аз таъому шароб бениёз буданд ва ҳаргиз ғаме дар дил надоштанд, то ин ки Аҳреман ба сурати пирмарде бар онон зоҳир шуд ва гуфт: Меваҳои дарахтонро бихӯред. Ва худ низ шуруъ ба хӯрдан кард ва низ шаробе барои эшон таҳия кард ва Машию Машёна онро низ ошомиданд ва аз он рӯз дар балову ранҷ афтоданд. Саранҷом оташи ҳавас нахуст дар Машӣ ва он гоҳ дар Машёна забона кашид ва пас аз нуҳ моҳ ду бача аз онҳо зода шуд, вале муҳаббати онҳо ба навзодон ба ҳадде буд, ки якеро модар ва дигареро падар дар ком кашид. Аҳуромаздоро дил бисӯхт ва сифати лазиз будан аз фарзандони одамӣ салб кард ва онҳоро ба касофати раҳим олуда кард, чунон ки дигар фарзандони худро нахӯрданд. Сипас ҳафт ҷуфти нару мода аз онҳо падид омад ва аз ҳар кадом тайи панҷоҳ сол фарзандоне зода шуданд. Машӣ ва Машёна дар садсолагӣ ҷаҳонро бидруд гуфтанд.

Аҳуромаздо кишти гандум ва низ таҳияи либос ва парвариши сутурон ва дурудгариро ба Машӣ ва Машёна омӯхт. Дар «Шоҳнома» сухан аз Машӣ ва Машёна нест ва Сиёмак мустақиман фарзанди Гаюмарс хонда шудааст, дар ҳоле, ки дар «Бундаҳишн» аз Гаюмарс Машӣ ва Машёна ва аз ин ду Ясомак (Сиёмак) падид меояд.

Ба устураи Машӣ ва Машёна дар шеъри муосир таваҷҷуҳ шудааст:

*Бояд, Умедо, бе хабар ҷустан заминеро дигар,*
*Пайдо шавад он ҷо магар беҳтар Машӣ Машёнае.*
*(Ахавони Солис)*

Баҳоуддини Хуррамшоҳӣ ҳам шеъре дорад, ки бо ин банд поён меёбад:

*Чашми ту чашми маро урён кард аз ҳар роз,*
*Рӯзгореро дар сонияе гунҷондем*
*Ва ҷаҳонеро дар мардумаке.*
*Такя додем ду танҳоиро*
*Чун ду оҳу бо ҳам.*
*Машию Машёна: ду ревос*
*Ғарибона.*

**МАЯЗД (مَیَزد)**

Маязд (нӯшхора) назр ё валимаи ғайримоеъ монанди гӯшту нон ва ғайра аст дар баробари зуҳр, ки назру ниёзи моеъ аст. Дар оинҳои бостонии Эрон барои ҳар ҷашн ё маросими мазҳабӣ хоне густарда мешуд, ки дар он илова бар абзору асбоби ниёишӣ монанди оташдону моҳрӯй ва барсам фаровардаҳои фасл ва хӯрокиҳои гуногун низ бар хон ниҳода мешуданд ва хӯрдани хӯроки мазҳабии маязд яке аз расмҳои куҳан буд.

Ин хонро бар сакуи баландтар аз замин мечиданд ва касе, ки барои пахш кардани хӯрокиҳо гумошта шуда буд, «Маяздпон» ном дошт, яънепояндаи хони фидя. Имрӯз «маязд» ба сурати «миз» ва «маяздпон» ба сурати «мизбон» дар форсӣ ба ҷой мондааст.

Эрониёни бостон барои ин ки шаби ялдоро ба рағми Аҳремани бадкуниш ба хушӣ бигзаронанд, охирин бозмондаҳои меваҳои поизиро ҷамъ мекарданд ва бар хон мениҳоданд ва гоҳ то субҳ шабзиндадорӣ мекарданд ва дар воқеъ ин маязду фидяро нисори Аҳуромаздо мекарданд. Ин хони мева дар воқеъ шугун дошт ва зимистонро пурбаракат мегардонид. Маросими шаби чилла, ки ҳанӯз дар бисёре аз нуқоти Эрон побарҷост, ёдгори ин расми куҳан аст.

Дар оини Меҳр низ нӯшидани хуни фидя (нӯшоба) ва хӯрдани гӯшти фидя (нушхора) намоди ба даст овардани зиндагӣ буд. Ба ин ҷиҳат дар меҳробаҳо ва маобиди меҳрӣ беш аз ҳама пас аз саҳнаи куштани гов саҳнаи шом ва базмест, ки пайравони Меҳр ба ёдбуди шому базми Меҳр барпо медоштанд ва хӯрдани нони нӯшхораҳоро намоде аз анбоз гаштан дар зиндагонии ҷовидон медонистанд. Маросими шоми охир ё ашои раббонӣ, ки дар калисои исавӣ боқӣ монда, ба ақидаи бархе маъхуз аз ин оини куҳани дини меҳрӣ аст.

Маязд ба маънии маҷлиси шароб ва ишрату меҳмонӣ (базм) дар шеъри форсӣ ба кор рафтааст:

*Эй ба маязд-андарун ҳазор Фаридун,*
*В-эй ба набард-андарун ҳазор Таҳамтан.*
*(Фаррухӣ)*

*Андар набард пушту паноҳи ту кирдгор,*
*В-андар маязд мӯниси ҷони ту моҳи ту.*
*(Фаррухӣ)*

*Миррих рӯзи маърака, шоҳо, ғуломи туст,*
*Чунон ки Зуҳра рӯзи маязд аст доҳи ту.*
*(Фаррухӣ)*

## МЕВАИ МАМНУЪ (میوهٔ ممنوع)

Меваи мамнуъ (манҳӣ, маърифат) ё дарахти мамнуъ, манҳӣ, маърифат мева ё дарахтест, ки мутобиқи ривоёти мутаъаддид ба рағми манъи Парвардгор Одаму Ҳавво аз он хӯрданд ва аз биҳишт ихроҷ шуданд. Иҷмоли сухан ин аст, ки чун Худои

таъоло Одамро аз гил офарид, ҳашт биҳиштро бар Одаму Ҳавво мубоҳ гардонид ва гуфт: Ҳар ҷо мехоҳед, биравед ва ҳар чӣ мехоҳед, бихӯред, фақат гирди ин дарахт магардед, ки аз ситамкорон бошед (Бақара:35). Ба ривояти Таврот ин таҳзир бад-он сабаб буд, ки мабодо Одам ба дарахти ҳаёт дастдарозӣ кунад ва ҷовидон гардад. Ба ҳар ҳол Ҳавво ба васвасаи Иблис аз он дарахт хӯрд ва ба Одам низ хӯронид ва сипас худро бараҳна ёфтанд (Аъроф: 22) ва авратҳошон ошкор шуд. Нидо омад, ки на шуморо мегуфтам, ки гириди он дарахт магардед, ки ситамкор хоҳед шуд? Он гоҳ тавба карданд ва бо вуҷуди ин ки тавбаи эшон пазируфта шуд, аз биҳишт ихроҷ шуданд ва ба замин ҳубут карданд ва силсилаи ранҷҳои банӣ Одам оғоз гашт.

Дар ин ки дарахте, ки Одаму Ҳавво аз он бихӯрданду аз биҳишт ронда шуданд, чӣ буд, ҳарфҳо бисёр аст. Қуръони маҷид аз он танҳо бо номи дарахт (шаҷара) ёд мекунад. Таврот онро дарахти ҳаёту ҷовидонагӣ ва дарахти маърифати неку бад донистааст. Дар тафосири исломӣ, ки саргузашти Одам бо шоху барги бисёр омадааст, дарахти мамнуъро гоҳ себ, гоҳ ангур, гоҳ гандум, гоҳ анҷир ва замоне кофур ва дар мавориде ҳам дарахти илму маърифат муаррифӣ кардаанд, аммо бештари муфассирон дарахтеро, ки Одам дар биҳишт аз хӯрданаш манъ шуда буд, гандум донистаанд, ки вақте Иблис ба ҳила дар биҳишт роҳ ёфт, онро дарахти хулд муаррифӣ кард. Бино бар ривояти Таврот мор гуфт: Шумо бо хӯрдан аз меваи он дарахт на танҳо нахоҳед мурд, балки монанди Худо орифи неку бад хоҳед шуд ва чашмони шумо гушуда хоҳад шуд. Ба сабаби хӯрдани меваи он дарахт буд, ки Одам малъун шуд ва бояд бо ранҷу машаққат дар рӯи замин бизияд ва ба сахтӣ нони худро муҳайё созад.

Одам, ки бо хӯрдани гандум аз биҳишт ихроҷ шуд ва ба замин ҳубут кард, вақте гурусна шуд, намедонист, ин чӣ ҳолат аст ва барои рафъи он бояд чӣ кунад. Ҷабраил гуфт: Ин ҳолати гуруснагист ва бояд таом бихӯрӣ. Пас гандумро назди Одам биниҳод ва чун ӯ намедонист, чӣ гуна бихӯрад, ӯро кишту барз ва тарзи коштани гандум ва пухтани нон омӯхт ва гандум, ки мӯҷиби машаққати Одам шуда буд, мӯҷиби роҳати ӯ шуд.

Насафӣ овардааст, ки иддае муътақиданд, биҳишт ҳашт аст ва дар аввали ҳар биҳиште дарахтест ва ҳар дарахте номе дорад, ки он биҳиштро бо он дарахт бозмехонанд ва он гоҳ ба тартиб он ҳашт биҳиштро ба ин сурат ном мебарад: вуҷуд, мизоҷ, ақл, хулқ,

илм, нуруллоҳ ва лиқо. Одаму Ҳавво дар биҳишти дувум аз дарахти мизоҷ манъ шуданд ва чун ба биҳишти севум даромаданд, аз дарахти ақл манъ шуданд. Одам ҳарчанд ки ба маротиб бар меояд, донотар мешавад ва бозхосту дархости вай зиёдат мегардад ва кор бар вай аз он ҷиҳат душвортар мегардад, ки донотар мешавад.

Дар шеъри форсӣ низ ғолибан гандумро меваи мамнуъ дониста ва борҳо ба он ишора кардаанд:

*Дар хулд чӣ гуна хӯрд гандум,*
*Он ҷо ки набуд шахс нонх(в)ар.*
*Бал гандумаш он гаҳе бибоист,*
*К-аз хулд ниҳод пой бар дар.*
*(Саноӣ)*

*Аз барои ҳафт гандум ҳашт ҷаннат дармабоз*
*Барги бебаргӣ маҷӯю қасди барги тин макун.*
*(Саноӣ)*

Ва Ҳофиз илова бар ин ки аз гандум ёд карда, як бор ҳам ба меваи биҳиштӣ ишора кардааст:

*Таърихи ин ҳикоят гар аз ту бозпурсанд,*
*Сарҷумлааш фуру хон аз «меваи биҳиштӣ».*
*(Ҳофиз)*

Дар андешаи эронии куҳан низ ҳамонанди ривоёти исломӣ Аҳреман Машӣ ва Машёнаро мефиребад, то аз шири бузе бинӯшанд ва инон бо ин кор ба ранҷу сахтӣ меафтанд. Берунӣ ба ҷои шири буз аз меваи дарахтон ёд кардааст.

Шоирони муосир шояд ба табаъият аз адёни ғайр аз Ислом, бавижа ҳунару фарҳанги масеҳӣ, меваи мамнуъро ағлаб себ муаррифӣ кардаанд:

*Ҳама медонанд,*
*Ки ману ту аз он равзанаи сарду абус*
*Богро дидем*
*Ва аз он шохаи бозигари дур аз даст*
*Себро чидем.*
*(Фуруғи Фаррухзод)*

*Ҳуруфи мабдаъи феъланду феъл обу дарахт*
*Ва сабзаву лабханд*
*Ва тифли мадрасаву себ, себи сурхи Худо.*
*(Шафеии Кадканӣ)*

Ва билахара талфиқ миёни себу гандум:

*Оҳ, эй падар, магар*
*Гандум чӣ қадр ширин буд?*
*Ва себи сурхи васваса Ҳавворо*
*Дар домани фиреб чаро афканд?*
*Ман*
*Дар осмон*
*Уқубати шайтон*
*Ва дар замин*
*Иқоби Одаму Ҳавворо*
*Дидам.*
*(Ҳамиди Мусаддиқ)*

**МЕҲР (مهر)**

Меҳр ё Митро, ки дар забони авастоӣ ва форсии бостон Мисра дар санскрит Митра ва дар паҳлавӣ Митр омада, ба маъонии мухталифи аҳд, паймон, муҳаббат, хуршед, ҳафтумин моҳи сол ва рӯзи шонздаҳуми ҳар моҳи шамсист. Масъуди Саъд дар байте ағлаби ин маъониро ҷамъ кардааст:

*Рӯзи меҳру моҳи меҳру ҷашни фарух Меҳргон,*
*Меҳр бифзой, эй нигори меҳрчеҳри меҳрубон.*

Меҳр фариштаи аҳду мисоқу фурӯғ дар Эрони Бостон буд ва ӯро фариштаи меҳру дӯстию аҳду паймон ва мазҳари фурӯғу рӯшноӣ мепиндоштанд. Дар назари онон Меҳр воситае буд байни фурӯғи падидомада ва фурӯғи азалӣ ва ба иборати дигар воситаи байни Офаридгор ва офаридагон. Ва чун мазҳари нур буд, баъдҳо ба маънии хуршед ҳам истифода шуд. Илова бар ин Меҳр намояндаи ҷанговарӣ ва далерӣ барои ҳимоят аз сулҳу сафо ва дӯстию паймон буд ва аз ин рӯ дар «Меҳр-яшт» сурудҳои дилкаше ба номи ӯ забт шудаанд. Вазоифи дигаре ҳам аз қабили

нигаҳбонии киштзорҳои фарох, посбонии мардум ва бахшандагии ромишу осоиш ба сарзамини Эрон низ дар яштҳо ба ӯ интисоб ёфтаанд.

Номи «меҳргиёҳ», ки аз гиёҳи асотирии куҳан аст, дар назари аввал номи Меҳрро ба ёд меоварад.

Меҳр дар «Вед»-и бараҳманон монанди «Авасто» парвардгори рӯшноию фурӯғ аст, аммо дар Эрони зардуштӣ ба пайравӣ аз андешаи яктопарастӣ мақоми Меҳр коҳиш пазируфт ва дар миёни худоён фақат Аҳуромаздо аҳаммият ёфт ва Меҳр танҳо ба унвони фариштае баландпоя боқӣ монд. Мисриён Меҳрро худои хеш сохтанд ва дар Чин аз рӯзгори бостон шоҳони худро аз аъқоби худои хуршед медонистанд.

Меҳр эзадест, дорои ҳазор чашм ва ду ҳазор гӯш ва даҳ ҳазор посбон ва дар тафсири паҳлавӣ омадааст, ки ин гӯшу чашмҳо ҷудогона худ фариштагоне ҳастанд, ки гумоштаи Меҳранд. Мақоми Меҳр болои кӯҳи Албурз аст, ки дар он ҷо на рӯз асту на шаб, на торикию на боди сард, на нохушию на касофат ва ин оромгоҳ ба паҳнои замин аст, яъне Меҳр дар ҳама ҷо ҳозир аст ва монанди Суруш ҳамеша бедор ва душмани деви хоб аст ва бар гардунаи чаҳорасбе аз Ховар ба Бохтар мешитобад. Фарри каёнӣ аз ҳамроҳони Меҳр ба шумор меомада ва аз аҳди бостон оташкадаи Хурдодмеҳр ба номи ӯ мавсум буда аст:

*Чи Озаргушаспу чи Хурдодмеҳр,*
*Фурӯзон чу Ноҳиду Баҳрому Меҳр*

(*Фирдавсӣ*)

Рӯзи шонздаҳуми меҳрмоҳ (меҳррӯз) дар Эрони бостон ҷашни Меҳргон дар бузургдошти эзади Меҳр бо шукӯҳи хоссе баргузор мешуда ва то ин авохир низ идома доштааст. Оини парастиши Меҳр дар рӯзгорони куҳан аз Эрон ба Бобил ва Осиёи Сағир рафт ва сипас бо сарбозони румӣ ба Урупо роҳ ёфт ва дар он ҷо Меҳр ба сурати худое бузург парастида шуд ва бад-ин гуна оини меҳрпарастӣ (митроисм) падид омад.

Деринагии парастиши Меҳр ба унвони оине куҳан ба 1350 қабл аз мелод бозмегардад. Дар он аём Меҳр ё Митро ба унвони худои Митонӣ (Mittani) номгузорӣ шуд. Бо суқути Ҳахоманишиён дар 331қ.м. оини Митро ба Осиёи Сағир мунтақил шуд ва ба сурати оине сиррӣ даромад. Ин ки баъдҳо

маъобиди меҳрӣ тақрибан ҳамагӣ ба сурати ғор ё дар аъмоқи замин бино мешуданд, шояд ба ҳамин далели сиррӣ будани онҳо бошад, Номи Опулун ва Митра ва Ҳермес ва Ҳелиюс, ки дар катибаи маъруфи Онтиюхуси аввал (69-38 қ.м.) омадаанд, ҳама дар воқеъ бар худои Меҳр итлоқ мешудаанд. Аз Плуторк (Плутарх) нақл шудааст, ки оини сиррии меҳрпарастӣ дар 67қ.м. тавассути дуздони дарёии Кликиё, ки аз муттаҳидони Меҳрдоди чаҳорум подшоҳи Пунтус буданд, вориди Итолиё шуд. Бинобар ривоёте дигар сарбозони румӣ оини меҳриро ба Рум бурданд ва ба он пойбанд шуданд. Кумудус – импиротури Рум (170-192м.) барои хушомади сарбозони худ аз меҳрпарастӣ ҳимоят кард ва худ ба ин оин гаравид. Короколо импиротури Рум (211-217 м.) ҳам ба фарҳанги митроӣ мутамоил шуд ва иҷоза дод, як маъбади митроӣ дар зери ҳаммомҳои ӯ бино шавад. Дар садаи севуми мелодӣ танҳо дар Рум, ки як милюн ҷамъият дошта, панҷоҳ маъбади митроӣ шинохта шудааст, ки маъбади пайдошуда дар зери калисои Санта Калмони Рум бояд аз он зумра бошад.

Ойини меҳрӣ баъдҳо мағлуби масеҳият шуд ва аз соли 400 мелодӣ ба куллӣ аз равнақ уфтод, аммо таъсири он бар омӯзаҳо ва боварҳои масеҳӣ инкорнопазир аст. Кофист бидонем, рӯзи 25 дасомбр дар асл рӯзи таваллуди «Хуршеди шикастнопазир» ва рӯзи таваллуди Меҳр аз санг буда, ки баъдҳо мелоди Масеҳ ҳам дар ҳамин рӯз тасбит шудааст. Бархе уламои фиқҳ-ул-луға ҳатто ду вожаи «мелод» ва «масеҳ»-ро ҳам бо калимаи «меҳр» дар пайванд ёфта ва аслу бунёди онҳоро яке донистаанд. Нахустин ишораи таърихӣ ба Митро дар адабиёти лотинӣ ҳам ба ҳудуди соли ҳаштоди мелодӣ ва китоби «Thebaid» – асари Сотиюс бозмегардад, он ҷо ки мегӯяд: «Меҳр дар зери тахтасангҳои ғори Эрон бар шоххои гови нари сарсахт пирӯз шуд».

Меҳриён полоиши равон ё тазкияи нафсро дар коргоҳе ба номи «меҳроба» анҷом медоданд. Бисёре аз ин меҳробаҳо аз миён рафта ва ё ба калисо ва масҷиду маъбад табдил шудаанд. Бархе муҳаққиқон пайкараи чандмеҳробаи эронӣ монанди «Чоҳи Муртазои Алӣ» дар Шероз ва меҳробаи Маъсума, наздики Мароғаро ёфтаанд, ки ҳанӯз вижагиҳои куҳани худро ҳифз кардаанд.

Кеши Меҳр ва «фарри каёнӣ» дар ҳақиқат агар на инҳамонӣ (айни якдигар ҳастанд. – Р.В.), дастикам пайвандҳои муштараке дошаанд. Дар «Зомёд-яшт» таъкид мешавад, ки

ҳангоми гусастани фарр аз Ҷамшед Меҳр онро баргирифт ва аз он пас фарри каёнӣ асосан ва барои ҳамеша дар тасарруфи Меҳр аст ва Меҳр тавоноии онро дорад, ки фарри каёниро аз касоне, ки аз вайронӣ шодмон мешаванд (монанди Афросиёб ва тӯрониёни вобаста ба ӯ), бозпас гирад. Бинобар ин, ҳар ҷо ки «меҳройинӣ» роҳ ёфта бошад, кеши фарри Каёнӣ низ ҳамгоми он будааст.

Дар миёни ёдмонҳои меҳрӣ қадаҳҳо ва бушқобҳои табақҳои фаровонеро метавон ёфт, ки аз меҳробаҳо ва биноҳои марбут ба Меҳр пайдо шудаанд. Ин қадаҳҳо ҳам сарчашмаи зиндагиро нишон медиҳанд ва ҳам мафҳуми муҳимме дар «кеши Ҳом» ба шумор мераванд.

Меҳр дар адабиёти форсӣ ба нудрат ба унвони эзади аҳду паймон ва ба ҳадди вуфур ва шайёъ ба маъонии муҳаббату дӯстӣ ва хуршеду офтоб, ки иттифоқан бо бунёдҳои куҳани он ҳам беиртибот нест, матраҳ аст. Гузашта аз ин вуҷуди таркибот ва вожаҳои мутаъаддиде, ки бо калимаи «меҳр» сохта мешаванд, аҳаммияти ин вожа ва савобиқи таърихии онро дар забони форсӣ нишон медиҳанд. Дар ин ҷо ба шавоҳиде андак аз шеъри форсӣ қаноат мешавад:

Фирдавсӣ дар бораи ба тахт нишастани Фаридун гӯяд:

*Ба рӯзи хуҷаста сари меҳрмоҳ*
*Ба сар барниҳод он каёнӣ кулоҳ…*
*Бифармуд, то оташ афрӯхтанд,*
*Ҳама анбару заъфарон сӯхтанд.*
*Парастидани Меҳргон дини ӯст,*
*Таносонию хӯрдан ойини ӯст.*
*Агар ёдгор аст аз ӯ моҳи меҳр,*
*Бикӯшу ба ранҷ эч манмой чеҳр.*
*Гоҳ меҳрат намояд аз сари кин*
*Мар туро дар хаёл зарри иёр.*

*(Саноӣ)*

*Гарди роҳаш ба турктози сипеҳр*
*Тоҷи заррин ниҳод бар сари Меҳр.*

*(Низомӣ)*

*Бар олами ҷоҳи ту киро рӯйи гузар монд,*
*Чун меҳр фурӯ шуд, чи яқинро, чи гумонро.*

*(Анварӣ)*

*Фиканда ройи ту дар хоки роҳ рояти Меҳр,*
*Набишта килки ту бар оби ҷӯй ояти Тир.*

*(Анварӣ)*

*Аз ахтарони фазл чу Меҳрам ҷудо кунанд,*
*Дар пардаи ҷаҳон чу ҳаводис мусаттарам.*

*(Анварӣ)*

*Мегузарад хаёли ман аз Маҳу Меҳру Муштарӣ,*
*Ту ба камин чӣ хуфтаӣ, сайд кун ин ғазоларо.*

*(Иқбол)*

*Аз ту даруни синаам барқи таҷаллие, ки ман*
*Бо Маҳу Меҳр додаам талхии интизорро.*

*(Иқбол)*

Дар шеъри муосири форсӣ гоҳ ба номи Митро дар иртибот бо афсонаҳои марбут ба он ишора шудааст:

*Ту пиндорӣ, муғе дилмурда дар оташгаҳе хомӯш*
*Зи бедоди Анирон шикваҳо мекард.*
*Ситамҳои фарангу турку тозиро*
*Шикоят бо шикаста бозувони Митро мекард.*

*(Ахавони Солис)*

Бархе радди пойи ойини Меҳрро дар суннатҳои эронӣ ва масеҳӣ бозмонда то рӯзгори мо ёфтаанд.

**МЕҲРГИЁҲ (مهرگیاه)**

Меҳргиёҳ ё меҳргиё, ки дар фарҳангҳо мардумгиёҳ(гияҳ), астранг, сурнаг, сагкан, собзак, собизак, собизаҷ, ябруҳ, ябруҳ-ус-санам, ябруҳ-ул-ваҳод, лаффоҳ, луъбати мутлақа, луъбати муаллақа ва… низ хонда шуда, аслан гиёҳест шабеҳи ду инсони ба ҳам печида, ки дар сарзамини Чин ба сурати нигунсор мерӯяд, чунон ки решаи он ба манзалаи мӯйи сари он аст. Ин ду ки ба сурати нару модаанд, даст дар гардани ҳам карда ва пойҳо дар

якдигар маҳкам сохтаанд ва гӯянд ҳар кас онро биканад, ба фосилаи каме мемирад. Дар китобҳои пизишкии қадим, назири «Туҳфаи ҳакими муъмин» ва «Баҳр-ул-ҷавоҳир» хавоссе барои он нақл карда ва навиштаанд, ки агар қадре аз онро бо шири гов ба зане ақим (нозо) бихӯронанд, агар аз нар бихӯрад, фарзанди нар ва агар аз мода бихӯрад, фарзанди мода хоҳад овард.

Барои кандани меҳргиёҳ атрофашро холӣ кунанд, чунон ки ба андак зӯр канда шавад ва ресмоне бар он банданд ва сари ресмонро бар камари саги тозӣ, гов ва ё ҳайвоне дигар муҳкам созанд ва шикоре дар пеши он саг раҳо кунанд ё алафе бар сари роҳи он гов ё ҳайвон ниҳанд ва чун саг аз ақиби шикор ва гову ҳайвон аз пайи алаф биравад, он гиёҳ аз беху реша канда шавад ва сагкан ба ин эътибор гӯянд, ки албатта саг ё гов ва ё ҳайвон баъд аз чанд рӯз бимирад. Асадии Тӯсӣ дар ишора ба ин кор дар сифати астранг (мардумгиёҳ) мегӯяд:

*Ҳамон аз гиёҳони бобӯюранг,*
*Шиносанда хонад варо астранг.*
*Аз он ҳар кӣ кандӣ, фитодӣ зи пой,*
*Чу ишон шудӣ беравон ҳам ба ҷой.*
*Ба говон аз он чанд канданду бурд,*
*Ҳар он гов, к-он канд, бар ҷой мурд.*

Дар асотири куҳан ҳаст, ки аз нутфаи Гаюмарс пас аз марг обе бар замин рехт, ки ду гиёҳ ба шакли ревос аз замин руст ба номҳои Машӣ ва Машёна. Баҳор назар дода, ки гиёҳи ревос аз ҷинси ҳамин меҳргиёҳ аст ва бино бар афсонаҳо гиёҳи мазбур аз оби мании марде, ки бегуноҳ кушта шуда буд, ба вуҷуд омадааст. Маънии дигари меҳргиёҳ, ки шояд бетаваҷҷуҳ ба мафҳуми аввалияи он набуда, шираи гиёҳест, ки ҷодугарон мегуфтанд, аз таркибу хавосси он огоҳанд ва бо кумаки он қалби мардони сахтдил ва занони сангдилро ром мекунанд. Ин аст, ки дар дарбори умарову салотин, аз ҷумла Фатҳалишоҳ ва Носируддиншоҳ бисёре аз занон, ки мавриди бемеҳрӣ буданд, даст ба домони ҷодугарон мешуданд, то бо хӯронидани меҳргиёҳ дилҳои ҳамсаронашонро нисбат ба онҳо нарм кунанд. Ин маъҷун ва хавосси ҷодуии онро дар кишварҳои Чину Ҳинд ва ҳатто кишварҳои арабӣ мешинохтаанд ва барои ҷалби ишқи шавҳарон ба ҳамсаронашон мавриди истифода қарор медоданд.

Дар адабиёти форсӣ бо таваҷҷуҳ ба он чи гузашт ва низ бо иноят ба калимаи «меҳр» ва «мардум» дар ин ном мазомини мутаъаддиде пардохта омада ва бисёре аз шуаро низ аз он баҳраманд шудаанд.

*Аз барои меҳр чеҳри ҷонфизоятро ҳаме*
*Бар ду чашми мардумон ғайрат барад мардумгиё.*
*(Саноӣ)*

*Замин зи лутфи ту гар об ёбадӣ, шавадӣ*
*Ба рифқи меҳргиёҳ, ҳар чӣ ҳаст заҳргиёш.*
*(Саноӣ)*

*Ман ҳаме дар Ҳинди маъні рост ҳамчун Одамам*
*В-ин харон дар Чини сурат гӯж чун мардумгиё.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар сафи мардон биёр қуввати маъно аз он-к*
*Дар раҳи сурат якест мардуму мардумгиё.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҷойе расид кори ҳасудат, ки аз замир*
*Дорад ҳаме нуҳуфта чу мардумгиёҳ рӯй.*
*(Заҳир)*

*Боди сабо, ки фаҳли баноти набот буд,*
*Мардумгиёҳ шуд, ки на мард асту на зан аст.*
*(Анварӣ)*

***Дар васфи мамдуҳ:***

*Ба боди қаҳр бибуррад зи санги хора сукун,*
*Ба оби лутф барорад зи шӯра меҳргиёҳ.*
*(Анварӣ)*

*Бардамонад зи шуълаи оташ*
*Фатҳи боби кафи ту меҳргиёҳ.*
*(Анварӣ)*

*Меҳрубонӣ зи ман омӯзу гарам умр намонад,*
*Ба сари турбати Саъдӣ биталаб меҳргиёро.*
*(Саъдӣ)*

*Ба гирди чашмаи меҳрат дамид меҳргиёҳ,*
*Ту айни оби ҳаётӣ, алайка айна-л-лоҳ.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Абр агар омӯзад аз табъи ту рӯзе мардумӣ,*
*Аз замин ҳаргиз нарӯёнад ба ҷуз мардумгиёҳ.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Сирати инсон ҳаме бибояд, азеро-к*
*Меҳргиё низ шуд ба сурати инсон.*
*(Адиб)*

*«Ӯ (духтари мубури туркманӣ) мисли як манзараи руъёши афюнӣ ба ман ҷилва кард… Ӯ ҳамон ҳарорати ишқии меҳргиёҳро дар ман тавлид кард». (Содиқи Ҳидоят)*

Номи дигари ин гиёҳ дар форсӣ «астранг» ё «сатранг» аст, ки фарҳангҳо онро наботе шабеҳи инсон донистаанд, ки дар замини Чин рӯяд ва гӯянд, нигунсор бувад, чунон ки решааш ба манзалаи мӯйи сараш бошад ва нару мода дастҳо дар гардани ҳам оварда ва пойҳоро дар ҳам муҳкам сохта бошанд ва нарро пои рост бар пойи чапи мода уфтода ва модаро Баръакси он ва он гоҳ шеваи кандани онро ба сурате, ки дар мавриди меҳргиёҳ гуфта шуд, овардаанд.

«Ҷаҳонгирӣ» афзудааст: «Бозиеро, ки маъруфу машҳур аст ба ин эътибор, ки сурати инсонро аз чӯб сохтаанд, «сатранг» ном ниҳодаанд ва муарраби он «шатранҷ» аст ва акнун ба таъриб (арабӣ) иштиҳор дорад».

Шоирони эронӣ ба номи сатранг ва астранг ба ҳамин маъно ишора кардаанд:

*Кинаш, ар сӯи Чин кунад оҳанг,*
*Аҳли Чинро надонӣ аз сатранг.*
*(Саноӣ)*

*Ҳинд чун дарёи хун шуд, Чин чу дарёбори ӯй,*
*З-ин қибал рӯяд ба Чин бар шибҳи мардум астранг.*
*(Асҷадӣ)*

*Ҳамчу ту доранд мирон ному не шибҳи туанд,*
*Ҳам ба мардум монаду мардум набошад астранг.*
*(Қатрон)*

*Дар астранг ҳайати мардум ниҳодаанд,*
*Мардумгиёҳ исму алам ёфт астранг.*
*(Сӯзанӣ)*

*Насими хулқат агар бигзарад ба Чин, на аҷаб,*
*Ки ҷонпазир шавад дар диёри Чин сатранг.*
*(Ҷамолуддини Абдурраззоқ)*

*Лутфи назми ту расидаст ба Чин-дар, на шигифт,*
*Гар зи хокаш пас аз ин зинда барояд сатранг.*
*(Мухторӣ)*

*Бе равон зояд фарзанди бараҳман дар Ҳинд,*
*Ҷонвар рӯяд шакли сатранг андар Чин.*
*(Мухторӣ)*

**МЕҲРГОН (ҷашн) ((مهرگان (جشن))**

Баъд аз Наврӯз муҳимтарин ҷашни Эрони Бостон буда, ки аз рӯзи 16-ум (меҳррӯз) то 21-уми меҳрмоҳ тақрибан нуқтаи муқобили Наврӯз ва муқорини эътидоли харифӣ (тирамоҳӣ) ба муддати 5 рӯз бо маросими хоссе баргузор мешудааст. Рӯзи 16-ум ба Меҳргони кӯчак ва рӯзи 21-ум (ромрӯз) ба Меҳргони бузург маъруф будааст.

Бино бар «Бундаҳишн» Машӣ ва Машёна дар ин рӯз таваллуд ёфтанд ва чунон ки Берунӣ овардааст, дар ин рӯз Кова бар Заҳҳок хуруҷ кард ва Фаридунро ба шоҳӣ бардошт. Ҳамчунин дар ин рӯз Худованд заминро бигустаронид ва колбадҳоро пазирои арвоҳ сохт. Аз Салмони Форсӣ нақл кардаанд, ки Худованд ёқутро дар Наврӯз ва забарҷадро дар Меҳргон берун овард ва чун офтоб (меҳр) дар ин рӯз пайдо шуд, онро «Митроконо» (мутааллиқ ба Меҳр) мегуфтанд, ки баъдҳо Меҳргон шуд ва муарраби он «Меҳрҷон» аст. Дар ин рӯз буд, ки Фаридунро аз шир гирифтанд ва ӯ бар гов савор шуд ва дар осмон гове аз нур падид омад, ки шохҳояш аз тило ва поҳояш аз нуқра буд ва чархи қамарро мекашид. Ин гов соате ошкор мешавад ва сипас ғойиб мегардад. Ҳар кас, ки муваффақ ба

дидори ӯ шавад, дар соате ки назар бар ӯ меафканад, дуояш мустаҷоб мегардад.

Дар Эрони қадим шодию пирӯзӣ мавҳибате худоӣ буд. Аз ин рӯ ҳар гоҳ пирӯзие барои мардум пеш меомад ва бахусус вақте ситамгареро аз худ меронданд ва адолатро мустақарр мекарданд, ба ёдгори он фатҳ ва раҳоӣ аз бедод ҷашне бузург барпо мекарданд. Бинобар ин ин ҷашнро метавон ҷашни бозёфтани озодӣ ва раҳоӣ аз ситами бегонагон ё ҷашни пирӯзии некӣ бар бадӣ донист.

Меҳргон мисли Наврӯз маросиме дошт ва мардум дар ин рӯз барои якдигар ҳадя мефиристоданд. Дар китоби «ат-Тоҷ»-и Ҷоҳиз омадааст, ки ҳар кас ҳар чиро бештар дӯст медошт, ба султон ҳадя мекард. Агар қимати туҳфаи касе ба 10 ҳазор дирам мерасид, дар девон сабт мешуд ва вақте ҳамон шахс ба пул ниёз пайдо мекард, ду баробари он маблағро ба ӯ медоданд. Султон тоҷи зарринеро, ки тасвири хуршед бар он буд, бар сар мениҳод ва дар Наврӯзу Меҳргон бори ом медод ва ҳар кас ба ҳузур мерафт, агар шикояте дошт, рӯ дар рӯ матраҳ мекард.

Дар ин рӯз зардуштиён либоси нав мепӯшиданд ва суфраи алвон мегустарданд ва китоби «Авасто» ва ойинаву сурмадону шаробу гулоб ва… бавижа анор рӯйи он мечиданд. Агар навзоде дар ин рӯз мутаваллид мешуд, исми ӯро ба гунае интихоб мекарданд, ки вожаи «меҳр» дар он бошад.

Ҷашни Меҳргон ба қадре муҳим ва тарфи таваҷҷуҳ буд, ки ҳатто баъд аз Ислом ҳам аз байн нарафт ва дар даврони хулафои Аббосӣ бо шукӯҳи тамом баргузор мешуд. Аз мусаммати Манучеҳрӣ бо матлаъи:

*Шод бошед, ки ҷашни Меҳргон омад,*
*Бонгу овои дарои корвон омад.*
*Корвони Меҳргон аз Хаззарон омад,*
*Ё зи ақсои билоди Чинситон омад.* –

бармеояд, ки ҳангоми ҳукумати Масъуди Ғазнавӣ (421-432 қамарӣ) ҷашни мазбур маъмул буда ва бо маросими хоссе баргузор мешудааст. «Таърихи Байҳақӣ» низ аз маросими Меҳргон дар зиқаъдаи 422 ва 427 тавсифи дақиқе ба даст додааст. Ин ҷашн дар саросари Осиёи Сағир низ барпо мешуда ва аз он ҷо бо ойини Меҳр ба Урупо низ рафтааст. Ҷашни Меҳргонро дар Руми Қадим рӯзи зуҳури хуршед тасаввур мекардаанд, ки баъд аз

нуфузи масеҳият дар Урупо рӯзи валодати Масеҳ қарор дода шудааст. Шуарои форсизабон ағлаб ҷашни Меҳргонро мешинохтаанд ва гоҳ низ худ дар замони ҳаёти хеш бо он мувоҷеҳ будаанд ва дар натиҷа ба таври васеъе дар шеърашон низ мунъакис аст:

*Меҳргон омад, ҷашни малик Афридуно,*
*Он куҷо гови наку будаш Бирмоюно.*

*(Дақиқӣ)*

Фирдавсӣ дар мавриди ба тахт нишастани Фаридун гӯяд:

*Бифармуд, то оташ афрӯхтанд,*
*Ҳама анбару заъфарон сӯхтанд.*
*Парастидани Меҳргон дини ӯст,*
*Таносоию хӯрдан ойини ӯст.*
*Агар ёдгор аст аз ӯ моҳи меҳр,*
*Бикӯшу ба ранҷ эч манмой чеҳр.*
*Ба хӯйу одати обо ба ҷамъи зоирон зар деҳ,*
*Ба расму сирати аҷдод ҷашни Меҳргон май хӯр.*

*(Масъуди Саъд)*

*Меҳргони меҳрубон боз омаду асри асир,*
*Ганҷи богу бӯстонро кард горат моҳи тир.*

*(Масъуди Саъд)*

*Омад хуҷаста мавсими қурбони Меҳргон,*
*Хунрези ин ба ҳам шуд бо баргрези он.*
*Бо Меҳргон чу нек фитод иттифоқи ид,*
*Хунрезу баргрез падид омад аз миён.*

*(Сӯзанӣ)*

*Шохи ӯ бе Меҳргон урён зи барг,*
*Нест андар ҷони ӯ ҷуз бими марг.*

*(Иқбол)*

Меҳргонро ойину одобе муфассал буда, ва дар давраҳои мухталиф бо тартиби хоссе баргузор мешудааст. Аҳаммияти Меҳргон бад-он ҳад буда, ки бархе онро бар Наврӯз тарҷеҳ ниҳодаанд. Ойинҳо ва маросими Меҳргон то ҳамин давраҳои

ахир ахир дар бахшҳое аз Эрон, аз ҷумла Хуросон барқарор будаанд.

**МЕҲРОБ (مهراب)**

Меҳроб (амири Кобул ё Кобулшоҳ) марде далеру хирадманд ва боҷгузори Соми Наримон (амири Зобулистон) буд ва нажоди ӯ аслан ба Заҳҳок мерасид. Чун хабари вуруди Золро ба Кобул шунид, ҳадоёе барои вай фиристод ва дар ҳамин сафар буд, ки Зол ба Рӯдоба, духтари Меҳроб дил бохт ва нахуст бо мухолафати шадиди Меҳроб мувоҷеҳ шуд, вале саранҷом ӯ ризо дод ва духтари хешро ба Зол – паҳлавони сапедмӯйи Систонӣ дод ва ҳосили ин пайванди муборак Рустам буд, ки вуҷудаш ҳамосаи миллии Эронро борвар сохт. Тавсифи дилангези Фирдавсӣ аз амири Кобул, ки Зол, паҳлавони эрониро ҳавохоҳи худ кард, барои ҳар хонандае дилпазиру меҳрангез аст:

*Яке подшо буд, Меҳробном,*
*Забардасту боганҷу густардаком.*
*Ба боло ба кирдори озода сарв,*
*Ба рух чун баҳору ба рафтан тазарв.*
*Дили бихрадон дошт, магзи радон,*
*Ду китфи ялону ҳуши мӯбадон.*

**МЕҲРРӮЗ (مهرروز)**

Рӯзи 16-уми ҳар моҳи шамсӣ ба номи Меҳр (яке аз фариштагони ойини Зардуштӣ ва мазҳари паймону муҳаббат ва хуршед) меҳррӯз хонда шудааст, ки дар моҳҳои урдибиҳишт, хурдод, меҳру исфанд саъд ва дар дигар моҳҳо миёна аст. Рӯзи меҳр аз моҳи меҳрро эрониёни қадим ҷашне бузург ба номи Меҳргон барпо медоштаанд, ки пас аз Наврӯз бузургтарин ҷашн ба шумор мерафтааст. Дар шеъри форсӣ ба нудрат ба номи ин рӯз ишора шудааст:

*Рӯзи Меҳру моҳи Меҳру ҷашни фаррух Меҳргон*
*Меҳр бифзой, эй нигори меҳрчеҳри меҳрубон.*

*(Масъуди Саъд)*

**МИДОС (میداس)**

Мидос номи подшоҳи кишвари Фиригиё ё Фарижӣ (дар юнонӣ phrygia ки ба Афруғия таъриб шуда) ва достони ӯ ривоятест, ки аз Овидиюс шоири лотинӣ (40 қ.м то 17 м.) бар ҷой монда ва бо достони Искандари Зулқарнайн мушобиҳатҳое ёфтааст. Дар чанд достони миллӣ аз ӯ ба унвони қаҳрамон ёд шудааст, аммо он чи аз саргузашти Мидос талвеҳан дар адабиёти форсӣ иникос ёфта, ҳузури ӯ дар саргузашти Пон ва Опулун аст. Ҳангоме ки Тумулус худои кӯҳистон дар ҳоли расидагӣ ба ихтилофе буд, ки миёни Пон ва Опулун буруз карда буд, Тумулус ба нафъи Опулун раъй дод, вале Мидос ин раъйро ғайриодилона эълом кард. Он гоҳ ба дастури Опулун, ки ба хашм омада буд, аз ду тарафи сари Мидос ду гӯши хар берун омад. Мидос бо диққати хоссе гӯшҳои худро бо тоҷе, ки бар сар дошт, пинҳон мекард ва танҳо ороишгари ӯ аз ин роз огоҳ буд. Ороишгар, ки мехост ин роз нуҳуфта бимонад, ҳуфрае дар замин эҷод кард ва матлабро он ҷо гуфт, аммо алафҳои ҳарзае, ки дар он ҳудуд мерӯиданд, бо вазиши бод ба ҷунбиш омаданд ва чунин замзама мекарданд: «Мидос, Шоҳмидос гӯшҳои хар дорад».

Мавлавӣ дақиқан бо огоҳӣ аз ин достон гуфтааст:

*Шоҳ Мидосро ду гӯши хар аст,*
*Лек, овах, ба зери тоҷи сар аст.*

Ба назар мерасад ин байт низ бе иртибот бо моҷарои Мидос набошад:

*Гӯши хар бифрӯшу дигар гӯш хар,*
*К-ин суханро дарнаёбад гӯши хар.*
*(Мавлоно)*

**МИКОИЛ (میکائیل)**

Микоил (Микол) яке аз чаҳор фариштаи муқарраби даргоҳи Худо ва ба мӯҷиби ривоёти исломӣ фариштаи муваккал бар арзоқи халоиқ аст ва ҳикмату маърифати нуфус ба вай тааллуқ дорад. Ба дасти Микоил паймонаест, ки ҳаргиз қатрае

борон наборад ва ҳеҷ набот аз замин нарӯяд ва мева аз дарахтон бурун наёяд ва қатрае шир аз пистони чорпоён наёяд, магар ин ки ҳама ба паймонаи Микоил паймуда ва вазн шуда бошанд, зеро ӯ бар рӯзии бандагон муваккал аст. Аз «Каъб-ул-ахбор» нақл шудааст, ки чун Одам аз биҳишт ҳубут кард, Микоил қадре гандум пеши ӯ овард ва гуфт: Ин ризқи туву фарзандони туст, бархез, заминро шиёр кун ва тухм бияфшон ва он гоҳ тарзи пухтани нон аз гандумро ба ӯ омӯхт. Шояд ба ҳамин муносибат аст, ки дар ағлаби фарҳангҳо Тир (фариштаи борон дар ривоёти эронӣ)-ро ба Микоил тарҷума кардаанд.

Дар тавсифи ҳайати Микоил навиштаанд, адади болҳои ӯро ҷуз Худои таъоло кас надонад. Агар даҳон боз гушояд осмонҳо дар даҳони ӯ чун хардале бошад дар баҳре ва агар зоҳир шавад аҳли осмону замин аз нури ӯ бисӯзанд ва аъвони ӯ дар тамоми олам муваккал бошанд бар намувв ва зиёдот ва нуҳуз (ҳаракат)-и аркон ва мavалладот.

Микоил аз фариштагонест, ки синаи пайғамбарро пеш аз шаби меъроҷ муншариҳ сохтанд. Дар ҷанги Бадр низ ба ёрии муслимин шитофт. Ба мӯҷиби Қуръон Микоил аввалин касест, ки бар Одам саҷда кард ва шайтонро ба таъзиму ситоиш аз вай во дошт.

Дар аҳди ҷадид Микоил бо шайтон низоъ мекунад ва ба мӯҷиби мукошифоти Юҳанно, Микоил ва ёронаш бо аждаҳо меҷанганд ва ӯро мағлуб месозанд. Яҳудиён Ҷабраилро фариштаи вайронию фақр ва Микоилро фариштаи неъмату саломат медонанд. Маъруф аст, ки яҳуд ба паёмбари Ислом гуфтанд: агар воситаи ваҳйи ту Микоил буд ба ту имон меовардем.

Микоил дар китоби Дониёл амири бузург ва ҳомии қавми Исроил муаррифӣ шудааст.

Дар фарҳанги исломӣ ва ба дунболи он дар адабиёти форсӣ Микоил баъд аз Ҷабраил ва Исрофил маъруфтарин фариштаи муқарраби даргоҳи Худованд ва мавриди таваҷҷуҳи хосси шоирон ва урафо будааст. Насафӣ ҳангоми татбиқи ҷавориҳи одамӣ бар афлок гӯяд: «ва ҷигар осмони шашум аст ва намудори фалаки Муштарист аз ҷиҳати он ки Муштарӣ ҷигари олами кабир аст ва дар ин фалак малоика бисёранд ва малаке, ки муваккал аст бар ризқ, сарвари ин малоика аст ва номаш Микоил аст ва Микоил сабаби ризқи одамиён аст».

Дар ситоиши ҳазрати Пайғамбар:

*Бар само дорад чу Микоилу чун Ҷибрил дӯст,*
*Бар замин дорад чу Сиддиқею Форуқе хадам.*
*(Саноӣ)*

*Худой гар на чунон хост, к-ӯ бувад ба замин*
*Муъини Азроилу шарики Микоил,*
*Чи гуна босити арзоқ шуд ба дасти ҷавод?*
*Чи гуна қобизи арвоҳ шуд ба теғи салим?*
*(Ҷабалӣ)*

Паёмбар дар меъроҷ:

*Сар бурун зад зи маҳди Микоил,*
*Ба расадгоҳи сури Исрофил.*
*(Низомӣ)*
*Чун Сирофили қаноъат то абад ҷондори туст,*
*Гӯ, макун девони Микоили рӯзиро замон.*
*(Хоқонӣ)*

*Бувад микёли Микоил дасти ризқбахшояш,*
*Бувад чанголи Азроил шамшери ҷаҳонсӯзаш.*
*(Қоонӣ)*

**МИНО (مِنی)**

Мино сарзамини наздики Макка аст, ки ҳуҷҷоҷ дар он санг меандозанд (рамйи ҷамара) ва қурбонӣ мекунанд. Дар ваҷҳи тасмияи он гуфтаанд: Чун дар он ҷо хун рехта мешавад, (қурбонӣ) ва ё ба қавли соҳиби «Қомус» чун Ҷабраил хост аз Одам ҷудо шавад, ӯро гуфт: Чӣ орзу дорӣ? Гуфт: Таманнои биҳишт мекунам, ба ин ҷиҳат Мино хонда шудааст. Дар бархе тафосир низ дар саргузашти Одам ҳаст, ки дар он ҷо пас аз ихроҷ аз биҳишт худро танҳо ёфт ва таманнои Ҳавво кард ва ё бинобар як ривояти дигар Одам дар Мино таманнои омурзиши Худованд кард. Мино дар адабиёти форсӣ ба унвони сарзамини муҳтарам ва муқаддас мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Чун Сулаймон кард огози бино,*
*Пок чун Каъба, ҳумоюн чун Мино.*
*(Маснавӣ)*

Дар сифати мамдуҳ шоир гуфтааст:

*Сафои сафвати миқоти илм, шеъри ҳуш,*
*Минои маняти мизоби илм, Каъбаи ҷон.*
*(Қоонӣ)*

**МИНУ** (مینو)

Олами бидуни андеша ва бидуни ҳаракат ва ламснашуданӣ дар баробари гетӣ (олами ҳастӣ ва ҷисмонӣ), ки дар адабиёти форсӣ бештар ба мафҳуми ҷаннат ва биҳишти ҷовидонӣ ба кор меравад.

**МИРИ НАВРӮЗӢ** (میر نوروزی)

Мири Наврузӣ ё подшоҳи наврузӣ яке аз маросиме буд, ки ҳангоми Наврӯз дар Эрон баргузор мешуд. Дар ин маросим барои тафреҳу ханда касеро бар тахт менишонданд ва пас аз инқизои айёми ҷашн салтанати ӯ низ ба поён мерасид. Гӯё подшоҳи ҳақиқии вақт ҳам зоҳиран барои мутобиат аз суннати умумӣ дар он чандрӯза худро аз салтанат халъ мекард ва унвони подшоҳиро бо ҷамеъи лавозими зоҳирии он аз фармонравоии мутлақ ва итоати умуми уммоли давлат аз кишваре ва лашкаре ба яке аз афроди маъмулӣ ва фурудасти ҷомеа вогузор мекард ва ин подшоҳи дурӯғӣ ва суварӣ фаромину аҳкоме низ содир менамудааст. Ба ин муносибат таъбири подшоҳии наврӯзӣ ё мири наврӯзӣ киноае буд аз подшоҳе, ки муддати салтанати ӯ бисёр кӯтоҳ ва фармонравоии ӯ бисёр мутазалзилу беасос аст. Ин расм то соли 1302-и шамсӣ дар Буҷнурди Хуросон маъмул буд. Дар Курдистон низ расми мири мирин яке аз оинҳои наврӯзист, ки таҳаввулёфтаи Мири наврӯзӣ ва ҳанӯз боқист. Бархе барои ин маросим заминае куҳан ва асотирӣ низ баён кардаанд. Ин оини куҳансол дар хориҷ аз Эрон ҳам дар иртибот бо оини қурбонии инсон вуҷуд доштааст. Дар Бобил ҳамасола дар ҷашни

Загмук подшоҳ ногузир буд, бо гирифтани дастҳои муҷассамаи Мардух дар маъбади Эйгил қудрати хешро эҳё кунад. Бархе ин вазифаро чунон душвор медиданд, ки аз пазируфтани унвони подшоҳӣ имтиноъ ва ба лақаби «ҳоким» иктифо мекарданд. Аз иҷрои ин оин дар катибаи «Ишарҳаддун» ёд шудааст. Оин ва ҷашни мушобеҳ низ ба номи «Сатурналина» дар Италиё марсум буд, ки сарварон ва бандагон ҷои худро иваз мекарданд ва ба фарде ҷомаи шоҳӣ мепӯшонданд ва ӯ иҷозат дошт, ҳамаи орзуҳои худро бароварда кунад ва пас аз поёни маросим ӯро мекуштанд. Истробун ҳам аз ҷашне дар Осиёи Сағир ёд карда, ки дар ситоиши эзадбонуи Аноҳито буда ва дар он мардум ба хушгузаронӣ мепардохтанд ва айёшон ба ҷомаи сакоӣ дармеомаданд.

Ба назари бархе оини Мири наврӯзӣ ҳамон оини қурбонии инсон аст, ки дар давронҳои куҳан дар сари ҳар соли нав нахуст шоҳе ва баъдан шоҳнамоеро қурбонӣ мекарданд.

Ин оин, ки бо Кӯсабарнишин низ дар иртибот аст, бо шохае аз парастиши эзадбонуи Аноҳито, ки гоҳ рангу бӯи байнаннаҳрайнӣ пайдо карда, низ пайванд доштааст ва иҷрои густардаи он дар давраҳои мухталифи таърихӣ аз аҳаммияти он ҳикоят мекунад.

Тақиюддин Аҳмад ибни Алии Мукрезӣ дар китоби «ал-Мавоъиз-ва-л-эътибор би-з-зикри-л-хитат-ва-л-осор» маъруф ба «ал-Хитат» оини Мири наврӯзиро ҷузви маросими наврӯзи қибтиён медонанд, ки дар тамоми муддати давлати хулафои фотимии мисрӣ ва низ баъд аз инқирози эшон маъмул будааст. Аммо ҳамон тавр ки гузашт, бино бар назари ғолиб Мири наврӯзӣ як расми куҳани эронист ва ба ҳамин далел дар адабиёти форсӣ ҳам ба унвони як суннати маънус ва бумӣ аз он ёд шудааст.

«Чун дар он саводи Аъзам ва маҷмуъи банӣ Одам ҳеч сарвари муайян набуд, ки дар нузули ҳодисоти умур ва кифояти масолеҳ… бо ӯ мурочиат намоянд… ба ҳукми нисбати қаробат хамморро ба иттифоқ ба исми салтанат мавсум карданд ва подшоҳи наврӯзӣ аз ӯ барсохтанд». («Ҷаҳонгушои Ҷувайнӣ»). Дар соли ҳафтуми ҷулуси шоҳ Аббоси аввал мунаҷҷимон пешгӯӣ карданд, ки осори кавокиб ва қароиноти ҷаввӣ ҳокӣ аз он аст, ки шахсияте бузург ва азимушшаън аз мансубони офтоб, ки махсуси салотин будааст, нобуд хоҳад шуд ва мумкин аст ин иттифоқ дар Эрон рӯй диҳад. Ҷалоли Мунаҷҷими Яздӣ, ки аз ахтаршиносони

баноми он рӯзгор буд, ин тадбирро пешниҳод кард, ки подшоҳ дар он се рӯз худро аз салтанат халъ кунад ва шахсе муҷрим ва воҷибулқатлро ба ин симат мансуб дорад, ба тавре ки сидқи подшоҳӣ аз ӯ ба феъл ояд ва баъд аз се рӯз агар ҳодиса бар ӯ воқеъ нашуд, ӯро ба қатл бирасонанд. Ҳамагон ин тадбирро мувофиқи ақл ёфтанд ва ихтиёр ба номи Устод Юсуфи таркашдӯз афтод, ки дар шеваи илҳод мавсум ва мавсуф буд. Шоҳ Аббос худро аз салтанат халъ кард ва номи подшоҳӣ бар ӯ итлоқ фармуд ва баъд аз се рӯз, ки хатар дафъ шуд, ӯро куштанд ва шоҳ дубора ба тахти салтанат ҷулус намуд.

Ин воқеаи таърихӣ низ метавонад дунболаи бовар ба суннати Мири наврӯзӣ бошад.

Суннати Мири наврӯзӣ, ки ба номҳои «Подшоҳи наврӯзӣ» «Хони хонӣ» «Амири баҳорӣ» ҳам мавсум буда, дар саросари давраи исломӣ дар бахшҳое аз Эрон ва бавижа дар манотиқи ғарбии он ривоҷ дошта ва асли он дар давраҳои пеш аз Ислом ба минтақаи Суғд марбут будааст.

Он чи дар садаи ахир ба сурати «Ҳоҷӣ Фирӯз» бо либоси қирмиз ва кулоҳи зангӯладор ва чеҳраи сиёҳ дар ҳаволии Наврӯз дар хиёбонҳо ва маобир бо доира ва созу овоз зоҳир мешавад, метавонад тағйиришаклёфтаи ҳамон Мири наврӯзӣ бошад:

*Сухан дар парда мегӯям, чу гул аз ғунча берун ой,*
*Ки беш аз панҷ рӯзе нест ҳукми Мири наврӯзӣ.*
*(Ҳофиз)*

### МИҲОКОЛ (مِهاکال)

Миҳокол ё Миҳокил ҷилваи убус ва мухарриби Вишнуст, ки парастиши ӯ дине ба номи Миҳоколия дар Ҳиндустон падид овардааст. Бино бар ривоёт ин бут мӯе анбӯҳ ва фуруҳишта дорад ва дандонҳои ӯ пайдо ва шикамаш бараҳна аст. Бар пушти ӯ пӯсти пиле хунчакон гиреҳ хӯрдааст ва дар як дасти ӯ море бузург бо даҳоне гушода ва дар дасти дигараш асое ва ба дасти севумаш сари марде тасвир шуда ва дасти чаҳорумаш афошта аст. Ду мори бузург бар танаш печида ва аз гӯшҳояш ба ҷои гӯшвора ду мор овехтаанд. Бар сари ӯ тоҷе аз устухони косаи сари одамиён қарор дорад ва тавқе аз устухони одамӣ аз гарданаш овехтааст. Ӯро деве

тануманд тасвир кардаанд бо сифоте мутазод аз маҳмуд ва мазмум ва ба хотири фузунии қудраташ сазовори парастиш ва дар шадоид паноҳ ва малҷо донистаанд.

Дар шеъри Сӯзанӣ ҳам хитоб ба мамдуҳ деве маҳиб тасвир шудааст:

*Кишваре гир ба як ҳамла, ки он кишварро*
*Подшоҳ аст Азозилу Миҳокил вазир.*
*(Сӯзанӣ)*

**МОЁ (مایا)**

Моё мизон ва андозаи зуҳури суратҳои олам аст, ки аз он ба таваҳҳуми ҷаҳонӣ ва ҳунар низ таъбир кардаанд. Он ки касратро ба нерӯи таҷҷалиёти ҳунарии худ меофаринад меъмори илоҳист ва ҷаҳон ба манзалаи сафҳаест, ки сифоти Худованд дар он ба зуҳур мерасанд. Лизо моё аз лиҳози нерӯи халлоқаи илоҳӣ ба як эътибор маърифат аст ва ба ёрии ҳамин нерӯст, ки худоён ва фариштагони асотирӣ чун Вишну таҷассум ва зуҳур пайдо мекунанд. Аз тарафи дигар ҷоё ҷодуи ҷаҳонист, ки барои иғвои одамиён домҳои муҳлик мегустаронад ва одамиро асири худ мекунад.

Моё ҳамчунин номи қавми ҳиндиюласл аст, ки дар қораи Амрико зиндагӣ мекунанд ва низ дар асотири юнонӣ яке аз Палёдҳо духтари Атлас ва Палюна ва модари Ҳермес аз Зеус дониста шудааст ва дар оини Рум олиҳаи баҳор ва ҳосилхезист, ки моҳи май ба номи ӯст.

**МОИДА (مائده)**

Ҳавворионни Исо ҳангоми убур аз биёбонҳо барои таҳкими мабонии ақида ва итминони дили хеш аз ӯ хостанд аз парвардгораш бихоҳад аз осмонҳо моидае (хӯрдани таом) нозил кунад. Ба ривояти Қуръон (моида:112 то 114) чун исрор варзиданд Исо аз парвардгори хеш хост, ки моидае бар эшон нозил шавад. Он гоҳ моидае аз осмон омад, ки зеру забари он ду қитъа абр буд. Исо сарпӯш баргирифт ва суфрае буд аз зарри сурх ва бар он моҳии бирён буд бо сиру тара ва қадре намаку зайтун ва

панҷ анор ва панҷ хурмо ва дувоздаҳ адад нон ба теъдоди ҳавориюн. Ибни Аббос гуфт: Ҳар чӣ сабзӣ дар дунёст бар он ҷо буд, магар гандано (тара) ва сиру пиёз. Исо гуфт: Бихӯред ва Худоро ёд кунед. Ҷамъи касир бар он бинишастанд ва ҳар куре, ки аз он таом бихӯрд, бино шуд ва ҳар ранҷуре, ки бихӯрд, шифо ёфт ва халқе анбӯҳ аз он бихӯрданд ва он таом ҳамчунон бар ҷой буд. Чун офтоб фуру мешуд, ин суфра ба осмон бар мешуд ва рӯзи дигар боз меомад. Ба ривоёте чиҳил рӯз аз он бихӯрданд. Бархе тардид карданд ва гуфтанд, ҷодуст ва Худо суратҳои эшонро масх кард. Ба қавле чаҳордаҳ нафар аз хоб ба сурати хук бархостанд ва гирди мазбалаҳо касофат мехӯрданд. Номи панҷумин сураи Қуръон, ки дар он ба иҷмол аз ин хони осмонӣ ёд шуда Моида аст.

Мавлавӣ ба ҳикояти нузули моида аз осмон ишора кардааст:

*Моида аз осмон шуд оида,*
*Чун ки гуфт: Анзил алайно моида.*
*(Мавлоно)*

*Моида аз осмон дармерасид,*
*Бе судоъу бе фурӯхту бе харид.*
*(Мавлоно)*

**МОЙ (مای)**

Номи шаҳре дар Ҳинд аст, ки мардуми он монанди мардуми Бобил ба сеҳру ҷоду машҳур будаанд ва зоҳиран ҳамон «Муу» аст. Номи ин шаҳр ба ҳамин сифат дар шеъри форсӣ комилан шинохта аст:

*Бирафт ёру раҳе монд дар биёбоне*
*Ки ҳадди ӯ нашиносад ба ҷаҳд ҷодуи Мой.*
*(Дақиқӣ)*

*Ситорашиносону кундоварон,*
*Зи ҳар кишваре он ки дидам сарон.*
*Зи Қаннуҷу аз Данбару Маргу Мой*
*Бирафтанд бо зиҷи ҳиндӣ зи ҷой.*
*(Фирдавсӣ)*

*Зи Зобулситон то ба дарёи Синд*
*Ҳама Кобулу Данбару Мойи Ҳинд.*
(*Фирдавсӣ*)

*Ба чист гӯӣ сеҳри ҳалол дар раҳи шеър,*
*Чунон намоям, к-аз Мой ё Дамовандам.*
(*Сӯзанӣ*)

*Аз дилу ҷон рафт бояд хонай эзадӣ,*
*Чун ба сурат рафт хоҳӣ, ё ба Чин шав, ё ба Мой.*
(*Саноӣ*)

Забти мисраи дувуми ин байт дар девони Саноӣ чунин аст:

*Чун ба сурат рафт хоҳӣ, хоҳ ба сар шав, хоҳ ба пой.*

**МОЛИК ИБНИ ДУЪР (مالک بن دُعر)**

Молик, ки номи падараш ба суратҳои мухталиф: Дуър, Зуър (бо зол), Даъур, Зуъар ва Динор дар китобҳои таърих омадааст, меҳтари корвоне буд, ки тибқи ривоёти мазҳабӣ бар чоҳи Юсуф гузашт ва бо марде ба номи Бушро далву танобе дар чоҳ андохтанд, то об баркашанд. Чун Юсуф аз чоҳ баромад, моҷароро бо корвониён нагуфт, то вайро дар Миср бо баҳое газоф бифурӯшанд. Чун бародарони Юсуф вайро дар корвони Молик ёфтанд, гуфтанд: «Ин ғуломи мост, ки се рӯз аст гурехтааст». Молик ӯро ба бист дирам аз бародарон харид ва ба Азизи Миср фурӯхт ва пас аз он ки Юсуфро ба Азиз таслим кард, пушаймон шуд, аммо суд надошт. Пеши Юсуф омад ва ҳоҷат хост ва Юсуф дуо кард. Молик дувоздаҳ каниз дошт, ки бо мубошират намудани вай ҳамагӣ бор бардоштанд ва аз ҳар кадом ду писар мутаваллид шуданд.

**МОЛУҚ (مالوق)**

Мардуме биёбониянд, ки сурати ишон монанди сурати одамист, аммо бар танашон мӯй аст. Ғизои онҳо гиёҳи замин

бошад ва дар Машриқ ҷой доранд ва мардумонро сайд кунанду бихӯранд.

**МОНДОЛО (ماندالا)**

Мондоло ба санскрит яъне доира (доираи сеҳромез), ки иборат аст аз сурате печида, ки маъмулан онро бар рӯйи парчам нақш мекарданд ва дар назари фирқаҳои будоӣ ба мафҳуми тамаркуз будааст. Ба ҳамин ҷиҳат дар Тиббату Ҳинду Чин мондоло василаи тамаркузи неруи зеҳнист, зеро нуфуз ба мондоло ба манзалаи русух ба маркази вуҷуди худамон аст. Тавоф даври Хонаи Худо дар маросими ҳаҷҷи исломӣ ва низ тавоф бар гирди маъобиди ҳинду ва будоӣ ҳам ба ҳамин ҳадаф сурат мегирад.

Ҷанбаи асосии мондоло дар назари будоиён доираест шомили мураббаъе бо чаҳор «дар» ва ҳар кадом аз дарҳо дар васати зилъест, ки муқобили чаҳор ҷиҳати аслӣ қарор дорад. Пайдоиши мондоло ба рози ҳастӣ ва таҷаллии ғайбӣ марбут мешавад.

Мондоло аввалин тарҳи сурати навъӣ (архетип)-и асотир аст. Бештари мондолоҳои масеҳият Исоро дар маркази як доира ва чаҳор тан аз ҳавориюнро дар чаҳор ҷиҳати фазо нишон медиҳанд.

Сохти мондоло дар асотири тамоми милал ва тамсилҳои марбут ба адёни мухталиф дида мешавад. Дар ҷаҳоншиносии эронӣ, бавижа дар рисолаи «Бундаҳишн» маркази ҷуғрофиёӣ асотири Хваринас аст, ки ба танҳоӣ барозандаи нисфи тамоми кишварҳоест, ки атрофи он воқеъ шудаанд ва ҳаводиси муҳимми асотирӣ куллан дар он иттифоқ меафтанд. Аз Хварна дар ирфони исломӣ ба иқлими ҳаштум, Ҷобулқо ва Ҷобулсо, Ҳирқилиё ва Нокуҷообод таъбир шудааст. Бинои бештари шаҳрҳои исломӣ, ки ба сурати доиравор бар гирди маъбад, масҷид ва бозор воқеъ шудаанд, ба навъе аз сурати навъии мондоло табаъият кардааст.

**МОНӢ (مانی)**

Монӣ (216–276 мелодӣ) номи наққоши замони Ардашер ё Шопури Сосонист, ки модараш аз нуҷабои Эрон ва ба қавле аз

шоҳзодагони Ашконӣ ва падараш – Фотик аз мардуми Ҳамадон буд. Вай ба Бобил муҳоҷират кард ва Монӣ дар ҳамон ҷо таваллуд ёфт. Падараш бо фирқаи муғтасила (яке аз фирқаҳои ганусӣ) дар навоҳии Даҷлаву Фурот муоширaт дошт. Монӣ дар оғози ҷавонӣ мусофиратҳои бисёр намуд ва ба Чин рафт:

*Шунидам, ки Монӣ ба суратгарӣ*
*Зи Рай Чин шуд ба пайғамбарӣ.*
*(Низомӣ)*

Монӣ ҳунари наққоширо чунон фаро гирифт, ки саромади наққошони Руму Чин шуд ва дар замони Шопур ба Эрон омад ва китоби худро, ки дар он суратҳои аҷиб буд, нишон дод ва даъвои пайғамбарӣ кард ва саранҷом ба қавли Яъқубӣ Баҳроми аввал мониро ба дасти рӯҳониюни зардуштӣ супурд, ки дар як маҷлиси мубоҳисаи умумӣ ӯро ба хуруҷ аз дин маҳкум карданд ва ба зиндон афканданд ва чандон азоб доданд, ки бидруди зиндагӣ гуфт. Монӣ мухтареъи хатти ҷадиде буд муштақ аз сурёнӣ, вале содатар аз хатте, ки китобҳои монавӣ ба он навишта шудаанд. Вай зимни эътиқод ба ду асли хайр ва шарр ва Зарвон ба унвони мазҳари хайр эътиқодоти хоссе дошт, ки дар китобҳои сияр (зиндагиномаҳо) мастуранд. Китобҳои бисёре ба Монӣ мансубанд, ки «Ингалюн», «Шопургон», «Канз-ул-ҳаёт» ва «Сифр-ул-ҷабобир» аз ҳама машҳуртаранд. «ал-Феҳрист» ҳудуди ҳафтоду шаш китобу рисола ба ӯ ва пайравонаш нисбат додааст.

***Аржанги Монӣ:*** маъруфтарин китобе, ки ба далели доштани тасовири бисёр зебо ва ҳайратангез аз Монӣ дар адабиёти форсӣ шинохташуда ва аслан шуҳрати ӯ ба хотири он аст, як ҷилд олбуми тасовир аст ба номи «Аржанг» (Артанг, Арзанг, Арҷанг, Арданг), ки мубаййини матолиби китоб аст ва дар юнонӣ «Ийқун», дар портӣ «Ардҳанг», дар порсик «Артҳанг» ва дар қибтӣ «Ийқунис» номида шудааст («Бурҳон»). Ба эътиқоди бархе ин китоб бахше аз «Ингалюн»-и Монӣ будааст. Иртиботи Монӣ бо тасвиргарию наққошӣ, бавижа китоби «Аржанг»-и ӯ дар шеъри форсӣ таҷаллӣ ёфтаву дар иртибот бо он истилоҳоту таркиботу киноёти зиёде дар арсаи шеъри шоирон пайдо шудаанд. Масалан, таркиботи зер фақат дар шеъри Масъуди Саъд таваҷҷуҳи хонандаро ба худ ҷалб мекунад: хомаи Монӣ, сурати Монӣ, тасвири Монӣ, нақши Монӣ, кори Монӣ, лақаби Монӣ, номаи Монӣ, номаи Аржанг ва нақши Артанг. Дар ин ҷо

ба бархе мавориде, ки шахсияти Монӣ, бахусус аз ҷиҳати иртиботи ӯ бо наққошӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифта, ишора мешавад:

*Номаи фатҳу ту, эй шоҳ, ба Чин бояд бурд,*
*То чу он нома бихонанд, нахонанд Артанг.*
*(Фаррухӣ)*

*Ҳазор як з-он, к-андар сиришти ӯ ҳунар аст,*
*Нигору нақш ҳамоно, ки нест дар Артанг.*
*(Фаррухӣ)*

*Ба рашки маҷлиси ӯ корномаи Монӣ,*
*Ба рашки маҳфили ӯ борномаи Аржанг.*
*(Фаррухӣ)*

*Ҳаметофт аз парниён рӯйи хеш,*
*Нигорест гӯйӣ зи Артанги Монӣ.*
*(Фаррухӣ)*

*Гар Артанг хоҳӣ, ба бустон нигаҳ кун,*
*Ки пурнақши Чин шуд миёну канораш.*
*(Носири Хусрав)*

*Нигоҳ кун, ки ба Наврӯз чун шудаст ҷаҳон,*
*Чу корномаи Монӣ дар обгун қиртос.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба номи қайсарон созам тасониф,*
*Беҳ аз Артанги Чину Танглушо.*
*(Хоқонӣ)*
*Шопури Зулактоф аст акнофи ҳидоятро,*
*Монии залолатро бар дор кашад адлаш.*
*(Хоқонӣ)*

*Зи наққошӣ ба Монӣ мужда дода,*
*Ба рассомӣ дар Уқлидус кушода.*
*(Низомӣ)*

*Ба теша сурати Ширин бар он санг*
*Чунон барзад, ки Монӣ нақши Аржанг.*
*(Низомӣ)*

*Гарчи аз ангушти Монӣ барнаёяд чун ту нақш,*
*Ҳар дам ангуште ниҳад бар нақши Монӣ рӯйи ту.*
*(Саъдӣ)*

*Гар илтифоти худовандияш биёрояд,*
*Нигорхонаи чинию нақши аржангист.*
*(Саъдӣ)*

*Агар бовар намедорӣ, рав, аз суратгари Чин пурс,*
*Ки Монӣ нусха мехоҳад зи нӯги килки мушкинам.*
*(Ҳофиз)*

*Зи сунъи эзадӣ маҳванду моту ҳоиму ҳайрон,*
*Агар Лушо, агар Аржанг, агар Монӣ, агар Озар.*
*(Қоонӣ)*

*Равон кард килки шабаҳрангро,*
*Бибурд оби Мониву Аржангро.*
*(Низомӣ)*

*Ба қасди давлатам Монию Аржанг*
*Тирози сеҳр мебастанд бар санг.*
*(Амир Хусрав)*

*Зи дил наздиктар бо туст в-аз хун дар ту ҷоритар,*
*Чунин фармуд Монӣ, гар ту наздикию гар дураш.*
*(Ахавони Солис)*

*Ситоишкунон Мониш арҷмандат*
*Чу наққошу пайғомвар дӯст дорам.*
*Ҳам он нақшпардози арвоҳи бартар,*
*Ҳам Аржанги он нақшгар дӯст дорам.*
*(Ахавони Солис)*

Гоҳе ба назар мерасад, Аржангро номи буткадае дар Чин донистаанд:

*Яке нома монанди Аржанги Чин,*
*Набиштанду карданд чанд офарин.*
*(Фирдавсӣ)*

Бархе ҳам («Бурҳон») гуфтаанд: Аржанг номи наққошест аҳли Чин, ғайр аз Монӣ, ки дар ҳунарварӣ ҳамонанди вай набудааст.

**МОР (مار)**

Хазандаи маъруф, аз ҷонваронест, ки дар асотири бисёре аз ақвому милал ба суратҳои гуногун матраҳ аст. Дар асотири юнонӣ Ҳермес (Уторид ё Тир) асое ба шакли уқоби кушодабол дорад, ки ду мори ба ҳам печида давртодаври поҳои уқоб ё асо печидаанд. Мор ҳамчунин ба унвони самбули шифо дар вуҷуди Эскулоп (худованди саломатӣ ва беҳбуд) намоянда шуда ва ҳанӯз ҳам ба сурати аломати ҳирфаии пизишкӣ боқӣ мондааст. Дар қисмате аз маъбади Эскулоп, ки харобаҳои он ҳанӯз дар Эпидар барҷост, барои мор маросиме барпо мекарданд, зеро ин ҷонвар хосси Эскулоп ва мазҳару самбули қудрати зиндагӣ ба шумор меравад.

Парастиши мор ба шаҳодати бостоншиносӣ, ҳатто пеш аз «Ригведо», дар бахши бузурге аз ҷаҳони қадим, аз Донморк то Шарқ, ривоҷ доштааст. Вуҷуди вожаҳои мутааддид дар гӯйишҳои мухталиф низ робитаи морро бо асотири офариниш ошкор мекунад.

Мор дар Африқо мазҳари ҳушу доноист. «Таврот» ҳам морро аз ҳамаи ҳайвоноти саҳро ҳушёртар муаррифӣ мекунад. Сунбул Ёнард (писари Браҳмо дар ойинҳои ҳиндӣ) дар рафтуомади худ асое ба ҳамроҳ дошт, ки чун меафканд, ба сурати мор дармеомад. (Қиёс шавад бо достони Мӯсо дар ривоёти яҳуд).

Дар тамаддунҳои бадавӣ ва куҳан мор ағлаб печида ба даври тухми гиёҳон ва ба сурате тасвир шуда, ки думашро гоз мегирад. Яъне навкунандаи неруи ҳаёт аст ва бо неши худ саммро ба даруни пайкари хеш меҷаҳонад ва ба ин тартиб аз худ бор мегирад ва дубора зода мешавад. Ба қавли Гостан Бошлор ин мавҷуд «табдили доими марг ба зиндагӣ» ва намудори дуқутбӣ будани ҳастист. Яъне марг аз зиндагӣ метаровад ва зиндагӣ аз марг. Дар ҳунари милали бостонӣ ва тамаддунҳои куҳансол тасовиру намодҳои гуногуне аз мор боқӣ мондаанд.

Морро намоди озодагӣ, олати раҷулият, афсурдагӣ, интиқом, бадбахтӣ, паёмрасонӣ, танпарварӣ, ҳилагарӣ, ақл, қудрат, марг, насл, навсозӣ, васваса, ҳуш ва… донистаанд.

Дар ойини Меҳр мор ҷонваре бадкор ва мутлақ ба Аҳреман нест. Дар моҷарои уруҷи Меҳр бар осмон вай бар гардунае савор аст, ки Ҳермес роҳнамо ва ронандаи гардуна аст ва бо болҳое, ки бар сар дорад ва чӯбе аз дарахти ғор, ки ду мор даври он ҳалқа задаанд, қобили ташхис аст. Аз ин рӯ дар ойини Меҳр мор яке аз нишонаҳои аслист. Савсану сунбулу нилуфару сипарғам ҳар кадоме бо мор навъе иртибот доранд. Арабҳо сарвро «шаҷарат-ул-ҳаййя» (дарахти мор) меноманд, зеро муътақиданд, ҳар ҷо сарв ҳаст, мор ҳам ҳаст. Дар достони пайдоиши оташ («Шоҳнома») Аҳреман морро, ки ҳамрешаи марг аст, падид овард ва Аҳуромаздо дар баробари он ва барои муқобила бо ӯ оташро офарид ва ба ин тартиб оташ муқаддас шуд. Ҳамчунин бар дӯши Заҳҳок ду мор рӯийданд, ки бо хӯрдани мағзи ҷавон рӯзгори вайро сиёҳ карданд ва ривоёти куҳан ӯро аждаҳои сесар хондаанд. Дар адабиёти форсӣ истилоҳи «мори Беварасб» ва «мори Заҳҳок» аз ин ҷо пайдо шудааст. Дар ривоёти омиёна асосан морҳои бузург ва куҳансолро аждаҳо мегӯянд. Дар ривоёти давраи исломӣ, ки аз сарчашмаҳои фарҳанги яҳуд мутаассир аст, мор ҳайвоне зебо ва дорои чаҳор по монанди шутур буд ва аз хазонадорҳои биҳишт ба шумор мерафт. Аммо чун бо Иблис дар иғвои Одам ҳамкорӣ кард ва ӯро ба дохили биҳишт нуфуз дод, Худованд ба уқубати ин кор ӯро аз биҳишт ихроҷ кард ва ба Исфаҳон андохт ва ӯро бо хок хӯрдан ва ба шикам хазидан уқубат кард ва муқаррар шуд, одамиён сари ӯро бикӯбанд. Дар «Таврот» нақши гуноҳолуди мор бештар аз ривоёти исломӣ намудор аст, зеро дар ин ҷо худи мор васвасагар аст. Мор ва товус ба ҳамин далел, ки дар достони Одам нақше носитуда доранд, дар шеъри форсӣ гоҳ ба унвони «дастёрони дев» муаррифӣ шудаанд.

*Хашму шаҳват мору товусанд дар таркиби ту*
*Нафсро он поймарду девро ин дастёр.*
*Кай тавонистӣ бурун овард Одамро зи хулд,*
*Гар набудӣ роҳбар Иблисро товусу мор.*

*(Саноӣ)*

Амсолу киноёту таъбироту таркиботи мутаъаддиде дар иртибот бо мор дар адаби форсӣ матраҳ шудаанд, ки метавон онҳоро дар «Амсолу ҳикам» ва «Луғатнома»-и Деҳхудо мулоҳиза кард.

**МОРИҶ (مارِج)**

Забонаи оташ ва мухталити оташу ҳавост, ки бинобар бархе ривоёт падари ҷин муаррифӣ шудааст. Дар мавриди офариниши ҷин Қуръони карим (Раҳмон:15) овардааст: «Халақал Ҷонна мин мориҷи мин нор» (Ҷоннро аз забонаи оташ офарид). Муфассирин дар бораи мориҷ орои мухталиф зикр кардаанд ва гоҳе онро забонаи оташ ҳамроҳ бо сиёҳӣ ва ё шуълае бар сари фатила аз сабзу сурхии оташ махлут бо дуд донистаанд, ки Худованд ҷиннро аз ин гуна оташ офарид ва навиштаанд, ки Ҷонн падари ҷинн аст, ҳамон гуна, ки Инсон падари инс аст. Дар «Уюни ахбор-ур-ризо» дар ҳадисе омадааст, ки аз Ҳазрати Амир, алайҳи-с-салом, исми падари ҷиннро пурсиданд ва Ҳазрат фармуд: номи ӯ Шумон аст ва баъд фармуд: «Ӯ касест аз мориҷ мин нор офарида шуда». Дар «Футуҳоти Маккия» омадааст, мориҷ оташест мамзуҷ ба ҳаво, ки онро ҳавои муштаъил гӯянд. Пас, Ҷонн махлуқест аз ду унсури оташ ва ҳаво ва Одам аз ду унсури об ва хок. Обу хок чун мамзуҷ шаванд, «тин» ба вуҷуд меояд ва оташу ҳаво чун махлут гарданд, мориҷ падид меояд ва чунон, ки таносул дар башар ба илқои оби нутфа аст, таносул дар ҷонн ба илқои ҳавост. Бархе ҳам сареҳан Мориҷро номи падари ҷинн ва Мориҷаро номи модари онҳо донистаанд, чунон ки падару модари инсон Одаму Ҳавво буданд.

**МОРСИПАНДРӮЗ (مارسپندروز)**

Морсипандрӯз (Меҳрисфанд, Меҳриспанд, Мориспанд) номи фариштаи муваккал бар авқоту замонҳо ва хирадҳову гӯшҳову чашмҳост. Рӯзи бистунуҳуми моҳи шамсӣ ба номи ин рӯз морсипанд(он)рӯз хонда шуда, ки мутобиқи ривоёти куҳан рӯзе саъд аст ва ҳар кас дар ин рӯз зода шавад, шуҷоъ бошад. Дар шеъри форсӣ ба ин рӯз ишора шудааст:

*Эй дилором, рӯзи мориспанд*
*Даст бе ҷоми лаъли май мапсанд.*
*(Масъуди Саъд)*

*Мулки ӯро сипанд сӯз, эй дӯст,*
*К-ин бувад расми рӯзи мориспанд.*
*(Масъуди Саъд)*

**МОСУХ (ماسوخ)**

Махлуқоте ҳамчун дев ё навъе даволпо, ки бо мардум даровезанд ва онҳоро бикушанду бихӯранд. Инон мавҷудоте масхшудаанд ва ба ин ҷиҳат мосух хонда шудаанд.

**МОХУЛО (ماخ اولا)**

Мохуло дар шеъри Нимо Юшиҷ номи тангаест бар сари роҳи Юш (зодгоҳи Нимо) байни Некномдеҳ ва Минок, ки девсангҳое дар ду роҳаш дида мешаванд ва ғормонандиҳое дар дили сангҳо. Ва аҳолӣ муътақиданд, ҷойгоҳи пирзоле ҷодугар аст. Рӯде низ ба ҳамин ном дар миёни ин сангҳову ғорҳо ҷорист. Мардум муътақиданд, ҳар кӣ шаб танҳо дар ин танга бимонад, девона мешавад. Нимо ба ин рӯд ишора дорад:

*Мохуло, пайкараи рӯди баланд,*
*Меравад номаълум,*
*Мехурӯшад ҳар дам,*
*Меҷаҳонад тан аз санг ба санг.*
*(Нимо Юшиҷ)*

**МОҲ (ماه)**

Моҳ (маҳ қамар) ҳамчун хуршед дар асотири куҳани Эрон нақши муҳимме дорад, зеро дар шаби тор дар баробари деви зулмат ягона машъали эзадист, ки пардаи зулматро медарад ва ифрити сиёҳиро расво мекунад. Дар оини зардуштӣ моҳ посдори сутурон ва ҳомили нажоди онон аст ва ҳафтумин яшт ба ӯ ихтисос дорад ва рӯзи дувоздаҳуми ҳар моҳи шамсиро «моҳрӯз» меномидаанд. Дар «Авасто» аз моҳниёиш, ки се бор дар моҳ анҷом мешуд, ёд шуда ва дар Фарвардин-яшт ба фраваҳри покон, ки ба ситорагон ва моҳу хуршед роҳҳои муқаддасро бинамуданд, дуруд фиристода шудааст. Дар Меҳр-яшт меҳр ба моҳ ташбеҳ шуда ва мавриди ситоиш қарор гирифтааст. Ба ривояти «Бундаҳишн» моҳ ҳофизи нутфаи сутурон ва ҷонварон аст ва ончи аз нутфаи гови нахустини пок ва тавоно буд, ба моҳ интиқол ёфтааст.

Ардовирофи муқаддас дар сайри осмон дар дувумин гом бар моҳ расид ва он ҷо гурӯҳе аз муқаддасинро мушоҳида намуд . Ҳилоли моҳ дар қадим аз алоими хосси эрониён буд ва ба қавли Берунӣ: Эрониён чунин мепиндоштаанд, гардунаи моҳро гове аз нур мекашад, ки ду шохи заррин ва ду пои симин дорад.

Дар бисёре аз нуқоти Эрон ва бахусус дар назари омма хуршеду моҳ зану марданд ва дилдодаи якдигар. Лаккаҳои чеҳраи моҳ асари дасти хуршед аст, ки аз рӯи ҳасодат дасти гилолуди худро бар сурати моҳ кашидааст. Қудамо муътақид буданд, нури моҳ ҷомаи катонро сӯрох мекунад ва чун девона чашмаш ба моҳ афтад, ошуфтагияш афзунтар мешавад.

Дар асотир иллати хусуфу кусуф ситез ва набарди худоёни асотирист. Дар устураҳои ҳиндӣ бадр ва муҳоқи моҳ нишоне аз рафтори моҳ бо ҳамсарони ӯст, зеро моҳ ҳафт зан дорад ва аз он миён танҳо бо яке илтифот дорад.

Дар адабиёти форсӣ моҳ бештар мазҳари зебоию равшанӣ ва намунаи улувву баландист ва дар иртибот бо ин мафоҳим аст, ки киноёту истиороту таркиботи мутаъаддид аз қалами хаёлофарини шуарои Эрон таровиш карда ва бахусус зебоии занон ба моҳ ташбеҳ шудааст:

*Чу дид моҳ, ба одат бигуфт, онак моҳ,*
*Ба шарм гуфтамаш, эй моҳчеҳр, моҳ куҷост?*

*(Амъақ)*

*Гуфтам, фурӯғи рӯи ту афзун ба шаб бувад,*
*Гуфто, ба шаб фурӯғ диҳад моҳи осмон.*

*(Амир Муъиззӣ)*

*Аё шаҳе, ки гирифтаст зери шаҳпари ҳифз*
*Ҳумои давлатат аз авҷи моҳ то моҳӣ.*

*(Заҳир)*

*Моҳе натофт чун рухат аз бурҷи некуӣ,*
*Сарве нахост чун қадат аз ҷӯйбори ҳусн.*

*(Ҳофиз)*

Моҳ ва катон:

*Зи кини ӯ дили душман чунон шавад, ки шавад*
*Зи нури моҳи дурахшанда ҷомаи каттон.*

*(Фаррухӣ)*

*Зоти бемонандаширо натавон ҳеч ситуд,*
*Ки ситоиш ба бараш тобиши моҳу қасаб аст.*
*(Қоонӣ)*

Моҳ ва девона:

*Бигуфто: Гар наёби ӯ роҳ?*
*Бигуфт: Аз дур шояд дид дар моҳ.*
*Бигуфто: Дурӣ аз маҳ нест дарх(в)ар!*
*Бигуфт: Ошуфта аз маҳ дур беҳтар!*
*(«Хамса»)*

*Магар девона хоҳам шуд дар ин савдо, ки шаб то рӯз*
*Сухан бо моҳ мегӯям, парӣ дар хоб мебинам.*
*(Ҳофиз)*

Барои бақияи шавоҳид ва ҳамчунин амсолу киноёт ба «Луғатнома»-и Деҳхудо мурочиъа шавад.

Дар шеъри муосир ҳам ба ҷанбаҳои асотирии моҳ таваҷҷуҳ шудааст:

*Моҳ мегузарад,*
*Дар интиҳои мадори сардаш.*
*Мо мондаему*
*Рӯз намеояд.*
*(Аҳмади Шомлу)*

**МОҲИ НАХШАБ (ماه نَخشَب)**

Моҳи Нахшаб (моҳи Муқаннаъ, моҳи Насаф) номи моҳест, ки Ҳошим ибни Ҳаким ибни Ато маъруф ба ал-Муқаннаъ ба сеҳру шуъбада сохта буд ва дар шаҳри Нахшаб (Насаф, Қаршӣ) дар Туркистон онро аз даруни чоҳе дар поини кӯҳи Сиём, ки ба чоҳи Нахшаб (Муқаннаъ) маъруф буд, ба осмон мефиристод. Гуфтаанд, ин моҳ (қамар) то муддати ду моҳ ҳар шаб аз ин чоҳ бармеомад ва то чаҳор фарсангро равшан мекард. Маъруф аст, ки ҷинси ин моҳ аз симоб (ҷева) будааст:

*На моҳ, ойинаи симобдода,*
*Чу моҳи Нахшаб аз симоб зода.*
*(«Хамса»)*

*Ба рӯз он маҳ дар он чаҳ буд то шаб,*
*Чу моҳи Нахшаб андар чоҳи Нахшаб.*
*(Ҷомӣ)*

**МОҲӢ (ماهی)**

Моҳӣ (дар арабӣ: нун, ҳут ва самак) ҷонварест обзӣ, ки дар ривоёту андешаҳои исломӣ ба наҳви муассире ҳузур ёфтааст. Бисёре аз муфассирини Қуръон бар онанд, ки мурод аз «нун», ки дар оғози сураи Қалам (68) ба он савганд ёд шуда, ҳамон моҳиест, ки ҷаҳон бар пушти ӯст ва ӯ дар об қарор дорад ва зери он моҳӣ говест ва зери гов сахра ва зери сахра саро (замин хок) ва зери саро кас надонад, чист ва номи он моҳӣ «Ливсо» ва номи он гов «Яҳмус». Дар ривояте дигар ин моҳӣ бар дарё, дарё бар бод, ва бод бар қудрат қарор дорад. Гӯянд, он моҳӣ истикбор кард ва ба худ муъҷаб шуд ва хост, ки ҷаҳон зеру рӯ кунад. Худо пашшае биёфарид, то ба бинии ӯ дар шуд ва берун шуд ва пеши рӯи ӯ биншаст. Аз он гоҳ чашми он моҳӣ боз мондааст ва дар он пашша ҳаменигарад.

Дар шеъри форсӣ ба ривояти моҳии замин ба ҳамин мазмун ишора шудааст:

*Дӯстрӯе он чунон, к-аз пушти моҳӣ то ба моҳ*
*Бар ту ҳар мавҷудро ишқе дигар бинам ҷудо.*
*(Саноӣ)*

*Ба пай шикаста ҳама моҳии заминро пушт,*
*Ба яшк хаста ҳама шери осмонро ёл.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аз ҳилми ту бигзорад моҳии замин зӯр*
*В-аз баъси ту нанмояд шери фалак иқдом.*
*(Масъуди Саъд)*

*Садсола замини хушкро аз хун*
*То моҳию пушти гов тар карда.*
*(Масъуди Саъд)*

*Гаҳ қутри замин аз суботи размат*
*То пушти самак рангу нам гирифта.*
*(Анварӣ)*

*Якеро зи моҳӣ ба моҳ оварад,*
*Якеро зи маҳ зери чоҳ оварад.*
*(«Шоҳнома»)*

*Замин ҳафт кишвар ба шоҳӣ турост,*
*Сари моҳ то пушти моҳӣ турост.*
*(Фирдавсӣ)*

*Ҳама бандагонему шоҳӣ турост,*
*Зи бурҷи бара то ба моҳӣ турост.*
*(Фирдавсӣ)*

*Чу бар Ширин муқаррар гашт шоҳӣ,*
*Фурӯғи мулк бар маҳ шуд зи моҳӣ.*
*(Низомӣ)*

Бино бар оёти 142 то 144 сураи Соффот Юнусро як моҳӣ фуру балъид ва чун Худоро тасбеҳ гуфт, моҳӣ ӯро ба соҳил афканд ва агар Худойро тасбеҳ намегуфт, то рӯзи вопасин дар он ҷо мемонд. Саъдӣ ба ин мавзуъ сареҳан ишора кардааст:

*Қурси хуршед дар сиёҳӣ шуд,*
*Юнус андар даҳони моҳӣ шуд.*

Ҳути Юнус ба ҳамин далел дар адаби исломӣ мазҳари гуруснагӣ ва неку балъидан аст. Ҳангоме ки Юшаъ ва Мӯсо дар ҷустуҷӯи Хизр ба Маҷмаъ-ул-баҳрайн расиданд, қатрае оби ҳаёт бар лаби моҳии бирёни Юшаъ чакид ва ба фармони Худои таъоло зинда шуд ва хештан ба дарё афканд ва Мӯсову Юшаъ ба дунболи ӯ бирафтанд ва Хизрро биёфтанд.

Яке аз балоҳои даҳгона, ки бар Миср воқеъ шуд, мутааффин гаштани оби Нил буд, ки моҳиёнаш тамом ҳалок шуданд ва умеди он қавм аз таоми доимияш қатъ гардид.

Дувоздаҳумин моҳи сол ва яке аз буруҷи осмон низ Ҳут ё Самак (моҳӣ) номида шуда ва дар адабиёти форсӣ низ ба ҳамин ном матраҳ аст:

*Ҷирми хуршед чу аз Ҳут дароядба Ҳамал,*
*Ашҳаби рӯз кунад адҳами шабро арҷал.*

*(Анварӣ)*

Дар қаламрави намодшиносӣ моҳӣ ба таври куллӣ мазҳари ҳосилхезӣ ва борварист, ки дар оғоз «модар-илоҳа» будааст. «Ио» худои оби тоза дар бовари сумерӣ шакли моҳӣ ё шакли бузест бо думи моҳӣ, ки худ метавонад, аслу маншаи Бурҷи Ҷадй дар тақвимҳои ҳайвонӣ бошад. Вишну ба унвони моҳӣ (мотсё) бо думи моҳӣ дар нахустин таҷассуми худ намудор гашт. Дар Чин моҳии Йу намоди бостонии сарвату фаровонист. Кӯдаке ҳамроҳ бо моҳӣ бар орзуи вуфури фарзандон далолат дорад. Чунон ки вуҷуди моҳии қирмиз дар тунги об ва эҳтимолан суннати сабзипалав бо моҳӣ бар суфраи наврӯзии эронӣ ҳам бо дигар намодҳои он ба ҳамин маънии фаровонӣ ва вуфури насл метавонад бошад ё дасти кам мазҳари зояндагӣ ва истимрори насл. Дар оини Шинтуӣ яке аз ҳафт худои шодӣ як моҳии бузург дар даст дорад ва онро бо қуллоб сайд мекунад. Дар нақшҳои сангҳои гӯри исавиён Масеҳ ба сурати моҳӣ намудор шудааст. Илова бар ин моҳӣ намоде куҳан барои ғусли таъмид ва се моҳӣ намоде аз таслис аст.

Дар мутуни ирфонии форсӣ моҳӣ рамзи солик ва дарё рамзе аз ҳастист. Орифи комил чун дар баҳри маърифат мустағрақ аст, моҳӣ ва ғайри орифи комил ҷуз моҳӣ хонда шудаанд:

*Рав ба дарёе, ки моҳизодаӣ,*
*Ҳамчу хас дар риш чун уфтодаӣ?*
*Хас наӣ, дур аз ту, рашки гавҳарӣ,*
*Дар миёни мавҷи баҳр авлотарӣ.*

*(Мавлоно)*

*Ҳар кӣ ҷуз моҳӣ, зи обаш сер шуд,*
*Ҳар кӣ берӯзист, рӯзаш дер шуд.*

*(Мавлоно)*

*Ҳар кӣ ӯ моҳӣ набошад, ҷӯяд ӯ поёни об,*
*Ҳар кӣ ӯ моҳӣ бувад, кай фикрати поён кунад.*
*(Мавлоно)*

Ҳамин фикр ҳудудан дар шеъри Суҳроби Сипеҳрӣ ҳам омадааст:

*Ва фикр кун, ки чӣ танҳост*
*Агарчи моҳии кӯчак дучори обии дарёи бекарон бошад.*
*(«Ҳашт китоб»)*

Дар шеъри «Пайғоми моҳиҳо» моҳӣ дар ҷустуҷӯи об (ҳаёт):

*Рафта будам сари ҳавз,*
*То бибинам шояд акси танҳоии худро дар об.*
*Об дар ҳавз набуд,*
*Моҳиён мегуфтанд:*
*Ҳеч тақсири дарахтон нест.*
*Зуҳри дамкардаи тобистон буд,*
*Писари равшани об он лаби пошӯя нишаст*
*Ва уқоби хуршед омад ӯро ба ҳаво бурд, ки бурд.*
*...Ту агар дар тапиши боғ Худоро дидӣ, ҳиммат кун*
*Ва бигӯ моҳиҳо ҳавзашон беоб аст.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**МОҲПЕШОНӢ (ماه پیشانی)**

Номи духтаре маъсуму зебо дар афсонаи омиёнаи кӯдакон аст, ки моҳе аз пешонии ӯ бармеояд ва дар асари ҳасодати зани падараш ҳамеша тахти фишор қарор дорад. Ӯ дар бисёри достонҳо саранҷом зани писари подшоҳ мешавад ва талоши номодарияш (модарандараш), ки мехоҳад, духтари худашро ба писари подшоҳ бидиҳад, ақим (бесамар) мемонад. Ба назари Субҳии Муҳтадӣ ин қисса мутааллиқ ба пеш аз Ислом аст. Вай ин қиссаро бо муқоисаи панҷоҳ нусха, ки аз саросари кишвар

барояш фиристода буданд, танзим кард ва дар маҷмуаи афсонаҳо ба чоп расонид.

**МОҲРӮЗ (ماه روز)**

Рӯзи дувоздаҳуми ҳар моҳи шамсиро ба муносиби тақаддуси исми моҳ ва фариштаи нигаҳбони он «моҳрӯз» хондаанд, ки рӯзе сабук ва баргузида аст ва барои шодхӯрӣ ва ҳоҷат хостан муносиб аст. Ба ин вижагии моҳрӯз дар шеъри форсӣ ишора шудааст:

*Май хӯр, ки-т бод нӯш бар суману пилгӯш,*
*Рӯзи рашу рому ҷӯш, рӯзи хӯру моҳу бод.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Моҳрӯз, эй ба рӯйи хуб чу моҳ,*
*Бодаи лаъли мушкбуй бихоҳ.*
*Гашт равшан чу моҳи базм, ки гашт*
*Номи ин рӯз моҳу рӯи ту моҳ.*
*(Масъуди Саъд)*

**МУҒОН (مُغان)**

Муғон (ҷамъи муғ) дар асл қабилае аз қавми Од буданд, ки мақоми рӯҳоният мунҳасиран ба онон тааллуқ дошт ва он гоҳ, ки оини зардуштӣ бар навоҳии ғарбу ҷануби Эрон, яъне сарзамини Мод ва Порс муставлӣ шуд, муғон пешвоёни диёнати ҷадид шуданд. Дар китоби «Авасто» номи табақаи рӯҳониро ҳамон сурати қадимии он, яъне «асраван» мебинем, аммо дар аҳди Ашконӣ ва Сосонӣ маъмулан ин тоифаро «муғон» хондаанд. Истилоҳи мӯбад, ки сурати куҳантари он «мағупат» буда, то ба имрӯз бар пешвоёни дини зардуштӣ итлоқ шудааст.

Дар адаби форсӣ бутпарастӣ ғолибан ба муғон нисбат ёфта ва онҳоро мустаҳфизини бутхонаҳо донистаанд. Саъдӣ дар «Бӯстон» дар достони «Буте дидам аз оҷ дар Суманот» фарқе миёни бараҳман ва муғ қоил нест ва Аттор дар «Мантиқ-ут-тайр» ҳангоми баёни достони Шайхи Санъон дайри муғонро

ба тарсоён нисбат дода ва Ҳофиз ҳам гоҳе ононро кофир муаррифӣ кардааст:

*Дӯш он санам чӣ хуш гуфт дар ҳалқаи мугонам,*
*Бо кофирон чӣ корат, гар бут намепарастӣ.*
*(Ҳофиз)*

Мавзуи муҳимми дигар интисоби май ва шаробхорагӣ ба муғон аст. Дар адабиёти форсӣ калимоти «муғкада» ва «муғбача»-ро майхору майхона ва соқӣ маънӣ кардаанд ва калимаи «муғ» номи умумии зардуштиён низ будааст. Манучеҳрӣ дар мусаммати хамрияи худ разбонро зардуштӣ муаррифӣ кардаву Хоқонӣ дар «Туҳфат-ул-ироқайн» шаробро фарзанди маҷус мехонад. Ба ҳар сурат ба назар мерасад, муғон навъе тахассус ва ошноӣ бо мавзӯи шаробу ангур доштаанд; то он ҷо, ки Балъамӣ май хӯрданро аз одобу шароеъи зардуштӣ дониста ва соҳиби «Баён-ул-адён» овардааст, ки: «Муғон шодӣ кардан ва май хӯрдан ба тоъат доранд».

Дар «Авасто» ва китобҳои динии Маздаясно агарчи ташвиқе аз бодагусорӣ ба амал наёмада, аммо ин кор таҳрим ҳам нашудааст ва ҳатто зардуштиён ба маҳзи таваллуди навзод дар хонаводаи вай шароб дар хум мекарданд ва онро маҳфуз медоштанд, то дар шаби арусии фарзанд шароби куҳна ба майманат сарф шавад. Бинобар ин бисёр табиӣ хоҳад буд, ки дар адабиёти форсӣ, бахусус дар шеъри шоироне ҳамчун Ҳофиз ҳамеша номи муғон ва муғбачагонро бо шароб ва лавозими он ҳамроҳ биёбем:

*Бо оби инаб ба савмаъа дар шуд,*
*Дар муғкада оби зар бар озар зад.*
*(Саноӣ)*

*Гар чунин ҷилва кунад муғбачаи бодафурӯш,*
*Хокрӯби дари майхона кунам мижгонро.*
*(Ҳофиз)*

*Гар шаванд огаҳ аз андешаи мо муғбачагон,*
*Баъд аз ин хирқаи суфӣ ба гарав настонанд.*
*(Ҳофиз)*

Тавсифи зебои Ҳотифи Исфаҳонӣ низ аз дайри муғон дар тарҷеъбанди маъруфи ӯ қобили таваҷҷуҳ аст:

*Дӯш аз сӯзи ишқу ҷазбаи шавқ*
*Ҳар тараф мешитофтам ҳайрон.*
*Охири кор шавқи дидорам*
*Сӯи дайри мугон кашид инон.*
*Чашми бад дур, хилвате дидам,*
*Равшан аз нури Ҳақ, на аз нирон.*
*Пир он ҷо ба оташафрӯзӣ,*
*Ба адаб гирди пир мугбачагон.*
*Мугу мугзода, мӯбаду дастур*
*Хидматашро тамом баста миён.*
*Соқӣ, оташпарасти оташдаст,*
*Рехт дар согар оташе сӯзон.*
*Чун кашидам, на ақл монд, на дин.*
*Сӯхт ҳам куфр аз ону ҳам имон*

*(Ҳотифи Исфаҳонӣ)*

Таъбироти оташгуни Ҳотиф аз май ва иртиботи он бо фазои оташкада иртиботи муғон (зардуштиён)-ро бо май бештар нишон медиҳад.

*Бар дари соқӣ ҷабин фарсуд ӯ,*
*Қиссаи мугзодагон паймуд ӯ.*

*(Иқбол)*

*Барҳаман гул аз хиёбонаш бибурд,*
*Хирманаш мугзода бо оташ супурд.*

*(Иқбол)*

***Дайри мугон:*** бо таваҷҷуҳ ба ончи гузашт, дайри муғон ҷоест, ки ташнагонро аз шароб ва майи ноб сероб мекунанд:

*Аттор дар дайри мугон хун мекашад андар ниҳон,*
*Фарёд бархост аз ҷаҳон, к-эй ринди дурдошоми мо.*

*(Аттор)*

*Дилам зи савмаъа бигрифту хирқаи солус,*
*Куҷост дайри мугону шароби ноб куҷо?*

*(Ҳофиз)*

*Аз он ба дайри мугонам азиз медоранд,*
*Ки оташе, ки намирад, ҳамеша дар дили мост.*
*(Ҳофиз)*

*Рӯзгорест, ки дар дайри мугон мерезад*
*Об бар дасти сабу гиряи мастонаи мо.*
*(Соиб)*

*Пуштибоне чун сабу дорем дар дайри мугон,*
*Гӯ, мазан дасти навозиш осмон бар дӯши мо.*
*(Соиб)*

*Мезанам ҷӯше ба зӯри бода дар дайри мугон,*
*Солҳо шуд, то чу хум дорад маро бар по шароб.*
*(Соиб)*

*Дар дайри мугон оӣ, мазмуни баланд овар,*
*Дар хонақаҳи суфӣ афсонаву афсун беҳ.*
*(Иқбол)*

*Мугону дайри мугонро низоми тоза диҳем,*
*Бинои майкадаҳои куҳан барандозем.*
*(Иқбол)*

*Аз дайри мугон оем, бе гардиши саҳбо маст,*
*Дар манзили ло будам аз бодаи илло маст.*
*(Иқбол)*

***Кӯи мугон:*** ё сарои муғон ё дари муғон баёни дигарест аз дайри муғон:

*Навои чанг бад-он сон занад салои сабуҳ,*
*Ки пири савмаъа роҳи дари мугон гирад.*
*(Ҳофиз)*

***Майи мугон: (мугона)*** ё шароби муғон ё оташи муғон бо таваҷҷуҳ ба ончи гузашт, маест, ки муғбачагон ва муғон медиҳанд:

*Магар гушоиши Ҳофиз дар ин харобӣ буд,*
*Ки бахшиши азалаш дар майи мугон андохт.*
*(Ҳофиз)*

*Дар хонақаҳ нагунҷад асрори ишқбозӣ,*
*Ҷоми майи мугона ҳам бо мугон тавон зад.*
*(Ҳофиз)*

*Майи мугона зи мугзодагон намегиранд,*
*Нигоҳ мешиканад шишаҳои ток он ҷо.*
*(Иқбол)*

*Ба худ боз оварад ринди куҳанро*
*Майи барно, ки ман дар ҷом кардам.*
*Ман ин май чун мугони даври пешин*
*Зи чашми масти соқӣ вом кардам.*
*(Иқбол)*

***Пири мугон:*** Ва билахара дар ин бисот ин Пири муғон аст, ки майдондори тамоми маъракаҳо мешавад ва ёронро дар дайри хеш ба шаробе ноб меҳмон мекунад ва имконоти лозимро фароҳам меоварад. Пири муғон, ки бахусус Ҳофиз гумшудаи худро назди ӯ меёбад, ба номҳои Пири майфурӯш, Пири бодафурӯш ва Пири гулранг низ мавсум аст ва дар девони Ҳофиз аз камолу ворастагии хоссе бархурдор аст ва ба суратҳои мухталиф таҷаллӣ мекунад: Гоҳ мазҳари камол ва намудори иттисол ба маъшуқ аст, гоҳ эҳсоси бешоиба ва назари Сойиб, дили пок ва сириште майолуд ва ишқомези худи ӯст ва гоҳ ҳам ҳамон ишқест, ки ҳамеша ӯро дар тайи тариқат ба сарманзили мақсуд роҳбар аст:

*Аз остони пири мугон сар чаро кашем,*
*Давлат дар он сарову гушоиш дар он дар аст.*
*(Ҳофиз)*

*Бандаи Пири мугонам, ки зи ҷаҳлам бираҳонд,*
*Пири мо ҳар чӣ кунад, айни иноят бошад.*
*(Ҳофиз)*

*Гуфтам: Шаробу хирқа на оини мазҳаб аст,*
*Гуфт: Ин амал ба мазҳаби пири муғон кунанд.*
**(***Ҳофиз***)**

***Дурди муғона:*** Гоҳе аз шароби муғон ба дурди муғона таъбир шуда, ки иборат аст аз таҳмондаи шароб дар ҷом ва албатта ин ҷо мурод ҳамон шароби нобу муассир аст:

*Ҳар кӣ дар ин дайрхона марди ягонаст,*
*То ба дами сур масти дурди муғонаст.*
**(***Аттор***)**

*Аз талабе, ки доштам, чун бинишастам андаке,*
*Аз кафи пири майкада дурди муғона ёфтам.*
**(***Аттор***)**

***Гиристани муғон:*** Аз мадорику ривоёти таърихӣ бармеояд, ки муғон ба сунану маросими Эрони бостон таваҷҷуҳи хос доштанд. Дар «Таърихи Бухоро» омадааст, ки муғон қабри Сиёвушро азиз медоранд ва ҳар сол ҳар марде пеш аз баромадани офтоб дар рӯзи Наврӯз як хурӯс он ҷо барои ӯ мекушад. Ҳамон китоб меафзояд, ки ин кор «дар ҳамаи вилоятҳо маъруф аст ва мутрибон онро суруд сохтаанд ва қавволон онро «Гиристани муғон хонанд». Бинобар ин, ба назар мерасад, гиристани муғон навъе сурудхонӣ ва маросими таъзия барои Сиёвуш буда, ки дар рӯзгори гузашта ва то замони таълифи «Таърихи Бухоро» дар сарзаминҳои Эрон роиҷ будааст.

Бозтоби иқдомот ва андешаҳои муғон дар адабиёти форсӣ, то он ҷо густарда ва назди шоироне монанди Ҳофиз, Хаём, Ҳотиф ва … то он ҷо фарогир аст, ки метавон унвони «адабиёти муғона»-ро бар маҷмуи онҳо итлоқ кард ва дар муқоисаи васеъ онҳоро мавриди баррасию таҳлил қарор дод.

### МУЗДАЛИФА (مُزدَلِفه)

Муздалифа аз издилоф ба маънии иқтиробу наздикӣ, дар асл ба замини миёни кӯҳҳои Машъар-ул-ҳаром гӯянд ва он сарзаминест дар наздикии Макка ва дар он ҷо ба Худои таъоло

тақарруб ҷӯянд ва ё мардумон баъд аз омадан ба он дар бахше аз шаб ба Мино наздик мешавад.

Дар ривоёти куҳантар омадааст, ки Ҷабраил ҳазрати Иброҳимро аз Арафот кӯч дод ва чун муқобили Маъзамайн (таснияи Маъзам, дараи танге миёни ду кӯҳ, ки охираш ба батни Арафа мерасад) расид, гуфт: Издалиф (ба Худо тақарруб ҷӯй). Аз ин рӯ он ҷоро Муздалифа хонданд. Номи дигари Муздалифа Ҷамъ аст, зеро Ҷабраил гуфт: Ду намозро бо ҳам бихон.

**МУРҒИ ОМИН (مرغ آمین)**

Фариштаест, ки дар ҳаво парвоз мекунад ва ҳамеша омин мегӯяд ва ҳар дуое, ки ба оминаш бирасад, мустаҷоб мешавад. Омин ҳамчунин номи ситораест, ки исми дигараш Каф-ул-хазиб аст ва гӯянд, ба ҳангоми тулуъи он дуо мустаҷоб мешавад ва аз асмои Борӣ таъоло низ ҳаст. Боли гушодаи мурғи омин, ки ҳомии ранҷурон аст, ҳамаи бомҳоро мепӯшонад. Дар шеъри форсӣ мурғи омин бо ҳамин хусусиёт мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст:

*Гулшани ошиқи дуогӯро*
*Бубуле беҳ зи мурғи омин нест.*
*(Ҳусайни Рафеъ)*

*Дуои мо ба иҷобат намешавад наздик,*
*Кашида зулфи ту дар дом мурғи оминро.*
*(Мавлоно Биҳиштӣ)*

Нимо Юшиҷ, шоири муосир, ҳикояти дардноки мурғи оминро дар шеъре ба ҳамин ном мондагор карда, ки ба эҳтимоли зиёд саргузашти ғамбори худи ӯ низ ҳаст:

*Мурғи омин дардолудест, к-овора бимонда,*
*Рафта то он ин бедодхона,*
*Бозгашта рағбаташ дигар зи ранҷурӣ на обу дона…*

**МУРҒИ ШАБОВЕЗ (مرغ شباويز)**

Мурғи шабовез (мурғи ҳақ, мурғи шабгир, мурғи шабоҳанг) ҳама шаб худро аз пой ба шохи дарахт меовезад ва ҳақ-ҳақ мегӯяд, то замоне ки қатрае хун аз гулӯи ӯ бичакад. Дар як ривояти дигар миёни бародару хоҳаре бар сари моле низоъе дармегирад, зеро бародар ду баҳра аз молро мехоста ва хоҳар ба ҳолати қаҳр фирор мекунад ва бародараш мурғи ҳақ мешавад ва аз он вақт ба интизори хоҳар мегӯяд: «бибичун, дуто ту, яке ман». Ривояти дигар ин аст, ки мурғи ҳақ як дона гандум аз моли сағир хӯрда ва дар гулӯяш гир кардааст ва он қадр ҳақ-ҳақ мегӯяд, то аз гулӯяш се қатра хун бичакад. Дар шеъри форсӣ ба ду номи ӯ ишора шудааст:

*Дили мурғи ҳақгӯ магар хун шавад,*
*Ки аз чангаш ин нағма берун шавад.*
*(Муллотуғро)*

*Ниҳода номи он шабранг Шабдиз,*
*Бар ӯ ошиқтар аз мурғи шабовез.*
*(Низомӣ)*

*Чу бар дастон задӣ дасти шакаррез,*
*Ба хоб-андар шудӣ мурғи шабовез.*
*(Низомӣ)*

Дар шеъри форсӣ аз ин мурғ ба «шабгир» ҳам ёд шудааст:

*Ва ба иқтизои шаб асту сиёҳист танҳо,*
*Ки садоҳо ҳама хомӯш мешавад,*
*Магар шабгир*
*Аз он пештар, ки вопасин фиғони ҳақ*
*Бо қатраи хуне ба нояш андарпечад.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Ахавони Солис дар қитъае аз он бо номи «шабоҳанг» ёд кардааст:

*Шабоҳангон чӣ хомӯшанд имшаб,*
*Баҳоронро чӣ боде бурд аз ин боғ.*
*Шабоҳанге ба гӯшам гуфт ором:*
*«Баҳорон ку, бигӯ дарду бигӯ доғ».*

**МУРД (مُورْد)**

Мурд (мурт) гиёҳест, ки дар фарҳангҳо ба номҳои мурди румӣ мурди испарм марсин, ос ва осмод (ки ба назари соҳиби «Туҳфаи ҳакими муъмин» муарраби осои юнонист) низ маъруф аст. Дар забонҳои урупоӣ низ ба сурати форсии он наздик аст (фаронса мурте, англисӣ муртле). Бинобар китоби «Туҳфаи ҳакими муъмин» дарахтест баландтар аз анор, баргаш резтар аз барги анор, ҳамеша сабз аст ва гулу барги он муаттар ва аслан бар ду навъ аст: бӯстонӣ ва баррӣ. Ин гиёҳи ҳамешасабз, ки ба назари бархе рамзе аз офариниши оғозини об ва эзадбонуи Ноҳид ва дар Юнон гули махсуси Офрудит ба шумор мерафта, аз қадим гиромию муқаддас ва бино бар «Бундаҳишн» махсуси Аҳуромаздо буда ва ба «дарахти Аҳуромаздо» шуҳрат доштааст. Ба ҳамин муносибат эрониёни куҳан онро ҳамвора сабзу хуррам ва гиромӣ дошта ва дар боғчаи хона ва дар боғҳои худ мекоштанд ва аз он мувозибат мекарданд. Дар хонаҳои зардуштиёни Эрон ғолибан дарахти мурд дида мешавад. Ин дарахт дар миёни милали дигар ҳам муҳтарам аст ва ҳанӯз бар Олмон дар шаби арусӣ тоҷе аз шохаҳои оростаи мурд ба сари арус мегузоранд.

Яҳудиёни қадим бар он буданд, ки хӯрдани барги мурд қудрати ҷодуӣ ба шахс ато мекунад. Замоне, ки Хашоёршоҳ ба Юнон лашкар мекашид, дастур дод, ба рӯи тангаи Дордонел (халиҷи Дарданелла), ки Осиёву Уропоро аз ҳам ҷудо мекунад, пуле бастанд ва пеш аз гузаштан аз пул рӯи он барги мурд пошиданд ва бухур карданд. Пас аз тулуъи хуршед Хашоёршоҳ онро ситоиш намуд ва аз зарфи заррин фидяе ба дарё нисор кард ва он зарфро бо як пиёлаи заррин ва як шамшери эронӣ ба номи «окинокс» дар об андохт.

Бархе калимаи Илёсро ба ос (мурд) наздик дониста ва лобуд ба ҳамин далел осро мазҳари сарзабзӣ ва ҷовидонагӣ донистаанд. Бино бар афсонаҳо Феадра ҳамсари Тесеус ошиқи нописарии худ Ҳюпулитус шуд ва вақте Ҳюпулитус ба майдони асбсаворӣ рафт, Феадра ба пои дарахти мурде дар Труазн рафт, то дар интизори бозгашти ӯ бимонд ва дар ин вақт худашро ба сӯрох кардани баргҳои мурд бо як санҷоқи мӯ саргарм карда буд.

Дар ривоёти куҳани мазҳабӣ аз ин гиёҳ чунин ёд кардаанд: «Вақте Худои таъоло болои Одам кам кард ва бад-ин ҷаҳон-андар дилтанг шуд ва наёромид… аз меваҳои биҳишт чун турунҷуноринҷ ва бодрангу мурд бад-он кӯҳ-андар нишонд ва он мурд баробари дарахте бузург шуд ва асои Мӯсо (алайҳи-с-салом) аз шохи он дарахт буд». Дар Эрони баъд аз Ислом ва бахусус дар адаби форсӣ ин гиёҳ ба унвони гиёҳи ҳамешасабз, ки ағлаб мазҳари оростагию камол ва ба иллати сабзии худ мушобеҳ ба мӯи сиёҳ аст, мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифта ва мазомини мутаъаддиде пиромуни он пардохта шудаанд:

*Наргис ҳаме дар боғ-дар, чун сурате дар симу зар*
*В-он шохҳои мурди тар чун гесуи пурғолия.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Сарви болодор ҳам паҳлуи мурд,*
*Чун дарозе дар канори кӯтаҳе.*
*(Манучеҳӣ)*

*Бинолад мурғ бо хушӣ, биболад мурд бо кашӣ,*
*Бигиряд абр бо маънӣ, бихандад барқ бе маънӣ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Аз думи товуси нар моҳӣ сар барзадаст,*
*Дастгаки мурди тар гӯӣ бар пар задаст.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Зи шохи мурд ниҳам ҳосидон-т-ро занҷир,*
*Зи барги бед занам душманон-т-ро саккин.*
*(Мухторӣ)*

*Лоларо бо май иваз кун, себро бо настаран,*
*Сарвро бо гул бадал кун, мурдро бо займарон.*
*(Мухторӣ)*

«Аммо ин латифа бад-он, ки вуҷуди валӣ аз ҳаҷару шаҷари зайтун ва мурд шарифтар бувад» («Рӯзбеҳонннома»).

### МУРДОДРӮЗ (مردادروز)

Мурдод (умурдод)-рӯз номи ҳафтумин рӯз аз моҳи шамсист, ки ба номи Мурдод – фариштаи муваккал бар мардум ба ин ном

мавсум гашта ва рӯзе хуҷаставу муборак аст. Рӯзи ҳафтуми мурдодмоҳ ҷашни Мурдодгон аст, ки порсиён ид кунанд ва онро ҷашни Нилуфар низ гуфтаанд:

*Рӯзи мурдод мужда дод бад-он,*
*Ки ҷаҳон шуд ба табъ боз ҷавон.*
*(Масъуди Саъд)*

**МУШТАРӢ (مشترى)**

Муштарӣ (Зовуш, Зовӯш, Урмузд, Бирҷис) бузургтарин сайёраи манзумаи шамсӣ ва панҷумини онҳо аз лиҳози фосила то Хуршед аст дар осмони шашум, ки хона дар бурҷи Қавс ва Ҳут дорад. Мунаҷҷимон онро саъди акбар медонанд ва дар китобҳои нуҷум хосту далолатҳои мутаъаддид ба он мансубанд. Ситораи Муштариро гоҳ бар Зеуси юнонӣ итлоқ кардаанд. Рӯзи аввали ҳар моҳи шамсӣ, ки ба урмуздрӯз мавсум аст, ва низ аз рӯзҳои ҳафта панҷшанбе ба ин сайёра нисбат ёфтааст:

*Бошад, эй рӯю мӯю хӯи ту хуб,*
*Панҷшанбе ба Муштарӣ мансуб.*
*(Масъуди Саъд)*

Музаффари Гунободӣ Муштариро саъди акбар ва батиюссайр (кундрав) диниста, ки далолат кунад бар таъаннӣ ва суботу рифъату манзалат ва ашёи шариф ва аз ин сабаб гуфта, ки Муштарӣ кавкаби ашрофу уламо ва қузоту умарои боадлу нисфат ва вузарои ҷалил-ул-қадр ва аҳли маносиб ва зуҳҳоду ағниёст ва аз ахлоқиёт илму сахо ва улувви ҳиммат ва ҳаёву хайру тавозуъ ва сидқу вафо бад-он мансуб мебошад.

Дар адабиёти форсӣ Муштарӣ ба унвони саъди акбар ва ҳамчунин қозии фалак ва низ мазҳари улувв ва баландӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст. Дар ин ҷо ба андаке аз шавоҳид иктифо мешавад:

*Аз рӯи чарх бӯсад Ноҳиду Муштарӣ,*
*Ҳар ҷо ки ҳиммати ту гузорад бар ӯ қадам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Муштариро зи фарш сар то пой*
*Дарди сар диду гашт сандалсой.*

*(Низомӣ)*

*Толиъаш Ҳуту Муштарӣ дар Ҳут,*
*Зуҳра бо ӯ чу лаъл бо ёқут.*

*(Низомӣ)*

*Бар толиъи қавиш дуогӯй Муштарӣ,*
*Бар талъати шаҳиш саногустар Офтоб.*

*(Анварӣ)*

Гуфтем, ки мунаҷҷимин Муштариро қозии фалак гуфтаанд ва аз ин рӯ гоҳе шуаро лавозим ба мутаалликоти қузотро ба вай нисбат дода ва масалан онро бо аммомаву дастор тавсиф кардаанд:

*Саъди акбар кист, к-андар як ду газ миқнаъ туро*
*Он саодатҳои дунёию динӣ мудгам аст,*
*К-аз варои панҷ гардун садяке з-он хосият*
*Муштариро бо судусе к-аз амома муълам аст.*

*(Анварӣ)*

*Он, к-аз барои хутбаи аёми давлаташ*
*Бирҷисро ридову вито кард рӯзгор.*

*(Анварӣ)*

Номи дигари Муштарӣ Саъдуссуъуд аст, ки он ҳам дар шеъри форсӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Дурроҷаи ҳисораш Зотулбуруҷи Аъзам,*
*Дебочаи диёраш Саъдуссуъуди Азҳар.*

*(Хоқонӣ)*

*Сайде чунин, ки гуфтам в-иқболи сайдгаҳро*
*Шеъре занандақуръа Саъдуссуъуд фолаш.*

*(Хоқонӣ)*

**МӮСО (موسی)**

Мӯсо ибни Имрон, паёмбари банӣ Исроил, дар замони Фиръавн ва соҳиби шариат ва фотеҳу ноҷии миллати яҳуд аст. Мунаҷҷимон ба Фиръавн гуфтанд, ки аз банӣ Исроил фарзанде зояд, ки ҳалоки ту бар дасти ӯ бошад. Бино бар Таврот Фиръавн ба қабилаҳо дастур дода буд, писарони банӣ Исроилро бикушанд, аммо қабилаҳо писаронро накуштанд. Сипас Фиръавн дастур дод, ончи писар зоида шавад, ба наҳр андозанд. Шахсе аз хонадони Ловӣ писаре овард, ки чун бисёр некуманзар буд, вайро се моҳ пинҳон дошт ва чун барои ҳамеша натавонист ӯро пинҳон кунад, сандуқе аз най барояш сохт ва онро ба қир андуда кард ва ба об андохт. Парвини Эътисомӣ ҳамин достонро ба шеър даровард:

*Модари Мӯсо чу Мӯсоро ба Нил*
*Дарфиганд аз гуфтаи Рабби Ҷалил,*
*Худ зи соҳил кард бо ҳасрат нигоҳ,*
*Гуфт, к-эй фарзанди хурди бегуноҳ…*

Об сандуқи Мӯсоро ба хонаи Фиръавн бурд ва канизон онро баргирифтанд ва пеши Осия, ҳамсари Фиръавн, бурданд. Фиръавн хост, ки ӯро бикушад, ки Осия гуфт: накушедаш, шояд ба мо суд бирасонад ва ӯро ба фарзандӣ бигирем (Қасас: 9). Фиръавн ӯро ба зани хеш бахшид ва Мӯшо ном карданд (мӯ – об ва шо – дарахт чун аз миёни об ва дарахт гирифта шуда буд). Мӯсо пистони ҳеч дояе нагирифт, то модари ӯро, ки дар хонаи Фиръавн кор мекард, биёварданд ва Мӯсо пистони ӯ бигирифт.

Рӯзе Осия Мӯсоро ба канори Фиръавн ниҳод ва Мӯсо риши Фиръавн бигирифту биканд. Фиръавн барошуфт ва хост, ӯро бикушад, ки ба шафоати Осия наҷот ёфт. Фиръавн гуфт: Ӯро биёзмоем. Ба оташу ёқут озмуданд. Хост, ёқутро бардорад, ки Ҷабраил дасти ӯ бигирифт ва ба оташ бурд. Мӯсо оташ баргирифт ва бар забон ниҳод ва забонаш бисӯхт ва бигирист. Осия гуфт: Он хато низ ба нодонӣ кард. Мӯсоро забон укда бигирифт ва син натавонистӣ гуфт. Вақте мабъус шуд, дуо кард, Худованд укдаи забонашро бигушояд. (Тоҳо:27). Бархе ин афсонаро аз маъҷулоти яҳуд донистаанд.

Номи Мӯсо яксаду сӣ бор дар Қуръон омада, вале мундариҷоти он бо Таврот чандон баробар нестанд. Чунон ки аз ривоёт бармеояд, Мӯсо дар Миср ба эътибори писархондагии Фиръавн муаззазу муҳтарам буд, то ин ки барои ҳимоят аз марде, ки ба бегорӣ гирифта шуда буд, муште бар як қибтӣ бизад ва ӯро кушт. Қубтиён ба Фиръавн шикоят бурданд. Фиръавн касон фиристод, то Мӯсоро бигиранд ва Мӯсо тарснок рӯй бар ҷониби Мадян ниҳод.

Наздики он шаҳр духтарони Шуъайбро бар сари чоҳе ёфт ва гӯсфандони эшонро об дод. Духтарони Шуъайб ҳадиси ҷавонмардии Мӯсо ба Шуъайб бигуфтанд ва ӯ Мӯсоро фаро хонд, то музд диҳад. Шуъайб чун аз Мӯсо хушаш омад, муқарар кард ҳафт сол шубонии Шуъайб кунад, то духтар ба ӯ диҳад.

***Асои Мӯсо:*** Мӯсо барои чаронидани гӯсфандон ва посбонии онон аз Шуъайб асо хост. Аҳли ахбор гуфтаанд, асое, ки Шуъайб ба Мӯсо дод ҳамон буд, ки Одам аз биҳишт оварда буд ва Шуъайбро ба мерос расида буд ва навиштаанд, Мӯсо худ онро аз миёни асоҳои Шуъайб баргузид ва чун Шуъайб хост, ки надиҳад, фариштае миёни он ду ҳакам шуд ва ба нафъи Мӯсо раъй дод.

Гурӯҳе гуфтаанд ин асо аз дарахти усаҷ буд, ки Мӯсо дар биёбон оташе дар он дарахт дид ва гурӯҳе гӯянд, аз дарахти мурд буд. Дар ин асо хавоссе буд, ки ҳатто худи Мӯсо ба он воқиф набуд ва вақте ба нубувват баргузида шуд, Худо аз ӯ пурсид: Чӣ дар бағал дорӣ? Гуфт: Ин асои ман аст, бар он такя мекунам ва бо он барои гӯсфандонам барг мерезам ва корҳои дигар анҷом медиҳам. Чун Мӯсо ба ончи бо асо мекард иқрор намуд, Худои азза ва ҷалла дар он асо чизе намуд, ки Мӯсо надонист. Гуфт: Онро бияфкан, эй Мӯсо. Афканд онро ва дар дам море шуд, ки медавид. Мӯсо битарсид ва хост бигурезад, ки Худой гуфт: Эй Мӯсо боз ой, ки ту эминӣ, бигир онро ва матарс, ки мо онро ба ниҳоди нахустини хеш бозгардонем.

Вақте Мӯсо ба Миср бозгашт ва даъвати худро бар Фиръавн ошкор кард, Фиръавн тамоми ҷодугаронро фароҳам овард, то магар муъҷизаи Мӯсоро ботил гардонад, аммо асои Мӯсо тамоми морони ҷодугаронро фуру балъид (Тоҳо: 69) ва онҳо ба Мӯсо гаравиданд ва аз таҳдиди Фиръавн наҳаросиданд.

***Яди байзо:*** Мӯсо дар баробари ҷодугарон даст дар гиребон мекард ва аз гиребонаш фурӯғе шабеҳ ба нури офтоб сотиъ мешуд, ки ба манзалаи муъҷизаи ӯ буд ва ба «яди байзо» маъруф шуд.

***Оташи Мӯсо:*** Ба мӯҷиби Қуръон Мӯсо дар аснои бозгашт аз хидмати Шуъайб, ҳангоме ки барои таҳияи ҳезуми оташ дар водии Туво ба доманаи кӯҳистоне ба халъи наълайн маъмур гардид (Тоҳо:12), дар дарахте нури Ҳақ таҷҷалӣ кард ва нидое аз дарахт баромад ва Мӯсоро мукаллаф сохт, ба Миср биравад ва Фиръавнро ба парастиши Худои ягона ва озод сохтани банӣ Исроил даъват кунад. Дар он дарахти сабз (шаҷари ахзар) оташе пайдо шуд, ки дар адабиёти форсӣ аз он ба «оташи Мӯсо» низ ёд кардаанд. Ҳофиз мегӯяд:

*Яъне биё, ки оташи Мӯсо намуд гул,*
*То аз дарахт нуктаи тавҳид бишнавӣ.*

***Балоҳои даҳгона:*** Мӯсо даъвати худро бар Фиръавн ошкор кард ва аз ӯ хост, афроди банӣ Исроилро озодӣ бахшад ва дар ихтиёри ӯ гузорад, то бо худ аз Миср берун бибарад. Фиръавн ба ин амр ризо намедод, то ин ки балоҳои ашара (даҳгона) бар мисриён нозил шуданд (Аъроф:133) ва об ба хун табдил шуд ва дучори вазағу пашша ва магасу тоун ва тӯфону думмал ва малах шуданд ва боз ҳам Фиръавн бо озодии комили банӣ Исроил мувофиқат накард ва нуҳумин бало даррасид ва зулмат Мисрро фаро гирифт ва саранҷом дар марҳалаи даҳум Фиръавн тоб наёвард ва таслим шуд.

***Убур аз Нил:*** Мӯсо маъмур шуд бо қавми хеш аз Миср берун бираванд ва Худованд дарёро бар банӣ Исроил шикофт ва Мӯсо бо ёрон аз роҳе хушк аз миёни дарё гузаштанд ва Фиръавн бо шашсад ҳазор мард, ки дар пайи онҳо буданд, ҷумла ба дарё фуру шуданд ва ба фармони Ҳақтаъоло тоқҳои об бар ҳам оварданд ва тамоми қубтиён нобуд шуданд.

Гузаштани Мӯсо аз об яке аз муъҷизоти ӯст, ки онро бо пулҳои мутаҳаррик, ки имрӯз маъмуланд, қобили татбиқ донистаанд.

***Мӯсо дар кӯҳи Тӯр:*** банӣ Исроил пас муддате дурӣ аз шаҳру диёр ҳар дам ба бозгашт ба Миср меандешиданд ва дар роҳ аз Мӯсо манну салво ва сипас сиру адас ва пиёзу хиёру тарра

мехостанд ва неъматҳои Худоро куфрон мекарданд. Мӯсо маъмур шуд чиҳил шаб ба фарози Тур (кӯҳ)-и Сино биравад ва оёту аҳкоми даҳгонаро, ки аз ҷониби Худо ахз карда буд, ба банӣ Исроил бирасонад (Аъроф: 142). Дар ин сафар буд, ки Мӯсо бародари худ – Ҳорун ибни Имронро ба ҷонишинии хеш баргузид. Аҳкоми даҳгона ваҳй шуданд ва Худо бо Мӯсо такаллум кард. Дар муддати ғайбати Мӯсо банӣ Исроил ба ёди гови Опис афтоданд ва Сомирӣ аз фурсат истифода кард ва барои онҳо гӯсолае аз зар бисохт ва қавми Мӯсо ба гӯсолапарастӣ афтоданд. Дар ин ҳангом Қорун, ки аз хешони Мӯсо ва ба ривоёте писари амми ӯ буд, сарвати бисёр фароҳам карда ва муртад гашта буд. Ӯ, ки илми кимиёро аз Мӯсо омӯхта буд, гӯсолаи Сомириро бисӯхт ва бо он зарҳо анбошт ва тавонгар шуд. Вақте Мӯсо аз кӯҳи Тур бозгашт ва Қорун низ сухани ҳақ нашунид, ба фармони Мӯсо замин ӯро ва тамоми сарваташро фуру бурд.

Дар роҳи Миср ба Канъон ҳар гоҳ қавми Мӯсо ташна мешуданд, ӯ асои худро ба санг мезад ва аз санг дувоздаҳ чашмаи об берун метаровид. Чун қавми Мӯсо Худоро устувор надоштанд, зиллату масканату уқубат ба эшон расид ва чиҳил сол дар Тиҳ саргардон шуданд, то ин ки Юшаъ ибни Нун эшонро бираҳонид.

***Мӯсо ва Хизр:*** бисёре аз муфассирин мафҳуми ояи 65-и сураи Каҳфро марбут ба мулоқоти Мӯсо ва Хизр донистаанд ва навиштаанд, Мӯсо ба ҳамроҳии Юшаъ ба талаби Хизр берун шуд, то аз ӯ илм биёмӯзад. Вақте аз Маҷмаъулбаҳрайн бозгашт, Хизрро дар ҳоли намоз ёфт. Онҳо бо ҳам ба роҳ афтоданд ва Хизр дар ин сафар корҳое мекард, ки бар Мӯсо гарон меомад ва ҳар дам забон ба эътироз мегушуд. Аз ҷумла вақте дар киштӣ савор шуданд, Хизр онро сӯрох кард ва сипас кӯдакеро, ки зоҳиран бегуноҳ буд, кушт ва билахара, ҳангоме ки дар қаряе девори каҷе ёфт, онро рост кард ва ҳар бор Мӯсо забон ба эътироз мегушуд, Хизр мегуфт: Нагуфтам, наметавонӣ бо ман шикебо бошӣ? Ва саранҷом аз чашми ӯ пинҳон шуд (Каҳф:70 ба баъд).

Ин достонро бисёре марбут ба Мӯсо ибни Имрон надониставу гуфтаанд: Ӯ чун пайғамбари улу-л-ъазм буда, мебояд оқилтарин фарди замони худ бошад ва аз ин рӯ достони Қуръон марбут ба Мӯсо ибни Мишӣ ё Мӯсо ибни Мансӣ ибни Юсуф аст. Бархе ҳам ин достонро ба Мӯсо ибни Имрон мансуб дониста ва

гуфтаанд: илми ӯ илми зоҳир ва илми Хизр илми ботин будааст. Саргузашти пурнишебуфарози Ҳазрати Мӯсо, ки умреро дар роҳи таҳқиқи арзишҳои худоӣ бо мубориза ба сар овард, ба таври васеъе дар адабиёт форсӣ инъикос ёфтааст ва дар ин ҷо ба абёте чанд дар ин боб ишора мешавад:

Мӯсо ва озмуни оташ дар дарбори Фиръавн:

*Ҳамчу Мӯсо ин замон дар таштти оташ мондаӣ,*
*Тифлу фиръавнет дар пешу даҳон пурахгар аст.*
*(Аттор)*

*Пинҳон кунӣ пайғамбарӣ, аз оташе дар озаре,*
*З-он бурд Мӯсо ахгаре андар даҳон субҳонаҳу.*
*(Аттор)*

Мӯсо ва водии Айман:

*Шубони водии Айман гаҳе расад ба мурод,*
*Ки чанд сол ба ҷон хидмати Шуъайб кунад.*
*(Ҳофиз)*

*Ончи меҷуст аз дарахти водии Айман Калим,*
*Ҳиммати Мансур бе заҳмат зи чӯби дор ёфт.*
*(Соиб)*

***Дар иштиёқи дидори Ҳақ:***

*Рабби арнӣ бар забон рондан чу Мӯсо вақти шавқ,*
*Пас ба дил гуфтан аналаъло чу Ҳомон шарт нест.*
*(Саноӣ)*

*Ними шаб будаст хилватгоҳи меъроҷи Расул,*
*Ними шаб гуфтаст Мӯсо аҳлро, конасту нор.*
*(Саноӣ)*

*Ҳар кӣ роҳи гуфтугӯ дар пардаи асрор ёфт,*
*Чун Калим аз лантаронӣ лаззати гуфтор ёфт.*
*(Соиб)*

*Ҷилвае мехост монанди Калими носабур,*
*То замири мустанири ӯ гушуд асрори нур.*
*(Иқбол)*

***Мӯсо дар Тури Сино**:*

*Боз омаданду гуфтанд он умматони Мӯшо,*
*К-Эзад буд он, на Мӯшо бар кӯҳи Тури Сино.*
*(Дақиқӣ)*

*Илм бояд, ки кунад ҷои ту курсию судур,*
*В-арна аз Тур касе Мӯсии Имрон нашавад.*
*(Саноӣ)*

*Чу нур аз Тур метобад, ту аз оҳан куҷо ёбӣ,*
*Бирав бар таҷрибат бар нур чун Мусии бин Имрон.*
*(Саноӣ)*

*Ҷумлаи рӯи замин Мӯсо гирифт,*
*Ҷумлаи офоқ кӯҳи Тӯр шуд.*
*Чун таҷаллияш ба фарқи кӯҳ фитод,*
*Тур бо Мӯсо ба ҳам маҳҷур шуд.*
*(Аттор)*

*Фиръавни нафсро ба риёзат бикуштаанд*
*В-онгоҳ дил бар оташи Мӯсо ниҳодаанд.*
*(Аттор)*

*Ниқоби шарм чу аз рӯи оташин бардошт,*
*Калим даст ба рухсори шамъи Тур гирифт.*
*(Соиб)*

*Мӯсии бегонаи Синои ишқ,*
*Бехабар аз ишқу аз савдои ишқ.*
*(Иқбол)*

***Яди байзо**: (муъҷизаи Калим ва дасти Калим):*

*Зи Мӯсо раҳравӣ омӯз, агар хоҳӣ буридан раҳ,*
*Гузар гаҳ бар фарози кӯҳу гаҳ бар қаъри дарё кун.*
*Чу з-ин савдои ҷисмонӣ бурун ойӣ, ту он гоҳе*
*Ба роҳи ваҳдат аз ҳикмат аломатҳои байзо кун.*
*(Саноӣ)*

*Чун ба кӯй-андар хиромад, ончунон тобад зи лутф*
*Пои он бут з-остон чун дасти Мӯсо з-остин.*
*(Саноӣ)*

*Барқе чу дасти Мӯсии Имрон ба феълу нур*
*Орад ҳаме падид зи ҷайби ҳаво сабо.*
*(Масъуди Саъд)*
*Сар-ш ҳамчун дасти Мӯсо равшану гетифурӯз,*
*Пой чун тахти Сулаймон куҳбуру ҳомунгузор.*
*(Мухторӣ)*

*Зиҳӣ ба тақвияти дин ниҳода сад ангушт,*
*Маосири яди байзост дасти Мӯсоро.*
*(Анварӣ)*

*Ин ҳама шуъбадаи хеш, ки мекард ин ҷо,*
*Сомирӣ пеши асову яди байзо мекард.*
*(Ҳофиз)*

*Сафои соидат нилӣ шуморад дасти Мӯсоро,*
*Буногӯши ту созад тоза имони таҷҷалоро.*
*(Соиб)*

*Дами исавӣ аз баҳорат насиме,*
*Кафи мӯсавӣ барге аз бӯстонат.*
*(Соиб)*

*Бинӣ ҷаҳонро, худро набинӣ,*
*То чанд нодон, ғофил нишинӣ.*
*Нури қадимӣ, шабро барафрӯз,*
*Дасти Калимӣ, дар остинӣ.*
*(Иқбол)*

*Зулфи ту сиёҳ чун дили Фиръавн,*
*Лекин дорад ба каф яди байзо.*
*(Эраҷ Мирзо)*

Асои муъҷизагари Мӯсо, ки бо номҳои аждаҳо ва чӯбу суъбон ва мор ҳам дар шеъри форсӣ бозтоб ёфтааст:

*Худ гирифтам, ҳар касе бардошт чӯбе чун Калим,*
*Муъҷизе боре бибояд, то кунад чӯб аждаҳо.*
*Ҳар касе қозӣ нагардад бе ситеҳқоқ аз либос,*
*Ҳар касе Мӯсо нагардад бе нубуввват аз асо.*
*(Саноӣ)*

*Олам ҳама пур Мӯсию чӯб аст, валекин*
*Як Мусӣ аз он ку, ки зи чӯбе бикунад мор?!*
*(Саноӣ)*

*Ту Мӯсо бош динпарвар, ки пеши мубғизу аъдо*
*Падид ояд бар разм-андар зи чӯби хушк сад суъбон.*
*(Саноӣ)*

*В-он гоҳ найза гӯяд, ман сеҳрҳои куфр*
*Ҳамчун асои Мӯсии Имрон ҳабо кунам.*
*(Масъуди Саъд)*

*То набошад ҳамчу Мӯсо ошиқе,*
*Ҳар асо дар даст суъбон кай шавад?!*
*(Аттор)*

*Ғайрати рӯҳи Исияст ин як,*
*Хиҷлати чӯби Мӯсӣ он дигар аст.*
*(Анварӣ)*

*Килки Соиб чун асои мӯсавӣ дар рӯди Нил*
*Рахнаҳо дар сина пайдо мекунад оинаро.*
*(Соиб)*

*Ҳамин дарё, ҳамин чӯби Калим аст,*
*Ки аз вай синаи дарё дуним аст.*
*(Иқбол)*

*Аз дами ӯ ваҳдати қавме дуним,*
*Кас ҳарифаш нест, ҷуз чӯби Калим.*
*(Иқбол)*

Насафӣ, соҳиби китоби «ал-Инсон» асои Мӯсоро ба мафҳуми ирфонӣ гирифтаву аз он ба ишқ таъбир карда, ки даҳон боз мекунад ва дунёву ҳар чӣ дар он астро фуру мебарад. Ақл то ба мартабаи ишқ нарасад, асои солик аст, ки бо он корҳои маъмулӣ анҷом мешаванд.

***Убури Мӯсо аз рӯди Нил ва шикофта шудани об*:**

*Халилӣ ту, ки ҳар оташ туро ҳамсон бувад бо гул,*
*Калими ту, ки ҳар дарё туро осон диҳад маъбар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Гаҳ бигзарад зи об ду чашмам Калимвор,*
*Гаҳ дар шавад дар оташи дил рост чун Халил.*
*(Масъуди Саъд)*

*Туро киштӣ чӣ кор ояд, ба ҳар обе ки пеш ояд,*
*Гузар кун чун ба Нили Миср бар Мусии бин Имрон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Натавон бар сухани равшани ман парда кашид,*
*Чи ғам аз мавҷаи Нил аст кафи Мӯсоро?!*
*(Соиб)*

*Пеши Фиръавнон бигӯ ҳарфи Калим,*
*То кунад зарби ту дарёро дуним.*
*(Иқбол)*

***Калиму Хизр*:**

*Тоқати парвоз бахшад хокро,*
*Хизр бошад Мӯсии идрокро.*
*(Иқбол)*

Соири мазомин:

*Ба гоҳи бахшиш монанди Исии Марям,*
*Ба гоҳи кӯшиш монанди Мӯсии Имрон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Суфрае, к-аз оташи ёқутфарсои Калим*

*Мезанад ҷӯши тароват, хатти анбарфоми туст.*
*(Соиб)*

*Зи санги сахт бе зарби асову даъвии муъҷиз*
*Даҳу ду чашма об овард чун Мӯсии Имронӣ.*
*(Қоонӣ)*

*Ту бар нахли Калиме бемуҳобо шуъла мерезӣ,*
*Ту бар шамъи ятиме сурати парвона меоӣ.*
*(Иқбол)*

Дар шеъри муосири форсӣ низ ба достони Мӯсо аз вуҷуҳи мухталиф ишора шудааст:

*Тобанда бод машъали май, к-андар ин зулом*
*Мӯсӣ бишуд ба водии Айман, қабас намонд.*
*(Ахавони Солис)*

*Ва эй тамоми дарахтони зайти хоки Фаластин,*
*Вуфури сояи худро ба ман хитоб кунед.*
*Ба ин мусофири танҳо, ки аз саёҳати атрофи Тур меояд,*
*Ва аз ҳарорати таклим дар табу тоб аст.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Ҳар гиёҳу баргча дар остони сеҳр*
*Он садои сабзро*
*З-он сӯи ҷидори ҳарфу савт мечашид,*
*Он садо, ки Мӯсӣ аз дарахт мешунид.*
*(Шафеии Кадканӣ)*

# -Н-

**НАВБАҲОР (نوبهار)**

Навбаҳор дар асл «нава виҳора» ба маънии дайр, маъбад ё бутхонаи нав аст. Бино бар бархе ривоёт номи оташкада ва ба ривояти саҳеҳтар номи маъбаде аз маобиди будоӣ дар Балх будааст, ки Бармак ҷадди баромика онро сохт ва сақфу девори

онро ба дебои алвон ороcт. Баромика то зуҳури Ислом ҳирбади маъбади Навбаҳор буданд ва дар арозӣ ва мавқуфоти васеъи мутлақ ба он раёсати рӯҳонӣ доштанд. Дар ҳаволии ин маъбад хонае рафеъ ва гунбаде васеъ ва сесаду шаст мақсураи маъмур буд, ки хидматкорон дар онҳо иқомат доштанд ва мардуми Эрон аз атрофу дуру наздик ба зиёрату тамошои он меомаданд.

Ҳамзамон бо Зардушт маъбади Навбаҳори Балх барпо буд ва Луҳросп баъд аз видоъи тоҷу тахт дар он ҷо муҷовир шуд. Аз ривояти Дақиқӣ бармеояд, ки дар он замон маъбади Навбаҳор сахт тарфи таваҷҷуҳ будааст:

*Ба Балхи гузин шуд бар он Навбаҳор,*
*Ки яздонпарастон бад-он рӯзгор*
*Мар онҷойро доштандӣ чунон,*
*Ки мар Маккаро тозиён ин замон.*
*(«Шоҳнома»)*

Дақиқӣ ва Низомӣ ва гурӯҳе аз муваррихони арабу аҷам ва фарҳангнависони эронӣ ин маъбадро аз они зардуштиён пиндоштаанд, дар ҳоле, ки аз ахбори бархе муваррихон бармеояд, ки Навбаҳор маъбаде будоӣ будааст. Соҳиби «Таърихи Бармакиён» овардааст, ки Навбаҳор аз маъобиди будоӣ ва бутпарастон ва на оташгоҳ ва дар меҳробҳои он тамосили Будо қарор доштааст. Асосан, дар рӯзгорони гузашта Балх маркази муҳимми будоӣ дар шарқи Эрон ва Навбаҳор мутааллиқ ба он будааст.

Номи Навбаҳор ё ба сурати мухаффафи он Баҳор дар адаби форсӣ мазҳари ҳашмат ва ҷалолу зебоӣ ва ҷойгоҳи зебоён ва зеборӯён муаррифӣ шудааст ва мазомини латифе пиромуни он пардохтаанд:

*Баҳори Чин кун аз он рӯй базмхонаи хеш,*
*Агарчи хонаи ту Навбаҳори Барҳаман аст.*
*(Рӯдакӣ)*

*Марҳабо, эй Балхи Бомӣ, ҳамраҳи боди баҳор*
*Аз дари Навшод рафтӣ ё зи боғи Навбаҳор?*
*Навбаҳори Балхро дар чашми ман ҳашмат намонд,*
*То Баҳори Гузгонон пеши ман бигшуд бор.*
*(Фаррухӣ)*

*Оварди навбаҳор бутонрову ҳеч бут*
*Монанди ту ба хубӣ дар Навбаҳор нест.*
*(Анварӣ)*

*Ба Балх омаду оташи Зардуҳушт,*
*Ба тӯфони шамшер чун об кушт.*
*Баҳори дилафрӯз дар Балх буд,*
*К-аз ӯ тозагулро даҳан талх буд.*
*(Низомӣ)*

**НАВРӮЗ (نوروز)**

Наврӯз оғози соли порсист, ки дар рӯзи нахусти фарвардинмоҳ баробар бо 21 морси мелодӣ баргузор мешавад. Дар забони форсӣ калимаи «наврӯз» ба сурати паҳлавии «наваг рӯз» ва порсии «наврӯз» ва муарраби «нирӯз» ба кор рафтааст.

Берунӣ («ат-Тафҳим») дар таърифи ваҷҳи тасмия (сабаби номгузорӣ) Наврӯз овардааст: Нахустин рӯз аст аз фарвардинмоҳ ва бад-ин ҷиҳат Наврӯз ном гирифта, ки оғози соли нав аст ва то панҷ рӯз пас аз он ҷашнҳо барпо мекарданд ва рӯзи шашуми фарвардинро ҷашни бузург ва Наврӯзи малик гӯянд, зеро хусравон дар он панҷ рӯз ба ҳуқуқи атрофиён ва мардум ва низ бузургон расидагӣ мекарданд ва рӯзи шашум ҷиҳати мулоқоти хоссон ва наздикон хилват мекарданд.

Эрониён муътақид буданд, дар ин рӯз Худованд аз офариниши ҷаҳон осуд ва Муштариро биёфарид ва Зардушт бо Худованд тавфиқи муноҷот ёфт ва Кайхусрав бар осмон уруҷ кард (боло рафт).

Панҷ рӯзи аввали ҷашни Наврӯз, ки ҷанбаи ҳамагонӣ дошт ва умуми мардум дар он ба иҷрои маросими хосси хеш мепардохтанд, «Наврӯзи омма» ва аз рӯзи шашум, ки ҷашни Наврӯз ба тарзи вижае дар дарбор баргузор мешуд, «Наврӯзи хосса» будааст.

Дар Наврӯз шаб бо рӯз баробар шавад ва ба қавли Гардезӣ: сояҳо аз деворҳо бигзарад ва офтоб аз равзанҳо уфтад ва аҷамон гӯянд: Андар ин рӯз Ҷамшед бар гӯсола нишаст ва ҷануб рафт ба ҳарби девону сиёҳон ва корзор карду ҳамаро мағлуб намуд.

Дар сабаби пайдоиши Наврӯз овардаанд, ки девон ба фармони Ҷамшед тахте бисохтанд ва онро бар дӯш гирифтанду аз Дамованд ба Бобил бурданд. Мардум аз дидани ӯ, ки чун хуршед бар тахти худ медурахшид, ба ҳайрат уфтоданд ва пиндоштанд, ки ӯ хуршед аст ва ба як рӯз ду хуршед дар осмон пайдо шуда. Ин амр дар нахустин рӯз аз моҳи фарвардин буд ва аз ин рӯ мардум бар гирди тахти ӯ ҷамъ шуданд ва ҳамагон гуфтанд, ин рӯзи нав аст ва Ҷамшед фармон дод, ин рӯзу панҷ рӯзи пас аз онро ҷашн гирифтанд.

Бештари манобеъ Ҷамшедро поягузори Наврӯз ва расмҳои неку донистаанд. Табарӣ ва Фирдавсӣ низ ҳамин ривоятро таъкид кардаанд. Берунӣ («Осор-ул-боқия») ривоёти мухталифе дар ин боб ва дар мавриди ваҷҳи тасмия ва барпоии Наврӯз гирд овардааст. Дар як ривояти заиф вазъ (ойин ниҳодан)-и Наврӯз ба Сулаймон ибни Довуд интисоб ёфта, ки ин ҳам ношӣ аз хилт (омезиш)-и ривоёти марбут ба Сулаймон ва Ҷамшед метавонад бошад.

Наврӯзро дар Эрони қадим ҷашни Фарвардгон низ гуфтаанд. Зеро ин замонро авқоти нузули фраваҳрҳо аз осмон медонистаанд. Дар мавқеъи шашумини Гоҳанбор (офариниш), ки хилқати башар дар он сурат гирифтааст, фраваҳрҳо даҳ шаб дар рӯйи замин таваққуф мекунанд. Берунӣ менависад, ин ҷашн даҳ рӯз тӯл мекашида ва охирин панҷ рӯзи исфандмоҳро нахустин фарвардгон ва хамсаи мустарақа (андаргоҳ)-ро дувумин фарвардгон мегуфтаанд. Дар ду ҷашни Наврӯз ва Меҳргон дар давраҳое аз таърихи Эрон мардум ба фарохӯри мавқеияти худ барои шоҳон ҳадя мебурданд.

Бархе ба ин натиҷа расидаанд, ки Наврӯз ҷашне ориёӣ нест ва қабл аз ориёиҳо дар тамаддунҳои сомии Байнаннаҳрайн вуҷуд доштааст.

Дар айёми Наврӯз маросими хоссе дар Эрони бостон баргузор мешуд, ки дунболаи он то имрӯз низ боқист. Порсиён барои ҷашни Фарвардин хонаро тамиз мекунанд ва утоқи баргузории маросимро меороянд ва бар рӯйи мизе кӯзаи об ва гулдони гулу зарфе аз оташ мегузоранд ва оташро бо чӯби сандалу соири чӯбҳои хушбӯ неру медиҳанд ва ҳар кас мебойистӣ бо дасти худ чӯб бар оташ ниҳад ва номи даргузаштагони худро баршуморад. Мардуми бархе навоҳии Эрон муътақиданд, ки дар

шаби охири сол арвоҳи даргузаштагон ба хонаҳои худ бармегарданд ва аз равшании чароғ шод мешаванд.

Расми барафрӯхтани Наврӯз дар Эрон то замони Аббосиён дар Байнаннаҳрайн ривоҷ дошт ва аз эҳтироми хосси оташ назди эрониён ҳикоят мекард. Расми дигар об рехтан ба якдигар ва ғусл кардан дар субҳи Наврӯз буда ва иллати онро ин донистаанд, ки вақте дар замони Ҷамшед ба иллати адам (сабаби аз миён рафтан)-и маргу мир замин бар ҷонварон танг шуда буд, Худованд онро се баробар кард ва мардумонро амр намуд, бо об ғусл намоянд, то аз гуноҳ пок шаванд. Низ гуфтаанд, чун ин рӯз ба «Ҳарузо» – фариштаи об тааллуқ дорад, ба ин ҷиҳат мардумон ҳангоми сапедадам бо оби қанот худро мешӯянд. Аз расмҳои дигар либоси нав пӯшидан ва суфраи ҳафтсин гузоштан ва коштани сабзию ҳафт навъи ғаллот буд, ки ҳар кадом аз онҳо, ки беҳтар мерӯид, далели қуввати он анвоъи набот (рустанӣ) дар соли ҷадид буд. Бархе аз ин русум ҳанӯз дар дар ҷавомеъи рустоии Эрон побарҷо ҳастанд.

Наврӯз ва Меҳргон аз муҳимтарин ҷашнҳое буданд, ки дар Эрон баргузор мешуданд ва дар шеъру адаби форсӣ фаровон ба ин ду ҷашни бузург, бавижа Наврӯз, ишора шудааст:

*Ороише бувад ба ситоишгаре чу ман*
*Дар базму маҷлиси ту ба Наврӯзу Меҳргон.*

*(Масъуди Саъд)*

*Рӯзи Наврӯзу моҳи фарвардин*
*Омаданд, эй аҷаб, зи хулди барин.*

*(Масъуди Саъд)*

*Рӯзаш ба фаррухӣ ҳама Наврӯз боду ид,*
*Моҳаш зи хуррамӣ ҳама найсону тир бод!*

*(Анварӣ)*

*Хусраво, рӯзат ҳама Наврӯз бод*
*В-аз тараб шабҳои умрат рӯз бод.*

*(Анварӣ)*

*Боди наврӯзӣ саҳаргаҳ чу ба бустон бигузашт,*
*Гули садбарг бурун руст зи певомани хок.*

*(Анварӣ)*

*Омад Наврӯз ҳам аз бомдод,*
*Омаданаш фарруху фархунда бод.*
*(Манучеҳрӣ)*

*К-ин фусунро, ки ҷинниомӯз аст,*
*Ҷома нав кун, ки фасли Наврӯз аст.*
*(«Хамса»)*

*Гар бувад бод боди наврӯзӣ,*
*Беҳ, ки пешаш чароғ нафрӯзӣ.*
*(«Хамса»)*

**НАКИРАЙН (نَکیرَین)**

Номи ду фариштаи пурсанда дар гӯр аст, ки бино ба эътиқоди муслимин шаби аввали қабр ба суроғи мурда меоянд ва аз дину аъмоли ӯ суол мекунанд. Яке аз он ду Накир ва дигаре Мункар номида мешавад. Дар тавсифи онҳо овардаанд: ду фаришта ба қабр меоянд, сиёҳу ғализу мункар бо чашмоне кабуд, чун барқи хотиф ва овозашон чун тӯфон ва ба дасти ҳар як табаре аз оташ ва мурдаро гӯянд: Худои таъоло бандаро зинда кунад. Ӯро бознишонанд ва гӯянд: Худой ва паёмбар ва имоми ту кист? Дини ту чист? Ва китобат кадом аст? Ва ӯ чунон ки донад, бигӯяд. Агар ҷавоб дуруст бозгӯяд, он гоҳ дарichae аз биҳишт дар гӯри ӯ бикшоянд, то насими биҳишт бар ӯ вазад; ва агар кофир бошад ва ҷавоб бознагӯяд, ӯро гӯянд: чунон мори газандае бихоб; ва он гоҳ даре аз дарҳои дӯзах дар рӯи ӯ бикшоянд ва аз он табарҳои оташ яке бар сари ӯ фуруд оранд, ки ҳамаи гӯри ӯ оташ бигирад ва ӯ фарёде бизанад, ки ҳамаи ҳайвонот ба ҷуз ҷинну инс бишунаванд ва ӯро лаънат кунанд. Муфассирин ояи 17-и сураи Қофро марбут ба ин ду фаришта дониста ва овардаанд: Ин ду фаришта бар банда муваккаланд ва чун банда нишаста бошад, яке аз рост корҳои неки ӯ менависад ва яке аз чап корҳои бади ӯро; ва чун бихобад, яке бар болини ӯ биистад ва яке бар қадамгоҳи ӯ; ва чун роҳ биравад, яке аз пеш меравад ва яке аз қафо; ва офатҳо аз ӯ дафъ мекунанд. Фариштаи кори некро ҳар шабу рӯз бадал кунанд ва фариштаи дигар фиристанд; ва ҳикмати он ин аст, ки фардо

гувоҳони корҳои неки ӯ бисёр бошанд. Аммо фариштаи кори бадро бадал накунанд, то айби банда ҷуз ҳамон як нафар надонад.

Фариштаи дасти рост фариштаи фазл аст ва фариштаи дасти чап фариштаи адл; ва чунон ки фазл бар адл солор аст, фариштаи дасти рост ҳам бар дасти чап маъмур аст ва ҳар бадеро як бор менависад он ҳам бад-ин гуна, ки фариштаи дасти рост ба ӯ гӯяд: ҳафт рӯз бигузор ва гуноҳи ӯро манавис, то магар банда узре бихоҳад ва тавба кунад.

Номи ин ду фаришта, ки ғолибан аз ҳавли қиёмат ва торикнои гӯр хабар медиҳанд, бо ишора ба порае аз вазоифи онҳо дар адаби форсӣ омадааст:

*Моли худойгон бисипонад ба унфу карҳ*
*Аз дасти мункароне чун Мункару Накир.*
(*Фаррухӣ*)

*Аз хештан бипурс дар ин гӯри хеш ту*
*Ҷону хирад бас аст туро Мункару Накир.*
(*Носири Хусрав*)

*Ба зери хок мулаққин ту бош вақти суол,*
*Ки то савоб равад посухи Накир маро.*
(*Сӯзанӣ*)

*Зи донандагон бишнав имрӯз қавл,*
*Ки фардо Накират бипурсад зи ҳавл.*
(*Саъдӣ*)

**НАЛ ВА ДАМАН (نَل و دَمَن)**

Номи ошиқ ва маъшуқи қиссае ҳиндист ба ҳамин ном, ки аз асли Нала ва Дамаянтӣ омада ва Файзии Даканӣ дар соли 1003 қ. онро ба назми форсӣ даровардааст. Аз ин рӯ номи ин ошиқ ва маъшуқ дар шеъри шуарои мутааххир омадааст:

*Рӯзе расад, ки бар ту шавад фитна рӯзгор,*
*Чун Нал, ки буд вола бар талъати Даман.*
(*Қоонӣ*)

*Масал бувад ба ҷаҳон то ҳадиси Даъду Рабоб,*
*Самар бувад ба замон то видоди Наллу Даман,*
*Давоми мулки Худованд то ҳазоронанд,*
*Бақои бахти шаҳаншоҳ то ҳазоронван.*

*(Қоонӣ)*

**НАМРУД (نمرود)**

Лақаби омми мулуки Сурёнист. Подшоҳи Қибтиёнро Фиръавн ва подшоҳи набтиёнро Намруд мегуфтанд. Дар ин ҷо мурод Намруд ибни Канъон аст, ки номи ӯро Ненус зикр кардаанд. Вай марде далеру шуҷоъ буд аз насли Ҳом ибни Нӯҳ ва аввалкасе буд, ки мутобиқи ривоёт тоҷ бар сар ниҳод ва даъвии худоӣ кард. Ӯро сарҳанге буд ба номи Торах (Озар) аз фарзандони Сом ибни Нӯҳ, ки бутхонаҳо ба ӯ дод ва вазорати хеш ба ӯ супурд.

Коҳинон хобе аз ӯро  таъбир карданд ва гуфтанд, ки дар ин сол мавлуде бизояд, ки дини аҳли замин бигардонад ва мулки ту бар дасти ӯ бишавад ва ҳалокат бар дасти ӯ бошад. Намруд занони ҳомиларо мекушт, то фарзанди маъҳуд ба вуҷуд наёяд аммо Иброҳими Халил ба тарзи муъҷизаосое мутаваллид шуд ва рушд бикард.

Баъд аз ҳиҷрати Иброҳим аз диёри Намруд ҳар рӯз куфру кибри ӯ зиёдат шуд ва хост, бар осмон равад ва бингарад, ки Худои Иброҳим, ки вайро ба ӯ даъват карда буд, кист. Бифармуд, то манораҳои бузург карданд ва бар сари он манора шуд ва ба осмон нигарист ва чун ҳеч надид, фуруд омад ва рӯзи дигар манораҳо аз бун бияфтод ва халқ битарсиданду аз ҳуш рафтанд. Забони эшон сурёнӣ буд ва чун ба ҳуш омаданд, забони хеш фаромӯш карданд ва пас аз бедорӣ ба ҳафтоду ду забони мухталиф сухан гуфтанд ва забони якдигар нафаҳмиданд. Дар бархе ривоёт бинои шаҳри Бобил ва бурҷҳои онро ба Намруд нисбат дода ва ба ҳамин ҷиҳат Бобилро «Замини Намруд» низ гуфтаанд.

Чун манораҳо фуру рехт, Намруд савганд хӯрд, ки ман аз худои осмон боз нагардам, то ӯро набинам. Бифармуд, то чаҳор бачаи каркас даҳ сол бипарварданд ва қафасе (сандуқе) карданд дудар ва ба чаҳор гӯшаи қафас чаҳор чӯби борику дароз бибаст

ва бар ҳар яке пораи гӯште овехт ва он чаҳор каркасро бар чаҳор гӯшаи қафас бибаст. Каркасон ба парвоз омаданд, то гӯшт бирабоянд ва қафас бо худ бардоштанд ва чанд шабонарӯз бар ҳаво рафтанд. Намруд чун ба авҷи осмон бар шуд, тире ба осмон партоб кард то худои осмониро бикушад ва худ худои осмону замин шавад. Худои таъоло фариштагонро фармуд, то тири Намруд ба хун олуданд ва ӯ пиндошт, ки Худойро куштааст. Намруд он гоҳ аз торикӣ битарсид ва сари он чӯбҳо зер кард ва каркасон оҳанги зер карданд ва он қафас аз осмон фуруд омад ва Намруд хиҷил шуд аз он кор, ки карда буд.

Пас аз он Намруд хост, бо худои осмонҳо ҷанг кунад. Худои таъоло пашшагон бифиристод ва сипоҳи ӯ аз бисёрии пашагон ҳазимат шуданд. Чун Намруд боз ҳам ба Худой нагаравид ва кибр кард, Худованд пашае заифро бифиристод, то мағзаш мехӯрд ва бино бар ривоёт ба ҷуссаи як қумрӣ шуд ва ба берун ҷаст, то муддати чаҳорсад сол баъд, ки бимурд.

Дар ин муддат Иброҳим ӯро ба Худои хеш хонд ва чун напазируфт, бо ӯ муҳоҷҷа кард, ки аз ҷавоб дармонд. Муфассирин мафҳуми ояи 258-и сураи Бақараро марбут ба Намруд ва Иброҳими Халил донистаанд. Иброҳим гуфт: Худои ман касест, ки хуршедро аз машриқ баровարад ва дар мағриб фуру барад, ту агар худоӣ, онро аз мағриб барор! Намруд аз посух фуру монд ва Иброҳим бутони онҳоро ба масхара гирифт. Намруд бар он шуд, ки вайро ба оташ афканад ва гуфт: Иброҳимро бисӯзед ва худоёни хешро нусрат кунед. Пас ҳамаи касонро бифармуд, ки ду сол ҳезум оварданд ва оташ ба ҳезум дар заданд, то чунон боло гирифт, ки мурғ дар ҳаво натавонист паридан. Намруд бо тадбири ҳакимон манҷаниқ бисохт ва Иброҳимро дасту пой баста дар он ниҳод ва ба оташ андарафканд ва кас то он рӯзгор манҷаниқ намешинохт. Оташ ба фармони Худои таъоло бар Иброҳим гулистон шуд (Анбиё: 69-70) Аз ин оташ дар адабиёти форсӣ гоҳе ба «оташи Намруд» ёд шудааст.

Роҷеъ ба бурҷи Намруд дар Қуръон ишорае нест, аммо он чи дар ин бора зикр кардаанд, шабеҳ аст ба он чи дар мавриди Фиръавн гуфтаанд.

Намруд дар адабиёти форсӣ ба унвони чеҳрае саркаш ва тоғӣ дар баробари Иброҳими Халил муаррифӣ шуда ва тақрибан тамоми аҷзои саргузашти ӯ бо ҳамон мояҳои достонӣ инъикос

ёфтааст ва шоирон дар мазмунофариниҳои хеш аз он суд бурдаанд.

Дар абёти зер «оташ» ё «нори Намруд» ёдовари ситами ӯ бар Иброҳим (а) аст. Шигифт он, ки «оташи Намруд» аглаб дар баёни шоирони хушзавқ ба мафҳуми «шароб» низ ба кор гирифта шудааст:

*Оре, оре, чу дӯст Он бошад,*
*Нори Намруд бӯстон бошад.*
*(Ҳадиқа)*

*Намруд ҳавохонаи ботин зи бут оканд,*
*Ӯ рафт суи ид, ту дар кори табар бош.*
*(Саноӣ)*

*Пеши тегаш к-оташи Намрудро монад зи чарх,*
*Каргасон пар бар сари хоки ҳавон афшондаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба боғ тоза кун оини дини зардуштӣ,*
*Кунун, ки лола барафрӯхт оташи Намруд.*
*(Ҳофиз)*

*Нест дилгирӣ зи дунё бандаи таслимро,*
*Оташи Намруд гулзор аст Иброҳимро.*
*(Соиб)*

*Агарчи оташи Намруд дорад хашм дар соғар,*
*Вале аз хӯрданаш дар дил баҳоре мешавад пайдо.*
*(Соиб)*

*Дар лолаву гул халқ хиромон шуда чунон-к*
*Дар озари Намруд Бироҳим бин Озар.*
*(Қоонӣ)*

*Шабе ба майкада хуш гуфт пири зиндадиле:*
*Ба ҳар замона Халил асту оташи Намруд.*
*(Иқбол)*

*Хешро дар нори он Намруд сӯз,*
*З-он ки бустони Халил аз Озар аст.*

*(Иқбол)*

Намруд бар осмони ғурур:

*Агар касе бигирифтӣ ба зӯру ҷаҳд шараф,*
*Ба Арш-бар бинишастӣ ба саркашӣ Намруд.*

*(Носири Хусрав)*

*Ҳамчу Намруд қасди чарх макун,*
*Бо дуто каркасу дуто мурдор.*

*(Саноӣ)*

*Ҳар кӣ чун Намруд бо сандуқу бо каркас равад,*
*Хира боз ояд нигун Намрудвор аз осмон.*
*Бо камону тир чун Намруд бар гардун машав,*
*К-он мушаъбидгардиш аз тират ҳамесозад камон.*

*(Саноӣ)*

*Яке худро ба тамъи он ба гардун бурда чун Намруд,*
*Яке худро зи бими он ба об афканда чун Зуннун.*

*(Саноӣ)*

*Гар осмон зи ҳашмати ту доштӣ сипар,*
*Намруд кай кашидӣ тир андар осмон.*

*(Сӯзанӣ)*

*Фуру фикандӣ аз як хаданги каркаспар*
*Чаҳор каркаси Намрудро гаҳи парвоз.*

*(Сӯзанӣ)*

*Гӯӣ ки дубора тири хунине*
*Намруд ба сӯи осмон андохт.*

*(Хоқонӣ)*

*Дасти Намруд бин, ки новаки куфр*
*Дар сипеҳри мудаввар андозад.*

*(Хоқонӣ)*

Пашшаи заиф дар косаи сари Намруд:

*Ҳар он пашша, ки бархезад зи роҳаш,*
*Сари Намруд зебад боргоҳаш.*
*(Низомӣ)*

*Бад-он Худой, ки бар хони подшоҳии ӯ*
*Ба ним пашша расад косаи сари Намруд*
*(«Онандроҷ»)*

*«Бахшояндае, ки тори анкабутро садди исмати дӯстон кард, ҷабборе, ки неши пашшаро теғи қаҳри душманон гардонид».*
*(Калилаву Димна)*

Мазомини дигар:

*Эй аҷаб, Намруди нафсу он гаҳе ҳамчун Халил,*
*Заҳмати Ҷибрил рафта аз миён мебоядат.*
*(Аттор)*

*Каллаи Намруд бе зарбе шикаст,*
*Лашкари Фиръавн бе ҳарбе шикаст.*
*(Иқбол)*

*Аз он Намруд бо ман саргарон аст,*
*Ба таъмири ҳарам кӯшидаам ман.*
*(Иқбол)*

**НАНГ (дев) ((ننگ (دیو))**

Нанг (ба маънии хиҷлату сарафкандагию бадномӣ) дар асл яке аз дурӯғҳост. Дар китоби «Ёдгори Бузургмеҳр» ба ҳамроҳи чанд деви дурӯғи дигар аз ӯ ёд шудааст, ки Аҳреман онро барои фирефтан ва озманд кардани мардумон офаридааст. Аз ин дев маъмулан бо сифати «Кушотр» ёд шудааст.

Фирдавсӣ ба ин маънии куҳани он назар дошта, ки гуфтааст:

*Дигар, Нанг деве бувад бо ситез,*
*Ҳамеша ба бад карда чангол тез.*

Маъмулан, дар адаби форсӣ нанг ба ҳамон мафоҳими мутаориф ба кор рафта ва камтар ба маънии куҳани он таваҷҷуҳ шудааст.

**НАРГИС (نرگس)**

Наргис дар паҳлавӣ «наркис», дар юнонӣ «наркисос» ва дар фаронса «наркиссе» ва дар арабӣ «нарҷис», гулест пиёздор ва зардранг, ё бунафши хушбӯ, ки дар миёнаи он ҳалқае зард дида мешавад ва онро «наргиси шаҳло» мегӯянд. Бархе анвои он зардранг ё сафеданд, ки ба «наргиси мискин» мавсуманд ва навъи дигаре аз онро «наргиси садпар» гӯянд.

Ин гул дар замонҳои қадим наздикиҳои Беҳбаҳон ва Шуштар мерӯида ва мардум аз он ҷо онро ба армуғон мебурдаанд.

Дар асотир омадааст, ки Норсис ҷавоне бисёр зебо буд ва бисёре аз илоҳаҳо, аз ҷумла Аку бар вай ошиқ буданд, аммо вай ба ишқи онҳо посух намегуфт ва яке аз онон вайро нафрин кард ва орзу кард ӯ бар касе ошиқ шавад, ки ба ишқи вай посух нагӯяд. Рӯзе Норсис тасвири худро дар оби софу равшани як истахр дид ва бар тасвири худ дил бохт ва хӯру хоб аз вай салб шуд ва дар ҳамон нуқта мехкӯб монд, то ин ки ҳамон ҷо талаф шуд. Илоҳаҳо бар марги вай сӯгворӣ карданд, аммо вақте ба ҷустуҷӯи ҷасади ӯ бархостанд, мутаваҷҷеҳ шуданд, гуле ба ҳамин ном (норсис) дар он маҳал рӯидааст. Солводур Долӣ – наққоши маъруфи фаронсавӣ тасвире баёдмонданӣ аз ин достон ва бо илҳом аз гули наргис халқ кардааст. Дар асотири Юнон наргис мазҳари ҷавонмаргӣ муаррифӣ шудааст. Равоншиносон бар мабнои ин достон навъе укдаи рӯҳиро, ки мӯҷиби худписандӣ ва худшигифтӣ мешавад, «укдаи наргисӣ» номгузорӣ карданд.

Дар адаби форсӣ наргис истиора аз чашм ва мазҳари камолу зебоист ва бо сифоти «шаҳло» , «маст» , «хумор», «махмур», «танноз», «обдор», «бедор», «фаттон», «бемор», «ҷаммош» ва … ки ҳама бар зебоии чашм далолат доранд, ба кор

рафтааст. Ба мафҳуми асотирии наргис камтар таваҷҷуҳ шудааст ва танҳо дар байти зер шоибаи таваҷҷуҳ ба ҷанбаи асотирии он мунтафӣ нест:

*Назар чӣ гуна бидузам, ки баҳри дидани дӯст*
*Зи хоки ман ҳама наргис дамад ба ҷои гиёҳ?!*
*(Рӯдакӣ)*

*Фигон, ки наргиси ҷаммоши шайхи шаҳр имрӯз*
*Назар ба дурдкашон аз сари ҳақорат кард.*
*(Ҳофиз)*

**НАРИМОН (نریمان)**

Найрам Наримон (ба маънии нарманиш ва паҳлавон) дар «Авасто» аслан яке аз сифоти мутаъаддиди Гаршоспи ҷаҳонпаҳлавон аст, ки батадриҷ ба исми хос табдил шуда ва бар писари Гаршосп итлоқ шуда, дар сурате ки дар асл Наримон сифати ӯ будааст. Баъд аз ин тағйир Наримон номи ҷадди Рустам ва падари Сом шудааст.

Дар «Гаршоспнома» аз Наримон, писари достонии Гаршосп ва набардҳо ва паҳлавониҳои ӯ суханҳо рафта ва дар «Шоҳнома» гоҳ ба сурати Найрам паҳлавони маъруфи хонадони Сом низ мавриди таваҷҷуҳ будааст. Ин паҳлавон дар Дижи Сапед кушта шуд ва Рустам интиқоми ӯро гирифт.

Дар адабиёти форсӣ низ аз Наримон ба унвони падари Сом ва ҷадди Рустам ва паҳлавоне маъруф ёд шудааст.

*Шудӣ ҳайрону бесомону кардӣ нарм гарданро,*
*Агар дидӣ ба саффи душманон Соми Наримонро.*
*(Носири Хусрав)*

*Хост кини Эраҷи динро зи Салму Тури куфр*
*Ин Манучеҳри муваъъид кори Найрам кард боз.*
*(Қоонӣ)*

*Мот шавад аз ҳароси теғи ту дар разм*
*Рустаму Гударзу Геву Салму Наримон.*
*(Қоонӣ)*

**НАСНОС** (نَسناس)

Наснос ё «деви мардум» дар ривоёт мавҷудест нимаодам ки як дасту як пой ва як гӯш дорад ва ба забони арабӣ сухан мегӯяд ва дар қиссаҳои омиёна ба «нимсавор» ва дар «Бундаҳишн» ба «нимодам» маъруф аст.

Ба қавли Қазвинӣ дар «Осор-ул-билод» дар ҷангалҳои миёни Адан ва Уммон зиёд ёфт мешавад ва мардумон ӯро шикор мекунанду мехӯранд. Ӯро мавҷуде беозор ва шӯху ҳаззол, ки аз дарахт боло меравад ва аз фарёди саг мегурезад, тавсиф кардаанд. Наснос инсонро бисёр дӯст дорад ва бар сари роҳи ӯ меояд ва ӯро назора мекунад ва агар ӯро танҳо бибинад, ӯро мебарад ва, мегӯянд, аз ӯ тухм мегирад. Наснос ба иллати мушобиҳаташ ба инсон баъд аз одамӣ аз ҳамаи мавҷудот шарифтар аст. Дар ҳадис ҳаст, ки гурӯҳе аз Од бар расули хеш исён карданд ва Худованд онҳоро ба сурати наснос масх кард. Баъзе манобеъ онҳоро аз бозмондагони қавми Од муаррифӣ кардаанд, ки Худованд эшонро ба василаи боди ақим ҳалок кард.

Дар адабиёти форсӣ ҳам наснос ба унвони мавҷуде пасттар аз нос (ан-нос) муаррифӣ шудааст ва гоҳ одамҳои бемасрафу паст ба наснос ташбеҳ шудаанд:

*Замин аст, кӯҳ аст, дашт аст, чист?*
*Зи наснос ё одамӣ, ё парист?*
*(Фирдавсӣ)*

*Яке гуфт: Тундӣ макун бо гирев,*
*Дар ин беша наснос бошад, на дев.*
*(Асадӣ)*

*Ба тан монандаи рӯбоҳи captionслух,*
*Ба сар монандаи байгури наснос.*
*(Сӯзанӣ)*

*Бо чунин ҳолу ҳайату сурат*
*Бознашносадам кас аз наснос.*
*(Масъуди Саъд)*

*Сухан к-аз рӯи хидмат гуфт хоҳӣ,*
*Ҷудо кун носро аввал зи наснос.*
*Чӣ нос омад, бигӯ ҳақ, эй Саноӣ,*
*Ба ҳақ гуфтан зи ҳар наснос маҳрос.*
*(Саноӣ)*

*Дар сафар моҳу сол чун наснос,*
*Лек бар ҷой ҳамчу гови харос.*
*(Саноӣ)*

*Қалби риё ба нақди сафо чун бурун диҳам,*
*Наснос чун ба зевари ҳуро даровarам,*
*(Хоқонӣ)*

*В-эй дил, аз қавме накарданд аз ту ёд андар раҳил,*
*Айб набвад, з-он ки аз атвори насносанд нос.*
*(Анварӣ)*

**НИЁЗ (дев) ((نیاز (دیو))**

Ниёз ба маънии зарурат ва тангию эҳтиёҷ дар Эрони қадим номи деви фақру парешонӣ буда, ки аз рушноӣ метарсад ва ба таври ниҳонӣ меҷунбад. Ба ривояти «Бундаҳишн» ниёз яке аз офаридагони Аҳреман аст ва мардумонро вомедорад, соҳиби фарзанд нагарданд. Дар китоби «Ёдгори Бузургмеҳр» ин дев ҷузви дурӯғҳо ва бо сифоти «озорандатар ва озмандтар» муаррифӣ шудааст.

Дар адабиёти порсӣ ниёз ба ҳамон мафоҳими эҳтиёҷ, фақру бенавоӣ омадаст, ки дар мафҳуми ахир беиртибот бо мафҳуми куҳани он нест:

*Сари бадраи мо гушодаст боз,*
*Набояд, ки монад кас андар ниёз.*
*Куҷо беҳунар, шуд асири ниёз,*
*Ҳунарманд ҳар ҷо бувад сарфароз.*
*(Фирдавсӣ)*

*Маҷруҳи озро бари ту марҳам,*
*Дарди ниёзро бари ту дармон.*
*(Фаррухӣ)*

**НИЛ (نیل)**

Нил тӯлонитарин рӯди ҷаҳон дар шарқу шимоли шарқии Африқост, ки дар шимоли Миср ба дарёи Мадитарона (баҳри Миёназамин) мерезад ва баракати сарзамини Миср ба он баста аст. Мисриёни қадим рӯди Нилро худо медониста ва ибодати махсусе барояш қойил будаанд ва ба ҳамин ҷиҳат ду бало аз балоҳои даҳгона, яъне табдил шудани оби Нил ба хун ва пайдо шудани вазағ (қурбоға) бо он иртибот ёфтааст. Мисриён асотир ва ҳикоёту достонҳое дар бораи Нил дошта ва барои он худоёне низ қоил будаанд. Нилус номи худои рӯдхонаи Нил ва писари Уқёнус аст ва номи рӯди Нил аз исми подшоҳе дар Миср ба ҳамин ном гирифта шудааст. Юнониён бар он будаанд, ки Нилус дар Мисри бостон бо кандани рӯдҳо ва бастани садҳо ба ободонии дунёи бостон кумак кардааст. Аҳаммияти рӯди Нил аз назари достонӣ дар фарҳанги исломӣ ба саргузашти ҳазрати Мӯсо марбут мешавад, ки дар се марҳала бо Нил сару кор пайдо мекунад: аввал он ки пеш аз валодати Мӯсо Худо ба модараш илҳом кард, ки сандуқе бисозад ва он гоҳ писарро дар он ба оби Нил андозад (Тоҳо:39). Ба ҳамин ҷиҳат гоҳе Мӯсоро «Кӯдаки Нил» ҳам гуфтаанд. Дувум вақтест, ки ба амри Худо Мӯсо бо ёрони хеш аз оби Нил гузашт ва Фиръавн бо лашкариёнаш дар он ғарқ шуданд ва севум замоне, ки қибтиён Мӯсоро инкор карданд ва бар онон балоҳои даҳгона нозил шуд ва аз ҷумла оби Нил ба хун табдил шуд, ки ба ин маворид дар шеъри форсӣ низ ишора шудааст:

*Аввал ғусле бикун з-ин сӯйи Нили адам,*
*Пас ба тамошо гузар з-он сӯйи Мисри бақо.*
*(Хоқонӣ)*

*Теғи ӯ дасти Мӯсияст, аз он-к*
*Нилро чун сари қалам бишикофт.*
*(Хоқонӣ)*

*Пеши қибтӣ хун бувад он оби Нил,*
*Об бошад пеши сибтии ҷамил.*
*(Мавлоно)*

*Рӯди Нил аст ин ҳадиси ҷонфизо,*
*Ё рабаш бар чашми қибтӣ хун намо!*

*(Мавлоно)*

*Мӯсии Фиръавнро бо рӯди Нил*
*Мекашад бо лашкару ҷамъи сақил.*

*(Мавлоно)*

Ба таври куллӣ рӯди Нил дар адаби форсӣ бештар мазҳари бахшандагӣ ва доду диҳиш муаррифӣ шудааст:

*Он Мисри мамлакат, ки ту дидӣ, хароб шуд,*
*В-он Нили макрумат, ки шунидӣ, сароб шуд.*

*(Хоқонӣ)*

*Хизр Мӯсокафу Нил аз сари суъбон-ш равон,*
*Нил назди ману суъбон ба Хуросон ёбанд.*

*(Хоқонӣ)*

**НИЛУФАР (نیلوفر)**

Нилуфар (нилфар, нилпар, нилупар, нилупарак, нилупал, нилуфал) ё печак ва ё лутус (латус, лутус, (бо ҳарфи то) номи ҳамагонии як гурӯҳ аз гулҳо ва гиёҳонест, ки дар форсӣ гули обзод ё гули зиндагӣ ва офариниш ва ё нилуфари обӣ номида мешаванд. Дар хавосси он гуфтаанд: бӯи ӯ хушк бошад, дар миёни оби истода рӯяд, агар дар соя хушк кунанд ва дар оташ андозанд, насӯзад, хоб оварад ва дардро сокин кунад, аммо қуввати боҳро зиёд кунад ва моддаи маниро кам гардонад.

Дар асотири куҳани ҳиндӣ нилуфар яке аз нишонаҳои бузургии офариниш ва эзадон ва эзадбонувони маъруфи Ҳинд ба шумор мерафтааст. Масалан нилуфар нишонаи хосси Вишну аст ва дар дасти чаҳоруми ӯ нилуфаре ба номи «падама» қарор дорад. Ҳамчунин гуфтаанд: Вақте Вишну дар хоб буд, Брҳамо ба сурати гули нилуфаре аз нофи вай рӯид. Аз ин ҷиҳат Брҳамо ба «нилуфарзода» ва «нилуфардор» низ мавсум аст ва нилуфар ҷузви ҳашт аломати фархундагӣ дар кафи пои Будо низ буд.

Дар Асотири куҳани эронӣ нилуфар гули Ноҳид ба шумор мерафтаву Ноҳид тасвири аслии модинаи ҳастӣ дарривоёти динии Эрони қадим будааст, ки аз ҷиҳоте бо муътақадоти ҳиндиёни бостон мушобеҳ аст. Собиқаи куҳан ва асотирии нилуфар дар назди эрониён ва ҳиндиён ба ҳаддест, ки осори нилуфари ҳашту дувоздаҳ ва ҳатто ҳазорбаргро дар меъморӣ ва осори бостонии ин ду қавм ба вузуҳ метавон дид.

Дар асотири Юнон ду номи Нил ва Нилус бо нилуфар ва об навъе пайванд доштаанд. Нилус худои рӯдхонаи Нил ва писари Уқёнус аст ва Нил подшоҳе буд, ки бар Миср фармонравоӣ дошт ва номи рӯди Нил аз ӯ ба ёдгор мондааст. Юнониён гумон мекарданд Нилус дар Мисри бостон бо кандани рӯдҳо ва бастани садҳо ба ободонии дунёи бостон кумак кардааст.

Нилуфарро дар юнонӣ «Нимфо» мегӯянд, ки ба назар мерасад, бо вожаи «нимф»-ҳо ки дар асотири Юнон ба сурати занони ҷавоне монанди париён дар достонҳои омиёнаи эронӣ тасаввур мешуданд, беробита набошад. Юнониён муътақид буданд, нимфҳо дар ҷангалҳо ва кӯҳсорҳо, бавижа дар канори обҳо ба сар мебурданд. Дар ривоёти куҳани Эрон нилуфари обӣ (лутус)-ро ҷои нигаҳдории тухма ё фарри Зардушт, ки дар об нигаҳдорӣ мешуд, медонистанд ва аз ин рӯ нилуфар бо оини Меҳр пайвастагии наздик меёбад. Ин нилуфар, ки дар ёдгорҳои ҳунарии будоӣ фаровон дида мешавад, намоде будоӣ тасаввур шуда ва ба ҳамин ҷиҳат ин гуна ёдгорҳоро аз оини Будо пиндоштаанд. Дар ҳоле ки ба оини Меҳр марбут мешавад. Муқаддам муътақид аст, ки дар саҳнаи зоиши Меҳр он чизе, ки монанди меваи коҷ аст ва Меҳр аз он берун меояд, ғунчаи нилуфар аст, на сахра.

Дар рӯзгори бостон гӯё оби нилуфарро, ки хушбӯ ҳам буда, монанди май ва ба манзалаи навъе ҳум (сум) менӯшидаанд. Бӯшакур гуфтааст:

*Оби ангуру оби нилуфал*<br>*Мар маро аз абиру мушк бадал.*

Соҳиби «Бурҳон» овардааст: Гӯянд, мурғе ба вақти фуру рафтани нилуфар дар миёни он дармеояд ва бомдод, ки нилуфар аз об бармеояд ва даҳон мегушояд, он мурғ мепараду меравад ва шаб аз об ҳеч заҳмат намебинад.

Ба ривояти Берунӣ рӯзи шашуми тирмоҳ (хурдодрӯз) ҷашне ба номи ҷашни Нилуфар баргузор мешуда, ки вай онро мустаҳдас дониста ва каму кайфи онро ба даст надодааст.

Нилуфар дорои ақсомест, ки бояд дар китобҳои тиббӣ ва гиёҳшиносӣ мутолиъа кард. Дар «Луғатнома» низ аз ақсоми он ба ихтисор сухан рафтааст.

Дар адабиёти форсӣ, ки аз ҷиҳати зебоишиносӣ ва завқи ҳунарии гулҳо мавқеъияти вижае ёфтааст, нилуфар ҳам ба унвони як гули кабуди зебо, ки дар обҳо мерӯяд ва ҳам ба далели пуштвонаи азими таърихӣ ва фарҳангии хеш мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифта ва хаёлофариниҳои зиёде дар иртибот бо он пайдо шудааст, ки дар ин ҷо ба шавоҳиде андак қаноат мешавад:

Ранги кабуди нилуфар илова бар тасовири маъмулӣ гоҳе мазҳари мотаму азо ба ҳисоб омадааст:

*Гуфтам: Чу барги нилуфар буд пеш аз ин,*
*Гуфто: Кунун зи хуни аду шуд чу арғавон.*
*(Фаррухӣ)*

*На огаҳӣ, ки азизони ту ба мотами ту*
*Ба чашму сина ҳама лолаанду нилуфар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Кабуд ҷомаву рухсори зард нилуфар,*
*Ба ҳар намозе ғусле бароварад амдо.*
*(Камоли Исмоил)*

*Ҳамчу чанбар бод чафта, ҳамчу нилуфар кабуд*
*Ҳиқду хадди ҳосидат аз ранҷу аз бадахтарӣ!*
*(Сӯзанӣ)*

*Фалакро кард кууҳлипӯш Парвин,*
*Мувассал кард нилуфар ба насрин.*
*(Низомӣ)*

Дар тавсифи иди Қурбон:

*Фаррухаш бод ид, он ки ба ид*
*Корд бинҳод бар гулуи писар.*
*Рост гуфтӣ, ду нима хоҳад кард,*
*Лолаеро ба барги нилуфар.*
*(Фаррухӣ)*

Нилуфар ва офтоб (хуршед):

*То накардӣ чун бунафша пастӣ сар нигун,*
*Кай чу нилуфар шавад чашми ту бар хуршед боз?*
*(Саноӣ)*

*Машнав аз шабпарак ҳикояти х(в)ар,*
*Гирди дарё барою нилуфар.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Зи шавқи тоату ҳирси лиқои ту ҳастам*
*Ба рӯз чун ҳарбову ба шаб чу нилуфар.*
*(Масъуди Саъд)*

*З-осеби дасти дилбараш нилӣ шуда симин бараш,*
*Сайёраҳо нилуфараш бар офтоб андохта.*
*(Хоқонӣ)*

*Рӯи чу офтоб ба чашми чу наргисат*
*Он тозагӣ диҳад, ки ба нилуфар офтоб.*
*(Хоқонӣ)*

*Нилуфари хуршеди ҷамоли ту манам,*
*Хокистари оташи хаёли ту манам.*
*(Хоқонӣ)*

*То навбаҳор сабз бувад в-осмон кабуд,*
*То лола соя ҷӯяду нилуфар офтоб.*
*(Анварӣ)*

***Нилуфари обзӣ дар иртибот бо об***:

*Дар оби фитна хуфта чу нилуфарам мадор,*
*Бар оташи ниҳеб масӯзон чу анбарам.*
*(Анварӣ)*

*Ҳавз зи нилуфару чаман зи гули сурх*
*Кӯҳи Нишобур гашту кони Бадахшон.*
*(Мухторӣ)*

*Чу оҷиз гашт аз ин хоки ҷигартоб,*
*Чу нилуфар сипар афканд бар об.*
*(Низомӣ)*

*Чу нилуфар дар обу Меҳр дар мег,*
*Парӣ рух дар ниқоби парниён аст.*
*(Саъдӣ)*

*Оҳ, агар вақте чу гул дар бӯстон ё чун суман*
*Дар гулистон ё чу нилуфар дар обат дидаме.*
*(Саъдӣ)*

*Он ки чун лола аз ин пеш ҷигарсӯхта буд,*
*Ҳамчу нилуфар аз ин пас сипар афканд бар об.*
*(Ибни Ямин)*

*Мардуми чашмам зи акси рӯи чун гулнори ту*
*Ҳамчу нилуфар сипар меафканад бар рӯи об.*
*(Ибни Ямин)*

Содиқи Ҳидоят низ дар шоҳкори ҷовидони худ «Буфи кӯр» бо чирадастии тамом нилуфарро бо савобиқи асотирии он ҳам чун нишонае ба кор гирифта ва дар ишороти худ хонандаро барои роҳ бурдан ба шаби торики зеҳни нависанда ба талош водоштааст. Ҳидоят шояд хостааст, мотами бар бод рафтани покӣ ва садоқатро дар кабудии барги нилуфар таҷассум бахшад: *«Дар саҳрои пушти утоқам пирмарде қуз карда буд, зери дарахти сарве нишаста буд ва як духтари ҷавон, на як фариштаи осмонӣ, ҷилави ӯ истода, хам шуда буд ва бо дасти рост гули нилуфари кабуде ба ӯ таоруф мекард, дар ҳоле ки пирмард нохуни ангушти саббобаи дасти чапашро меҷавид».*

*«Осоиш ба ман ҳаром шуда буд… ҳар рӯзи танги ғуруб одат карда будам, ки ба гардиш биравам. Намедонам, чаро мехостаму исрор доштам, ки ҷӯи об, дарахти сарв ва буттаи гули нилуфарро пайдо бикунам». (Ҳамон)*

Шоирони муосир низ ба собиқаи нилуфар бетаваҷҷуҳ набудаанд:

*Ва он гоҳ бонуи пургурури ишқи худро дидам,*
*Дар остонаи пурнилуфари борон,*
*Ки пираҳанаш дастхуши боде шӯх буд.*
*Ва он гоҳ бонуи пургурури борон*
*Дар остонаи нилуфарҳо*
*Ки аз сафари душвори осмон боз меомад.*

*(Аҳмади Шомлу)*

Аз миёни шоирони муосир Суҳроби Сипеҳрӣ, ки бо фарҳанги ҳиндӣ беш аз ҳама ошност, борҳо ба мафоҳими асотирии гули нилуфар ва иртиботи он бо офариниш ва Будо ишора кардааст:

*Аз марзи хобам мегузаштам,*
*Сояи торики як нилуфар*
*Рӯи ҳамаи ин вайрона фуру уфтода буд.*
*Кадомин боди бепарво*
*Донаи нилуфарро ба сарзамини хоби ман овард?*

*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Қуръон болои сарам, болиши ман Инҷил, бистари ман Таврот ва зерпӯшам «Авасто», мебинам хоб.*

*(«Ҳашт китоб»)*

*Ҳангоми ман аст, эй дар ба фароз, эй ҷода ба нилуфари хомӯши паём.*

*(«Ҳашт китоб»)*

Алоқаи Сипеҳрӣ ба гули нилуфар ва ҷанбаҳои асотирии он сабаб шудааст ки мунтақиди шеъри ӯ Солеҳи Ҳусайнӣ номи китобашро «Нилуфари хомӯш» бигзорад. Ин номи асотирӣ дар унвони маҷмуаи шеъри Гетии Хушдил «Маро аз нилуфар ёд аст» низ изҳор шудааст ва низ дар унвони китоби Имрони Салоҳӣ дар мавриди аҳволу афкору осори Саййидсармади Кошонӣ бо номи «Руъёҳои марди нилуфарӣ».

**НИРВОНО (نيروانا)**

Нирвоно дар забони санскрит ба маънии фано ва нобудию хомӯшии шуълаи ҳаёт ва дар воқеъ фуру нишондани аташи тамоюлот ва гурез аз силсилаи илали пайдоиши ранҷҳои ҷаҳонӣ ва расидан ба камол аз тариқи иттиҳод бо Браҳмост. Ин фано, албатта, ба маънии нобудии маҳз нест, балки нобудии ҷасаду бақои виҷдону замир аст ва дар ҳақиқат озодии инсон аз марҳалаи пасти табиат ва вусули ӯст ба нашъаи дигаре аз вуҷуд, ки бо саодати ҷовидонӣ ва хайри мутлақ ҳамроҳ аст. Ин ҳолат то ҳудуде бо марҳалаи «фанофи-л-лоҳ» дар тавсифи исломӣ шабоҳат дорад. Дар тафсири нирвоно ихтилофи назар аст ва танҳо метавон гуфт, нирвоно ҳадафи ғоии таълимоти будоӣ ва мусталзими он аст, ки ҷӯяндаи Ҳақ ибтидо ба воқеияти Ҳақ бирасад монанди худи Будо, ки зери дарахти рӯшноӣ ногаҳон ба воқеияти мутлақ расид.

**НОҲИД (ناهيد)**

Ноҳид ё Аноҳито фариштаи нигоҳбони унсури об ва исми комили ӯ «Ардависури Аноҳито» ба маънии рӯд ё чашмаи пуроб ва неруманду зулол аст. Дар адабиёти форсӣ ва фарҳангҳо ба суратҳои Ноҳид, Ноҳида ва Ноҳӣ ба маънии духтари болиғ забт шудааст. Ҳамчунин дар форсӣ Ноҳид (Аноҳито) исми ситораи Зуҳра аст, ки худ ба номҳои Бедахт (Бадух, Бедах) Иштор ва Ишторут (Аштарут) мавсум аст. Муаррихини юнонӣ Аноҳити «Авасто»-ро Артемис (илоҳаи иффату исмати юнонӣ) ва муаррихини Руму Бизонс ӯро «Диёно» хондаанд. Аз миёни бутҳои ҷоҳилият «Уззо» бар Зуҳра ё Ноҳид интибоқ ёфтааст.

«Обон-яшт», ки аз яштҳои баланди «Авасто» аст, марбут ба фариштаи Ноҳид ва шомили ду бахш дар мадҳу тавсифи Ноҳид ва роҷеъ ба ситорагон аст, ки дар бахши дувум аз подшоҳон ва номдороне монанди Заҳҳок, Афросиёб, Ҷамшед, Ҳушанг, Арҷосп, Феридун ва Гаршосп ёд шуда ва Ноҳидро ситуда ва барояш фидя овардаанд, то хоҳиши онҳо бароварда шавад. Дар «Авасто» эзади Ноҳид ба сурати дӯшизае бисёр зебо ва баландболову хушпайкар тавсиф шуда, ки барои масъалаи издивоҷ ва ишқи поки беолоише, ки мӯҷиби ташкили хонавода шавад, аҳаммияти фаровоне қоил аст. Танпӯше зарин пайкари

Ноҳидро мепӯшонад, дар дасташ дастовезҳои гаронбаҳо ва дар гӯшаш гӯшвораҳои заррин ва бар гарданаш синаовезе аз гавҳар овезон аст ва рӯи сараш тоҷе ҳаштгӯш, ороста ба сад ситора ва зеварҳои ҷолиб намоён аст.

Ба шаҳодати катибаҳо ва осори муаррихин, ситоиши Ноҳид аз қадим дар Эрон роиҷ буда ва ба эҷоди маобиди хос барои ӯ эҳтимом шудааст. Маобиди Ноҳид дар Эрон барои роҳибаҳо ҷои тақвову парҳезгорӣ ба шумор мерафтааст ва аз миёни онҳо маобиди Ҳамадону Шушу Канговар (ки харобаҳояшон ҳанӯз бар ҷост) аз ҳама муҷаллалтар будаанд. Ёқути Ҳамавӣ ин биноҳоро аз они Хусрави Парвиз ва иқоматгоҳи Ширин тасаввур намудааст.

Ба назари Бостонии Порезӣ бештари биноҳое, ки ба номҳои «Қалъаи Духтар», «Кутали Духтар» ва «Пули Духтар» маъруф ва дар сартосари Эрон парокандаанд, метавонанд бозмондаи маобиди Ноҳид бошанд. Шояд битавон биноҳоеро ҳам ки «хотун» ҷузъе аз номи онҳоро ташкил медиҳад, монанди «Хотунобод», «Мушкхотун», «Пулихотун» ва «Хотунборгоҳ» бар ин ҳалқа афзуд. Тағйири номи духтар ба «хотун», ба назар мерасад, баъд аз давраи тасаллути туркон бар Эрон сурат гирифта бошад.

Парастишгоҳҳои Ноҳид дар Эрон ва кишварҳои ҳамҷавор ағлаб канори рӯдҳои навоҳии пуроб будаанд. Дар таърихи сарзамини Арманистон ва соири шаҳрҳои Осиёи Сағир низ ба исми Ноҳид ва маъбади ӯ бармехӯрем, ки нишон медиҳад, ин фаришта дар берун аз ватани худ низ дорои мақоми арҷманде будааст. Аз ҳудуди қарни чаҳоруми мелодӣ оташкадаҳои зардуштӣ ва маобиди Ноҳид ҷои худро ба калисоҳои исавӣ медиҳанд. Мурғобӣ ва сарв (ки нишонае аз озодӣ ва озодиҷӯист) аз нишонаҳои махсуси Ноҳиданд ва Нилуфар, ин гули асотирии обзӣ низ ба ӯ мансуб аст. Дар фарҳанги Эрони бостон рӯзи одина, ки ҷамъкунандаи рӯзҳои ҳафта аст, ба Ноҳид (Зуҳра) ихтисос доштааст.

Гуфтем, ки Ардависур Аноҳито ба маънии рӯди неруманд ва зулол аст ва он тавр ки дар «Авасто» аз ин рӯд таъриф шуда, бояд онро обе минавӣ тасаввур кард, зеро рӯдест ба бузургии тамоми обҳои рӯи замин, ки ба дарёи Фарохкирт мерезад ва ҳафт кишвари рӯи заминро сероб мекунад. Ба фармони эзади Ноҳид аз фарози осмон борону тагаргу барфу жола фуру меборад, ки ба

галлаву рама меафзояд ва саросари кишварро хушию неъмат фаро мегирад. Дар яшти панҷуми «Авасто» ин рӯд (чашма) ба унвони афзояндаи ҳаёт ва чорпоёну гиёҳон ва чашмае, ки ба ҳамаи кишварҳо равнақу ҳаракат мебахшад, ниёиш мешавад. Ноҳид на танҳо бо обҳои худ даштҳоро ҳосилхезу борвар месозад, балки нутфаи мардон ва заҳдони занонро поку муназзаҳ мекунад ва занҳоро дар вазъи ҳамл ёрӣ мерасонад ва шир дар пистони онҳо мегузорад. Ҳамчунин Ноҳид буд, ки тамоми диловарони нахустинро неру бахшид ва онҳо муваффақ шуданд, бар душманони худ зафар ёбанд.

Дар адабиёти форсӣ, ба назар мерасад, Ноҳид бештар ба ҳамон мафҳуми мутародиф бо Зуҳра, яъне хунёгари чарх ва мазҳари зебоию оростагӣ таҷаллӣ ёфта, аммо гоҳе ҳам дар гӯшаву канор таъобиру мазомине дида мешаванд, ки ёдовари мафоҳиму маъонии куҳани Ноҳиданд:

*Ноҳид чун уқоб туро дид рӯзи сайд,*
*Гуфто: Дуруст, Ҳорут аз банд раста шуд.*
*(Дақиқӣ)*

*Ки шери жиён аст ҳангоми разм,*
*Ба Ноҳид монад ҳаме рӯзи базм.*
*(Фирдавсӣ)*

*Ноҳиди рудсоз ба уммеди базми ту*
*Дорад ба даст ҷоми асир андар осмон.*
*(Сӯзанӣ)*

*Ҳарбаи Баҳромро бишкаста лутфаш қабзагоҳ,*
*Барбати Ноҳидро бишкаста қаҳраш гардано.*
*(Саноӣ)*

*Гоҳ Ноҳиди лӯлии раъно*
*Кунадат бодсору бодагусор…*
*(Саноӣ)*

*Самоъи Ноҳид охир зи мардумон кӣ шунид,*
*Ки хонад ӯро ахтаршиноси хунёгар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба гоҳи бахшиш бахшанда дасти ӯ Ноҳид,*
*Ба гоҳи кӯшиш рахшанда теғи ӯ Баҳром.*
*(Масъуди Саъд)*

Ба назар мерасад, бахшандагии дасти Ноҳид киноя аз мафҳуми эзадбонуи обҳо бошад.

*Ҳомил аст иқболи модарзоди ӯ,*
*Қобилаш Ноҳиди ишратзой бод!*
*(Хоқонӣ)*

*Қабулаш зи Ҳорут Ноҳид созад,*
*Камолаш зи Бобил Хуросон намояд.*
*(Хоқонӣ)*

*Кавкаби Ноҳид бод бар дари ту бардадор,*
*Чашмаи хуршед бод бар сари ту соябон!*
*(Хоқонӣ)*

*Ноҳид даст бар сар аз ин ғам рубобвор,*
*Навҳакунон нашидсарой андаромада.*
*(Хоқонӣ)*

Дар мадҳи Қизиларслон:

*Яке ситона ҳамебӯсадаш ба расми ҳаҷар,*
*Яке ба чеҳра ҳамесоядаш ба шарти муқом.*
*Зи як тараф гулуи гов мебурад Ноҳид,*
*Зи як ҷиҳат бара қурбон ҳамекунад Баҳром.*
*(Заҳир)*

*Оварда бими разми ту Маррихро ба мӯя*
*В-афканда рашки базми ту Ноҳидро ба мотам.*
*(Анварӣ)*

*Чун дили шаб мезанам, Соиб, бар оҳанги фиғон,*
*Мекашонам бар замин аз осмон Ноҳидро.*
*(Соиб)*

Ҳамчунин таъбироти «ҷамшедҳашмати ноҳидбазм» ва «муштаризамири ноҳидбеҳҷат» дар китоби «Ҷайб-ус-сияр» омадаанд.

Дар шеъри муосир ҳам ба ҷанбаи асотирии Ноҳид тавաҷҷуҳ шудааст:

*Ту донӣ, к-ин сафар ҳаргиз ба осмонҳо нест,*
*Суи Баҳром, ин ҷовиди хуношом,*
*сӯи Ноҳид, ин бад бевагурги қаҳбаи бегам.*

*(Ахавони Солис)*

Ноҳид номи дигари Катоюн, духтари Қайсари Рум, ҳамсари Гуштосп ва модари Исфандёру Пашутан низ будааст.

**НОФИ ЗАМИН (ناف زمین)**

Нофи замин, нофи арз ё нофи олам маркази ҳастӣ ва мисоли деринаест, ки дар фарзияи ҷаҳоншиносии куҳантарин ақвоми башар мутадовил будааст.

Дар «Бундаҳишн» нофи замин Эронвиҷ аст, ки дар маркази он кӯҳи Албурз воқеъ шуда ва рӯди Дойтӣ аз чашмаҳои он моя мегирад. Агнӣ ҳам дар маркази замин қарор дошт. Дар «Пуроно»-ҳо маркази ҷаҳон Ҷомбудуйипо аст, ки дар васати он кӯҳи Марв ҷой гирифта ва Бараҳман бар қуллаи он иқомат дорад. Дар «Номаи Тансар» ҳам ба навъе Эрон нофи замин дониста шудааст. Юнониҳо нофи заминро Амфолус медонистанд ва муътақид буданд, санги сафеди Далф дар маркази олам қарор дорад.

Дар асотири куҳан маркази ҷаҳон маҳаллест муқаддас, ки дар он маротиби ҳастӣ ба ҳам марбут мешаванд. Ба меҳваре, ки дар он марказ ҷой мегрифт ва омили ваҳдати маротиби ҳастӣ буд, меҳвари ҷаҳонӣ гуфтаанд, ки метавонад кӯҳи Албурзи эронӣ, дарахти ғулосои Ашвотои ҳиндувон, чашмаи муъҷизаосо ва ғайри он бошад.

Дар муътақадоти исломӣ нофи арз ё маркази замин Каъба аст ва қудамо бар он буданд, ки маркази олам Макка аст, зеро

офариниши олам аз он ҷо оғоз шуд ва баъд ба дигар ҷоҳо густариш ёфт ва низ барои ин ки ҳама ба он сӯ намоз мекунанд.

Дар шеъри форсӣ аҳаммияти нофи замин хотирнишон шудааст:

*Қадам бар сари нофи олам ниҳод,*
*Басо нофа, к-аз нофи олам гушод.*
*(Низомӣ)*

*Олами тар домани хушк аз ту ёфт,*
*Нофи замин нофаи мушк аз ту ёфт.*
*(Низомӣ)*

**НӮЗАР, НӮЗАРИЁН** (نوذر / نوذریان)

Нӯзар, писари Манучеҳр (подшоҳи пешдодӣ) бародари Зарасп ва муассиси хонадони Нӯзариён аст, ки пас аз Манучеҳр ба подшоҳӣ расид ва баъд аз муддате аз роҳи падар бигашт ва лашкариён аз гирди ӯ пароканда шуданд, аммо Соми паҳлавон ӯро ба роҳ овард. Афросиёб ва Ағрирас бо бузургони Турон ба ҷанги ӯ омаданд ва вайро асир карданду куштанд ва корҳо божгуна шуд, то ин ки Зол ба ҷанги Афросиёб рафт ва Завро ба подшоҳӣ баргузид.

Аз хонадони Нӯзариён чанд бор дар «Авасто» ном бурда шуда ва дар фикраи 198-и «Обон-яшт» дорандаи асбҳои тундрав муаррифӣ шудаанд. Тӯсу Густаҳм дар «Шоҳнома» фарзандони Нӯзар шумурда шудаанд. Ҳутис ва ҳамсараш Гуштосп аз Нӯзариён ҳастанд ва бинобар мундариҷоти «Бундаҳишн» Кайқубод – писархондаи Зав (Зов, Зоб) писари Таҳмосб буд ва чун Зав аз хонадони Нӯзар аст, ба ин муносибат Каёниён аз хонадони Нӯзар ба шумор рафта ва ҳамаи подшоҳони Каёнӣ Нӯзариён хонда шудаанд.

Номи Нӯзар дар радифи паҳлавонон ва шоҳони бостонӣ дар адаби форсӣ низ омадааст:

*Сафдар чун ту набуд Рустам ё Сом,*
*Меҳтар чун ту набуд Ҷам ё Нӯзар.*
*(Фаррухӣ)*

*Дар ҷанг ҷустан чу Тӯси Нӯзар,*
*Дар дев куштан чу Рустами Сом.*

*(Фаррухӣ)*

*Ғозиён нобуда дар газви газои Руму Ҳинд,*
*Лофи худ афзун зи пури Золу Нӯзар кардаанд.*

*(Саноӣ)*

***Дар ситоиши Ҳазрати Муҳамад (с):***

*Хоки пои Бӯзараш аз як ҷаҳон Нӯзар беҳ аст,*
*Дарзи наълайни Билоли ӯ беҳ аз сад Рустам.*

*(Саноӣ)*

*Ба ҳиммат нагӯям, ки чун Баҳман аст,*
*Ба ҳашмат нагӯям, ки чун Нӯзар аст.*

*(Муъиззӣ)*

*Аён шудаст ба назди мулук сирати ту,*
*Чӣ ҷои баҳманию нӯзарӣ ҳикоёт аст?*

*(Муъиззӣ)*

*Ин далерону ялону гарданону саркашон*
*Нӯзаранду Бежананду Рустаму Исфандёр.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ба дашт аз саҳми тиру тегу гурзу бурзат андозад*
*Синон Қоран, сипар Бежан, камон Баҳман, камар Нӯзар.*

*(Қоонӣ)*

## НӮҲ (نوح)

Нӯҳ ибни Ламак (Ломак) яке аз паёмбарони улу-л-ъазм аз насли Одам аст, ки бино бар тафосир пас аз Идрис дар чиҳил ё панҷоҳсолагӣ ба паёмбарӣ баргузида шуд ва бино бар ривояти Қуръон (Анкабут: 14) нуҳсаду панҷоҳ сол бизист. Аз ин рӯ дар фарҳанги Ислом ва Эрон «умри Нӯҳ» мазҳари зиндагонии дароз шумурда шуда ва Абӯҳотами Саҷистонӣ дар китоби «Муаммарин» умри Нӯҳро тӯлонитарини умрҳо донистааст.

Нӯҳ аввалин паёмбаре буд, ки дар замони вай азоб нозил шуд ва пас аз қарнҳо даъват, чун қавми гуноҳкораш ӯро ҳақир мешумурданд ва ба ӯ имон намеоварданд, Нӯҳ маъмур шуд,

киштӣ бисозад. Бино бар ривоёте вай қавми хешро нафрин кард ва аз Худо хост, ҳеч кас аз куффор бар рӯи замин нагузорад ва сипас худ ба фармони илоҳӣ бо пайравони андакаш ба сохтани киштӣ пардохт. Мардум ӯро масхара мекарданд, ки дар хушкӣ киштӣ месозад. Нӯҳ киштӣ ба чиҳил сол тамом кард ва аз даруну бурун бо қир бияндуд. Дарозии киштӣ ҳазору дивист арш буд ва паҳнош шашсад арш ва се табақа дошт: табақаи зерин махсуси чаҳорпоён, табақаи миёнин хосси мардум ва табақаи забарин барои мурғон буд. Ва мӯҷиби ривоёти бобилӣ киштӣ дорои ҳафт табақа буд ва Нӯҳро ба эътибори сохтани киштӣ дурудгар гуфтаанд. Ба ӯ ваҳй шуд, ки аз ҳар мавҷуде ҷуфте бигир ва Нӯҳ чунин кард ва ба дастури Худованд устухонҳои Одаму Ҳавворо баргирифт ва ҳамаи муъминонро ба киштӣ нишонд, ки зану мард ҳаштод тан буданд. Аввалин ҳайвоне, ки вориди киштӣ шуд, мӯрча ва охирини онҳо хар буд ва Иблис ба думи ӯ часпида буд ва Нӯҳ иҷоза дод, Иблис ҳам биёяд. Бо муъминин Уҷ ибни Унуқ низ наҷот ёфт, аммо авлоди Қобил ҳамагӣ ғарқ шуданд.

Рӯзе, ки аз осмон тӯфон омад, дар замин низ аз танӯри хонаи пирзане об ҷӯшид ва тамоми заминро фаро гирифт. Фақат Ҳарам ва ба қавли бархе Урушалим аз тӯфон маҳфуз монд. Каъбаро ҳангоми тӯфон ба осмон бурданд ва Ҳаҷар-ул-асвадро Ҷабраил дар миёни осмону замин нигаҳ дошт.

Нӯҳ зане дошт, ки ба ӯ нагаравида буд ва аз ӯ чаҳор фарзанд дошт: Сом, Ҳом, Ёфис ва Канъон (Ём). Аз ин чаҳор се тан ба Нӯҳ гаравиданд ва Канъон нагаравид. Вақте киштӣ бар об ҷой гирифт, Канъон бар об андар бимонд ва об ӯро дар миён гирифт. Нӯҳ ӯро гуфт: Бо мо савор шав ва имон биёвар. Гуфт: Аз об ба кӯҳҳо паноҳ мебарам. Ин писар шубон буд ва ҳар гоҳ борон меомад ва сел бармехост, гӯсфандонро бар сари кӯҳ мебурд ва аз осеби об мераст. Киштии Нӯҳ бар сари об омад ва рост биистод ва чандон об боло омад, ки ҳар чӣ кӯҳ буд, чиҳил араш зери об бурд. Нӯҳ дар Куфа ба киштӣ нишаст ва гирди ҳарами Макка тавоф кард ва чун шаш моҳи тамом бигузашт ва об фуру нишаст, киштӣ бар сари кӯҳи Ҷудӣ нишаст ва Худо об бозгирифт ва дар замин ҳеч ҷунбандае ҷуз ончи Нӯҳ дар киштӣ савор карда буд, намонд. Гӯянд Нӯҳ бар фарози Ҷудӣ масҷиде бисохт.

Пас аз фуру нишастани тӯфон Нӯҳ ғуроб (калоғ)-ро барои таҳқиқ фиристод, аммо ӯ бар сари лошае нишаст ва фармони Нӯҳро фаромӯш кард. Нӯҳ кабӯтарро фиристод, ки бо миқдоре

барги анҷиру хаза бар пой боз гашт ва ба подоши ин кор тавқ ба ӯ ато шуд ва «Қосиди Нӯҳ» ном гирифт. Рӯзи Ошуро буд, ки ҳама аз киштӣ хориҷ шуданд, дар ҳоле ки рӯза доштанд ва Худойро сипос мегуфтанд.

Аслу усораи саргузашти Нӯҳ ба гумони бархе ба мавзӯи офариниши ҷаҳони ҳастӣ аз бунёди об марбут мешавад. Бо ин ки эрониёни қадим бо саргузашти Нӯҳ ошно набуданд, ривоёти куҳан ағлаб ӯро бо Фаридун яке донистаанд. Шабоҳати тӯфони Нӯҳ ва сохтани киштӣ низ бо «Вари Ҷамкард» (Ҷамшед) аз як сӯ ва бо Зот-ул-ъимод аз дигар ҳамонандиҳое дорад. Достони тӯфони оламгир дар миёни милали дигар, аз ҷумла Байнаннаҳрайн, Ошур, Юнон, Ҳинд ва Эрон низ муштаракоте дорад. Берунӣ дар мавриди тӯфони аъзам (Нӯҳ), ки мисли дигар таворих маҳалли ихтилоф аст, аз лиҳози гоҳшуморӣ баҳси муфассале кардааст.

Нӯҳ пас аз тӯфон шаст сол бизист ва ҷаҳони холи аз мардумро миёни фарзандони худ тақсим кард. Саргузашти ӯ дар хилоли оёти мутаъаддиди Қуръони карим, бавижа дар ҳафтоду якумин сура (Нӯҳ) омадааст.

Саргузашти Нӯҳ ва бахсус қазияи тӯфон ва сохтани киштӣ дар адабиёти форсӣ мазомини латифу ширине падид оварда ва тақрибан дар тамоми давовин пароканда аст:

Киштӣ (сафина)-и Нӯҳ, ки ағлаб мазҳари наҷот ва маъмани растгорист:

*Файзи ӯ дар сафо сакинаи рӯҳ,*
*Фазли ӯ дар вафо сафинаи Нӯҳ.*

*(Ҳадиқа)*

*Шоҳи одил чу киштии Нӯҳ аст,*
*Ки аз ӯ амну роҳати рӯҳ аст.*

*(Ҳадиқа)*

*Тӯфони бало аз чапу аз рост даромад,*
*Дар бода гурезед, ки он киштии Нӯҳ аст.*

*(Саноӣ)*

*Баҳр пуркиштист, лекин ҷумла дар гирдоби хавф,*
*Бе сафинай Нӯҳ натвон чашми маъбар доштан.*

*(Саноӣ)*

*Бар об киштии Хусрав равон чу киштии Нӯҳ,*
*Замин гирифта зи шамшери тези ӯ тӯфон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун мавҷи ситам авҷ кунад, киштии Нӯҳ аст,*
*Чун гарди бало нашв кунад, абри матир аст.*
*(Анварӣ)*

*Чӣ ғам девори умматро, ки дорад чун ту пуштибон,*
*Чӣ бок аз мавҷи баҳр онро, ки бошад Нӯҳ киштибон.*
*(Саъдӣ)*

*Гӯшагири киштии Нӯҳ аст дар баҳри вуҷуд,*
*Аз гушоишвораҳон ҷисми низори хешро.*
*(Соиб)*

*Дили ошиқ чӣ ғам аз шӯриши даврон дорад,*
*Киштии Нӯҳ чӣ андешаи тӯфон дорад?!*
*(Соиб)*

*Бе сафинай Нӯҳ гар олам пур аз Ҷудӣ шавад,*
*Чашми озодӣ хато бошад зи тӯфон доштан.*
*(Қоонӣ)*

***Тӯфони Нӯҳ:***

*Ҳин, ки олам сарбасар тӯфони ноаҳлон гирифт,*
*Рух сӯи исматсарои Нӯҳи пайғамбар ниҳед.*
*(Саноӣ)*

*Шарбати «ло» бар умеди дарди «илла-л-лаҳ» чашем*
*В-он чи он тӯфони Нӯҳ овард, дар тӯфон кунем.*
*(Саноӣ)*

*То бар сари танӯрӣ, метарсам аз ту, зон-к*
*Тӯфони Нӯҳ гоҳи нахуст аз танӯр хост.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чунон пурсоиқа абрест, к-андар ҷанг биҳросад*
*Равони Нӯҳи пайғамбар зи оташтабъ тӯфонаш.*
*(Мухторӣ)*

*Тӯфон расид дар ғамату Анварӣ ҳанӯз*
*Қисматсарои Нӯҳ ба тӯфон намерасад.*

*(Анварӣ)*

*Не золи Мадоин кам аз пирзани Кӯфа,*
*Не ҳуҷраи танги ин камтар зи танӯри он.*
*Донӣ чӣ, Мадоинро бо Кӯфа баробар неҳ,*
*Аз сина танӯре кун в-аз дида талаб тӯфон!*

*(Хоқонӣ)*

*Нӯҳ на бас илм дошт, гар падари ман будӣ,*
*Қантара бастӣ ба илм бар сари тӯфони ӯ.*

*(Хоқонӣ)*

*Даст дар домани мардон зану андеша макун,*
*Ҳар кӣ бо Нӯҳ нишинад, чӣ ғам аз тӯфонаш?!*

*(Саъдӣ)*

*Аз оби дида сад раҳ тӯфони Нӯҳ дидам*
*В-аз лавҳи сина ҳаргиз нақшат нагашт зоил.*

*(Ҳофиз)*

*Натвон ҳазор сол ба тӯфони Нӯҳ шуст*
*Шарҳе, ки мо ба дил зи таманно навиштаем.*

*(Соиб)*

*Тӯфони Нӯҳро ба назар дарнаёварад*
*Шӯри муҳаббате, ки дар обу гили ман аст.*

*(Соиб)*

*Тӯфони ашки ман олам хароб кард,*
*Ту солимӣ, магар Нӯҳи паямбарӣ?*

*(Қоонӣ)*

***Умри тӯлонии Нӯҳ мисоли дер зистан:***[36]

*Умри ту ҳамчу Нӯҳи паямбар дароз бод*
*Ҳамчун Ҷамат ба мулк ҳама иззу ноз бод!*

*(Манучеҳрӣ)*

*...К-аз умри ҳазорсола чун Нӯҳ*
*Сад давлати дермон бибинам.*

*(Хоқонӣ)*

*Чун саранҷоми ту тӯфони балост,*
*Умри ту чи як нафас, чи умри Нӯҳ.*

*(Аттор)*

*Соле ҳазор Нӯҳ бизисту ба оқибат*
*Шуд шаш ҳазор сол, ки кард аз ҷаҳон гузар.*

*(Аттор)*

***Соири мазомин:***

*З-он бӯсаи ҳамчу оби ҳайвон*
*Акнун на Саноиям, ки Нӯҳам.*
*Не, не, ки бирафт Нӯҳ охир,*
*Ман Нӯҳ наям, ки рӯҳи Нӯҳам.*

*(Саноӣ)*

*Ошиқӣ омӯзу маҳбубӣ талаб,*
*Чашми нӯҳӣ, қалби айюбӣ талаб.*

*(Иқбол)*

*Ҷуз дуоҳо Нӯҳ тадбире надошт,*
*Ҳарфи он бечора таъсире надошт.*

*(Иқбол)*

Ишора ба киштии Нӯҳ ва парвоз додани кабӯтар дар адаби муосир ҳам дида мешавад:

---

[36] Дар фарҳанги мардуми тоҷик тӯли умри Нӯҳ яке аз машҳуртарин мавридҳои ёдкарди ӯст, чун дуои маъруфест, ки мегӯянд: «Худованд ба ту умри Нӯҳи набиро бидиҳад».

*Ту худ оё ҷустуҷӯи ҷазираро*
*Аз фарози киштӣ*
*Кабӯтаре парвоз медиҳӣ?*

*(Аҳмади Шомлу)*

# -О-

**ОБ (آب)**

Об (water) яке аз чаҳор унсури аслист, ки назди эрониён муқаддас ва эзадӣ ба шумор мерафтаанд. Аз қадимтарин айём дар Эрон ҳамонанди ҷаҳонбинии куҳани сумерӣ муътақид ба нақши офаринандагии об дар низоми ҷаҳон будаанд. Аз ин рӯ борҳо дар «Авасто» бар аҳаммият ва тақаддуси он ишора шудааст. Дар «Обон-яшт» ва «Тир-яшт» дар бораи об сухан рафта ва Оноҳито (ба маънии пок ва беолоиш) ё Ноҳид ҳамчун эзадбонуи бузурги об ва борварӣ ситоиш шудааст.

Муаррихони юнонӣ ситоиши унсури обро ба эрониён нисбат додаанд (Яштҳо 159/1) ва менависанд, ки эрониён дар миёни об бавл намекунанд, оби даҳон ба он намеандозанд ва дар он даст намешӯянд, ки албатта мақсуд оби ҷорист, ки бояд аз ҳар гуна касофат ба дур бимонад. Ҳамчунин тайи маросиме барои об қурбонӣ ва фидя медодаанд. Дар ривоёт ҳаст («Фарҳанги Эрони бостон» 66/1), ки як аср қабл аз мелод эрониён ҳангоми қурбонӣ барои фариштаи об дар канори рӯд ё сарчашма ва каронаи дарё чоҳе меканданд ва дар канори об қурбонӣ мекардаанд, ба тавре ки об ба хуни қурбонӣ олуда намешудааст. Ин маросим ва эҳтиромот то қуруни панҷум ва шашуми мелодӣ низ идома доштааст.

Бархе муҳаққиқон миёни унсури об бо устураҳои «Ҷоми муқаддас» ва «Фарр» пайванди розомезе ёфтаанд, ки ҳанӯз чунон ки бояд, дар бораи он ковише сурат нагирифтааст. Бахусус иртиботи фарр бо дарёи Фарохкирт дар афсонаи Афросиёб бештар ошкор мешавад («Пажӯҳишҳое дар «Шоҳнома»»).

Маънонии намодини обро метавон дар се мазмуни аслии чашмаи ҳаёт, василаи тазкия ва маркази ҳаёт дубора хулоса кард.

Ин мабонӣ ва ҷанбаҳои асотирӣ ва ойинии об дар фарҳанги милали гуногун ба суратҳои мухталиф ошкор шудааст. Ҳамчунин муҳаққиқини асотири милал миёни об бо мор ва моҳ иртиботҳои гуногун ёфтаанд. Дар асотири милал обро намоди марг ва зиндагӣ донистаанд. Намодинагии об бо ҳамаи розу рамзҳои худаш дар «Шоҳнома» дар достони Кайхусрав дида мешавад.

Абӯрайҳон («Осор-ул-боқия») навиштааст: «Рӯзи ёздаҳуми исфанд рӯзи «Ҳур» аст, ки аввали гоҳанбори дувум мебошад. Дар ин рӯз буд, ки Худованд обро офарид. Ҳаштумин моҳи сол ва даҳумин рӯзи моҳ ба номи ин унсур Обон номида шудааст. Унсури об ду фariштаи нигаҳбон дорад: яке «Апимнапот» ва дигаре Онохито ё Ноҳид, ки ба унвони фariштаи махсуси об аз он ёд мешавад ва дар «Обон-яшт» аз ҷалолу азамати ӯ сухан рафтааст. Исми комили ин фariшта «Ардвисур Ноҳид» ва чун муаннас аст, гоҳе калимаи «бону»-ро ҳам ба аввали номи ӯ изофа мекунанд. Дар мутуни авастоӣ гоҳе «Об» ба унвони фariштаи ин унсур муаррифӣ шудааст.

Бояд донист, ки об танҳо дар Эрони бостон ҷанбаи асотирӣ надошта, балки дар бисёре аз фарҳангҳои бостонӣ низ дорои аҳаммият ва эътибор будааст.

Дар лавҳае аз алвоҳи куҳани бобилӣ омадааст, ки кайҳон нахуст тӯдае захим аз об буд ва дар он ба мурури замон худоён яке аз паси дигаре ба вуҷуд омаданд ва ба тадриҷ корҳое мутобиқи ақлу ҳикмат карданд, то оқибат яке аз он миён, ки аз ҳама нерумандтар буд, бар он шуд, заминро биёфаринад. Пас ба амри ӯ тӯфоне пуринқилоб зоҳир шуд ва замини хушк аз дарёи об ҷудо гашт. Он гоҳ корҳо басомон шуданд ва ҳадде барои обҳои осмонӣ ва заминӣ муқаррар шуд ва ҳудуди рӯзҳо маълум гардид.

Иртиботи об ва офариниш дар асотири ҳиндӣ низ мавриди таваҷҷуҳ аст. Дар ҳамосаи «Рамаяна» омадааст, ки ҳама ҷо об буд ва замин дар об ташкил шуд ва Бараҳман қоим ба зот буд ва дигар худоён дар об ба вуҷуд омаданд. Сипас Бараҳман ба сурати гуроз даромад ва заминро аз даруни об боло овард ва ҷаҳонро офарид ва муқаддасинро, ки писаронаш ҳастанд, ба вуҷуд овард. Ҳамчунин навиштаанд, ки Вишну, яке аз се эзади бисёр неруманди Ҳиндро ба об, ки пеш аз хилқати ин ҷаҳон дар ҳама ҷо сорию ҷорӣ будааст, мансуб доштаанд ва ба ин ҷиҳат ӯро Нараяна, яъне мутаҳаррик дар обҳо хондаанд.

Гардезӣ дар «Зайн-ул-ахбор» овардааст, ки яке аз фирқаҳои Ҳинди бостон обпарастон будаанд ва чунин гӯянд, ки барои об фариштаест ва об асли ҳамаи наботот ва ҷонварон аст ва асли зиндагонӣ он аст. Он гоҳ маросиме ба онҳо нисбат додаанд, ки ғолибан дар иртибот бо об аст ва аз тақдиси он дар назди ҳиндувон ҳикоят мекунад.

Дар ривояти сомӣ низ нақши об дар офариниш бисёр муҳим аст. Дар боби Пайдоиш омадааст: «…ва Худо гуфт: Фалаке бошад дар миёни обҳо ва обҳоро ҷудо кунад ва Худо фалакро бисохт ва обҳои зери фалакро аз обҳои болои фалак ҷудо кард ва чунин шуд…ва Худо гуфт: Обҳои зери осмон дар як ҷо ҷамъ шаванд ва хушкӣ зоҳир гардад ва чунин шуд. Ва худо хушкиро замин номид ва иҷтимоъи обҳоро дарё номид».

Дар ривоёти исломӣ, аз ҷумла Балъамӣ, омадааст, ки Худои таъоло пас аз офаридани лавҳу аршу курсӣ ҳамаи оламро яксар аз об офарид. Он гоҳ бо ҳайбат як назар ба об нигарист. Он об аз ҳайбати Худои таъоло барҷӯшид ва дуде аз миёни об баромад ва аз он дуд осмонҳоро офарид. Ба қавли Қуръон: «Сумма иставо ала-с-самои ва ҳия духонун» (Фуссилат:11). (Сипас оҳанг (офариниш)-и осмон кард ва он бухоре (дуде) буд). Ва рӯзи растохез низ, чун вайрон шавад, ҳамаро дуд гардонад. Ҷойи дигар (Анбиё: 30) зиндагии ҳама чиз аз об дониста шуда (ва ҳама чизи зиндаро аз об падид овардем) ва ҷойи дигар Арши Худо бар рӯйи об таҷассум гардидааст ва соҳиби «Маҷмаъ-ул-баён» онро далел бар ин гирифта, ки пеш аз хилқати замину осмон об ҳамроҳи Арши Худо вуҷуд дошта ва дар воқеъ ин унсур ба қудрати Худованд қоим буд ва на ба чизи дигар. Дар Қуръони маҷид шасту се бор калимаи «моъ» (об) ба кор рафтаву аз ҷиҳати мухталиф мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст.

Аҳаммияти об дар эътиқодоти омма аз қадимтарин рӯзгор то замони ҳозир низ мавриди таваҷҷуҳ будааст. Муғулҳо дар вақти зарурат ба навъе ҷодӯгарӣ ба номи «ҷадомишӣ» мутавассил мешуданд ва он иборат буд аз чанд санг, ки эътиқод доштанд, ки чун онҳоро дар об ниҳанду бишӯянд, дарҳол, агарчи қалби тобистон бошад, сармову барфу борону дама падид меояд ва аз он барои қаҳри душманон истифода мекарданд. Ҳанӯз ҳам дар бисёре аз боварҳои авом ҷанбаи асотирии об ошкор аст. Масалан, косаи об бар сари суфраи акд (никоҳ) мениҳанд ва пас аз маросими акд косаи обро бар сари арус мерезанд. Оби чаҳор

гӯшаи бомро агар дар пӯсти тухми мурғ кунанду ба зан бидиҳанд, обистан мешавад; обу намак маҳрияи ҳазрати Заҳро(а) аст ва набояд онро олуда кард, ки дақиқан ёдовари ривоёти куҳани эронист.

Масъудӣ, он ҷо ки достони офаринишро аз гуфтаи пешиниён меоварад, мегӯяд: «Ҳама чиз дар оғоз аз об офарида шуд, осмон аз об офарида шуд, замин аз об падид омад ва Арши Худо низ бар об буд. Ин назария, чунон ки медонем, наздик аст ба эътиқоди бархе аз ҳукамои Юнони бостон, ки обро моддат-ул-мавод ва унсури падидоварандаи олам медонистаанд. Низомии Ганҷавӣ дар «Искандарнома» ҳангоми анҷуман кардани Искандар назари Валенс (ҳакими юнонӣ ва надими Искандар)-ро дар бораи офариниши нахуст бад-ин сон нақл кардааст:

*Чунин гуфт бар ман ба дониш дуруст,*
*Ки ҷуз об ҷавҳар набуд аз нахуст.*
*Зи ҷунбиш намудан ба ҷойе расид,*
*К-аз ӯ оташе дар тахалхул дамид.*

Ҳаким Носири Хусрав ҳам дар шеъре луғазгуна (чистонӣ), таъсири ҳаётбахши обро ҳамчун фариштае, ки ҷон мебахшад ва зиндагӣ медиҳад, чунин баён мекунад:

*Чист он лашкари фариштагон,*
*Ки биёянд аз осмон паррон*
*Сӯи он мурдае, ки зинда шавад,*
*Чун бишӯяндаш он фариштагон?*
*Чист он мурдаи фариштахор*
*Ба баҳору ба тиру тобистон?*

Ҷойи дигар дар баёни таркиби моддаи олам гуфтааст:

*Ниҳоди олами таркибу чарху ҳафт ахтар*
*Шуд офарида ба тартиб аз ин чаҳор гуҳар:*
*Зи оби равшану аз хоки тира в-оташу бод,*
*Чаҳор гавҳару ҳар чор зидди якдигар.*

Чунон ки аз ҳамин абёт пайдост, об ба се унсури дигар: хоку боду оташ маҷмуъан аносири арбаъа ва ё ба қавли уламои

исломӣ «уммаҳоти арбаъа»-ро ташкил медиҳад, ки ин уммаҳот тахти таъсири обои саъба (ҳафт аҷром, ҳафт сайёра: Қамар, Уторид, Зуҳра, Шамс, Миррих, Муштарӣ ва Зуҳал) маволиди салоса (ҷамод, набот ва ҳайвон)-ро мӯҷиб мешаванд. Ҳосил он ки об ба унвони яке аз чаҳор унсури муваллид ва ҳаётбахш мавриди назари қудамо будааст.

Ба эътиқоди қудамо тамоми муваллидот ва мавҷудоти олами кавну фасод ва дар натиҷа ҷаҳони ҷисмонӣ аз чаҳор унсури басит падид омадаанд, ки ҳар кадом табъи вижаи хешро дорад. Носири Хусрав дар абёти зер ба аносир ва табоеъи муносиби онҳо ишора кардааст:

*Ин чархи баландро ҳамебин*
*Пурхоку ҳавову обу озар.*
*В-ин абр ба ҷаҳд хушкҳоро*
*З-он ҷавҳари тар ҳамекунад тар.*

Ин аносир аз лиҳози ҷирм ва қарор гирифтан дар олами табиат тартиби махсусе доранд:

*Тартиби аносир нашиносӣ, нашиносӣ,*
*Андозаи ҳар чиз макинрову маконро.*
*Мар оташи сӯзонро, мар боди сабукро,*
*Мар оби равонрову мар ин хоки гаронро.*

Оби равонро таҷаллигоҳи замони бознаёфтанӣ донистаанд. Пас, агар Ҳофиз мегӯяд:

*Бинишин бар лаби ҷӯю гузари умр бубин,*
*К-ин ишорат зи ҷаҳони гузарон моро бас.*
ба ҳамин таҷаллӣ аз унсури об ишорат мекунад.

Дар осори нависандагон ва ҳунармандони ғарбӣ тасвиру тасаввурҳои дигаре аз об мулоҳиза мешаванд, ки ағлаби онҳо ба навъе бо ҷилваҳо ва гунаҳои зиндагӣ иртибот пайдо мекунанд. Шоири муосир Меҳдии Ахавони Солис ба чархаи зебои об дар табиат ва пӯяву пӯйиши он ишора мекунад дар шеъре ба матлаъи:

*Обро бин, ки чӣ хуш сайру сафарҳо дорад,*
*Қиссааш печу ҳаму зеру забарҳо дорад.*

## ОБИ ҲАЁТ[37] (آب حيات)

Оби ҳаёт (дар форсӣ нӯш, анӯш ва нӯшоба) ё оби зиндагонӣ, об ё чашмаест, ки ҳар кас аз он бихӯрад, зиндагонии ҷовид ёбад. Андешаи бақо ва зистани ҷовидонӣ одамиро ба он доштааст, ки дар афсона ва таърих роҳҳое ба умри абад бикшояд, вагарна дар олами воқеъ лоақал дар замиру хаёли хештан барои таҳаққуқи он бикӯшад. Ба гувоҳи таърих ва ривоёт, ин андеша дар Эрон ба суратҳои гуногун вуҷуд доштааст.

Дар эътиқодоти исломӣ, чашмаи оби зиндагонӣ чашмаест, ки ҳар кас аз он бихӯрад ё тан дар он бишӯяд, осебнопазир ва ҷовидона мешавад. Искандар дар ҷустуҷӯи ин об ноком монд ва Хизр аз он нӯшид ва ҷовидона шуд. Ба ҳамин ҷиҳат гоҳе аз ин чашма ба «оби Хизр» ва «чашмаи Хизр» ёд шуда ва ба муносибати порае шабоҳатҳо дар дидгоҳи бархе аз шоирон бо «ҷоми Ҷам» ихтилот ва иқтирон ёфтааст:

*Тиҳидастони қисматро чӣ суд аз раҳбари комил,*
*Ки Хизр аз оби ҳайвон ташна меорад Сикандарро.*

*(Сойиб)*

*Гарчи оби Хизр ҷоми Ҷам бишуд,*
*Ташнаи ҷоми ҷаҳонафзои туст.*

*(Аттор)*

*Дар қадаҳ рез оби Хизр аз ҷоми Ҷам,*
*Боз натавон гашт аз ин раҳ бе футуҳ.*

*(Аттор)*

Бо ин ки дар достони бобилии «Гилгамиш» гуфтугӯ аз «гиёҳи зиндагонӣ» аст, қазияи оби ҳаёт нахустин бор дар қиссаи

---

[37] Дар фолклор ва адабиёти Тоҷикистон устураи «оби ҳаёт» шуҳрати тамом дорад. Дар бисёре аз ривоятҳо ва афсонаҳои мардумӣ аз оби ҳаёт чун унсури зиндагибахш ёд мешавад. Дар адабиёти навини тоҷик шояд барҷастатарин мавриди корбурди ин устура дар достони «Оби ҳаёт»-и Устод Садриддин Айнӣ, ки бо ҳамкории Мирзо Турсунзода, Ҳабиб Юсуфӣ ва Абдусалом Деҳотӣ (1939) навишта шудааст, маҳсуб гардад, ки пирӯзиҳо ва дастовардҳои низоми навини иҷтимоъӣ ба воситаи ин устура тавсиф гардидааст.

«Искандар», ки финиқиён пардохтаанд, матраҳ шудааст. («Аъломи Қуръон»). Ба ривояти «Искандарнома», Искандар ба зулумот, ба талаби оби ҳаёт рафт, аммо дар ин ҷустуҷӯ ноком монд.

Идрис, ё Андарёс, ки бинобар бархе ривоёт, ошпази Искандар буд, бо нӯшидани оби ҳаёт ҷовидон шуд. Қатрае аз оби ҳаёт бар лаби моҳии бирёншудаи Юшаъ чакид ва моҳӣ дардам зинда шуд ва ба дарё рафт ва об ба ду сӯ боз шуд ва Маҷмаъ-ул-баҳрайн падид омад, ки Мӯсо аз он ҷо Хизрро бозёфт. (Балъамӣ). Ҳазрати Исо муъминонро ваъдаи оби ҳаёт дод, ки агар касе аз он биёшомад, ҳаргиз ташна нашавад (Қомус). Муҳтамал аст, қиссаи оби ҳаёт бо маслаки фалсафие, ки обро моддаталмавод мепиндоштааст ва ҳукамои Юнони бостон барои аввалин бор онро матраҳ кардаанд ва дар каломи исломӣ низ роҳ ёфтааст, иртибот дошта бошад. Дар ирфони исломӣ таъобири латифе аз оби ҳаёт шудааст ва дар истилоҳи соликон киноя аз чашмаи ишқу муҳаббати Борӣ таъолост, ки ҳар ки аз он бичашад, ҳаргиз маъдуму фонӣ нагардад:

*Чун ҳама мурданду мемиранд низ,*
*Оби ҳайвон з-ин ҳама ҳайвон ки ёфт?*
*(Аттор)*

Шояд ба ҳамин далел дар ирфон Хизр ба унвони марди комил ва валиюллоҳ аст ва суханони ӯ ба манзалаи оби ҳаёт (Кашшоф).

Ва гоҳе ҳам аз он ба «дарёи нур» ё «малакут» таъбир шуда ки дар зулмат «малак» пинҳон аст. (Алинсон)

Оби ҳаётро «илми ладуннӣ» ва маърифати ҳақиқӣ донистаанд, ки хосаи анбиё ва авлиёст ва гоҳе аз он бар дарёи нур таъбир кардаанд, ки дар дарёи зулмат нуҳуфта аст ва барои расидан ба ин нур бояд аз зулматҳо гузашт. Шайхи Ишроқ низ дар рисолаи «Ақли сурх» (маҷмуаи осори форсии Шайхи Ишроқ) обтанӣ дар чашмаи ҳаётро ба манзалаи зиреҳе дар баробари теғи палорак медонад (Рӯйинтанӣ).

*Соқӣ, бидеҳ оби зиндагонӣ,*
*Пеш ор ҳаёти ҷовидонӣ.*
*Май деҳ, ки намешавад муяссар*
*Бе оби ҳаёт зиндагонӣ.*

*Ҳам Хизр хиҷил, ҳам оби ҳайвон,*
*Чун аз хату лаб шакар фишонӣ*
*(Ироқӣ)*

Дар нақшҳое, ки аз Шуш ба даст омада, маълум шуда, ки дар Байнаннанаҳрайн ва Хузистон эзаде ба номи «Ио» мешинохтанд, ки худои об ва чашмаи зиндагӣ буда ва лақаби «кӯзагар» доштааст. Гоҳе ҳам ӯро худои ҳикмату дониш шумурдаанд. Қудамо бар он буданд, ки Одаму Ҳавворо «Ио» сохтааст (Дар диёри шаҳрёрон). Дар Бохтари Форс бар сари роҳи бостонии Шуш ба Тахти Ҷамшед нуқуше аз даври Эломиён ба даст омада, ки муштамил бар ду рабб-ун-навъ, яке ба сурати мард ва дигаре ба сурати зан аст. Мард бар рӯйи тахте, ки аз як мори ҳалқазада ташкил шуда, нишаста ва сари морро дар дасти чап гирифта ва бо дасти рост ҷоме аз оби зиндагӣ ба мардум равон месозад. Ба назар мерасад, андешаи руйинтан шудан «ба василаи об ки дар достони Исфандёр таҷаллӣ ёфта, бо қазияи оби ҳаёт ва масъалаи ҷовидонагӣ иртиботи мустақим дошта бошад» («Достони достонҳо»).

Дар адёни бузурги Ҳинд, Вишну – офаридгори ҳамаи коинот, арродае дошта ба номи «Гарудиҳ» ва ба сурати мурғе буда, ки подшоҳи мурғон шумурда мешудааст. («Диёри шаҳрёрон»). Навиштаанд, ки ин паранда «Амрита» ё оби ҳаётро аз худоён дуздид, то ба Ҳавво – модараш, ки «Кадру» ном дошт, бидиҳад ва озодии модарашро бихоҳад. Аммо Индра аз ин амр бохабар шуд ва набарди сахте миёни паранда ва Индра даргирифт ва саранҷом «оби ҳаёт» пас гирифта шуд.

Мазмунандешӣ перомуни оби ҳаёт, ки ба номҳои «оби зиндагонӣ», «оби ҳайвон», «оби Хизр», «чашмаи Хизр», «чашмаи ҳайвон» (ҳаёт), «чашмаи зиндагӣ», «оби Искандар» ва ҷуз он низ хонда шуда, дар адабиёти ирфонӣ танаввуъ ва густариши хос ёфтааст.

Дар ривоёт ҳаст, ки оби ҳаёт дар даруни торикист ва Искандар ба талаби он ба зулумот рафт. Фирдавсӣ дар зикри подшоҳии Искандар ишора мекунад:

*В-аз он ҷои торик чандон сухун*
*Шунидам, ки ҳаргиз наёяд ба бун.*
*Хирадёфта марди яздонпараст*
*Бад-ӯ дар яке чашма, гӯяд, ки ҳаст.*

*Кушодасухан марди борою ком*
*Ҳаме «оби ҳайвон»-ш хонад ба ном.*
*Чунин гуфт равшандили пурхирад,*
*Ки ҳар-к оби ҳайвон хӯрад кай мурад?*
*(«Шоҳнома»)*

*Оби ҳайвон чун ба торикӣ дар аст,*
*Ҷоми Ҷам дар ҷанби ҷон хоҳам ниҳод.*
*(Аттор)*

*Чун ба торикӣ дар аст оби ҳаёт,*
*Ганҷи ваҳдат дар буни чоҳат диҳанд.*
*(Аттор)*

*Дӯш вақти саҳар аз гусса наҷотам доданд*
*В-андар он зулмати шаб оби ҳаётам доданд.*
*(Ҳофиз)*

***Оби ҳаёт ва Искандар:***

*Аҳли дунё аҳли дин набвад, азеро рост нест*
*Ҳам Сикандар будану ҳам оби ҳайвон доштан.*
*(Саноӣ)*

*З-он чашмаи ҳаёт, ки дар кӯи дӯст буд,*
*То рӯзи ҳашр мулки Сикандар гирифтаем.*
*(Аттор)*

***Оби ҳаёт ва Хизр:***

*Оби ҳайвон агар ин аст, ки дорад лаби дӯст,*
*Равшан аст ин ки Хизир баҳра саробе дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Акси як ҷомаш ду гетӣ менамояд, к-аз сифот*
*Оби Хизру ойинай ҷони Сикандар сохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Номи дигари оби ҳаёт дар форсӣ «чашмаи ҷовид» аст:*

*Ба қисса низ шунидӣ, ки рафту дар зулумот*
*Канори чашмаи ҷовид ҷуст Искандар.*
*(Шомлу)*

***Ва низ «чашмаи Хизр»:***

*Абрешими нур мешиканад,*
*Роҳҳо бебистар мешаванд.*
*Чашмаи Хизр дар торикӣ мемонад,*
*Ҷовидонагӣ фаромӯш мешавад.*
*(М.Кӯшон)*

Саноӣ дар таъбире миёни оби ҳайвон ва Нӯҳ иртибот додааст:

*Як бӯса аз ӯ биёфтам бас,*
*Он буд зи ишқи ӯ футӯҳам.*
*З-он бӯсаи ҳамчу оби ҳайвон*
*Акнун на Саноиям, ки Нӯҳам.*

**ОБОН**[38] (آبان)

Номи фариштаи «Об» аст, ки нигаҳбонии моҳи ҳаштуми сол ва рӯзи даҳуми ҳар моҳро бар уҳдаи ӯ мегузоштанд. (Пасванди) «-он» дар ин калима бар хилофи ончи дар «Зардушти Испитамон» ва «Ардашери Бобакон» мебинем, аломати нисбат нест, балки нишонаи ҷамъ аст, ки албатта имрӯз корбурди худро аз даст дода ва бо ин ки «обон» дар қадим ҷамъи «об» буда, имрӯз дар ҳукми муфрад талаққӣ мешавад.

Яке аз муҳимтарин яштҳои «Авасто» ба номи унсури об «Обон-яшт» номида шуда, ки мундариҷоти он шомили ду қисмат аст: қисмате дар мадҳу тавсифи Ноҳид, фариштаи об ва қисмате аз он дар зикри подшоҳон ва паҳлавононест, ки барои Ноҳид қурбонӣ додаанд. Қитъаи дигаре ҳам дар ситоиши Ноҳид ҳаст, ки бо «Обон ниёиш» шуҳрат ёфтааст.

Обон дар вожаномаи «Бундаҳишн» яке аз амшоспандон муаррифӣ шуда ва «Обон фара» ба маънии дорандаи фарраи обҳо ва лақаби Ноҳид дониста шудааст. Бинобар ин, Обон ё Ноҳид бо «об» ва «нилуфар», ки нишона ва рамзи офариниш ва дунёи маънавиянд, пайванде равшан ва инкорнопазир дорад.

---

[38] Тафсилоти пажӯҳишии ин бахш мавқуф ба фасли «Ноҳид» аст.

Обонрӯз аз обонмоҳро дар рӯзгорони гузашта ҷашне барпо медоштанд, ки ба «Обонгон» шуҳрат доштааст. Дар шеър ва насри форсӣ «обон» ҳам ба маънии куҳани он, яъне рӯзи даҳуми ҳар моҳ ба кор рафта ва ҳам ба маънии имрӯзи он, яъне моҳи ҳаштуми сол.

«Ва он рӯз, ки Афросиёбро ҳазимат карданд… ва Аҷам з-он ҷавру ситам раҳоӣ ёфтанд, обонмоҳ буд ва обонрӯз» (Балъамӣ).

*Обонрӯз аст рӯзи обон,*
*Хуррам гардон ба оби раз ҷон.*
*(Масъуди Саъд)*

*В-аз обон-т ҳам кор фархунда бод,*
*Сипеҳри равон пеши ту банда бод.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гармхунам чу об дар мурдод,*
*Сардоҳам чу бод дар обон.*
*(Саноӣ)*

Об ва ҷилваҳои гуногуни он – абр, борон, барф, дарё ва шабнам дар забони форсӣ ба миқёси васеъе мавриди назари шоирон қарор гирифта ва лутфу тозагии хоссе ба мазомини форсӣ бахшидааст.

## ОБОНГОН (آبانگان)

Обонгон ё обонгоҳ (обон+гон+гоҳ) рӯзи даҳуми обон аст, яъне обонрӯз аз обонмоҳ. Дар иллати аҳаммияти он навиштаанд: «Дар он рӯз Зав – писари Таҳмосб бо Афросиёб ҷанг кард ва ӯро бишкасту аз мулки хеш берун кард ва худ ба шоҳӣ расид, ва низ мардумонро ба кандани ҷӯй ва ҷорӣ кардани об дар онҳо роҳ намуд.(Берунӣ).

Дар ин рӯз буд, ки хабари асорати Заҳҳок ба дасти Фаридун ба ҳафт кишвари ҷаҳон пароканда шуд ва мардум дубора ба хона ва аҳли худ бозгаштанд ва оромиш ёфтанд. Ба ин ҷиҳат порсиён ин рӯзро ид кунанд. Дар ин рӯз агар борон биборад, обонгоҳи мардон аст ва мардон ба об дароянд ва ин амалро бар худ муборак донанд.

Ривояти дигаре, ки дар иллати азамати ин рӯз ёд кардаанд, ин аст, ки чун муддати ҳашт сол дар Эрон борон наборид ва

қаҳтӣ пеш омад ва мардуми бисёр талаф шуданд ва баъзе маҷбур ба тарки шаҳру диёр гардиданд, оқибат дар ҳамин рӯз борон шуруъ ба боридан кард. Бинобар ин, порсиён онро муборак доранд ва ид кунанд. Дар ин рӯз аз Худои таъоло ва салотин ва бузургон ҳоҷат хостан ва силоҳ сохтан нек аст. (Гардезӣ).

**ОД (қавм) ((عاد (قوم)**

Од аз фарзандони Сом ибни Нӯҳ буд ва қабилааш низ ба номи Ӯ «Од» хонда шуд. Ин қавмро амире буд ба номи Шаддод ибни Од ки бинои Ирами зот-ул-ъимодро ба ӯ нисбат додаанд. Од бо Самуд амзодагон буданд ва дар Қуръон ҳам ағлаб қиссаи ин ду қабила бо ҳам меояд. Дар ҷаҳон аз эшон мардуме қавитар ва баландболотар набуд. Шунавоӣ ва биноии онон то ҳадди шигифтӣ буд ва чандон зӯр доштанд, ки агар пой ба замини хушк мезаданд, то зону ба замин фуру мерафтанд. Қуръон (Ҳоққа: 7) ононро ба хурмобуноне афканда ташбеҳ кардааст.

Қавми Од мардуме бутпарасту ҷаббор буданд ва дар замини Яман, ҷое ки Аҳқоф гӯянд, байни Яман ва Уммон аз Баҳрайн то Ҳазрамавт сукунат доштанд ва аз он ҷо ба соири ҷоҳо пароканда шуданд. Худованд Ҳудро ба паёмбарӣ назди эшон фиристод, ки панҷоҳ сол ононро ба Худованд мехонд, онҳо мегуфтанд: Мо ба ту нахоҳем гаравид ва даст аз бутони хеш барнахоҳем дошт ва ӯро ба девонагӣ нисбат доданд ва Ҳуд эшонро аз азоби Худой бим дод.

***Вафд (расулон)-и Од:*** Ва чун ҷуз андаке ба ӯ нагаравиданд, Худованд бар онҳо қаҳту хушксолӣ фиристод. Бо худ гуфтанд: Расул ба Макка фиристем, то дуо кунанд ва борон хоҳанд. Се танро бо чорпоён бифиристонданд, то дар Макка қурбонӣ кунанд. Эшон дар Макка хешоне доштанд, ки онҳоро меҳмон карданд ва донистанд, ки вафди Оданд ва ба борон хостан омадаанд. Набид ва канизакони муғанния оварданд ва ба хӯрдан машғул шуданд ва як моҳ бимонданд ва аз қавми хеш ёд наёварданд. Дар араб масале дар иртибот бо ин қазия падид омада, ки ҳар куҷо расуле фиристанду ӯ ба кори худ машғул шавад, ӯро «вафди Од» хонанд. Пас боде андаромад ва онҳоро бар замин афканд то ҳафт шабу ҳашт рӯз (Ҳоққа:7). Танҳо ду тан

аз онон ба номи «Луқмон» ва «Мурсад» монданд, ки пас аз нобудии қавми худ қурбониҳо карданд ва ин ду мусулмон буданд.

Муваррихони араб қавми Одро ҷузви араби боида (нобудшуда) мешуморанд ва ба қидмати он масал мезананд. Дар Қуръон (Фаҷр:7) Ирами зот-ул-ъимод ба Од нисбат дода шуда, ҳамон ки бархе ҳам ба Шаддод мансуб доштаанд. Баъзе ховаршиносон Одро бо қавми «уодитис», ки ба қавли Батлимиюс дар Ҷазират-ул-араб мезистанд, яке донистаанд.

Қавми Од ба унвони гурӯҳе ситамкор, ки мояи ибрати дигарон шуданд, дар адаби форсӣ шинохтаанд:

*Чу Оданду туркон чу боди ақим,*
*Бад-ин бод гаштанд реги ҳабир.*
*(Носири Хусрав)*

*Лашкари Оданду килки ман чу сарсар дар сарир,*
*Насли Яъҷуҷанду нутқи ман чу сур андар садо.*
*(Хоқонӣ)*

*Некбахтон бихӯранду ғами дунё нахӯранд,*
*Ки на бар Уҷи Унуқ монду на бар Оду Самуд.*
*(Саъдӣ)*

*Шукӯҳи ҳазми ту дар роҳ боди Од кашад*
*Зи боли пашшаи Намруд садди Искандар.*
*(Қоонӣ)*

*Дарида ҳамлаи ту боди Одро номус,*
*Кашида пайкари ту кӯҳи Қофро тимсол.*
*(Қоонӣ)*

**ОДАМ (آدم)**

Одам Абулбашар нахустин инсон аст, ки бо сифот ва алқоби Халифатуллоҳ, Сафиюллоҳ ва Муаллимуласмо низ номбардор аст. Дар иштиқоқ ва маънии вожаи «Одам» бархе онро муштақ аз «адим», бархе ба маънии хок ва иддае ба маънии сурхӣ ва гандумгунӣ донистаанд. Ба назар мерасад, номи «Одам» аз аввал исми хос набуда ва баъдҳо ба иллати касрати истеъмол ба аламийят (нишонагӣ) расидааст ва далолат ёфта бошад бар нахустин инсон («Аъломи Қуръон»).

Бинобар ривоёти яҳуд, Худо дар панҷ рӯз замин ва осмонро биёфарид. Он гоҳ ирода кард, ки дар замин ҷонишине дошта бошад. Рӯзи шашум Одамро ба сурати хеш биёфарид. Чун хост одамро биофаринад Ҷабрайилро ба замин фиристоду гуфт: Як қабза гил баргир, тару хушк, аз ҳар лавн, сиёҳу сафед, сурху зарду сабз, шӯру ширин, то тамоми ин халқро аз гил биёфаринем. Замин Ҷабрайилро ба Худой савганд дод, ки аз ман барнагирӣ. Ҷабрайил ба Худо бозгашт. Он гоҳ Микойил ва пас аз ӯ Исрофил маъмур шуданд, ки онҳо низ ба ҳамин гуна дастхолӣ бозгаштанд. Он гоҳ Худованд Азройилро маъмури ин кор кард ва аз ӯ хост ки бо хушунат як қабза гил баргирад. Азройил бад-он гуна ки Худо гуфта буд, як қабза хок ба қаҳр баргирифт, ки чиҳил арш ситабрии он буд ва миёни Макка ва Тоиф фуру рехт. Азройил ба поси ин иқдом қобиз-ул-арвоҳ (гирандаи ҷонҳо) шуд. Бинобар ин ҳам, маргу зиндагии Одам дар дасти Азройил будааст (Балъамӣ).

Худои таъоло бар хоки Одам чиҳил рӯз борони андӯҳ биборонид ва як соъат борони шодӣ, он гоҳ гили Одам бо камоли қудрат биполоид ва аз он чи софтар буд, Одамро биёфарид ва аз боқӣ дарахти хурморо. Аз ин рӯ Паёмбари Ислом гуфт: Хурморо некӯ доред, ки он аммат (амак)-и шумост. Одам аз хоки ҳафт замин офарида шуд, ҳар узве аз замине.

***Атсаи Одам:*** Пеш аз он ки Худои таъоло ҷон дар колбади Одам оварад, чиҳил сол миёни Макка ва Тоиф афканда буд ба сурати салсол (гили хушк). Он гоҳ рӯҳ дар тани ӯ дамид. Чун ҷон ба колбади вай дамид ва ба сараш бигузашт Одам атса дод. Ҷабрайил болои сараш истода буд ва гуфт: Эй Одам бигӯ «Алҳамд-ул-иллоҳ». Чун бигуфт, Худои таъоло гуфт: **Ярҳамука рабукка вализолика халақтука сабақат раҳматӣ ғазабӣ** (Қасас). Одам чашм боз кард ва худро дар биҳишт дид.

Одам аз чӣ офарида шуд? Қуръон ҷое мегӯяд аз туроб (Ҳаҷ:5), ҷое аз тини лозиб (Соффот:11), ҷое аз ҳамаъи маснун (Ҳиҷр:26 ва 28 ва 33) ва ҷое аз салсол (Раҳмон:14). Балъамӣ дар тавҷеҳи ин масъала овардааст: «Аммо, эдун гуфтанд, ки нахуст хок буд аз ҳар лавне, чунон ки гуфт: «инно халқнокум мин туроби», он хокро тар карданд, «тини лозиб» шуд, он гилро муддате гузоштанд, то сиёҳ шуд, «ҳамаъи маснун» шуд, офтоб бар он битофт, «салсол» шуд». Баъд Худованд Одамро ба сурати хеш офарид, сурате бағоят некӯ. Чиҳил сол колбади Одам дар замин

афканда буд, дар он ҷо, ки имрӯз хонаи Каъба аст. Фариштагон бар ӯ мегузаштанд. Иблис ҳам бар ӯ бигузашт ва ба даруни ӯ рафт. Ӯро миёнтиҳӣ ва бенеру ёфт. Ба фариштагон гуфт, ки ӯро аз замин берун кунем.

***Аллам-ал-асмо:*** Чун ҷон дар колбади Одам даромад, Худо номи ҳамаи чизҳо Одамро таълим кард ва ӯро бар тахти каромат нишонид (Қисас). Фариштагонро чун илми ӯ мусаллам гашт, Худой гуфт: Одамро саҷда кунед. Ҳама саҷда карданд, магар Иблис, (Бақара:34, Аъроф:11) ки сар боз зад. Худо ба Иблис гуфт: чӣ чиз туро боздошт ки махлуқи маро саҷда накунӣ? Гуфт: ман бартар аз Одамам, маро аз оташ офаридӣ ва ӯро аз гил. Он гоҳ Худои таъоло фариштагонро амр кард ки тахти ӯ ба биҳишт баранд ва ҳашт биҳишт ӯро мубоҳ гардонид ва Ҳавворо аз паҳлуйи чапи ӯ биёфарид ва гуфт гирди ин дарахт магардед (меваи мамнуъ). Ба ривояти Таврот, Худо андеша кард, ки мабодо Одам ба дарахти ҳаёт дастдарозӣ кунад ва ҷовидон гардад.

***Гуноҳи нахустин:*** Ҳавво ба васвасаи Иблис ки ба кумаки мор ва товус ба биҳишт роҳ ёфта буд, чанд дона аз он меваи мамнуъ бихӯрд ва ба Одам низ дод. Аз Таврот чунон бармеоят ки гӯё Одам бо хӯрдани меваи манҳӣ, орифи некию бадӣ ва рақиби Худованд гашта буд. Чун Одам ва занаш аз он дарахт бичашиданд, худро бараҳна ёфтанд (Аъроф: 22). Аз якдигар мегурехтанд ва шохаҳои дарахтон бар сари онҳо фуруд меомад. Одам мегирист. Нидо омад: на туро мегуфтам ки пиромуни он дарахт нагардед! Онҳо истиғфор карданд. Тавбаашон пазируфта шуд. Он гоҳ нидо омад, ки акнун аз биҳишт берун равед (Қасас). Миёни он ду тафриқа афтод. Бинобар бархе ривоёт тавбаи Одам пас аз ҳубут (фаромадан) ба замин ва дар Ҳиндустон буд.

***Ҳубути Одам:*** Одам ба Сарандеб ҳубут кард ва Ҳавво ба Ҷадда ва сад сол аз ҳамдигар ҷудо монданд. Пас аз он Ҳавво аз Ҷадда ва Одам аз Сарандеб озими Каъба шуданд ва дар Арафот якдигарро шинохтанд. Одам дар Мино таманнои омурзиш кард. «Ҳудуд-ул-олам» бинои Маккаро ба Одам ва итмоми онро ба Иброҳим(а) нисбат додааст. Балъамӣ овардааст: «Ва эдун гӯянд, ки нахустин касе андар замин омада, Одам буд ва ӯро Гаюмарс хонданд».

Ранҷи Одам дар замин оғоз шуд. Ҷабрайил ба ӯ навиштан ва зироат, бофандагӣ ва хона сохтан ва таҳияи васоили зиндагӣ

биёмухт. Одам аз оҳан танӯре сохт, ки то гоҳи Нӯҳ бимонд. Бисёре аз меваҳоро барои нахустин бор Одам дар Ҳиндустон бикишт ва аз он ҷо ба соири қисматҳои ҷаҳон пароканда гашт. Худой Одамро гиромӣ кард ва мулки ҳамаи замин бад-ӯ дод ва аз ҳар чи бар замин буд, аз чорпоёну нахчиру мурғ ва ҳамаи ҷонварон, фармонбардори ӯ кард ва ҳар чи дар замин буд, ҳама мусаххари ӯ гардонид. Одам дар нуҳсадусиюнуҳсолагӣ вафот кард. (Аъломи Қуръон). Чун бимурд, фариштагон сӯгворӣ карданд ва офтобу моҳ шаш рӯз мунхасиф (гирифта) буд.

Достони Одам дар фарҳанги исломӣ ва дар паҳнаи ирфон ва шеъри форсӣ табалвур (дурахш) ва намуди хоссе ёфтааст, бахусус бархе дарёфтҳо аз қиссаи Одам дархури таваҷҷуҳ аст.

Биҳишт ҳашт аст ва дӯзах ҳафт. Биҳишти аввал зидде надорад ва биҳиштҳои дигар дар баробари ҳафт дӯзах ҳастанд. Одаму Ҳавво дар оғоз дар биҳишти аввал буданд, ки дар он вуҷуде набуд ва онро дӯзахе низ дар муқобала набуд. Бо хитоби «кун!» аз биҳишти аввал ба биҳишти дувум омаданд ва аз осмони адам ба замини вуҷуд пойин омаданд. Дар ин биҳишт гуруснагӣ ва ташнагию бараҳнагӣ ва ҷуз он набуд. Ба онон гуфтанд: Ба дарахти музоҷ (меваи мамнуъ) наздик нашавед. Шайтон васваса кард. Наздик шуданд ва аз биҳишти дувум ба биҳишти сеюм афтоданд, ки биҳишти аблаҳон ва атфол аст. Дар ин биҳишт муҳтоҷ шуданд ва гурусна, аз осмони тафрид ба замини таркиб омаданд. Ин ҷо аз дарахти ақл наҳй шуданд ва чун бад-он наздик гаштанд, ба биҳишти чорум (замин) тард шуданд (Алинсон). Ҳамин китоб оварда: Бидон, ки чунон ки дар олами кабир Одаму Ҳавво ва Иблис ҳастанд, дар олами сағир ҳам ҳастанд. Инсон олами сағир аст ва ақли Одам ин олам аст ва ҷисм Ҳаввост ва ваҳм Иблис аст ва шаҳват товус аст ва ғазаб мор аст ва ахлоқи нек биҳишт аст ва ахлоқи бад дӯзах аст ва қувватҳои рӯҳ ва қувватҳои ҷисм малоикаанд. Қиссаи Одам нахуст сохтаву пардохтаи сумериён аст (Аъломи Қуръон) ва баъд достонҳои бобилӣ онро такмил мекунад. Яҳудиён дар Бобил бо ин қисса ошно шуданд ва мутобиқ бо дӯзахи худ дар он тасарруфоте карданд, барои нишон додан умқи таърих ва маъишати хеш Тавротро бо достони Одам шуруъ карданд. Қиссаи Одаму Ҳавво бо соири қасаси Таврот ба василаи яҳудиёни муҳоҷир дар Арабистон ривоҷ ёфт. Қуръон бисёре аз завоиди достони Одамро ҳазф ва ба бархе дигар аз қисматҳои он ба иҷмол назар кардааст.

Муфассирини Қуръон ағлаб барои такмили достон ба Таврот таваҷҷуҳ доштаанд. Таҷаллии ривоёти мухталифи марбут ба Одам дар адаби форсӣ чашмандози дилпазире ёфта ва бахусус дар шеъри Ҳофиз ва бисёре аз урафо аз бориқандешӣ ва танзи талхе бархурдор аст.

***Сиришти Одам:***

*Дӯш дидам, ки малоик дар майхона заданд,*
*Гили Одам бисиришанду ба паймона заданд.*
*(Ҳофиз)*

*Бар дари майхонаи ишқ, эй малак, тасбеҳ гӯй,*
*К-андар он ҷо тинати Одам мухаммар мекунанд.*
*(Ҳофиз)*

Анварӣ дар мадҳи Фахруссодот Маҷдуддин сурудааст:

*Баста дасти «Халақтанӣ мин нор»*
*Баъси ӯ бар «Халақтаҳу мин тин»*

*Оташи хотират намуда қиём*
*Ба ҷавоби «халақтаҳу мин тин».*
*(Анварӣ)*

***Аллам-ал-асмо:***

*Чил субҳ Одам ҳамдамаш, мулки хилофат з-Одамаш,*
*Ҳам буд исми аъзамаш, ҳам илми асмо дошта.*
*(Хоқонӣ)*

*Бу-л-башар, к-ӯ аллам-ал-асмо баг аст,*
*Сад ҳазорон илмаш андар ҳар раг аст.*
*(Мавлоно)*

***Атсаи Одам:***

*Ман атсаи Одам шуда, яъне ки исодам шуда,*
*Дорои ҷоми Ҷам шуда, дар дайр Доро дошта.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба сирри атсаи Одам ба суннати ал-ҳамд,*
*Ба ҳайкалаш, ки яду-л-лаҳ сиришт з-обу тураб.*
*(Хоқонӣ)*

*Хок чу Одам зи бод зинда шуду атса дод,*
*Фохта ал-ҳамд хонд, гуфт, ки ҷовид мон.*

*(Хоқонӣ)*

***Гуноҳи нахустин**:*

*Ҷое, ки барқи исён бар Одами Сафӣ зад,*
*Моро чӣ гуна зебад даъвои бегуноҳӣ?*

*(Ҳофиз)*

*Аз дили танги гунаҳкор барорам оҳе,*
*К-оташ андар гунаҳи Одаму Ҳавво фиканам.*

*(Ҳофиз)*

*Чун падид омад малоли Одам аз ҳуру қусур,*
*Ҷуфти ӯ Ҳавво накӯтар, қасди ӯ дорулфано.*

*(Саноӣ)*

*Ҳадиси ишқ, агар гӯӣ, гуноҳ аст,*
*Гуноҳ аввал зи Ҳавво буду Одам.*

*(Саъдӣ)*

Дар асотири эронӣ низ гуноҳи аввали марду зан дурӯғ андешидан ва дурӯғ гуфтан аст. Бад-ин иллат равони эшон то тани пасин дар дӯзах хоҳад буд.

***Хуруҷ аз биҳишт**:*

*Дар ишқи нақд кӯш, ки чун обхӯр намонд,*
*Одам биҳишт равзаи Доруссаломро.*

*(Ҳофиз)*

*На ман аз равзаи Ризвон бадар уфтодаму бас,*
*Падарам низ биҳишти абад аз даст биҳишт.*

*(Ҳофиз)*

*Падарам равзаи Ризвон ба ду гандум бифурӯхт,*
*Нохалаф бошам, агар ман ба ҷаве нафрӯшам.*

*(Ҳофиз)*

*Ман малак будаму Фирдавси барин ҷоям буд,*
*Одам овард дар ин дайри харобободам.*

*(Ҳофиз)*

***Гиряи Одам:***

*Ним рӯз андар биҳишт Одам адили мулк буд,*
*Ҳафтсад сол аз ҷигар хун ронд бар сангу гиё.*

*(Саноӣ)*

*Одам аз як луқма сесад сол хун аз дида рехт,*
*То иҷозат омадаш, к-он дона, гар хоҳӣ, бикор.*
*Чун падар ӯ буд, моро низ ин мерос аз ӯст,*
*Чун тавонӣ буд бе ғам луқмаеро хостор?*

*(Аттор)*

*Гар мидҳаташ ба хоки Сарандеб адо кунам,*
*Кавсар зи хоки Одаму Ҳавво бароварам.*

*(Хоқонӣ)*

***Меваи мамнуъ*:**

*Таърихи ин ҳикоят гар аз ту бозпурсанд,*
*Сарҷумлааш фурӯ хон аз меваи биҳиштӣ.*

*(Ҳофиз)*

*Хурд машмор гунаҳро, ки гуноҳест бузург,*
*Гандуме кард зи Фирдавс бурун Одамро.*

*(Сойиб)*

*Ташвиши рӯзӣ охир нагзошт домани мо,*
*Гандум қафои Одам аз бас давид, нон шуд.*

*(Бедил)*

***Саҷдаи Одам:***

*Бархез, ки Одамро ҳангоми намуд омад,*
*Ин мушти губорееро анҷум ба суҷуд омад.*

*(Иқболи Лоҳурӣ)*

*Мақоми бандагӣ дигар, мақоми ошиқӣ дигар,*
*Зи нурӣ саҷда мехоҳӣ, зи хокӣ беш аз он хоҳӣ.*

*(Иқбол)*

***Залуми ҷаҳул ва надомати Одам:***

*Зулм кардам зи ҷаҳл бар тани хеш,*
*Падарам ҳам ҷаҳул буду залум.*
*(Анварӣ)*

*Варна Одам кай бигуфтӣ бо Худо:*
*«Раббано инно заламно нафсано».*
*(Маснавӣ)*

*Осмон бори амонат натавонист кашид,*
*Қуръаи фол ба номи мани девона заданд.*
*(Ҳофиз)*

***Тиҳӣ будани ҷисми Одам:***

*Хешро Одам агар холӣ шумурд,*
*Нури Яздон дар замири ӯ бимурд.*
*(Иқбол)*

Бо таваҷҷуҳ ба саргузашти Одам дар шеъри форсӣ таркибот ва вожаҳое падид омада, ки бархе аз онҳо дархури таваҷҷуҳанд.

***Одам ва Ҳинди маъно:***

*Ман ҳаме дар Ҳинди маъно рост ҳамчун Одамам,*
*В-ин харон дар Чини сурат гуж, чун мардумгиё.*
*(Хоқонӣ)*

***Одамкада:***

*Ҳамчу аз обу гили одамкада,*
*Нур з-оҳакпораҳо тобон шуда.*
*(Маснавӣ)*

***Одамистон:***

*Хок аз паси муддати фаровон*
*Одам зи ту гашту одамистон.*
*(Волаи Ҳиравӣ)*

Намодҳои марбут ба достони Одаму Ҳавво дар ҳунари Ғарб, бавижа дар қуруни вусто, инъикоси фаровоне ёфтаанд.

**ОЗ (آز)**

Дар «Авасто» «Озӣ» деви ҳирсу тамаъ аст. Дар «Бундаҳишн» Оз девест, ки ҳама чизро фурӯ барад ва агар чизе насибаш нашавад, худро бихӯрад. Ва агар тамоми амволи ҷаҳон ба ӯ дода шавад, сер намешавад. Ин дев муҳимтарин ҳамдасти Аҳреман дар набард бо Аҳуромаздо шинохта шудааст. Оз ба масобаи дарахтест, ки разоили дигар монанди хашму рашк шохаҳои он ҳастанд ва маҷмуъи ин сифот, ки мӯҷиби табъиз ва тафаввуқ (мазлумият ва ситамкорӣ)-и яке бар дигарест, одамиро ба пуштибонии Аҳреман аз ёрии хайр мунсариф (дур) мекунад. Аз ин дев дар қисматҳои мухталифи «Авасто» ёд шуда ва яке аз душманони Озар аст. Фирдавсӣ дар бораи деви Оз бисёр сухан гуфтааст ва ҳамеша онро реша ва асоси бадиҳо (умм-ул-фасод) ва солори девон шумурдааст. Заҳҳок ва Афросиёб ва бисёре дигар дар «Шоҳнома» бар асари Оз ба табаҳкорӣ меафтанд.

Ба назар мерасад, Фирдавсӣ дар ироаи ин матлаб ба манобеъи паҳлавӣ ва авастоӣ назар дошта ва бар мабнои ҳамон манобеъ онро деви шумораи як муаррифӣ кардааст:

*Чунин дод посух ба Кисро, ки Оз*
*Ситамкора деве бувад дерсоз.*

Дар достони «Диник» сиёҳае аз девон ба саркардагии Оз омада, ки чаҳор тан аз онон, яъне Оз, Ниёз, Хашм ва Нанг дар «Шоҳнома» ҳам ба ҳамин сурат зикр шудааст.

Дар фасли ҳаштуми «Минуи хирад» ҳаст, ки дар рӯзи Растохез, пас аз ин ки девон несту нобуд шуданд, се фариштаи тирози аввал деви Озро аз миён хоҳанд бурд. Дар ҳамин китоб ҳаюлои Оз ба гунае муаррифӣ шуда, ки одамиро фиреб медиҳад ва дар вай ангезае ба вуҷуд меоварад, ки дунё ва лазоиз (лаззатҳо)-и онро бар ҳама чиз муқаддам бидорад ваончиро қобили ламсу дидан нест, ба дасти фаромӯшӣ биспорад. Фирдавсӣ ду деви Оз ва Ниёзро бародари тавъамон медонад, ки боз асли он аз «Минуи хирад» мутаассир мебошад. Деви Оз (ҳирс) дар осори ахлоқӣ ва ирфонии форсӣ мазҳарест аз дунёпарастӣ ва таваҷҷуҳ ба олами зоҳир дар муқобили олами ботин. Оз аз аворизи тамаллук (соҳибият) ва ношӣ аз эҳсоси табъиз дар

тавзеъи сарват ва бархурдорӣ аз имконот ва дар натиҷа мӯҷиби сангдилӣ ва майл ба табаҳкорӣ дар ҷаҳони устураҳост. Дар асотири соири миллал дар шумори разоил мазаммат шудааст. Дар форсӣ, ва бахусус дар чашми Носири Хусрав, Оз бо манфуртарин чеҳраҳо таҷаллӣ ёфта ва гоҳе аз он ба «дев» таъбир шудааст:

*Ози ту дев аст чандин, чун раҳо ҷӯӣ зи дев,*
*Ту раҳо кун девро, то з-ӯ бибошӣ худ раҳо.*

Ва гоҳе ба наҳанг:

*Ин Оз наҳангест, ҳамон беҳ, ки напурсад*
*Аз гурсинагӣ худ зи ҳаромию ҳалолӣ.*

Саноӣ ҳам қариб ба ҳамин мазмун таъбире дорад:

*То даҳон дорад гушода аждаҳои ҳирси ту,*
*Чун наҳанг андар кашад озат ҳама мулки ҷаҳон.*

Ҷои дигар дар чашми Камоли Исмоил Оз ҳамонанди оташ таҷассум ёфтааст:

*Миёни пунбаву оташ касе чу ҷамъ накард,*
*Чӣ мекунӣ, сари чун пунбазору оташи оз?*

Мазмуни дигаре аз ҳамин шоир:

*Ози туст ин, ки ҳама чиз туро ноёб аст,*
*Оз кам кун ту, ки нархи ҳама арзон гардад.*

Билахара, лашкари Оз ба назари Носири Хусрав метавонад одамиро ба асорати хеш дароварад ва тамоми озодиҳои ҷамъӣ ва фардиро аз ӯ салб намояд:

*Бо оз ҳагирз дин наёмезад,*
*Ту ронда зи дин ба лашкари озӣ.*

*Агар ҷуфти озӣ, на озодаӣ,*
*Азеро, ки ин з-ону он з-ин ҷудост.*

Шоир худ тан ба бандагии Оз намедиҳад ва ба шодию тавонгарӣ мерасад:

*Озод шуд аз бандагии Оз маро ҷон,*
*Озод шав аз Озу бизӣ шоду тавонгар.*[39]

**ОЗАР (آزر)**

Ба истиноди ояти 74 сураи «Анъом» (Гуфт Иброҳим падар хеш – мар Озарро, ки мегирӣ бутонро ба худоӣ) Озар номи падари Иброҳим аст. Бисёре аз муфассирин ҳам бар ин ақидаанд, ки Озар номи падари Иброҳим аст. Хоҳ номи дувуми ӯ бошад, назири Исроил, ки номи дувуми Яъқуб аст ва хоҳ ба сурати лақаб барои вай ба кор рафта бошад.

Бархе эҳтимол додаанд, ки калимаи «Озар» сурати тасҳеҳшудаи «Алиъозар (Алиъазар, Ъозар)-и ибрӣ (яҳудӣ) аст, ки бинобар сифри Пайдоиш номи ходими Иброҳим будааст. Дар ҳар ҳол Озар ё Ҳозар калимаи бегонаест, ки дар миёни муарработи Қуръон забт аст. Бархе ҳам эҳтимол додаанд «Озар» маъхуз (баргирифта) аз «Озар» (бо зол) ва Иброҳим аз решаи «Баҳром» – номи ситораи Миррих аст!

Бино бар ривояти Абулфутуҳ хилофе нест миёни аҳли насаб, ки номи падари Иброҳим «Торах» буд ва дар баъзе ривоёти дигар ба сурати «Тораҳ» ва «Тарҳ» ҳам омадааст ва навиштаанд, ки лақаби ӯ Озар будааст. Ривоёти дигаре ҳам ҳаст, ки Озарро номи ҷадди падарӣ ё модарӣ ё номи амми Иброҳим медонанд ва ӯ касе буд, ки бут мепарастид ва даъвати Иброҳимро ба тавҳид напазируфт. Иброҳим аз тарси Озар ва касонаш сарзамини худро тарк кард ва ба Канъон рафт.

Балъамӣ овардааст, ки Озар (тозӣ) ва Торах (ибронӣ ва паҳлавӣ) сарҳанге буд аз ёрони Намруд, ки хазонадори бутхонаи ӯ буд. Вай аз дудмони Сом ибни Нӯҳ ва падари Иброҳим буд. Дар шарҳи ҳоли Озар омадааст, ки ӯ буттарош бут ва бутҳоро метарошид ва ба Иброҳим медод, ки бифурӯшад. Иброҳим ҳам расане бар гардани бутҳо меафканд ва мегуфт: чӣ касе худоеро, ки на мебинад ва на мешунавад, мехарад? Ва он гоҳ онҳоро меовард пеши Озар меандохт, ки намехаранд. Мардум ба Озар хабар оварданд. Ӯ Иброҳимро гуфт: Чаро чунин мекунӣ?

---

[39] Калимаи «Оз» дар ин бахшҳо ба эътибори вижагии он бо сарҳарфи калон оварда шудааст. Дар асл ба маънии «ҳирс» он ба ҳарфи хурд аст.

Иброҳим гуфт: Шарм надорӣ, ки асноми бечонро ба худоӣ гирифтаӣ? Ман туро ва қавми туро дар гумроҳӣ мебинам.

Ба ҳар ҳол суратсозӣ ва буттарошии Озар дар адаби форсӣ ва ирфон шуҳрате басазо ёфта ва шояд бо таваҷҷуҳ ба ин матлаб аст, ки дар ирфон таъобири латифе назири бутони Озар, бутхонаи Озар, бутхонаи Озарон, бутхонаи Алтабос, бутхонаи Ҳабаш ва Рум ва Порс, бутхонаи шоҳидони малакут, буткадаи Озари афъол, буткадаи Озарон, буткадаи худпарастон, буткадаи дард, буткадаи ишқ ва ҷуз он дар иртибот бо масъалаи таҷрид ва покбозии орифона пайдо шудааст.

Қариб ба ҳамин мазомин низ дар адабиёти форсӣ ва бахусус дар арсаи шеър суратгарии Озар ба доманаи тахайюли шоирон вусъат додааст:

*Ба зоҳир яке байти пурнақши Озар,*
*Ба ботин чу хуки палиду гурозӣ.*
*(Абӯтаййиби Мусъибӣ)*

*Агар бутгар чун ӯ пайкар нигорад,*
*Марезод он хуҷаста дасти бутгар.*
*В-агар Озар чун ӯ донист кардан,*
*Дуруд аз ҷони ман бар ҷони Озар!*
*(Дақиқӣ)*

*Гӯйӣ ки Озар аз пайи Зуҳра нигор кард,*
*Симин-ш оразайну бар ӯ гесувон чу қир.*
*(Дақиқӣ)*

*Даъвӣ кунанд гарчи Бироҳимзодаем,*
*Чун жарф бингарӣ, ҳама шогирди Озаранд.*
*(Носири Хусрав)*

*Чун таҷаллӣ кард бар симои ҷон Синои ишқ,*
*Он бути сангини Озар санг дар озар гирифт.*
*(Саноӣ)*

*Гурӯҳе тамосили Монӣ шикаста,*
*Гурӯҳе тасовири Озар гирифта.*
*(Анварӣ)*

*На сарви саҳӣ чун ту, на лолаи худрӯ,*
*На турфаи Чин чун ту, на лӯъбати Озар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Шуда матрук аз он тасвир Монӣ,*
*Шуда мансух аз он тимсол Озар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Шуд халилэъҷозу ҳайҷоашу гирди Халил*
*Аз баҳору гул нигористони Озар сохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Пури Озар шаву дар озари Намруд бисӯз,*
*Ҳоҷати хеш ҷуз аз Эзади якто маталаб.*
*(Хоқонӣ)*

**ОЗАР (عازَر)**

Озар ё ал-Озар (дар Инҷил: Илозар) бародари Марям буд, ки Исо бар сари гӯри ӯ рафт ва чаҳор рӯз пас аз маргаш вайро бо дами масеҳоӣ зинда кард. Дар шеъри форсӣ ба достони ӯ ишора рафтааст:

*Чи гуна сохт аз гил мург Исо,*
*Чи гуна кард шахси Озар эҳё.*
*(Хоқонӣ)*

*Озари сонӣ манам, ёфта аз вай ҳаёт,*
*Исии дилҳо вай аст, дода танамро шифо.*
*(Хоқонӣ)*

*Зинда кардам сухан, ар шокири ман шуд, чӣ аҷаб,*
*Ки зи Озар сифати шукри Масеҳо шунаванд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба ҷаҳониён намояд тани мурда зинда кардан,*
*Чу Масеҳи хубии ту сӯи гӯри Озар омад.*
*(Гузидаи Шамс)*

*Ҳунари туст, к-аз ӯ қадру шараф дорад мулк,*
*Дами Исост, к-аз ӯ рӯҳ пазирад Озар.*
*(Қоонӣ)*

*Аз сафи гавгои тамошобинон*
*Алозар*
*Гомзанон роҳи худ гирифт,*
*Дастҳо*
*Дар паси пушт,*
*Ба ҳам афканда.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Озар дар фарҳанги ғарбӣ ва бавижа дар ҳавзаи забони англисӣ марде фақир ё гадо муаррифӣ шуда, ки бинобар ривоёт ҳар рӯз бар даргоҳи сарватмандон менишаст ва тамсил ба «бенавоии Озар» аз ин раҳгузар шуҳрат пайдо кардааст.

**ОЗАРҶАШН (آذرجشن)**

Озаррӯз рӯзи нуҳуми ҳар моҳ аст. Дар ин рӯз аз озармоҳ тибқи суннати Эрони бостон ҷашне будааст мавсум ба «Озарҷашн», ки онро иди оташ низ гуфтаанд ва ба номи фариштаи Озар, ки ба ҳамаи оташҳо муваккал аст, ба ин исм мавсум шудааст.

Гӯянд, Зардушт амр кард, дар ин рӯз ба зиёрати оташкадаҳо бираванд ва қурбониҳо ба оташ наздик кунанд ва дар умури олам ба мушовира бипардозанд. Дар ин рӯз мӯ сутурдан ва нохун чидан ва ба оташкада рафтанро нек медонистаанд. Ба назар мерасад, гиромидошти оташ дар ин ҷашн бо сардии ҳаво ва лаззатбахш будани он беиртибот набошад. Чунонки аз ин абёт пайдост:

*Дасти озармаҳ аз камони ҳаво*
*Тирҳо зад чу новаки дилдӯз.*
*(Азрақии Ҳиравӣ)*

*Озар бифурӯзу хона хуш кун*
*З-озар, санамо, ба моҳи озар.*
*(Масъуди Саъд)*

**ОЗАРРӮЗ (آذرروز)**

Озар номи фариштаи мувакқал бар оташ аст, ки рӯзи нуҳуми ҳар моҳи шамсӣ ба номи ин эзад мавсум аст. Аз Салмони порсӣ нақл карданд: «Рӯзест писандида ва хобҳое, ки дар он дида шавад, ҳамагӣ содиқ бошад ва ҳамон рӯз ба вуқуъ пайвандад. Порсиён гӯянд рӯзе сабук аст ва аз имом Содиқ (а) нақл шуда, ки рӯзе шоиста, саъд ва муборак аст аз оғоз то поён. Барои сафар ва ҳар чи хоҳӣ, нек аст. Ҳар кас дар ин рӯз мусофират кунад, сарвате фаровон ба даст оварад ва дар сафари худ бо хайри комил рӯбарӯ шавад. Дар ин рӯз ҳоҷатҳо бароварда шаванд.

Озаррӯз дар фарвардин ва исфанд наҳс, дар урдибиҳишт, обон ва озар миёна ва дар хурдод нек аст. Рӯзи нуҳум аз озармоҳ идест ба номи «Озарҷашн», ки ба иллати татбиқи номи моҳ ба рӯз дар рӯзгорони куҳан онро ҷашн мегирифтанд.

**ОЙИНА (آیینه)**

Ойина ё ойна аз назари вожашиносӣ аз «адванк» омада, ки ба маънии шакл ва дидор ва яке неруҳои ташаккулдиҳандаи инсон аст. Бинобар асотири эронӣ нахустин рӯзи Наврӯз буд, ки инсони кайҳонӣ бар асари омехтани фраваҳри минавӣ бо неруҳои дигар шакл гирифт. Аз ин рӯ ойина ба унвони намоде аз он дар болои суфраи наврӯзӣ ниҳода мешавад. Ойинаи дигаре ҳам ҳаст, ки тухми мурғ рӯйи он мегузоранд. Ниҳодани ойина дар суфраи ақд низ ба ҳамин муносибат аст, зеро арусӣ муқаддимаи зоиш аст ва фраваҳрҳо ба ташкили нутфа ёрӣ мекунанд. Ҷунбиши тухми мурғ дар рӯйи ойина ҳам намоди таваллуд ва ҳаракат аст.

Расми гузоштани ойина дар суфраи Наврӯз ва ойинаву шамъдон дар суфраи ақд дар бисёре аз нуқоти Эрон ҳанӯз роиҷ аст. Ҳангоми ақди арусӣ бояд дар ойина, ки ба манзалаи ойинаи бахти ӯст, нигоҳ кунад. Агар ойинаи бахт бишканад, яке аз арус ё домод хоҳанд мурд. («Найрангистон»). Ин бовар, ки дақиқан ёдовари андешаҳои асотирии куҳан аст, бинобар шавоҳид дар тӯли таърих истимрор (давом) доштааст. Боварҳои дигаре, ки дар миёни омма дар мавриди ойина ривоҷ доранд, ағлаб аз иртибот бо ҷанбаҳои намодин ва асотирии он ҳикоят мекунанд.

Мафоҳими намодин ва муқаддаси ойина дар фарҳангҳо ва миллатҳои дигар ҳам дида мешаванд. Дар Ховар даври ойинаро дорои хавоси ҷодуӣ медонистанд, ки метавонист арвоҳи хабисаро ҳам дар ин ҷаҳон ва ҳам дар он ҷаҳони дигар дур кунад ва ба ҳамин далел онро канори мурдагон мегузоштанд. Аз садаҳои саввуму чаҳоруми мелодӣ дар ойина ба тадриҷ нақши мояи тоуӣ ва будоӣ  ва гулҳову ҷонваронеро нишон медоданд, ки намоди хушбахтӣ, саодат дар издивоҷ ва монанди он буданд. Дар ҳунар исавӣ ойинаи солим ва бенуқс мазҳари Марями Азро ва бикрзоии ӯ буд. Низомӣ дар «Искандарнома» («Хамса») сохтани ойинаро ба Искандар нисбат дода ва гуфтааст:

*Гузорандаи нақши дебои Рум*
*Кунад нақши дебоча аз мушки бум,*
*Ки чун шуд Сикандар ҷаҳонро калид,*
*Зи шамшер ойина омад падид.*
*Аруси ҷаҳонро, ки шуд ҷилвасоз,*
*Бад-он равшан ойина омад ниёз.*

Ва пас аз он, ки сохтани ойинаро аз лиҳози ҳандасӣ шарҳ медиҳад, мегӯяд:

*Сикандар дар ӯ дид пеш аз гурӯҳ,*
*Зи гавҳар ба гавҳар даромад шукӯҳ.*
*Чу аз дидани рӯйи худ гашт шод,*
*Яке бӯса бар пушти ойина дод.*
*Арусе, ки ин суннат орад ба ҷой,*
*Диҳад бӯса ойинаро рӯнамой.*

*(«Хамса»)*

Ҳофиз ҳам ба ҳамин мазмун ишора дорад:

*Ҳеч рӯе нашавад ойинаи ҳаҷлаи бахт,*
*Магар он рӯй, ки моланд дар он сумми саманд.*

*(Ҳофиз)*

Дар «Шоҳнома» низ аз интисоби ойина ба Сикандар сухан рафта, ки бо таваҷҷуҳ ба истеъмоли мазомини қариб ба он, бо «ойинаи сикандарӣ» низ бемуносибат наменамояд.

Сойиб ҳам қариб ба ҳамин мазмунро сурудааст:

*То оби зиндагӣ ду қадам роҳ беш нест,*
*Ойина пеши роҳи Сикандар гирифтааст.*
*(Сойиб)*

Нақши ойина дар сунану фарҳанги омма ба инҳо маҳдуд намешавад. Қабл аз нақли макон ба хонаи ҷадид, ойина ва Қуръон фиристодан («Найрангистон») расмест қадимӣ ва ҳангоме, ки чароғро равшан мекунанд, ё мавқеъи дидани ҳилоли моҳи нав авом дуои махсусе мехонанд ва ба сабза, ё ойина ва ё об ва ё рӯйи хуш нигоҳ мекунанд. Дар ирфони исломӣ ойина бо шаффофият ва садоқату сафои хеш комилан мавриди таваҷҷуҳ будааст ва инсонро аз ҷиҳати ин ки мазҳари зоту сифоту асмои Ҳақ аст, ойина гӯянд:

*Равшанон ойнаи дил чу мусаффо бинанд,*
*Рӯйи дилдор дар он ойина пайдо бинанд.*
*(Ироқӣ)*

Ишқ низ ҳукми ойинаро дорад, ки дар он ҳолоту дараҷоти истеъдоди ҳар ошиқе мисли сувари маҳсус (ҳисшаванда) дар ойинаи ҳиссӣ намудор мешаванд. («Шарҳи Маснавии шариф»). Метавон гуфт, ки ошиқ ойинаи қудрату тасарруф ва ҷилваи ҷамоли маъшуқ аст. Мавлоно дар оғози Маснавӣ лузуми зидудани зангорро аз чеҳраи ин ойина ёдоварӣ мекунад:

*Ишқ хоҳад, к-ин сухан берун бувад,*
*Ойина ғаммоз набвад чун бувад?*
*Ойина, донӣ, чаро ғаммоз нест?*
*З-он ки зангор аз рухаш мумтоз нест.*

Дили шукӯҳманди ошиқ ойинаест, ки нури ҷамоли Ҳақ дар он мутаҷаллӣ мешавад:

*Вақт толиброн парешон кам кунад,*
*Ойинай дилро чу Ҷоми Ҷам кунад.*
*(«Маснавӣ»)*

Дар шеъри Мавлоно гоҳе аз замири марди комил ва ёри худоӣ ва муроди барҳақ ба «ойинаи куллӣ» таъбир шудааст:

*Ойинай куллий туро дидам абад,*
*Дидам андар чашми ту ман нақши худ.*
*(«Маснавӣ»)*

Мавлоно ба имтиёзи ин гуна «ойина» бо соири ойинаҳо ишора дорад:

*Гуфтам, охир ойина аз баҳри чист,*
*То бидонад ҳар касе, ки ҷинси кист.*
*Ойинай оҳан барои пӯстҳост,*
*Ойинай симои ҷон сангинбаҳост.*
*Ойинай ҷон нест илло рӯйи ёр,*
*Рӯйи он ёре, ки бошад з-он диёр.*
*(«Маснавӣ»)*

Одамӣ вақте замири мусаффо дошт, метавонад ойинаи ростини дигарон бошад:

*Чунки муъмин ойинай муъмин бувад,*
*Рӯйи ӯ з-олудагӣ эмин бувад.*
*Ёр ойинаст ҷонро дар ҳазан,*
*Дар рухи ойина, эй ҷон, дам мазан.*
*(«Маснавӣ»)*

Мазмуни зебои байти аввал аз ҳадисе маъруф иқтибос шудааст, ки: «ал-Муъмин миръот-ул-муъмин» (Муъмин ойинаи муъмин аст) («Ҷомеъи сағир», чопи Миср) ва низ «ал-Муъмин миръот-ул-ахи-ял-муъмин» (Муъмин ойинаи бародари муъминаш аст) («ат-Тасфия»).

Мавлоно дар охири дафтари чаҳорум ойинаҳои каззоб ва миҳакҳои мағшушу ҷомҳои кадарро оҷиз аз дарки ҳақоиқ ва мӯҷиби гумроҳӣ муаррифӣ мекунад ва тариқеро барои сулук пешниҳод менамояд, ки мақсади он «айни ойина шудан», яъне вусул ба Ҷоми Ҷам аст:

*Ойина к-ӯ айби рӯ дорад ниҳон*
*Аз барои хотири ҳар қалтабон,*
*Ойина набвад, мунофиқ бошад ӯ,*
*Инчунин ойина, то тонӣ, маҷӯ.*
*(«Маснавӣ»)*

Соири мазомин:

*Обсифат ҳар чи палидӣ, бишӯй,*
*Ойинасон ҳар чи надидӣ, магӯй.*
*(Низомӣ)*

*Дам мазан бо ойина, то бо ту ӯ ҳамдам бувад,*
*Гар ту бо ӯ дам занӣ, ӯ рӯйи худ пинҳон кунад.*
*(Шамс)*

*Дил, ки ойинаи шоҳист, ғуборе дорад,*
*Аз Худо металабам суҳбати равшанройе.*
*(Ҳофиз)*

*Чеҳраат боли самандар мекунад ойинаро,*
*Хандаат домони гавҳар мекунад ойинаро.*
*(Сойиб)*

*Чеҳраат гул дар гиребон мекунад ойинаро,*
*Турраат сунбул ба домон мекунад ойинаро.*
*(Сойиб)*

*Номаш аз сикка чу бар ойинаи чарх уфтод,*
*Ҳарф-ҳарфаш ҳама дар чеҳраи аҷром гирифт.*
*(Анварӣ)*

Бархе шоирон бештар аз ҳадди маъмул аз вожа ва мафҳуми ойина истифода кардаанд. Масалан, дар шеъри Фаррухӣ ва Саъдӣ (Рикардо Жиполи «Ойина дар шеъри Фаррухӣ ва Саъдӣ») басомади ин вожа бисёр болост. Абдулқодири Бедилро дар интихобе, ки аз шеъри ӯ шудааст, ба ҳамин далел «шоири ойинаҳо» номидаанд (Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ «Шоири ойинаҳо»).

### ОЙИНАИ ИСКАНДАРӢ (آیینهٔ اسکندری)

Дар шаҳри Искандария, ки бинои он ба Искандари Мақдунӣ мансуб аст, дар раъси шимол-шарқии Форус, ки

ҷазирае дар бандари Искандария аст, манoратулбаҳре (фонуси дарёӣ) қарор дошт, ки тавассути Батлимус (Птолемей) бино шуда буд. Бар фарози ин бинои машҳур, ки сармашқи фонусҳои дарёии Урупо ва яке аз аҷоиби олами қадим буд, ойнае қарор дошт ба номи «ойинаи искандарӣ», ки то замони Валид ибни Абдулмалик пойдор буд. Ойинаи искандарӣ дарҳақиқат ойинаи Искандария аст, яъне ойинае, ки бар фарози манорае дар Искандария насб карда буданд ва баъдҳо ба муносибати ин ки бинои ин шаҳр ба Искандар мансуб шуда буд, манораи он низ ба вай интисоб ёфтааст. («Фарҳанги Муъин»).

Бинобар афсонаҳо ва асотир Искандар барои огоҳӣ аз шӯриши аҳли Фаранг ин манораро бино кард ва ойинае аз ҳикмат ва тилисм сохт ва бар он ниҳод ва дидабононе муайян кард, то ҳангоми ҳамлаи душман сипоҳи Искандарро огоҳ кунанд ва ба ин тадбир ду бор сипоҳи Фарангро шикаст дод. Бори севум дидабонон ғафлат карданд ва аҳли Фаранг омаданду шаҳри Искандарияро хароб карданд ва он ойинаро ба дарё андохтанд. Чун Искандар бохабар шуд, ойинаро аз дарё бароварду дубора бар сари манора насб кард. «Бурҳони қотеъ» насб ва бинои ойинаро ба Арасту нисбат додааст.

Аз ағлаби ривоёте, ки дар мавриди ойинаи искандарӣ ҳаст, мафҳуми дурбинӣ ва ҷаҳонгардӣ ва дурнамоӣ мустафод (дар назар гирифта) мешавад, яъне дуруст ҳамон мафҳуме, ки бо сароҳати бештар дар адабиёт ва ирфони Эрон ба Ҷоми Ҷам ва ойинаи ҷаҳоннамо нисбат додаанд. Шояд ҳамин иштироки мавзуъ, яъне дурнамоӣ ва ҷаҳоннигарӣ мӯҷиби ихтилот (омезиш)-и ин ду дар адаби порсӣ шуда бошад, зеро ҳар ду аз назари асотирӣ муфид (ифодакунанда)-и ғайбнамоӣ ва аз лиҳози ирфонӣ василаи ҳалли румуз ва таҷаллигоҳи асрори офариниш ва мушоҳидаи ҷамоли мунаввари ҷонон будааст:

*Ойинаи Сикандар Ҷоми Ҷам аст, бингар,*
*То бар ту арза дорад аҳволи мулки Доро.*
*(Ҳофиз)*

Бо таваҷҷуҳ ба ин ки бисёре аз ривоёт, аз ҷумла «Искандарнома» («Хамса»), асосан, ихтироъ ва пайдоиши ойинаро ба замони Искандар нисбат медиҳанд, мазомине дар ин маврид тавассути шуаро пардохта шудааст. («Ойина») ва ба

ҳамин ҷиҳат ойина гоҳе бо ҷоми май ва аз лиҳози ирфонӣ бо дили поку равшани марди роҳ низ муносибат ёфтааст:

*Ман он ойнаро рӯзе ба даст орам Сикандарвор,*
*Агар мегирад ин оташ замоне в-ар намегирад.*
*(Ҳофиз)*

Шояд мутаассир аз ҳамин нуктаи ахир бошад, ки дар шеър нисбати «ойинасоз» ва «ойинасозӣ» ба Искандар ихтисос ёфтааст:

*Сохтам ойинаи дил, ёфтам оби ҳаёт,*
*Гарчи бовар н-оядат, ҳам Хизру ҳам Искандарам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба худ нозам, гадои бениёзам,*
*Тапам, сӯзам, гудозам, най навозам.*
*Туро аз нағма дар оташ нишондам,*
*Сикандарфитратам, ойинасозам.*
*(Иқбол)*

*Аз сухан ойинасозам кардаанд*
*В-аз Сикандар бениёзам кардаанд.*
*(Иқбол)*

*Ғам нафаҳмидаст, ҳар ки содалавҳ уфтодааст,*
*Ҳар ки ин ойина дорад дар бағал, Искандар аст.*
*(Сойиб)*

Робитаи «ойина» ва «Искандар» аз як сӯ ва «ойинаву оби ҳаёт» ва «Хизр» аз сӯи дигар ва пайвастагии «оби ҳаёт» ва «Ҷоми Ҷам» дар шеъри форсӣ гоҳе маҷмуъан фазое комилан ирфонӣ падид овардааст.

*Ёди айёме, ки будам дар хумистони Фаранг,*
*Ҷоми ӯ равшантар аз ойинаи Искандар аст.*
*(Иқбол)*

*Акси як ҷомаш ду гетӣ менамояд, к-аз сафош*
*Оби Хизру ойинай ҷоми Сикандар сохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Субҳдам оби Хизр нӯш аз лаби ҷоми гавҳарӣ,*
*К-аз зулумоти баҳр ҷаст*[40] *ойинаи Сикандарӣ.*

*(Хоқонӣ)*

*Шуд дилам ойинаи искандарӣ з-он дам, ки сохт*
*Ҷони покам чун Хазир дар оби ҳайвон ошно.*

*(Адиб)*

Гоҳе таъобири шеърӣ баёнгари ихтисос ва интисоби ойина ба Искандар аст:

*На ҳар ки чеҳра барафрӯхт, дилбарӣ донад,*
*На ҳар ки ойина созад, Сикандарӣ донад.*

*(Ҳофиз)*

*Агар Сикандар аз ойина сохт лавҳи мазор,*
*Чароғи турбати ман рӯшноии сухан аст.*

*(Сойиб)*

*Ба ҳар ки ҳар чи сазовор буд, бахшиданд,*
*Сикандар ойинаву Хизр оби ҳайвон ёфт.*

*(Сойиб)*

Сойири мазомин:

*Рақами номи ту бар сафҳаи ойина бас аст,*
*Эй Сикандар, зи Худо чашмаи ҳайвон маталаб.*

*(Сойиб)*

*Ин шукӯҳи ҳусн бо хуршеди оламтоб нест,*
*Шавкати ҳуснат Сикандар мекунад ойинаро.*

*(Сойиб)*

*Эй Сикандар, салтанат нозуктар аз Ҷоми Ҷам аст,*
*Як ҷаҳон ойина аз санге шикастан метавон.*

*(Иқбол)*

*Натавон гуфт ба ҳар шишагаре Искандар,*
*Гарчи аз ҳайси амал ойинасозанд ҳама.*

*(Фаррухии Яздӣ)*

---

[40] Дар матни асл бо ишораи замма «ҷуст» омадааст, ки мафҳум намегардад.

**ОЛ (آل)**

Ол ё бахтак, девбахтак, кобус, модарол, умми сабён ва духтари ибни малъун ки гоҳ Алии хунгӣ, Алии хул, Алии девона, увул, хафту ва… номида шуда, мавҷуди зиёнкорест, ки маъмулан ба сурати зане бо дасту пои лоғар ва чеҳрае сурхфом ва биние аз хоки рус бар зани зоё зоҳир мешавад. Дар бархе навоҳии Эрон ӯро мавҷуде хаёлӣ шабеҳи ҷинн тасвир кардаанд, ки қиёфааш ба занҳо шабоҳат дорад бо бинии қирмизи бузург ва пистонҳои бисёр бузург, ки ҳеч вақт ба чашм дида намешавад. Кори Ол ин аст, ки ҷигари зани тозазоро берун мекашад ва дар сабаде пинҳон мекунад ва агар муваффақ шавад, бо сабад аз об бигузарад, зани тозазо ҷон медиҳад.

Мафҳуми Ол ё Бахтак дар боварҳои омма гоҳе аз ин ҳам васеътар аст. Ӯ ки деви шаб ҳам номида шуда, ҳангоми хоб ба суроғи инсон меояд, рӯйи синааш менишинад ва ӯро хафа мекунад ё ба ҳолати эҳтилом меандозад. Бахтакҳо ду навъанд: модиёна ва нарина ки аввалӣ мардон ва дувумӣ занонро дар хоб дучори васваса мекунад. Бархе назар додаанд вожаи Сукуба, ки дар забонҳои лотинӣ бар бахтаки модина татбиқ мешавад, ҳамон аст, ки вожаи арабии «кобус» аз он гирифта шудааст. Бахтакҳои нарина дар лотинӣ Инкубус номида мешаванд, аммо дар Эрону Арманистон гӯё Ол ё Бахтак ду ҷинсест ва фарқе миёни нарина ва модинаи он дида намешавад. Вожаҳои дигаре монанди Модарол, Уммисибён ва духтари ибни Малъун, ки бар ин мавҷуд итлоқ шуда, дар воқеъ ба модинаи он назар доштаанд. Ол дар бовари умум ба ҳар фурму шакле ҳатто ба сурати ҳайвонот дармеояд ва барои маҳори он роҳҳое вуҷуд дорад.

Дар Ровари Кирмон ин мавҷуд «Хафту» номида мешавад ва ақида доранд агар шахс ба мавқеъ бедор шавад ва бинии ӯро бигирад метавонад ҳар чи хост аз ӯ бихоҳад ва аз дасти ӯ раҳо шавад. Дар рисолаи «Ақоид-ун-нисо» маъруф ба «Кулсум-нана», асари Оқоҷамоли Хонсорӣ, дар тавсифи ин мавҷуд мехонем:

*Ол бишнохтан бувад мушкил,*<br>
*Геси ӯ сурху биниаш аз гил.*<br>
*Гар бубинӣ, бигир бинии ӯ,*<br>
*То аз ӯ матлабат бувад ҳосил.*<br>
*То зи зоу ҷигар надуздаду дил.*

Ба ин мавҷуд дар Хуросон «Алии Хунгӣ» мегӯянд, ки гӯё ба маънии Алии Хул ва Алии девона аст. Дар Теҳрон «Алии Мавҷуд» дар Кирмон «Алии Варкаш» дар Бахтёрӣ Таптапу ва дар гӯиши Фирдавс «Ӯвул» хонда мешавад, ки сурати дигаре аз ҳамон калимаи Ол аст. Бархе барои номҳои мутаъаддиди ин мавҷуд маонӣ ва тавҷеҳоти забоншинохтӣ овардаанд.

Дар мутуни қадим «хафӣ» ба ҳамин мафҳум омадааст:

*Ба висол-андар эмин будам аз гашти замон*
*То фироқ омаду бигрифт маро чун хаффӣ*
*(Фарҳанги Қаввос)*

Барои пешгирӣ аз хатари Ол ва тарсондани ӯ авом панҷ ё се пиёз ба сих мекашанд ва гӯшаи утоқи зоу (зоё) мегузоранд ва дувоздаҳ фатилаи пунбаӣ, ки як тарафаш сафед ва тарафи дигарашро бо пушти деге сиёҳ кардаанд, даври утоқ мечаспонанд. Туфангу шамшер ҳам барои рондани ол ва ҷин хуб аст.

**ОПУЛУН (آپولون)**

Опулун (Apollo) ё Опулу, ки шояд аз решаи ҳиндуурупоии абол ба маънии себ ё аз решаи сомии «Аполен» ба маънии «падари ҷаҳонӣ» гирифта шуда бошад, дар асотири юнонӣ писари Зеус ва Лату «Лотуно» аст, ки гоҳе бо Ҳилиюс яке пиндошта шудааст. Ӯ бародари Ортимис ё Дионо ва бародари нотании Ҳирмис ва падари Оскалапиюс аст. Лақаби ӯро «Фубирас» зикр кардаанд ва барояш ҷанбаҳои мухталиф қоил будаанд, аз ҷумла худои муҷозот худои кумак ва дармон ва дур кардани бало, худои мусиқӣ ва шеър ва ғайбгӯӣ, ҳомии аҳшом ва ағном (чорвои калон ва хурд) ва худои нуру хуршед, ки ба қавле чангро ҳам ихтироъ кард. Опулун намунаи зебоӣ ва барозандагии ҷинси мард муаррифӣ шуда ва тандиси мармарини ӯ ки дар толори Билвидира маҳфуз аст, ба сурати ҷавоне нерӯманд ва урён намуда шудааст. Ин тандисро Опулуни Путунӣ хондаанд, зеро муътақиданд Опулунро ҳангоми пирӯзии ӯ бар афъӣ нишон медиҳад. Опулун аз бадви таваллуд душманоне сарсахт дошт, ки ононро мағлуб ва манкуб намуд.

**ОРАШ (آرش)**

Ораш ё Орахш ҳамон Ораши шевотир аст, ки дар «Маҷмаъ-ут-таворих» ва «Қисас» аз ӯ ёд шудааст ва дар адабиёти форсӣ илова бар сифати шевотир, ба «камонгир» низ маъруф аст.

Шевотир (шавотир) зоҳиран ҳамон «шапоктир»-и паҳлавӣ аст, ки сахткамон ва дорандаи тири тезрав маъно медиҳад. Шевотир касест, ки тири ӯ ва ё худи ӯ ҳамчун Шиво (яке аз се эзади бузурги Ҳинд, ки бисёре аз сифоташ монанди эзади Тир аст) мебошад.

Асли достони Ораш аз «Авасто» аст, ки бо тафсили бештар дар мадорики таърихӣ ва ривоёти дигар низ нақл шудааст. Пас аз ғалабаи Афросиёб бар Манучеҳр бар ин қарор доданд, ки дар як мусолаҳа марзи Эрон ва Тӯронро бо партоби як тир яке аз паҳлавонони эронӣ муайян кунад. Ораши шевотир бар ин муҳим гуморда шуд. Дар ин ҳангом фariштаи Сифандормуз ҳозир омад ва амр кард, то тиру камоне баргузинанд ва он гоҳ Ораш, ки марде шарифу ҳаким буд, ҳозир омад ва ба қуввати худодод даст ба камон бурд ва бо ҳамаи неруи худ аз фарози кӯҳи Рӯён (Албурз) ба дуртарин иншонаҳо тире партоб кард. Ӯ чунон нерӯе барои партоби ин тири сарнавиштсоз ба кор гирифт, ки бо партоби он тир зиндагияш низ аз камони тан ҷастан кард ва дар роҳи ормони хеш дардам ҷон супурд. Тири Орашро эзади Бод дар сарзамини Фарғона бар танаи гирдуе куҳансол, ки дар ҳамаи олам аз он дарахте бузургтар набуд, фуруд овард ва он ҷо марзи Эрону Турон шуд. Навиштаанд, ки аз ҷои партоби тир то он ҷо ки уфтод, ҳазор фарсах буд. Фахруддин Асъадии Гургонӣ дар ишора ба ин ҳодиса гуфтааст:

*Аз он хонанд Орашро камонгир,*
*Ки аз Омул ба Марв андохт як тир.*
*(«Вису Ромин»)*

*Орашгуҳарам, вале чу баргардад бахт,*
*Дар маърака пайкону пар аз тир афтад.*
*(Хусравӣ)*

Шоири муосир Сиёвуши Касроӣ ин достонро дар шеъри зебое ҷовидон кардааст, ки дар он Ораш ба унвони мазҳари қаҳрамонӣ ва ватанхоҳӣ тасвир шудааст.

Берунӣ («Осор-ул-боқия») яке аз вуҷуҳи тасмияи ҷашни Тиргонро дар рӯзи сездаҳуми тирмоҳ ҳамин қазияи тир андохтани Ораш барои таъйини марзи Эрону Турон зикр кардааст. Абӯрайҳон навиштааст: «Ораш қабл аз партоби тир бараҳна шуд ва гуфт: «Тамоми бадани ман солим аст ва ман пас аз партоби тир пора-пора хоҳам шуд. Ман худро фидои шумо кардам»». Аммо дар «Таърихи Табарӣ» ва «Табақоти Носирӣ» омадааст, ки Ораш баъд аз он ба раёсати тирандозон мансуб шуд. Рӯзи партоби тир, рӯзи сездаҳуми тирмоҳ, яъне тиррӯз буд, ки истилоҳан «тиргони кӯчак» номида мешавад ва дар рӯзи чаҳордаҳум (гӯшрӯз) ки тиргони бузург аст, хабари исобати тир ба ҳадаф оварда шуд.

Дар «Авасто» дар «Тир» ё «Таштар-яшт» (кардаи 9) Таштар барои обофаринӣ дар яке аз таҷаллиёти худ ба сурати тири паррон ва монанди тири Ораш васф шудааст. Фирдавсӣ ҳам «тири орашӣ» ба кор бурдааст:

*Ба зери пайи он ки ҳаст оташе,*
*Ки шомиш гурз асту тир орашӣ.*

*Чун ӯ ба найза барад даст, рӯҳи Қорану мӯя,*
*Чун ӯ ба тир барад шаст, ҷони Орашу шеван.*

***(Қоонӣ)***

Дар «Шоҳнома» ба Ораши дигаре бозмехӯрем, ки фарзанди Кайқубод буд ва бинобар нақли Фирдавсӣ Ашкониён аз насли ӯ буданд. Ин Кайораш ҳамон Кӯйорашани «Авасто» писари Кайапива, писари Кӯйкарот (Кайқубод) аст ва ӯро набояд бо Ораши шевотир иштибоҳ кард. Аз чанд Ораши дигар ҳам ном бурда шудааст («Фарҳанги номҳои «Шоҳнома»).

## ОРМОНШАҲР (آرمانشهر)

Ормоншаҳр, Утопиё, Ютопиё, Мадинаи фозила, Нокуҷо, Нокуҷообод ва Абаршаҳр ҷомеаи ормонӣ ва хаёлиест, ки дар он ҳама чиз бар вифқи мурод ва зиндагӣ тавъам бо комравоӣ ва хушбахтӣ тасаввур шудааст.

Тарҳи чунин шаҳре нахуст тавассути Афлотун, файласуфи юнонӣ рехта шуд. Ӯ дар китобҳои «Сиёсат» ва «Ҷумҳур»-и худ бунёди ормоншаҳреро тасаввур кард, ки табақоти хоссе, аз ҷумла пешаварон, сарбозон, файласуфон ва қозиён дар он аз ҷойгоҳи вижае бархурдоранд ва ду гурӯҳ, яъне ғуломон ва шоиронро ба он роҳе нест. Дар чунин шаҳре мардумон дар камоли саодату оромиш ва ба дур аз бадбахтию фақру табоҳӣ хоҳанд зист.

Ин фикр, ки ҳамвора яке аз орзуҳои башар будааст, дар даврони исломӣ бо унвони «Мадинаи фозила» дар андешаи ҳукамо матраҳ шуд. Китоби «Орои аҳли Мадинат-ул-фозила» асари Форобӣ Утопиёи фалосифаи исломӣ аст.

Дар Урупо Тумос Мур (Томас Мор)-и инглисӣ (1478-1535) дар соли 1516 китобе бо унвони «Утупиё» навишт ва ҷомеаи ормонии худро дар он тарсим кард, ки сахт шуҳрат ёфт. Аҳаммият ва шуҳрати ин китоб ба ҷое расид, ки Утупиё исми омм шуд барои ҳамаи ормоншаҳрҳо ва ҷомеаҳои хаёлӣ, ки фалосифа ва муслиҳони иҷтимоӣ тарҳи онро пешниҳод мекарданд. Утупиёнависӣ пас аз ин китоб ривоҷ ёфт ва китобҳои мутааддиде дар ин замина навишта шудаанд ва адабиёти ормоншаҳриро густариш додаанд. Дар забони форсӣ румони «Девонагон» ба қалами Санъатизодаи Кирмониро дар зумраи адабиёти ормоншаҳрӣ донистаанд. Дар ин румон «Кишвари хирад», ки дар олами ҳипнутисм (гипноз) тараққкиёти ду ҳазор солро ба одамӣ нишон медиҳад, ормоншаҳри матлуб муаррифӣ шудааст.

Ишора ва таъриз ба ормоншаҳри Афлотун дар шеъри муосир бешу кам ҳаст:

*Шаҳри Афлотуни аблаҳ дида то паскӯчаҳояш*
*Гашта в-аз он бозгаштам, мекунад хамраш хуморат.*
*Мо ғуломонему шоир, дар фунуни ҷанг моҳир,*
*Санг чун урданг месозем, эй аблаҳ, нисорат.*

*(Меҳдии Ахавони Солис)*

*Бад-ин сон бо хаёли Ормоншаҳр*
*Чи хандастона андешад Фалотун.*

*(Ахавон)*

## ОСАФИ БАРАХИЁ (آصف بَرَخیا)

(Ба ибрӣ: Осаф ибни Бурхиё). Аз фарзандони Шамуйили пайғамбар ва модараш аз бузургони банӣ Исроил ва аз наводагони Яъқуб буд. Таврот вайро яке аз мусиқидонон ва сарояндагони дарбори банӣ Исроил муаррифӣ кардааст («Аъломи Қуръон»). Аммо бинобар ривоёти исломӣ, Осаф вазири Сулаймон ва бисёр мавриди эътимоди ӯ буд, тавре ки метавонист ҳар вақт бихоҳад назди ӯ биравад ва занон аз вай рӯ пинҳон наменамуданд. Ӯ мустаҷобудаъва буд ва аз моҷарои духтари подшоҳе, ки ба асорати Сулаймон даромад ва дар ҳарами ӯ муҷассамаи падарро саҷда мекард, огоҳ шуд. Осаф дар миёни ҷамъ хитобае эрод кард ва ба пайғамбарон дуруд фиристод, вале Сулаймонро фақат ба ҷиҳати сифоти олияе, ки дар ҷавонӣ дошт, бисутуд. Сулаймон хашмгин шуд ва аз ӯ бозхост кард, вале Осаф вайро ба сабаби роҳ додани бутпарастӣ ба дарбор маломат кард. Сулаймон тавба кард ва бутпарастиро барандохт ва зани худро танбеҳ кард.

Дар Қуръон номи ӯ сареҳан наёмада ва муфассирин мурод аз иборати «Ал-лазӣ ъиндаҳу ъилму мин-ал-китоби» («Он касе, ки ӯро илм аз китоб аст») («Намл»/40)-ро Осаф донистаанд, ки илми бисёр дошт ва китобҳои фаровон хонда буд. Ҳатто дар бархе ривоёт ҳаст, ки ӯ «Исми аъзам» ё номи бузурги Худои таъоло медонист. (Тафсири Кембриҷ) ва Худоро ба он ном бихонд ва замин фишӯрда шуд. Вай тахти Билқисро баргирифт ва дар камтар аз чашм задане ба назди Сулаймон овард ва низ деверо, ки ба сурати Сулаймон даромада буд, шинохт ва ба мардум муаррифӣ кард. (Балъамӣ).

Дар шеъри форсӣ иртиботи Осаф ба Сулаймон аз ҷиҳоти мухталиф, аз ҷумла ба унвони мазҳари вузарои кордон ва оқибатандеш, мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Эй Осафи фарзона, бо ройи мусаддад*
*В-эй Ҳотами озода, бо каффи дирамбор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хусрави хусравшикан дар мамлакат ҳамчун Ҷам аст,*
*Боз чун Осаф тuӣ рӯзу шаб андар фазли Ҷам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Як замон садри вай аз аҳли ҳунар холӣ нест,*
*Ҳамчу холӣ набудӣ тахти Сулаймон з-Осаф.*
*(Сӯзанӣ)*

*Дӯш аз ҷаноби Осаф пайки башорат омад,*
*К-аз ҳазрати Сулаймон ишрат ишорат омад.*
*(Ҳофиз)*

*Забони мӯр ба Осаф дароз гашту равост,*
*Ки хоҷа хотами Ҷам ёва карду бознаҷуст.*
*(Ҳофиз)*

**ОСИЯ (آسیه)**

Осия (Исия) бинти Мазоҳим номест, ки муфассирони Қуръон ба зани Фиръавн додаанд. Гӯянд аслан исроилӣ ва бар мазҳаби худопарастӣ буд. дар Қуръон ду бор бидуни зикри ном аз ӯ ёд шудааст. Ривоёт ва афсонаҳо ӯро зане худошинос ва хушном муаррифӣ кардаанд. Бар асоси сураи таҳрим (ояи 11) вай дуо кардааст: Худоё маро аз Фиръавн ва кирдораш ва аз гурӯҳи ситамкорон бираҳон.

Замоне ки Мӯсоро дар сабаде аз об гирифтанд, вай аз Фиръавн хост, ки ӯро ба фарзандӣ бипазирад ва Фиръавн мувофиқат кард ва ба ин тартиб Мӯсо бо васотати Осия аз марг наҷот ёфт. Осия илова бар ин модари Мӯсоро ба унвони доя барои шир додан ба кӯдак ба хидмат гирифт ва зиндагии ӯро таъмин кард. Вақте Мӯсо дар кӯдакӣ риши Фиръавнро кашид ва ӯ дар ҳолати хашм ба сиёсати Мӯсо ҳукм дод, Осия, ки аз уқалои олам буд гуфт, ки афъоли хурдсолон дар мизони хирад чандоне вазн наёрад ва қалами таклифу заҷр бар эшон ҷараён наёфтааст ва бояд ӯро имтиҳон кард; ва бори дигар Мӯсо аз марг наҷот ёфт ва ба юмни иҳтимоми Осия бар маснади шарафу иззат ҳар рӯз мутамаккинтар мегашт.

Осия ба мӯҷиби имони қалбии худ аз Фиръавн ситамҳои фаровон таҳаммул намуд. Дар охири умр Фиръавн дастур дод, сахраи бузурге бар рӯйи ӯ бияндозанд, аммо ӯ қаблан мурда буд ва санг бар ҷисми беҷони ӯ фуруд омад. Низ ривоят кардаанд, ки Фиръавн ӯро то ҳадди марг тозиёна зад, аммо ба иллати дуои Мӯсо ҳеч осебе надид. Шояд ба сабаби ин хулус ва покэътиқодӣ

будааст, ки дастикам дар ривоёти исломӣ яке аз занони хушном ва биҳиштӣ муаррифӣ шудааст:

*Боз гуфт ӯ ин сухан бо Исия*
*Гуфт ҷон афшон бар ин, эй дилсия.*
*(Мавлоно)*

*Эй сорасифоту осиязуҳд,*
*Кас чун ту зубайдасон надидаст.*
*(Хоқонӣ)*

*Осиятавфиқу сорасират аст,*
*Сираташ бар инсу ҷон хоҳам гирифт.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй осиякаромату эй сорамаърифат,*
*Ҳаввои вақту Марями охирзамон шуда.*
*(Хоқонӣ)*

Дар тавсифи мамдуҳ шоир сурудааст:

*Осия мегуфтамаш ба покию исмат,*
*Марям мехондамаш ба покии домон.*
*(Қоонӣ)*

**ОСМОН (آسمان)**

Осмон, сипеҳр ё фалак, ки дар ваҷҳи тасмияи он гуфтаанд: «Порсиён ӯро ном «осмон» карданд, яъне монанди ос (осиё) аз ҷиҳати ҳаракат («ат-Тафҳим»). Ин номгузорӣ, ки иттифоқан саҳеҳ ҳам ҳаст, дар шеъри форсӣ ва ҳамчунин фарҳангҳои мутааххир (аз ҷумла «Бурҳон» ва «Ҷаҳонгирӣ») низ роҳ ёфтааст:

*Осиёосост, н-осояд даме,*
*Осмон з-он аст номи ӯ ҳаме.*
*(Аттор)*

Дар «Маздаясно» ва ривоёти асотирии куҳан осмон нахустин махлуқи маръӣ (диданъ) ва гетиёӣ (дунёӣ)-и Аҳуромаздо аст, ки дар тӯли аввалин гоҳанбор, яъне чиҳилупанҷ рӯзи нахусти офариниш, падид омада. Фраваҳрҳо Аҳуромаздоро ёрӣ

медиҳанд, ки осмонро аз замин ҷудо нигаҳ дорад ва аз фурӯ афтодани он ҷилавгирӣ кунад («Яштҳо»). Аммо дар ҷаҳони моддӣ осмонро чизе нигаҳ намедорад ва ба ин ҷиҳат ба «бесутун» тавсиф шудааст. Ончи дар Қуръон (Раъд:2) омада, низ қариб ба ҳамин мазмун аст: Худованд касест, ки осмонҳоро бидуни сутунҳое, ки дида шавад, офаридааст.

Дар ойини зардуштӣ «Осмон» номи эзади мазҳари осмон ва муваккал бар рӯзи бистуҳафтуми ҳар моҳи шамсӣ низ ҳаст ва эзади Меҳр аз ёрон ва ҳамкорони Шаҳривар шумурда шудааст. Номи ин эзад, ки дар «Маздаясно» муқаддас аст, чанд бор бо зомёд (замин) якҷо бурда шуда ва борҳо аз он ду ба унвони эзадоне, ки ба нигаҳбонии сипеҳру хок гумошта шудаанд, ёд кардаанд. Дар бархе ривоёт ин ҳарду эзад дар радифи фариштагони моҳ омадаанд («Бурҳони қотеъ»). Бинобар ривоёти «Бундаҳишн» қисме аз наъноъ гиёҳи махсуси ин эзад аст. Баъзе аз фарҳангҳои мутааххир (аз ҷумла «Бурҳони Ҷаҳонгирӣ») онро номи фариштае донистаанд, ки муваккали мамот ва ба Азройил мавсум аст, ки ба назар мерасад, ин қавл маъхази дурусте надошта бошад.

Гавҳари моддии осмонро гоҳе санг мепиндоштаанд ва гоҳе филиз ва гоҳе обгина. Дар китоби «Доно ва минуи хирад» омадааст: Осмон аз гавҳари ёқут сохта шудааст ва бархе низ мегӯянд аз алмос. Фирдавсӣ ҳам лобуд дар ишора ба ҳамин бовари куҳани Эронӣ сурудааст:

*Зи ёқути сурх аст чархи кабуд,*
*На аз боду обу на аз гарду дуд.*
*(«Шоҳнома»)*

Тавсифи шукӯҳманди Фирдавсӣ аз осмон дар абёти зер нишон медиҳад, ки ӯ ҳамонанди «Бундаҳишн» ва «Доно ва минуи хирад» ба усули зарвонигарӣ дар мавриди осмон ва пайванди он бо ҳаракат ва замон воқиф будааст:

*Нигаҳ кун бад-ин гунбади тезгард,*
*Ки дармон аз ӯсту з-ӯст дард.*
*На гашти замона бифарсоядаш,*
*На ин ранҷу темор бигзоядаш.*
*На аз ҷунбиш ором гирад ҳаме,*
*На чун мо табоҳӣ пазирад ҳаме.*

*Ба чандин фурӯғу ба чандин чароғ*
*Биёроста чун ба Наврӯз боғ.*

Илова бар ин дар байти охир ишораи ошкоре ба ин ояи Қуръон дида мешавад, ки «Ва зайянна-с-самоа дунё би масобиҳ» (Ва зинат додем осмони дунёро бо чароғҳо) («Фуссилат:12).

Бино бар «Бундаҳишн» ранги осмон сафед ва шакли он ҳамонанди тухми мурғ тавсиф шудааст («Донишномаи Эрон ва Ислом») ва гоҳе ҳам онро ба шакли ноқус, ҷоми вожгун, гунбади торум, чатри шоҳона, чатри офтобӣ ва чатри боронӣ тасаввур ва тарсим кардаанд.

Бинобар муътақадоти бисёр қадими эронӣ ва Зардуштӣ осмон дорои чаҳор табақа аст: пойгоҳи ситорагон, пойгоҳи моҳ, пойгоҳи хуршед ва пойгоҳи равшании бепоён (биҳишт). Аз давраи Сосониён аст, ки масъалаи ҳафттабақа будани осмон матраҳ мешавад.

Дар асотири монавӣ даҳ осмон тасаввур мешуда, ки дар поёни ҷаҳон ҳамаи онҳо фурӯ мерезанд. Донишмандони исломӣ ҳам осмонро кураи бузурге тасаввур мекарданд, ки бар ду қутби собит, ки дар шимол ва ҷануб қарор дорад, аз машриқ ба мағриб дар ҳаракат аст ва ҳамаи ситорагон бар ин кура собит шудаанд. Табақоти осмонро баъд аз давраи Сосонӣ, умуман, ҳафт мепиндоштаанд, ки ҳар табақа ба яке аз сайёроти ҳафтгона тааллуқ доштааст. Фирдавсӣ номи ин табақотро дар як байт овардааст:

*Чу Кайвону Баҳрому Ноҳиду Шер,*
*Чу Хуршеду Тир аз бару Моҳ зер.*

Дар ҷое дигар дар «Шоҳнома» ҳангоми тавсифи овардгоҳ як табақа аз табақоти замин дар зери пои сутурон таҳаммул намеоварад ва бар осмон бармехезад:

*Зи гарди саворон дар он паҳндашт*
*Замин шуд шашу осмон гашт ҳашт.*

Қудамо муътақид буданд, болои ин ҳафт фалак фалаке қарор дорад, ки ба «фалак-ус-савобит» мавсум аст ва муҳит бар ҳамаи ин афлок фалаки дигаре ҳаст, Атлас, Фалак-ул-афлок ва Муъаддил-ун-наҳор номида мешавад ва онро «Арши аъло» низ

механанд. Ишора ба нӯҳ фалак ё нӯҳ курсии осмон аз ин ҷо нашъат гирифтааст:

*Нӯҳ курсии фалак ниҳад андеша зери пой,*
*То бӯса бар рикоби Қизиларслон диҳад.*

Аз миёни афлоки ҳафт ё нӯҳгона осмони чаҳорум аз он рӯ, ки фалаки хуршед аст ва низ ба иллати ин ки Исо ҳангоми уруҷи худ аз он натавонист фаротар равад, дар адабиёти форсӣ машҳуртар аст:

*Зи чорум ҳаме бингарад офтоб,*
*К-аз ин ҷанг моро бад ояд шитоб.*
*(«Шоҳнома»)*

*Субҳворам, к-офтобе дар ниҳон овардаам,*
*Офтобам, к-аз дами Исо нишон овардаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Гар равӣ поку муҷаррад чу Масеҳо ба фалак,*
*Аз чароғи ту ба Хуршед расад сад партав.*
*(Ҳофиз)*

Дар ривоёти банӣ Исроил («Қомус») ба ду гуна осмон ишора рафта: осмони ҳаюлоию ҷисмонӣ ва осмони рӯҳонӣ. Осмони ҳаюлоӣ ҳамин аст, ки дар баробари замин қарор дорад. Осмони рӯҳонӣ мавзеъе аст хориҷ аз ин дунё, ки маҳалли Худост ва ҷойгоҳи саодат ва дар баробар (муқобил)-и ҷаҳаннам аст ва Арши ҳазрати Борӣ Таоло дар он (осмони рӯҳонӣ) воқеъ аст.

Масеҳ аз ин осмон нузул намуд ва ба ҳамон ҷо ҳам суъуд кард. Малоика дар ин осмон сукунат доранд ва машияти Худованд дар он ҷо тақдир мешавад. Ин осмон дар пиндори масеҳиён дар воқеъ ҳамон биҳишт ё фирдавси аълост, ки ҷойгоҳи муъминон ва некон аст. Ҳамчунин гоҳе осмон ба мафҳуми Олами боло (ғайб) ва осмонӣ ба маънии илҳоқӣ ва аз олами боло дар адаби форсӣ ба кор рафта ва ранги обии осмон низ ба маънавият ва ниёиш пайванде хос ёфтааст.

Дар фарҳанги исломӣ ғолибан биҳишт дар осмон тасаввур шуда ва ҷойгоҳи малоик ва тақдири илҳоқӣ. Сарзамини бозгашти рӯҳ пас аз марг низ ғолибан осмон будааст. Шояд ба ин далел аст, ки тамомии ниёишҳову ситоишҳо рӯ ба осмон сурат мегирад ва аз он сӯ ҳоҷат хоста мешавад:

*Сипаҳбад сӯйи осмон кард рӯй,*
*Чунин гуфт, к-эй довари ростгӯй.*
*(Фирдавсӣ)*

*Гирифтӣ замин в-ончи буд коми ту,*
*Шавад осмон низ дар доми ту.*
*(Фирдавсӣ)*

*Бар осмон-т хонд Худованди осмон,*
*Бар осмон чӣ гуна тавонӣ шуд аз замӣ?*
*(Носири Хусрав)*

Гоҳе осмон ба мафҳуми тақдири илоҳӣ ба кор рафта, ки дар сарнавишти одамиён ба таври мустақим таъсир дорад:

*Ҳамедонам, ки ин ҷавр аст, лекин*
*Надонам з-осмон, ё осмонгар.*
*(Носири Хусрав)*

*Дил манеҳ бар ишваҳои осмон, зеро ки ҳаст*
*Бе сару бун корҳои осмон чун осмон.*
*(Хоқонӣ)*

*Осмон киштии арбоби ҳунар мешиканад,*
*Такя он беҳ, ки бар ин баҳри муаллақ накунем.*
*(Ҳофиз)*

Мавлавӣ ба ин пиндор эътироз кардааст:

*Мулк з-он додаст моро кунфакон,*
*То нанолад халқ сӯи осмон.*

Дар бисёре аз фарҳангҳои куҳан, аз ҷумла Сумер («Диёри шаҳрёрон»), Миср («Офриқо») ва Руми бостон («Фарҳанги асотири Юнон ва Рум») низ ривоёти асотирии бисёре дар мавриди осмон вуҷуд дорад.

**ОСМОНРӮЗ (آسمان روز)**

Рӯзи бистуҳафтуми ҳар моҳ дар Эрони қадим ба «Осмон» мавсум будааст. Осмон яке аз эзадони ойини Зардуштӣ ва мазҳари осмон ва муваккали рӯзи бистуҳафтуми ҳар моҳи шамсӣ аст. Абӯрайҳон («Осор-ул-боқия») ҳангоми зикри номи рӯзҳои эронӣ ин рӯзро «Осмон» забт кардааст, ҳамон ки дар «Фарҳанги Ҷаҳонгирӣ» «Самон» омадааст. Порсиён онро рӯзе баргузида ва мухтор медонанд.

Аз ҳазрати Содиқ (а) низ ривоят шуда, ки рӯзе нек ва баргузида аст ва барои талаби ҳавоиҷ муносиб аст. Мутаваллидин (зодагон)-и ин рӯз зебо ва намакин бошанд. Ин рӯз барои сохтмон кардан ва киштy кор ва хариду фурӯш хуб аст ва барои сафар муборак. Чун рӯзи саидест барои издивоҷ ва мулоқот бо туҷҷор маймун аст.

Дар шеъри форсӣ низ қариб ба ҳамин мазомин ишороте ҳаст:

*Маҳи баҳману осмонрӯз буд,*
*Ки фолам бад-ин нома пирӯз буд.*
*(«Шоҳнома»)*

*Осмонрӯз, эй чу моҳи осмон,*
*Бода нӯшу дор дилро шодмон.*
*(Масъуди Саъд)*

**ОТАШ (آتش)**

Вожаи «оташ», дар «Авасто» «отар», дар паҳлавӣ «отур» ва «оташ», дар порсӣ «озар» ва «одар» ва дар лаҳҷаҳои мухталиф «одиш», «отиш», ва «тиш» омадааст. Решаи ин калима дар сансикрит «одрӣ» ба маънии шуъла аст, ки ба унвони сифати худои оташ, ки «Агни» номида мешавад, низ ба кор рафтааст. Ёфтани оташ муҳимтарин ихтироъи зиндагии башар будааст, бавижа дар манотиқи сардсер, ки нахустин ошноии миллатҳо бо оташ ба суратҳои гуногун дар устураҳо ва афсонаҳои пайдоиши он инъикос ёфтааст. Бархе низ онро ба шакли озарахш дар осмон дидаанд ва аз ин рӯ онро атияи осмонӣ пиндоштаанд. Бархе дигар онро ба шакли тӯдаи сӯзони сангҳои осмонӣ дидаанд, ки аз

осмон фуруд омада ва бархе ҳам аз тариқи оташфишонҳо ва гозҳои шуълавар бо он ошно шудаанд.

Ба ҳар ҳол оташ аз аносирест, ки аз табиат ба даст меомад ва тавассути ақвоми бостонӣ дар ғорҳо ҳифз мешуд. Ин унсур, ки аз миёни аносири чаҳоргона (об, бод, оташ, ва хок) аз ҳама латифтар ва зеботар ва судмандтар аст, аз дер боз мавриди таваҷҷуҳи ақвому милал буда ва дар ғолиби адёни ориёӣ ва ҳаттто дар қабоили бутпарасти африқоӣ дорои эътибор ва аҳаммияти хос будааст.

Дар Эрон пайдоиши оташро ба Ҳушанг нисбат додаанд. Ба ривояти «Шоҳнома» рӯзе Ҳушанг ба шикор рафта буд ва бар сари роҳи худ мореро дид. Чун ин ҷонварро то он рӯз намешинохтанд, барои куштани ӯ санге партоб кард. Аммо ба қавли Фирдавсӣ:

*Нашуд мор кушта, валекин зи роз*
*Падид омад оташ аз он санг боз.*

Ҳушанг ба шукронаи пайдоиши ин фурӯғи эзадӣ он рӯзро ҷашне сохт, ки ҳар сол дар он рӯзу шаб оташе бармеафрӯхтанд ва «Сада» ном ёфт. Дар бархе дигар аз ривоёти эронӣ офариниши оташ бо пайдоиши рӯиданиҳо вобаста аст. Ин робитаи наздики байни оташ ва набот дар тасаввуроти ақвоми ҳиндуэронӣ ношӣ аз он аст, ки ин ақвом одат доштанд, оташеро аз соидани ду қитъа чӯб ба якдигар ба даст оваранд.

Оташе, ки аз замонҳои куҳан миёни тавоифи ҳиндуурупоӣ муҳтарам ва муқаддас буда, бунёди эзадӣ дорад. Ҳиндуҳо оташро писари рабб-ун-навъи осмон медонанд ва чунин мепандоранд, ки оташ аз осмон ба замин оварда шудааст. Дар «Авасто» ҳам оташ, писари Аҳуромаздо ва Сипандормуз ё замин духтари парвардгор муаррифӣ шудааст. Ин унсур дӯст, бародар ва наздиктарин хешованди башар аст, ки мавҷудоти палидро меронад ва ҳайвоноти дарандаро шабонгоҳ аз ҳамла ба маъвои мардумон бозмедорад. Ҳамчунин оташ ба унвони пайк миёни башар ва худоён мавриди эҳтироми бисёр будааст. Аз ин рӯ дар Эрон онро мазҳари раббоният ва шуълаашро ёдовари фурӯғи худовандӣ мехонданд ва барои шуъла муқаддасе, ки бо чӯб ва атр дар оташкадаҳо ҳамеша фурӯзон нигаҳ медоштанд, эҳтироми хоссе

қоил будаанд. Ин оташдони фурӯзон дар парастишгоҳҳо ба манзалаи меҳроби пайравони «Маздаясно» будааст:

*Ба як ҳафта бар пеши Яздон буданд,*
*Мапиндор, к-оташпарастон буданд,*
*Ки оташ бад-он гоҳ меҳроб буд,*
*Парастандаро дида пуроб буд.*
*(«Шоҳнома»)*

Яке аз далоили эҳтиром ва тақдиси оташ ин будааст, ки онро монанди об мӯҷид ва муваллиди зиндагӣ дониста ва муътақид будаанд, ки вуҷуди ҳама чиз ба навъе ба он бозбастааст. Хулоса ва ҷавҳари оташ дар «Авасто» мавсум ба «фара» ё «хурра» аст ва он фурӯғ ё шукӯҳ ва бузургии махсусест, ки аз тарафи Аҳуромаздо ба пайғамбаре ё паҳлавоне бахшида мешуд. Дар суннати Маздаясно ҳаст, ки Зардушт, оташи ҷовидонӣ бо худ дошт ва ба қавли Дақиқӣ:

*Яке миҷмар оташ баёвард боз,*
*Бигуфт: аз биҳишт оваридам фароз.*

Ахавон, шоири муосир, ба ин оташ ишора дорад:

*Магар дигар фурӯғи эздӣ озар муқаддас нест,*
*Магар он ҳафт анӯша хобашон бас нест?*

«Авасто» панҷ қисм оташ баршумурда ва ба ҳар кадом ҷудогона дуруд фиристодааст: нахустин, оташи бузург аст, ки ба «оташи Баҳром» маъруф ва дар оташкадаҳо аст; дувумин оташ дар бадани ҷонварон ва колбади одамист, ки он ба ҳарорати ғаризӣ таъбир шудааст; сеюмин оташ дар рустаниҳо ва чӯбҳо мавҷуд аст; чаҳорумин оташ дар абрҳо ва ҳамон барқ ё оташ аст, ки аз гурзи Таштар забона кашид ва панҷумин оташ дар арши ҷовидон ва муқобили Аҳуромаздост. Чунон ки мулоҳиза мешавад, оташ дар ниҳоди тамоми мавҷудот ва мавolidи табиат ба вадиъа ниҳода шуда ва ҷавҳари зиндагонии башар ва ҳамаи ҷонварон ва низ ҳарорати дарунӣ ё ғаризаи ҷонварон ба шумор меравад. Минбаъи аслии вуҷуд ва фаъолияти одамӣ низ аз ҳамин оташ аст. Оташи маънавӣ дар наботот ва ҷамодот низ сорӣ ва ҷорист. Мавлавӣ дар абёти нағз ишқро ба оташ таъбир мекунанд

ва оташи ишқи азалиро мабдаъи ҳар ҳаракат ва маншаъи ҳар садое медонад:

*Оташи ишқ аст, к-андар най фитод,*
*Ҷӯшиши ишқ аст, к-андар май фитод.*
*Оташ аст ин бонги ною нест бод,*
*Ҳар кӣ ин оташ надорад, нест бод!*
*(«Маснавӣ»)*

Имтиёзи нубуғи башарӣ низ ба сабаби нерумандии оташи дарунии онон аст. Ин оташ, ки мӯҷиби иззати Ҳофиз дар дайри муғон шудааст, ин гуна оташе тавонад буд:

*Аз он ба дайри мугонам азиз медоранд*
*Ки оташе, ки намирад, ҳамеша дар дили мост.*

Оташи минавӣ нигаҳдори зиндагии ҷонварон аст ва оташи заминӣ, поксоз ва сӯзандаи палидӣ ва гуноҳ. Аз ин рӯ, дар Эрон муътақид буданд, ки дар поёни ҷаҳон ҳамаи одамон бояд аз миёни руйи гудохта, ки ба манзалаи оташ аст, бигзаранд ва некону бадон ба осудагӣ подош ёбанд. Вари гарм, ки Сиёвуш ва дигарон озмунашон будааст, бо ин навъ аз вазоифи оташ дар иртибот аст. Озмуни оташ дар достони эронии «Вису Ромин» ва гулистон шудани он бар се ҳакими яҳудӣ дар замони Бухти Насар ва доварӣ бо оҳани тафта дар достони «Тристон ва Изут» низ дар ин маврид ёдкарданист. Шояд бо таваҷҷуҳ ба ҳамин хусусият буда, ки дар давраҳое дар Эрони қадим монанди Ҳинд ҷанозаҳои мурдагонро месӯзонданд.

*Ҳаме ҳар касе ҳар сӯ оташ фурӯхт,*
*Яке хаста басту яке кушта сӯхт.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар ҷашнҳои Сада ва Чаҳоршанбесурӣ низ аҳаммияти оташ ба хубӣ намоён аст. Дилбастагӣ ва эътиқоду эҳтироми хосси эрониён нисбат ба оташ мӯҷиб шуда, ки бархе оташро сурати худои эрониён ва ононро оташпараст муаррифӣ кунанд. Посбонии оташ дар Эрони қадим махсуси Урдибиҳишт будааст. Калимаи «озар» дар форсӣ ҳайъати дигаре аз «оташ» ва яке аз

қадимтарин номҳои он дар забонҳои ориёист. Яснои 62 дар ситоиши озар аст ва оташи ниёиш, ки намози махсуси оташ аст, аз яснои мазкур истихроҷ шудааст. Гоҳе ҳам озарро эзади муваккали оташ донистаанд. Аз миёни гиёҳон озаргун ба эзади озар ихтисос ёфтааст:

*Ду озаргун шуданд аз хун маро ду чашм аз ҳаҷраш,*
*Аҷаб дорам, ки чун рӯяд тафи озар зи озаргун.*

***(Қатрон)***

*Зи хуну таф ҳамарӯза ду дидаву дили ман*
*Яке ба озар монад, яке ба озарюн.*

***(Қатрон)***

Нуҳумин моҳи сол ва нуҳумин рӯзи моҳ ба номи ин эзад ва озаррӯз аз озармоҳ ҷашни Озаргон ё Озарҷашн будааст ва дар ин рӯз мардум дар оташкадаҳо оташниёиш мехондаанд. Тақаддус ва аҳаммияти унсури оташ дар ҳикмати ишроқ низ бетаъсир набудааст. Дар ин биниши фалсафӣ муассири ҳақиқии вуҷуд нур аст. Шарофати мансаби хилофат дар олами тақаддус ба нури испаҳбадии инсон ва дар олами аносир ба оташи маҳсус ихтисос ёфтааст. Яъне нур дар олами нафсонӣ баробари оташ дар олами ҷисмонӣ қарор мегирад ва аз ин рӯ нафси инсонӣ дар ҳукми халифаи кубро ва оташи унсурӣ дар ҳукми халифаи суғро аст. Дар ҳақиқат, нур-ул-анвор дар фалсафаи ишроқ ё нур-ан-нур дар тасаввуф, иборат аз зоти Ҳақтаъолост, ки бархе аз урафо аз он ба нури аҳмадӣ ва гоҳе нури аҳадӣ таъбир кардаанд.

Ақвоми сомӣ низ гоҳе оташро муқаддас шумурдаанд. Ба ривояти «Таврот» дар кӯҳи Тур «нури Худо» ба сурати оташе бар Мӯсо таҷаллӣ карду Яҳва бо забонаи оташ бо Мӯсо сухан гуфт. Ба ривоёти Қуръон оташ ба фармони Парвардгор бар Иброҳими Халил гулистон шуд. Бинобар як ривоят модари Мӯсо дар кӯдакӣ вайро дар танӯр пинҳон карда буд ва холаи Мӯсо дар танӯр оташ кард. Мӯсо миёни танӯр нишаста буд ва оташ гирди ӯ мегардид ва газанде намекард. Дар «Таърихи Балъамӣ» омадааст, чун Қобил сахт пир шуд ва соҳиби фарзандони бисёр гашт, дар кӯҳҳои Шом Иблис ӯро гуфт: оташ бад-он ҷиҳат қурбонии Ҳобилро бипазируфт, ки вай оташ мепарастид ва ту низ оташро бипараст, то аз ту хушнуд шаваду ин фалак ва замин ба ту ва

фарзандони ту боз ояд. Қобил шуруъ ба парастиши оташ кард ва фарзандони худро низ бифармуд, то оташ бипарастанд ва нахустин касе, ки оташ бипарастид ва оташхона бино кард, Қобил буд. Ҳамин ривоёт дар тарҷумаи «Тафсири Табарӣ» низ омадааст. Иблис низ ҳангоме ки Одамро саҷда накард, ба офариниши хештан, ки аз оташ буд исдидлол намуд. Зеро Иблис аз ҷонн буд ва ҷонн ба ривоёти Қуръон аз оташи бедуд офарида шуд.

Дар шеъри форсӣ пиромуни оташ чи ба унвони падидаи муҳимме дар фарҳанги башарӣ ва чи ба унвони яке аз аносири арбаъа мазмунандешиҳое шудааст:

*Чу мар тозиёнрост меҳроб санг,*
*Бад-они гаҳ будӣ оташи хубранг.*
*Ба санг андар оташ буду шуд падид,*
*К-аз ӯ дар ҷаҳон равшанӣ густарид.*
*(«Шоҳнома»)*

*Чӯ бахшоиши покяздон бувад*
*Дами оташу ва яксон буд.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ба оташмон чӣ сӯзад, на худой аст,*
*Ки оташ кори бодафраҳнамой аст.*
*(Фахрудини Асъади Гургонӣ)*

*Сад ҳазорон хун бирезад ҳамчу бод,*
*З-он ки чун оташ ҳимоят набвадаш.*
*(Аттор)*

Дар таъбири ирфонӣ ишқ, ба иллати ин ки ошиқро месӯзонад ва конуни қалбашро ба ҷӯш меоварад ба оташ ташбеҳ шуда ва пиромуни он мазомини дақиқе бар қалами шоъирон гузаштааст:

*Чи нагз омад ин нукта дар «Синдбод»,*
*Ки ишқ оташ аст, эй писар, панд бод.*
*(Саъдӣ)*

*Оташ фитод дар найу олам гирифт дуд,*
*Зеро нидои ишқ зи най ҳаст оташе.*
*(Куллиёти Шамс)*

Илова бар ин, оташ маҷозан ба маънии ҷаҳаннаму дӯзах, тундию тезӣ, ғаму андӯҳи сахт, балову мусибат, сухани нофизу пурасар ва шароб низ ба кор рафтааст:

*Хокро аз бод бӯи меҳрубонӣ омадаст,*
*Дардеҳ он оташ, ки оби зиндагонӣ омадаст.*
*(Саноӣ)*

*Дили чун танӯр пур шуд, ки ба сӯз чанд гӯяд*
*Даҳани пуроташи ман сухан аз даҳони оташ.*
*(Куллиёти Шамс)*

Ҳамчунин дар мазомини шеърӣ оташ ба унвони қиблаи Ҷамшед, қиблаи деҳқон, қиблаи Зардушт, қиблаи маҷус, писари самандар, тахти зарних низ зикр шуда, ки ағлаб ёдовари бунёдҳои афсонаӣ ва асотирии он тавонад буд. Дар мутуни исломӣ гоҳ аз нури имон ба оташи кибриё таъбир шуда ва оташи ҷаҳаннам аз он барҳазар дошта шудааст. Дар фарҳанги Эрон аз қадим барои оташ фидя ва ниёз медодаанд ва ҳатто ҳам имрӯз низ дар фарҳанги омма ба оташу гоҳ ба чароғ савганд ёд мешавад.

**ОТАШКАДА (آتشکده)**

Вожаи порсии «оташкада» мураккаб аст аз «оташ», ки мавриди ситоишу эҳтиром будааст ва «када» аз адоти макон ба маънии ҷойгоҳ ва хона. Бинобар ин, «оташкада» ба маънии хонаи оташ, оташгоҳ, оташхона ва истилоҳан маҳаллест, ки Зардуштиён оташи муқаддасро дар он нигаҳдорӣ мекардаанд:

*Он «ҷунудан лам таравҳо» саф зада,*
*Гашт ҷони ӯ зи бим оташкада.*
*(Маснавӣ)*

Дар забони авастоӣ вожае, ки дақиқан ба ҷои «оташкада» истеъмол шуда бошад, дида намешавад, аммо дар забони паҳлавӣ оташ мутлақан ба маънии «оташкада»[41] омадааст. Зардуштиёни Эрон ва порсиёни Ҳинд оташкадаро «Озарбон» ва «Даримеҳр» гӯянд.

Дар забони дарӣ ва дар тӯли таърих вожаҳои мутаъаддиди **озаркада**, **оташгоҳ**, **гунбади озар**, **озар**, **оташхона** ва **ҳайкали Зардушт** ба ҷои **оташкада** ба кор рафтаанд. Аз суфоришҳои Зардушт таъсиси оташкада ва нигаҳбонии он буд. Дақиқӣ аз қавли Гуштосп ба Исфандёр мегӯяд: Пас аз ғалаба бар Арҷосп:

*Бар ӯ гуфт: Поро ба зин андар ор,*
*Ҳама кишваратро ба дин андар ор.*
*Аз он шаҳрҳо бутпарастон бикуш,*
*Пас оташкада кун ба ойину ҳуш.*
*(«Шоҳнома»)*

Бино ба даъвати Исфандёр дар ҳамаи шаҳрҳо:

*Бутон аз сари кӯҳ месӯхтанд,*
*Ба ҷои бут озар барафрухтанд.*
*(«Шоҳнома»)*

Худи Гуштосп низ ба ривояти «Шоҳнома» оташкадаҳои мутаъаддиде барпо кард. Аз бобати назрҳое, ки муътақидон мепардохтанд, ганҷҳое фаровон дар ин оташкадаҳо гирд меомад. Ба ривояти қиссаҳо («Хамса»-и Низомӣ), Искандар бисёре аз ин оташкадаҳоро ба ҷурми доштани ганҷҳое рокид вайрон кард. Оташкадаҳо шаклу сохтмон ва маросими вижае дошта ва дар гӯшаву канори Эрон пароканда буданд.

---

[41] Дар фарҳанги мардумии тоҷик ин нисбат баръакс будааст. Яъне оташкада (ба сурати «оташката») ба маънои оташе ба кор рафтааст, ки дар рӯзи чаҳоршанбесурӣ – охирин чаҳоршанбеи пеш аз вуруди Наврӯз, меафрӯхтанд ва мардум бо таманнои «рехтани гуноҳон ва дарду ранҷҳо» аз болои он меҷаҳиданд. Ин оташро, маъмулан, «оташката» мегуфтанд ва ба сурати «аловката» он умумият ёфтааст ва гулхани бузургро ҳам «аловката» мегӯянд. Ҳамчунин, тавре ки дар истифодаи Фирдавсӣ аз «Озаргушасп» мебинем, дар забони мардуми тоҷик ҳам калимаи «оташката» ва бештар «аловката» ба сурати тавсиф дар мавриди касоне ба кор бурда шудааст, ки хеле тунду тез ва чусту чолок мебошанд.

Дар Эрон чандин оташкада барпо буда, ки аз он миён се оташкада, ки ҳар кадом дар ноҳияе аз Эрон ва ба табақае аз мардум ихтисос дошт, шуҳрати бештаре доштанд ва боқӣ дар дараҷаи дувуми аҳаммият буданд. Се оташкадаи маъруф иборат буданд аз:

***Оташкадаи Озаргушасп:*** Номи ин оташкада дар паҳлавӣ «Отургушнасб» ва дар кутуби форсиву арабӣ ба суратҳои мухталифи «Озаргушасп», «Озарҷушнаф», «Озарҷушнас», «Озаргушаб», «Озаргуштасб», «Озаргушнасб» ва «Озарахш» низ омадааст.

Озаргушасп ё Озаргушнасб ба маънии «оташи асби нар» аст ва на чунон ки фарҳангнависон (аз ҷумла «Бурҳон» ва «Ҷаҳонгирӣ») овардаанд – «оташи ҷаҳанда».

Бисёре аз асноди муътабар, аз ҷумла «Шоҳнома», Кайхусравро барподорандаи ин оташкада ва маҳалли онро «Шиз»-и Озарбойҷон медонанд. Дар тавсифи Кайхусрав:

*Фарозандаи ҷавшану зину асб,*
*Фурӯзандаи фаррух Озаргушасб.*

Аммо фарҳангнависони порсӣ ба таъсир аз Низомӣ таъсиси онро ба Гуштосп нисбат дода ва маҳалли онро низ Балх зикр кардаанд, ки саҳеҳ нест. Бо ҳамаи ин аҳвол ва бо вуҷуди ахбори фаровон, таъйини маҳалли ин оташкада ба дурустӣ душвор аст. Дар «Бундаҳишн» маҳалли онро дар кӯҳи «Аснаванд» дар Отарупоткон медонанд. Эҳтимол дорад, ки ин кӯҳ ҳамон кӯҳи Саҳанди феълӣ бошад, ки дар шарқи дарёчаи Урумия қарор дорад. (Яштҳо). Ҳамчунин навиштаанд, ки «Шиз» шаҳрест миёни Марғаву Занҷон ва дар он ҷо оташкадаи бузурге мавсум ба «Озарҷунасф» воқеъ бувад. Зардушт ҳам аз ин шаҳр бархоста ва аз он ҷо ба кӯҳи Сабалон рафта ва Авасторо таълиф кардааст. Муҳим ин аст, ки ин оташкада чун таваллуди Зардуштро дар он маҳал медонистаанд, мақому эътибори муҳимме пайдо кардааст. Ин оташкада ба сипоҳиён ва шоҳзодагон ихтисос доштааст. Шоҳон пас аз тоҷгузорӣ пиёда аз Мадоин ба зиёрати он меомаданд ва назрҳои фаровоне ба он ҳадя мекарданд. Баҳроми Гӯр бо сарону бузургон, пас аз рафтан ба майдони ҷанги Хоқон, ба зиёрати ин оташкада шитофт. Ба қавли Фирдавсӣ:

*Чу шуд сохта кори оташкада,*
*Ҳамон ҷои Наврӯзу ҷашни Сада,*
*Парастандагон пеши озар шуданд,*
*Ҳама мӯбадон даст бар сар шуданд.*

Баҳром пас аз пирӯзӣ муҷаддадан ба Озаргушасб рафт ва амволу ғаноимеро, ки бо худ оварда буд, ба лашкарён бахшид ва армуғоне ҳам ба оташкада тақдим кард. Ба хотири ин сарватҳо, ки дар Шиз ҷамъ шуда буданд, онро «Ганҷак» ном додаанд, ки муарраби он «Ҷазан» ё «Ҷазанақ» аст (Яштҳо).

Ин оташкада дар соли 624, пас аз шикасти Эрон аз Ҳиракл, императори Рум, вайрон шуд ва ганҷҳову сармояҳои он мавриди дастбурду ғорати румиҳо қарор гирифтанд. Дар шеъри форсӣ ва бавижа дар «Шоҳнома» борҳо ба иртиботи шоҳон ба ин оташкада ишора шудааст ва ба иллати аҳаммият ба каррот ба он савганд хӯрдаанд:

*Ба тоҷу ба гоҳу ба хуршеду моҳ,*
*Ба Озаргушасбу ба муҳру кулоҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

Саноӣ онро ба сурати «Озаршасб» ба кор бурдааст:

*Обу оташ нахонда ӯро асб,*
*Хонад ин сарсар оташ Озаршасб.*
*(«Ҳадиқа»)*

Илова бар ин дар «Шоҳнома» Озаргушасб мушаббаҳбиҳӣ (ташбеҳкунанда)-и тундию тезию чолокӣ низ ҳаст:

*Саворе ба кирдори Озаргушасп*
*Зи Кобул  Шом шуд бар се асп.*

*Аз оташ гусӣ кард бону Гушасп*
*Або хоста ҳамчу Озаргушасп.*

*Чу Рустам бидидаш, барангехт асп,*
*Биёмад бари ӯ чу Озаргушасп.*

*В-аз он пас нишастанд гурдон бар асп,*
*Бирონданд бар сони Озаргушасп.*

Бархе фарҳангнависон («Бурҳон», «Ҷаҳонгирӣ») Озаргушасбро номи фариштае муваккил бар оташ, ки пайваста дар оташ мақом дорад, донистаанд.

***Оташкадаи Озарфаранбағ.*** Ба сурати «Хурна бағ», яъне «Озархаррод», Оташкадаи Форс, Оташи форсӣ ва Озархарродмехр низ ёд шудааст. Дар фасли 17 «Бундаҳишн» омадааст, ки ин оташро Ҷамшед дар кӯҳи Хоразм фурӯ ниҳод (Маздаясно). Аммо ривоёти муътабартар маҳалли онро Корёни Форс медонанд, ки ба мӯбадон ва рӯҳониюн ихтисос доштааст, зеро мӯбадон аз ин оташ фарри бузургӣ ёфтанд ва ин оташ буд, ки бо Даҳҳок (Заҳҳок) пайкор кард.

Дар адабиёти Маздаясно ва низ дар «Корномаи Ардашери Бобакон» Озарфаранбағ ба унвони фаришта ҳам ёд шудааст. Ҳамчунин номи мӯбадест, ки муосири Маъмуни Аббосӣ буда ва китобҳои «Динкарт» ва «Гуҷастак оболиш»-ро таълиф кардааст. Ин оташкадаро Фирдавсию Фаррухӣ ва Масъуди Саъд ба номи Озархурдод ё Озархаррод низ зикр кардаанд. Фирдавсӣ дар мавриди Бобак овардааст:

*Чунон дид дар хоб, к-оташпараст*
*Се оташ фурӯзон бибурдӣ ба даст.*
*Чу Озаргушаспу чу Харроду Меҳр,*
*Фурӯзон чу Баҳрому Ноҳид чеҳр.*
*Ҳама пеши Сосон фурӯзон будӣ,*
*Ба ҳар оташе уд сӯзон будӣ.*

Ҷамолиддини Абдураззоқ дар таркиббанди маъруфи худ дар ситоиши Паёмбар (с) ба хомӯш шудани Оташкадаи Форс муқорин бо валодати Расули Акрам (с) ишора мекунад:

*Аз лутфу зи унфат обу оташ*
*Андар арақу таб уфтода.*
*Он бар дари Сова ғӯта хӯрда,*
*В-ин дар дили Форс ҷон бидода.*

Адибулмамолик Фароҳонӣ ҳам дар ситоиши Паёмбар (с) ба Оташкадаи Форс ишора дорад:

*Бархез, шутурбоно, барбанд каҷова,*
*К-аз чарх аён гашт ҳаме рояти Кова*
*В-аз шохи шаҷар бархон овои чакова,*
*Бигзар ба шитоб-андар аз рӯди Самова,*
*К-аз тӯли сафар ҳасрати ман гашт илова,*
*Дар дидаи ман бингар дарёчаи Сова*
*В-аз синаам Оташкадаи Форс намудор.*

Ҳофиз ҳам аз номи оташкадаи Форс мазмуни латифе пардохтааст:

*Сина, гӯ, шуълаи Оташкадаи Форс бикуш,*
*Дида, гӯ, оби рухи Даҷлаи Бағдод бибар.*

Ин оташкада ағлаб ба хомӯшӣ номбардор будааст.

***Оташкадаи Озарбарзинмеҳр***. «Бундаҳишн» таъсиси ин оташкадаро, ки бар болои кӯҳи Реванд (дар Хуросон) қарор дорад ба Гуштосп нисбат дода ва овардааст, ки чун Зардушти анӯшаравон дин овард, Гуштосп дини ӯ пазируфт в-он гоҳ Озарбарзинро дар кӯҳи Реванд фурӯ ниҳод. Фарҳангнависон эҷоди онро ба Барзин номе аз ҷонишинони Зардушт ва низ ба Кайхусрав мансуб медоштаанд. Ба тасреҳи тафсири паҳлавии «Оташ ниёиш» ин оташкада дар Реванди иёлати Хуросон, бар сари роҳи Хуросон ба як фосила аз Миёндашт ва Сабзвор ҷой дошт. Дақиқӣ гӯяд Сарви Кишмарро дар канори он коштанд. Ин оташкада махсуси кашоварзон будааст ва дар бархеривоёт ҳаст, ки кори Озарбарзин кашоварзист. Аз ёварии ин оташ аст, ки кашоварзон дар кори худ донотару тухшотару покизатаранд.

Ин ном дар паҳлавӣ «Отурбуржин» яъне «оташи меҳри боланда» ва дар шеъри порсӣ ба номҳои гуногуни зер таҷаллӣ ёфта ва дар зеҳни шоирон мазомине бикру бадеъ офаридааст:

Озари Барзин: Фирдавсӣ дар бораи Луҳрософ (пеш аз зуҳури Зардушт) оварда:

*Яке озаре сохт Барзин ба ном,*
*Ки бо фаррухӣ буду бо бурзу ком.*

Мазомини дигар:

*Дар дилу дар дидаи ман солу моҳ*
*Озари Барзин бувад у рӯди Ганг.*
*(Масъуди Саъд)*

*Яке озари бурзу Барзин кунун*
*Бад-он ҷо фурӯзад ҳаме раҳнамун.*
*(«Шоҳнома»)*

*Бар ман гузар яке, ки ба Юмгон-дар*
*Машҳуртар зи Озари Барзинам.*
*(Носири Хусрав)*

*Зи ҷуди ту самаре гашт Даҷлаи Бағдод,*
*Зи хашми ту шараре гашт оташи Барзин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хезу таъна Ба Маҳу Парвин зан,*
*Дар дили ман оташи Барзин зан.*
*(Баҳор)*

***Озари меҳри Барзин:*** Дақиқӣ дар мавриди Гуштосп овардааст:

*Пароканда гирди ҷаҳон мӯбадон,*
*Ниҳод аз барии озарон гунбадон.*
*Нахуст Озари Меҳрбарзин ниҳод*
*Ба Кишмар нигар, то чӣ ойин ниҳод.*

***Оташкадаи Барзин:***

*Ба гаҳи рафтан к-он турки ман андар зин шуд,*
*Дили ман з-он зин оташкадаи Барзин шуд.*
*(Бӯшакури Балхӣ)*

***Оташи Барзин:***

*Касе, ки оташи Барзин надида буд, бидид*
*Рухаш чу оташу зулфаш – дамида райҳонаш.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

Бояд донист, ки шумори оташкадаҳо мунҳасир ба се оташкадаи ёдшуда нест. Фарҳангнависони эронӣ шумори оташкадаҳои давраи Сосониро ҳафт додниста ва гуфтаанд, ки онҳоро ба шумораи ҳафт ситораи бузург сохта буданд. Дар ин давра илова бар се оташкадаи фавқ инҳоро низ ном бурдаанд:

### ОТАШКАДАИ ОЗАРБАҲРОМ (آتشکدهٔ آذربهرام)

Номи куллии маобиди бузург будааст. (Мавқуф ба бахши Баҳром).

Илова бар инҳо низ оташкадаҳои мухталиферо дар давраҳои гуногун ном бурдаанд. Аз қабили оташи Кӯшид, оташкадаи Тӯс, оташкадаҳои Бухоро, Сурӯш озарон ва оташкадаи Нимур, ки ҳар кадом аз ҷиҳате ва дар минтақае тарафи таваҷҷуҳ будаанд ва бақоёи бархе аз онҳо низ ҳанӯз барҷой аст.

### ОТАШКАДАИ ОЗАРНӮШ (آتشکدهٔ آذرنوش)

Бархе фарҳангнависон онро «Нӯшозар» навиштаанд ва ҳамон аст, ки Фирдавсӣ ҷои онро дар Балх дониста ва дар лашкаркашии Арҷосп гӯяд:

*Шаҳаншоҳ Луҳросбро пеши Балх*
*Бикуштанду шуд Балхро рӯз талх.*
*В-аз он ҷо ба Нӯшозар андар шуданд,*
*Раду ҳирбадро ба ҳам барзаданд.*

### ОТАШКАДАИ ОЗАРОЙИН (آتشکدهٔ آذرآیین)

Бархе онро Озаробтин, мансуб ба падари Фаридун (Обтин) навиштаанд.

**ОТБИН (آتبین)**

Отбин ё Обтин, бинобар ағлаби ривоёт номи падари Фаридун, подшоҳи пешдодист, дар ҳоле ки Испиён ва Исфиён дар «Бундаҳишн» ва «Исбуён» ва «Исбиён» дар мутуни паҳлавӣ ба унвони номи куллии хонаводагии Фаридун ба кор рафтаанд. Аз маҷмуи ривоёт бармеояд, ки аҷдоди Фаридун ҳама мулаққаб ба «Исфиён» будаанд, ки сурате дигаре аз ҳамон вожаи «Отбин» аст. Ибни Асир аз қавли муаррихони эронӣ аз ду нафар Асғиён (Асфиён) ном мебарад ки аз тарси Заҳҳок ҳамаи онокро ба ин ном мехондаанд ва ҳар яке ба лақаб низ мумтоз ва шинохта будаанд. Ин ном дар мутуни исломӣ, аз ҷумла «Таърихи Табарӣ», «Осор-ул-боқия», «Мулук-ул-арз», «Муҷамал-ут-таворих в-ал-қисас» ва ҳамчунин «Зайн-ул-ахбор» ба сурати «Асфиён», дар «Шоҳнома» ва мутуни форсӣ ба сурати «Обтин» омадааст, ки ба назар мерасад, вожаи охир таҳриф ва ё сурати дигаре аз «Отбин» бошад:

*Фаридун ки будаш падар Обтин,*
*Шуда танг бар Обтин бар замин.*
*(«Шоҳнома»)*

*Боз дигарбора меҳрмоҳ даромад*
*Ҷашни Фаридуни Обтин ба дар омад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Хосаи симург кист ҷуз падари Рустам,*
*Қотили Заҳҳок кист ҷуз писари Обтин?*
*(Хоқонӣ)*

*Хӯрдем аз он мае ки ҷуз ӯ нест ёдгор*
*Моро зи рӯзгори ниёкони Обтин.*
*(Қоонӣ)*

**ОФАРИНГОН (آفرینگان)**

Офарингон ё офаринҳо номи як ришта аз ниёишҳо ва намозҳоест, ки Зардуштиён дар тӯли сол дар ҷашнҳои мухталиф анҷом медодаанд ва барои адои онҳо эҳтиёҷ ба парастишгоҳ ё ҷои махсусе набуд. Муҳимтарини ин ниёишҳо ва офарингонҳо иборатанд аз: даҳмон (муқаддасон, порсоён) гOтҳо, гаҳанбор ва

рапитуин. Аз ин миён офарингони даҳмон барои растгории фраваҳри некон ва порсоён маъмулан дар рӯзҳои чаҳорум, даҳум, сиюм ва солрӯзи марги афрод анҷом мегирифтааст. Офарӣнгон ё офарингон аслан аз калимаи офарин ва ба маънии дуо ва ниёиш аст:

*Ба зорӣ або кирдгори ҷаҳон*
*Ба Замзам кунам офарини ниҳон.*
***(Фирдавсӣ)***

*Басе зар ба оташ барафшонданд,*
*Ба Замзам ҳаме офарин хонданд.*
***(Фирдавсӣ)***

*Рав забон аз ҳардувон кӯтоҳ кун,*
*Чун ҳаме нафрин надонӣ з-офарин*
***(Носири Хусрав)***

Дар фарҳангҳои форсӣ Офарӣнгон (офарингон) яке аз бисту як наски китоби «Занд» забт шуда ва Лабибӣ ҳам ба ҳамин маъно онро ба кор бурдааст.

*Аз итоат бо падар Зардушти пир,*
*Худ ба наски Офарингон гуфтааст...*
***(«Маздаясно»)***

Ба назар мерасад, ки дар ин ҷо манзур аз наски офарингон чизе шабеҳи «Сифри таквин» дар Таврот бошад. Содиқи Ҳидоят бо тавалҷуҳ ба мавзӯи офарингон ва такя бар ривояти «Сад дари «Бундаҳишн»» достоне латифу ширин ба номи «Офарингон» пардохтааст.

**ОФАРИНИШ (آفرينش)**

Офариниш, ё хилқати нахустин аз муҳимтарин масоилест, ки дар асотири ақвому милал мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст ва ҳар кадом офариниши ҷаҳонро ба гунае тасаввур кардаанд. Дар ривоёт ва асотири эронӣ ҷаҳонро торихест ва офариниши он се марҳала ё се давраи мутамоиз дорад:

1. Даврони минавӣ, ки ҷаҳони моддӣ дар олами рӯҳонӣ ва фараҳвашнӣ вуҷуд дошта ва некию бадӣ аз якдигар комилан

мутамоиз ва иродаи мутлақи Аҳуромаздо бар ҷаҳон ҳоким будааст.

2. Даврони омехтагӣ, ки тохтутози Аҳреман шуруъ мешавад ва дар ин даврон иродаи Аҳуромаздо ба унвони мазҳари хайр бо иродаи Аҳреман, дар мақоми мазҳари шарр, даромехта буд. Дар даврон (сеҳазора)-и аввал офаридагони Аҳуромаздо ба сурати маънавӣ буданд ва аз сеҳазораи дувум офариниши моддӣ оғоз гардид. («Асотири Эронӣ»).

3. Даврони ҳазимати Аҳреман ва пирӯзии ниҳоии Аҳуромаздо, ки дар ин даврон писарони Зардушт ва Сушиёнисҳо зуҳур мекунанд.

Умри ҳар кадом аз давронҳо се ҳазор сол аст. Зардушт дар поёни давраи омехтагӣ ба дунё меояд. Аҳуромаздо инсонро аз рӯйи сувари рӯҳонии олами пок фравахр (фараҳвашӣ) биёфарид ва ӯро поку беолоиш сохт. Авсофи разилае, ки ойинаи замири инсонро кадар ва ё ӯро ба офот ва масоиб мубтало мекунад, дар асари васваса ва фиреби Аҳремани нобакор аст. Пас аз ҷудо шудани равон аз колбад дигарбора равон ба олами боло, аз ҳамон ҷойе ки фуруд омада, боз мегардад.

Гетӣ бо гардиши доиравор аз фармонравоии Аҳуромаздо оғоз мешавад ва пас аз нишебу фарози муқаддар ба пирӯзии ниҳоии ӯ меанҷомад. Ҳастӣ низ пас аз ҳаракате нуҳ ё дувоздаҳҳазорсола дар хештан ба худ восил мешавад ва ба ҷойгоҳи нахуст мерасад. Дар воқеъ аз ҳамон оғоз ҳадаф бозгашт ба оғоз аст.

Дар сеҳазорае, ки ба растохез поён меёбад, Худо ва инсон ба камоли аввалияи худ бозмегарданд. Қабл аз офариниши ҷаҳон Аҳуромаздо дар рушноӣ ва Аҳреман дар торикӣ маскан доштанд ва миёни он ду фазои холӣ буд. Пас аз ин ки Аҳуромаздо хилқатро оғоз кард, деви бадӣ аз аъмоқи зулмат сар бадар овард ва бар он шуд, ки ҷаҳони аҳуроиро табоҳ созад ва дар ин рӯёрӯӣ чун фариштаи некиро қавӣ ёфт, арвоҳи палидро ба ёрӣ талабид. Ҷаҳ, ё Ҷаҳӣ, деви муаннаси палид, Аҳреманро ба ҷанг бо Аҳуро барангехт. Аммо Аҳуромаздо ба Аҳреман пешниҳоди сулҳ кард ва хост, ки давраи набард нуҳ ҳазор сол бошад ва ин нуҳ ҳазор сол тавре тақсим шуд, ки таи сеҳазораи аввал хости Аҳуромаздо иҷро мешуд ва дар сеҳазораи охир деви бадӣ нотавон мегашт. Дар сеҳазораи аввал, чунон ки ишора шуд, офаридагони Аҳуромаздо ба сурати маънавӣ буданд ва аз сеҳазораи дувум

офариниш оғоз шуд. Дар гоми аввал Аҳуромаздо ва Ҳумана ё Баҳман (ниҳоди нек) (амшоспандон)-ро биёфарид ва Аҳреман бедаранг Акамана (ниҳоди бад)-ро халқ кард ва баъд, ҳангоме ки Аҳуромаздо амшоспандони дигарро ҳаёт бахшид, Аҳреман ҳам соири девони бадиро ба вуҷуд овард («Асотири эронӣ).

***Гоҳанбор ё гаҳанбор:*** Ҳамон гуна, ки дар Таврот (Сифри пайдоиш) омадааст, Худованд дар муддати шаш рӯз осмону замин ва рушноию обу гиёҳу хуршеду моҳу ситорагон ва ҷонварону инсонро биёфарид ва дар ҳафтумин рӯз биёсуд. Дар суннати Маздаясно низ Аҳуромаздо ҷаҳонро дар шаш марҳала биёфарид, аммо на монанди Яҳва дар як ҳафта, балки дар муддати як сол (Яштҳо). Пас аз ҳар марҳалаи офариниш Аҳуромаздо панҷ рӯз меосуд ва он гоҳ марҳалаи баъдии офариниш оғоз мешуд. Дар Эрони бостон илова бар ҷашнҳои роиҷ ва маъруф, шаш ҷашни бузурги фаслӣ дар фосилаи ин фитратҳои панҷрӯза барпо мешуданд, ки ҳар кадом аз онҳо пас аз як марҳала аз офариниш ному маросими махсусе доштанд ва маҷмуъан «гоҳанбор» ё «ҷаҳанбор» номида мешаванд. Шаш марҳалаи офариниш, ё шаш гоҳанбор ба тартиби зеранд:

Дар гоҳи аввал аз шаш гоҳанбор, дар чиҳилумин рӯз аз соли офариниш, осмон офарида шуд, ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳои пас аз он чиҳилу панҷумин рӯз (понздаҳи урдибиҳишт) мешавад.

Дар гоҳи дувум , ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳо пас аз он, яксаду панҷумин рӯз (понздаҳуми тир) мешавад, об офарида шуд.

Дар севумин гоҳ, ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳои пас аз он яксаду ҳаштоду панҷумин рӯз (сиюми шаҳривар) мешавад, замин офарида шуд.

Дар чаҳорумин гоҳ, ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳои пас аз он дивисту даҳумин рӯз (сиюми меҳр) мешавад, гиёҳон офарида шуданд.

Дар панҷумин гоҳ, ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳои баъд аз он дивисту навадумин рӯз мешавад, ҷонварон офарида шуданд.

Билахара, дар шашумин гоҳ, ки бо панҷ рӯзи ҷашнҳои пас аз он сесаду шаступанҷумин рӯз (охири исфандмоҳ) мешавад, инсон по ба ҷаҳони ҳастӣ гузошт.

Бинобар ин, инсон, ки вопасин махлуқи Аҳуро аст, дар рӯзҳои охири исфанд офарида шуд ва мисоли инсон, ё фраваҳрҳо дар олами минавӣ, дар замин ба пайкари моддӣ даромад. Аз ин рӯ рӯзҳои нахуст аз фарвардинмоҳ ба номи онҳо «фарвардин»

номида шуда, ки дар он ҷашнҳои муфассале бо унвони Наврӯз барпо мешавад.

Эрониёни қадим бар ин бовар буданд, ки осмон нахустин бахш аз ҷаҳон буд, ки офарида шуд ва об пас аз он ва сипас замин ва пас аз он ҳама гиёҳон ва ҷонварон падид омаданд. Одамиён дар шашумин марҳала офарида шуданд ва оташ, эҳтимолан, дар марҳалаи ҳафтум буд. Кӯҳҳо ҳам аз замин рӯйиданд. Нахустин кӯҳе, ки офарида шуд, Албурз буд ва ба истинoди «Авасто» пайдоиши он ҳаштсад сол тӯл кашид, то аз замин баромаду бузургу бузургтар шуд ва решаҳои он дар аъмоқи замин буд ва қуллаи он сар бар арш месойид. Ин минтақа замоне офарида шуд, ки нахустин борон бар замин фуруд омад. Одамиён дар минтақаи марказии олам, яъне «Хванирас» сукно гирифтанд, ки ба андозаи шаш бахши дигари олам вусъат дошт.

Бино бар яштҳо маншаъи ҳамаи гиёҳон дарахти «саина», ё дарахти «ҳаматухм» буд, ки ҷойгоҳи Симурғ ҳам ҳаст. Гиёҳи маъруфи дигар, ки наздики он баромад, дарахти «гаокарена» буд, ки хӯрдани маҳсули он мӯҷиби ҷовидонагӣ буд ва мурдаро зинда мекард. Нахустин ҳайвоне, ки офарида шуд, «гови яктоофарид» буд, сафеду равшан мисли моҳ, ки Анграмину (Аҳриман)-и табоҳкор ӯро кушт. Монавиён бар онанд, ки ду бун ва гоҳ ду дарахт маншаъи аслии ҳаёт ҳастанд: яке нуру дигаре зулмат, ё ба иборати дигар, ҳаёт ва марг («Моҳ дар Эрон»), ки аз ҳамон санавияти бунёдини ойини Монӣ ҳикоят мекунад.

Дар ривоёти исломӣ низ ҳаст, ки Худованд ҷаҳонро дар шаш рӯз офарид: «Ва ҳува-л-лазӣ халақа самовоти ва-л-арза фӣ ситтати айём. (Ҳуд:7) («Ва он ҳамонест, ки замину осмонро дар шаш рӯз офарид») ва гӯянд он шаш рӯз ба рӯзҳои он ҷаҳон буд, ки ҳар рӯзе ба миқёси рӯзҳои ин ҷаҳон ҳазор сол аст (Балъамӣ). Нахустин чизе, ки Худо офарид, қалам буд ва сипас лавҳро офарид ва ба қалам фармуд, ки онҷи то қиёмат хоҳад буд, бар лавҳ бинависад. Ҳамчунин аз Паёмбар (с) нақл кардаанд, нахустин мавҷуде, ки Худо офарид аз халқон, дев буд ва ҳафт ҳазор сол дунё дар дасти девон буд, сипас онҳоро азл кард ва ин ҷаҳонро ба париён дод ва панҷ ҳазор сол ҷаҳон дар дасти онҳо буд, сипас онҳоро низ азл кард ва онро ба фариштагон дод, ки ду ҳазор сол ҷаҳон дар дасти онҳо буд ва бузургтарини эшон Ҷонн буд, ки Иблис бар сари эшон меҳтар буд ва аз фасоди эшон ҷилавгирӣ кард ва дар асари ин кор бар хештан уҷб (кибр)

гирифт. Ин ҷо буд, ки Худо ӯро лаънат кард ва ҷаҳонро ба Одам дод. Масъудӣ («Мураввиҷ-уз-заҳаб») овардааст, ки Худо чизҳоро бенамуна офарид ва аз ночиз чиз ба вуҷуд овард ва нахустин чизе, ки қабл аз ҷонварон офарид, об буд ва арши Худо бар об буд ва чун хост, ки халқро биёфаринад, аз он бухоре берун овард ва бухор болои об баромад ва онро «осмон» номид. Он гоҳ обро бихушконид ва онро замин кард ва заминро бишикофту ҳафт замин кард, дар ду рӯзи якшанбе ва душанбе. Заминро бар моҳӣ офарид ва моҳӣ дар об буд ва об бар тахтасанг буд ва тахтасанг бар пушти фаришта буд ва фаришта бар сахра буд ва сахра бар бод буд. Дар дебочаи бисёре аз китобҳои шеъру насри форсӣ масъалаи офариниш, албатта бештар бар мабнои ривоёти исломӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст.

**ОФАРИҶГОН (آفريجگان)**

Дар бештари мадорик ба «Офариҷгони Исфаҳон» маъруф аст ва ҷашнест ки рӯзи сивуми Баҳманмоҳ (Аниронрӯз) барпо мешуда ва ба номҳои Обрезон, Обрезгон ва Обпошон низ омадааст. Ин ҷашн то ҳудуди қарни ёздаҳуми ҳиҷрӣ дар Исфаҳон роиҷ буда ва масалан шоҳ Абоси Кабир дар бистусеюмин соли ҷулуси худ дар чаҳорбоғ ин ҷашнро барпо доштааст.

Дар кайфияти пайдоиши ин ҷашн ривояти Абӯрайҳонро ки мабнои соири маохиз низ ҳаст, ба ихтисор меоварем: дар замони Фирӯз, ҷадди Анӯшервон, чандин сол борон наёмад ва қаҳту хушксолӣ падид омад. Фирӯз хироҷ аз мамолик бардошт ва ҳатто ҳадоёву накдинаҳои оташкадаро низ ба қарз ба мардум дод ва чун кор сахт шуд, дар оташкадаи Озарфаранбағ ниёиш ва тазарруъ оғоз кард, то ин ки борон борид ва мардум аз тангӣ наҷот ёфтанд. Фирӯз дар биёбони Форс дар маҳалле, ки ба Коми Фирӯз маъруф шуд ( зеро Фирӯз дар он ҷо коми хеш боз ёфт) ҷашне барпо кард ва пас аз он ҳамасола ин ҷашнро ҳама барпо медоштанд, зеро дар ин рӯз буд, ки борон борид ва аз гуруснагию қаҳт наҷот ёфтанд. Дар Исфаҳон низ дар ин рӯз борон омад.

Гардезӣ низ тақрибан хулосаи назари Беруниро дар мавриди ин ҷашн оварда ва афзудааст, ки дар ин рӯз мардумон обро ба обҳои дигар мерезанд. Берунӣ ва Гардезӣ ҳар ду ин ҷашнро «Офариҷгони Исфаҳон» номида ва замони онро рузи

сивуми Баҳманмоҳ (Аниронрӯз) донистаанд, дар ҳоле ки Фирдавсӣ замони онро фарвардинмоҳ овардааст:

*Бад-ин гуна то ҳафт сол аз ҷаҳон*
*Надиданд сабзӣ кеҳону меҳон.*
*Ба ҳаштум биёмад маҳи фарвадин,*
*Баромад яке абри боофарин…*

Аммо ин иди Наврӯзе, ки Фирдавсӣ ба он ишора карда ва дар Исфаҳон як ҳафта ҷашн ва шодмонӣ доштаанд «Кажин» ном дошта ва ғайр аз Офариҷгон будааст. Ин ҷашн бар хилофи он чи Берунӣ ва Гардезӣ овардаанд, бисёр қадимтар аз замони Фирӯз – подшоҳи сосонист. Офариҷгон бо Тиргон, ки дар асл ситоиш ва ниёиши об ба унвони муҳимтарин ва бузургтарин унсури ҷаҳони ҳастӣ ва модару шолудаи офаринишу зиндагӣ ва борварӣ будааст ва собиқаи он дар Эрон ба чанд ҳазор сол қабл аз мелоди Масеҳ ва ба ривоёте ба замони Манучеҳр мерасад якест.

**ОФРУДИТ (Афродита) (آفرودیت)**

Офрудит, ё Офрудита номи эзадбонуи ишқ дар Юнон аст, дар ҳоле ки румиён «Вунус»-ро илоҳаи ишқ муаррифӣ кардаанд. Гумон бар ин аст, ки ин ном аз «Абҳардатта»-и санскрит гирифта шудааст ва бинобар ин эзаде шарқӣ аст, ки баъдҳо муҳтамилан аз тариқи Финиқия ва Қибрис (Кипр) ба Юнон расидааст. Иддае ӯро духтари Зеус (Зевс) ва бархе вайро Уронус (осмон) медонанд.

Дар ниҳоят, ӯ эзадбонуи ишқ, бонуи гуфтугӯи иғвогар бо хандаҳои ҷаззоб ва афсунҳо ва шодиҳои ошиқона шинохта шудааст. Парандаи маҳбуби ӯ кабӯтар аст, ки аробаи ӯро ҳамл мекунад ва гиёҳони махсусаш гули сурх ва мурд (муруд) аст. [42]

---

[42] Аз тавзеҳоти охирии доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ метавон ба муроди истиораҳои ин шеъри рамзгунаи устод Рӯдакӣ бештар пай бурд:

***Гули садбаргу** мушку анбару себ,*
*Ёсамини сапеду **мурди** базеб.*
*Ин ҳама яксара тамом шудаст,*
*Назди ту, эй бути **мулукфиреб**.*

Гули садбарг ҳамон гули сурх аст ва аз мурд ҳам, ки яке аз нишонаҳои мазҳари ишқ (Офрудит) аст, ёд мешавад, ҳамчунин, тавре, ки дар мақола омада, ба хислати фиребандагӣ (иғвогарӣ ва фаттонӣ)-и мавсуф таъкид мешавад. Яъне шоир мавсуфи худро дар вижагиҳои ин эзадбонуи асотирии ишқ ширкат медиҳад.

**ПАРӢ (پری)**

Парӣ мавҷудест мавҳум, афсонаӣ ва зебову дилпазир. Чунон ки аз ривоёти куҳан бармеояд, парӣ вуҷудест латиф ва бисёр зебо, ки аслаш аз оташ аст ва бо чашм дида намешавад ва бо зебоии фавқулодааш одамиро мефиребад. Парӣ Баръакси дев ағлаб некӯкор ва ҷаззоб аст. Аммо гоҳе дар ривоёти куҳан ва аз ҷумла бархе қисматҳои «Авасто» ҷинси муаннаси девон муаррифӣ шудааст, ки аз тарафи Аҳреман гумошта шуда ва ҷузви лашкари ӯ бар зидди замину гиёҳу об ва сутур дар кор аст. Рӯйиҳамрафта париён дар ин ривоёт дорои манише мубҳаму норавшан ва сириште шаруру бадхоҳ ҳастанд, ки гоҳе ба сурати заноне ҷаззоб ва фиребанда зоҳир мешаванд ва мардонро мефиребанд, зеро ҳар лаҳза қодиранд худро ба шакле дароваранд.

Мутобиқи ривоёти куҳан Ҷамшеду Заҳҳоку Сулаймон девону париёну парандагонро зери фармони худ доштанд. Дар қиссаҳои омиёна ағлаб қаҳрамони достон бо духтари шоҳи париён иртибот пайдо мекунад ва билахара бо убур аз мавонеъи душвор ва куштани аждаҳо парии маҳбуби худро ба даст меоварад.

Дар адабиёти форсӣ, аз ҷумла «Шоҳнома», ки худ бар фарҳанги куҳани форсӣ устувор аст, парӣ мазҳари камолу латофату зебоӣ ва мушаббаҳбиҳи ҷамол тасаввур шудааст ва гоҳ симое ҳамчун фариштагон ёфтааст:

*Ҷудо гашт аз ӯ кӯдаке чун парӣ,*
*Ба чеҳра ба сони бути озарӣ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Якояк биёмад хуҷаста Сурӯш,*
*Ба сони парии палангинапӯш.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гар парӣ з-оташ бувад, ту оташинтабъ омадӣ,*
*Шояд, ар бошӣ ту монанди парӣ дар дилбарӣ.*
*(Саноӣ)*

---

Дар айни ҳол, ин шеър назари доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳақиро дар бораи ҷанбаи шарқӣ доштани ин устура тақвият мекунад.

*Деваш мутеъ гашта ба молу парӣ ба илм,*
*Он ёбад ин, ки ҳушу хирад-ш ошно шудаст.*
*(Носири Хусрав)*

*Деват аз тоъат парӣ гардад чунон-к*
*Чун ба зар бандӣ камар, гардад давол.*
*(Носири Хусрав)*

*Парит, эй供 бародар, бараҳна чарост,*
*Агар деват андар хази шуштарист.*
*(Носири Хусрав)*
*Ба табъ бинам оташ сифоти мардумро,*
*Аз он гурезон аз ҳар касе париворам.*
*(Хоқонӣ)*

*Туфайли ҳастии ишқанд одамию парӣ,*
*Иродате бинамо, то саодате бибарӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Парӣ нуҳуфта руху дев дар карашмаи ҳусн,*
*Бисӯхт дида зи ҳасрат, ки ин чӣ булъаҷабист.*
*(Ҳофиз)*

**ПАШАНГ (پشنگ)**

Ё Пашан номи чанд тан аз шоҳон ва паҳлавонони бостонӣ ба шарҳи зер аст:

1. Дар афсонаҳои миллӣ номи бародарзодаи Фаридун ва падари Манучеҳр ва шавҳари Моҳофарид (духтари Фаридун).

2. Шоҳи Турон, фарзандзодаи Шам, наводаи Фаридун ва падари Афросиёб, ки дар ривоёти эронӣ ба унвони душман талаққӣ шудааст:

*Нахоҳем шоҳ аз нажоди Пашанг,*
*Фасила на неку бувад бо паланг.*
*(«Шоҳнома»)*

*Арзане бошад ба пеши ҳамлааш Аржангдев,*
*Пашшае бошад ба пеши гурзааш пури Пашанг.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чун барад даст-бар ба гурзи гарон,*
*Чун занад шаст-бар ба тири хаданг,*
*Тан бишӯяд ба оби марг Фуруд,*
*Рух бипӯшад ба хоки тира Пашанг.*
*(Сӯзанӣ)*

3. Номи домоди Тӯс – сардори Эрон.

4. Писари Афросиёб, ки номи дигари ӯ Шеда аст.

5. Номи маконе низ ҳаст, ки дар он ҷо миёни Пирони Виса ва Тӯс ҷанге воқеъ шуд ва ин ҷанг ба ҷанги Пашанг ва ҷанги Лодан («Шоҳнома»-и Маскав – Лован) низ маъруф аст.

6. Дар набарди Дувоздаҳрух сиюсе диловар аз хонадони Пашанг Кайхусравро ёрӣ карданд.

**ПАШУТАН (پشوتن)**

Бузургтарин писари Гуштосп ва бародари Исфандёр аст ва номи ӯ як бор дар Виштосп-яшт омадааст. Дар ривоёти Маздаясно ҳаст, ки Зардушт ӯро ширу дарун (нони муқаддас) дод ва вайро ҷовидонию фанонопазир кард. Мутобиқи ривоёти паҳлавӣ низ Пашутан аз ҷовидононест, ки дар Гангдиж фармонравоӣ мекунад ва дар охири даҳумин ҳазора бо саду панҷоҳ ҳазор тан аз ёронаш ба ҳамроҳи даҳ ҳазор дирафш зуҳур хоҳад кард ва дар ҷанги охируззамон ба ёрии Сушиёнат хоҳад шитофт. Бинобар нақли «Бундаҳишн» ва «Динкарт» растохези Эрон аз Гангдиж оғоз хоҳад шуд, зеро яке аз писарони Зардушт ба номи Хуршедчеҳр он ҷост ва аз ҳамон ҷо лашкари Пашутанро ба вопасин набард раҳнамоӣ хоҳад кард.

Дар «Шоҳнома» Пашутан (Башутан) паҳлавоне далеру номдор ва дар айни ҳол ҷавоне оқилу ҳушёр тавсиф шудааст:

*Пашутан дигар гурди шамшерзан,*
*Шаҳи номбардори лашкаршикан.*
*(«Шоҳнома»)*

Вай ҳам дар Ҳафтхон, ҳам дар сафари Систон ҳамроҳи Исфандёр буд ва ҳамонанди падаре дилсӯзу оқибатнигар ӯро андарз медод, ки аз ҷанг бо Рустам бипарҳезад. Ҳангоме ки Баҳман Фаромарзро кушт ва фармон ба ғорати Систон дод, Пашутан вайро ба шиддат аз ин кор барҳазар дошт. Бар хилофи free бародар, ки ифротӣ ва тундмизоҷ аст, ӯ тарафдори ҳақ ва ҳамонанди Сиёвуш аз шахсияте миёна ва муътадил бархурдор аст. Бо ин хусусиёт, шояд битавон гуфт, танҳо қаҳрамонест, ки душману дӯст бар ӯ тавофуқ доранд ва аз ӯ ба хубӣ ёд мекунанд.

**ПИРОНИ ВИСА** (پیران ویسه)

Пирон яке аз писарони Виса ва сипаҳсолори Афросиёб буд, ки дар ҷанги Эрону Турон, ки баъд аз қатли Сиёвуш рух дод, диловариҳо кард ва охири умр ҳангоми ҷанги Дувоздаҳрух дар мубориза бо Гударз ба қатл расид.

Достони ӯ аз ғамангезтарин бахшҳои «Шоҳнома» аст. Аз сӯе дил дар гарави меҳри Эрон дорад ва бо эрониён ба эҳтиром рафтор мекунад ва аз сӯе дилаш аз ишқи меҳани хеш саршор аст. Зиндагии ӯ миёни ин ду кашмакаш мегузарад. Бо Сиёвуш ба меҳр рафтор мекунад ва духтари хеш Ҷарираро ба ӯ медиҳад, ки ҳосили ин пайванд Фуруд аст. Рӯзгоре, ки Афросиёб бо Сиёвуш бар сари меҳр буд, Пирон ёру мушовири наздики ӯ ба шумор мерафт ва падарвор Фарангис – духти Афросиёбро барои Сиёвуш ба занӣ гирифт. Вақте Афросиёб бо Сиёвуш хусумат оғоз ниҳод, Пирон бисёр кӯшид, то миёни онҳо рафъи кудурат шавад.

*Меҳр баромад ба кӯҳсор чу Гударз,*
*Гурди фалак з-ӯ сутӯҳ гашт чу Пирон.*
*(Қоонӣ)*

**ПРУМИТА** (ПРОМЕТЕЙ) (پرومتئوس - پرومته)

Ё Прумитиус дар асотири юнонӣ яке аз титонҳо, фарзанди Иёпитус ва Тамис аст, ки ба ҷонибдорӣ аз инсон маъруф аст. Ба ривояте ӯ инсонро аз гил офарид ва ба рағми Зеус (Зевс) шарорае аз оташи осмонро аз кураи Ҳафоистус рабуд ва ба замин оварду

ба инсон арзонӣ дошт ва ба ӯ санъат омӯхт. Зеус ба унвони танбеҳ ӯро бар сахраи мунфариде дар кӯҳҳои Қафқоз ба занҷир кард ва уқоберо бар ӯ гумошт. Ин уқоб рӯзҳо ҷигари ӯро мехӯрад ва шабҳо ҷигараш дубора мерӯяд. Ин шиканҷа муддати мадиде идома ёфт, то он ки пас аз сӣ ва ба ривояте сӣ ҳазор сол бо иҷозаи Зеус Ҳиркул ё Ҳироклис (Геракл) ӯро наҷот дод ва уқобро кушт ва занҷирҳои ӯро гусаст. Он гоҳ Прумита рози пуровозаи хешро бар Зеус ошкор кард. Ба ҳар ҳол Прумита натавонист ҷовидонагии хешро бозёбад, магар ин ки яке аз эзадони номиро сарнавишти хешро бо ӯ муодила кунад. Кирун ба ин мубодила ризо дод ва дар дӯзах фуруд омад. Аз ин ҳангом буд, ки Прумита манзилгоҳи ҷовидонии хешро дар Олимп бозёфт. Отаниҳо, ки Прумитаро судрасону пуштбони башар ва падари ҳамаи ҳунарҳову улум мешумурданд, меҳробе барои ӯ дар боғҳои Окодемӣ барпо доштанд.

Шомлу бо огоҳӣ аз ҷавониби мухталифи достони Прумита, ба гӯшае аз саргузашти ӯ ишора кардааст:

*Ман Прумитаи номуродам, ки аз ҷигари хаста*
*Калогони бесарнавиштро суфрае густардаам.*

# -Р-

**РАВОН (روان)**

Яке аз авомили бунёдӣ дар асотири зардуштӣ ин аст, ки инсон аз оғоз мепиндоштааст, ки неруе бар кирдору рафтори ӯ фармон меронад ва ҳамин неруст, ки ӯро ба ҷунбишу зиндагию тасмим вомедорад ва чун танро тарк кунад, ӯ аз ҷунбишу зиндагӣ бозмемонад. Ин неруро инсони ибтидоӣ «равон» (Soul) меномид ва дар асари хоб дидани мурдагон меандешид, ки рӯҳ ҷовидон аст. Зимнан равон дар асотири эронӣ як амри комилан моддӣ будааст.

Қудамо муътақид буданд, ки равони одамӣ асосан пок аст ва дар зиндагӣ олуда мешавад. Баъд аз марг равони некӯкор се шабонарӯз пиромуни пайкари моддии мутаввафо мегардад ва Аҳриман талош мекунад, ӯро ба худ бихонад, аммо дуои наздикони мурда ва низ эзади Суруш ба ёрӣ  мсешитобанд. Он

гоҳ кирдорҳои ӯ санҷида мешаванд ва агар кирдору андешаҳои неки ӯ фузунӣ ёбад, ба биҳишт меравад ва агар бадиҳо афзун шаванд, ба дӯзах меравад ва агар некию бадӣ баробар бошанд, ба ҳамистакон ё барзах (аъроф) бурда мешавад.

Аммо равон (рӯҳ) дар фарҳанги исломӣ дар айни ҳол ки завобити мушаххас надорад, бисёр мавриди баҳси мутакаллимин ва фалосифа қарор гирифтааст. Ағлаби фуқаҳо ва муфассирини Қуръон ва арбоби ҳадис ба далели ояи 85-и Исро, ки рӯҳро назди Парвардгор донистa (Ва ясъалунака ани-р-рӯҳу, қул рӯҳу мин амри Раббӣ) (Ва аз ту суол мекунанд дар бораи рӯҳ, бигӯ рӯҳ амр (кор)-и Парвардгори ман аст) ва ҳам ба далели сукути Паёмбар [Балъамӣ] аз ворид шудан ба қаламрави рӯҳ ва шарҳу тафсил дар боби он худдорӣ кардаанд.

Ағлаби фалосифаи исломӣ, ба таври куллӣ, ба се амр қоил буданд: қалб, рӯҳи бухорӣ ва нафс ё рӯҳи муҷаррад. Қалб, ҷисми санавбарӣ ва маркаби рӯҳи бухорист, ки муштарак байни тамоми ҳайвонот аст ва маншаи ҳиссу ҳаракат. Рӯҳи бухорӣ маркаби нафс аст ва маншаи тамоми идрокоту тааллуқот ва зотан муҷаррад аст ва дар воқеъ барзахи миёни қалб ва нафси нотиқа аст ва рӯҳи инсонӣ амри латифест, ки илму идроки инсон ба он вобаста аст ва рокиб ва мутааллиқ ба рӯҳи ҳайвонист.

Равон (рӯҳ) дар истилоҳи тибби қадим, бухорест латиф, ки дар дил мутаволид ва боиси ҳаракату ҳаёт ва ҳис мешавад. Гоҳе ҳам ба маънии нафс ба кор рафта ва аъам аз ҷону рӯҳ аст. Равоншиносони исломӣ дар рӯзгорони куҳан онро ҷузъе аз хун ва қисмати бисёр зариф ва мутаҳаррики он медонистанд. Ба мӯҷиби ояи 4-и Маъориҷ ва 4-и Қадр рӯҳ гоҳе ба мафҳуми Ҷабраил аст.

Аҳаммияти рӯҳ дар тафаккури исломӣ миқдоре ҳам шояд ба ин иллат бошад, ки ба ривоёти Қуръон (Ҳаҷр: 29 ва Сод: 72) дар оғози офариниш ҳамин ки пайкари ҷисмонии одам рост шуд, Худованд аз рӯҳи хеш дар ӯ дамид ва бинобар ин, рӯҳи дамида дар колбади одамӣ дар воқеъ ҳамон рӯҳи Худост. Марям низ, ки покдоман зиста буд, рӯҳи Худо дар ӯ дамида шуд (Таҳрим: 12) ва бор баргирифт ва фарзандаш Исо ба «Рӯҳуллоҳ» номбардор гардид:

*Чӣ буд он нафхи рӯҳу ғуслу рӯза,*
*Ки Марям ур буду рӯҳ танҳо.*
*(Хоқонӣ)*

*Лоф аз он рӯҳ тавон зад, ки ба чорум фалак аст,*
*На аз ин рӯҳ, ки дар таббату ягмо бинанд.*

*(Хоқонӣ)*

Азизуддини Насафӣ («ал-Инсон») ҳангоми татбиқи аъзо ва ҷавориҳи одамӣ бар афлок мегӯяд, ки рӯҳ ҳайвоне курсӣ ва намудори фалаки собитот аст, ки курсӣ олами кабир аст ва дар ин фалак малоика бисёранд ва рӯҳ нафсонӣ ва арш аст ва намудори фалак-ул-афлок, аз ҷиҳати он ки фалак-ул-афлок арши олами кабир аст.

Равон дар адабиёти форсӣ, мутародиф бо рӯҳ, ҷон ва нафс ба кор рафта ва дар иртибот бо он мазомину луғоту таркиботи бисёре падид омадаанд, ки метавон дар фарҳангҳо (аз ҷумла «Луғатнома») дид. Барои мисол, ба чанд намунаи андак кифоят мекунем ва тафсилро ба «»Луғатнома» (мадхалҳои «равон», «ҷон», «рӯҳ» ва «нафс») ҳавола медиҳем:

*Яке ҷӯйбор асту оби равон,*
*Зи дидори ӯ тоза гардад равон.*

*(«Шоҳнома»)*

*Равони соҳиб-ул-аъроф мавқуф аст то машҳар,*
*Миёни дӯзаху Фирдавс, ки то роят чӣ фармояд.*

*(Хоқонӣ)*

*Эҳёи равони мурдагонро*
*Бӯят нафаси масеҳи Марям.*

*(Саъдӣ)*

*Соқӣ, бидеҳ он кӯзаи ёқути равонро,*
*Ёқут чӣ арзад, бидеҳ он қути равонро!*

*(Саъдӣ)*

*Ҳар чиз тане дораду ҷонею равоне,*
*Ту ҷону тани мулкию ҳукми ту равон аст.*

*(Салмони Соваҷӣ)*

**РАВШАНАК (روشنک)**

Номи духтари «Доро» аст, ки бар тибқи ривоёти афсонаӣ Искандар ба мӯҷиби васиятномаи Доро ӯро ба ақди никоҳи худ даровард, дар ҳоле ки бино бар ривоёти таърихӣ, ки юнониён нақл кардаанд, Руксона (Равшанак) духтари яке аз нуҷабои Суғд буд, на духтари Доро. Дар шеъри форсӣ ҳам ҳамон ривоёти афсонаӣ, ки ғолибан аз «Шоҳнома» ва манобеъи собиқ бар он нашъат гирифта, мавриди таваҷҷуҳ будаанд:

*Агар сар дарорад бад-ин шугл шоҳ,*
*Сари Равшанакро расонад ба моҳ.*
*(«Хамса»)*

*Ҳамчу гилмон-дараш ба ҳалқаи тоъат,*
*Ҳамчу канизон-дараш ба хиттаифармон*
*Равшанаку Арнавозу Зуҳраву Ноҳид,*
*Ҳафсаву Иқлимиё – афифаи геҳон.*
*(Қоонӣ)*

**РАСТОХЕЗ (رستاخیز)**

Растохез (zesuzzection) (бархостани мурдагон) рӯзест, ки мурдагон дубора зинда мешаванд ва дар фарҳанги исломӣ ба суратҳои мухталиф: қиёмат, баъс, соат, рӯзи шумор, рӯзи ҷазо, явм-ул-баъс, явм-ут-тағобун, явм-ул-мавъуд, явм-ул-ҳисоб, явм-уд-дин, явм-ул-фасл, явм-ул-ҳашр, явм-ул-қиёма, явм-ун-нушур, явм-ут-танод, томмат-ул-кубро, маҳшар, ҳашр, нашр, нушур, арасот, ҳоққа, қориъа, воқиа, азфат, озфат, сохха, маъод, явми фазъи акбар ва ҷуз он номида шудааст. Дар Қуръон сад васф ва ҳафт ном ва таъдоде авсофу нуъут дар оёти мухталиф барои растохез зикр шудаанд.

Андешаи растохез ва чирагӣ бар марг ва таҷдиди ҳаёт аз масоилест, ки дар ҳамаи адёну тамаддунҳо матраҳ аст. Аз лиҳози моддӣ, растохез чизе ҷуз эҳё ва таҷдиди ҳолати пешин нест, аммо аз лиҳози равонӣ имкони ин ҳаст, ки растохез инсон ва ҷаҳонро ба мартабае бартар аз мартабаи пешини вуҷуд бирасонад, яъне бо навъе беҳбуд ва такомул ҳамроҳ бошад. Намодҳои растохези милал бахсус аз ҷиҳати мутолиоти равонӣ қобили баррасиянд.

Андешаи растохез аз он ҷо пайдо шуд, ки дар оғози зиндагонии инсон тулуъи ҳаррӯзаи хуршед, ки гуфтӣ ҳар бор аз коми аждаҳое берун меояд, нав шудани дубораро барои одамӣ сабаб мешуд, чунон ки баъдан ҳар валодати тоза тағйир ва табдиле дар инсон падид меовард. Тӯфони Нӯҳ, ки дар бештари мазоҳиб ҳаст ва гоҳ ба сурати ҳайвони саҳмнок ва дарё тасвир шудааст, худ навъе растохези ҷаҳонӣ ба шумор меомад, зеро наҷотёфтагон аз ин тӯфони маҳиб ҷаҳони навинро пай афканданд. Равонковон ин андешаро мубтанӣ бар асли сурати навъе (архетип) донистаанд, ки дар замири одамӣ наҳуфтааст ва ба шаклҳои гуногун метавонад ҷилвагар шавад.

Дар фалсафаи Эрони бостон ҷаҳон иборат аст аз муқобилаи хайру шар ва ҳангоме ки яке аз ин ду неру хунсо шавад ва ба истилоҳ ихтилофи сатҳӣ вуҷуд надошта бошад, ҷунбиш бозмеистад ва зиндагии моддӣ ба поён мерасад ва он рӯз растохез аст. Дар паҳлавӣ вожаи «фрашкарт» ба маънии қиёмат ва рӯзест, ки ҷаҳон аз партави сушиёнт, ки дорои фарри эзадист, нав хоҳад шуд.

Дар иътиқоди эрониёни куҳан, Зардушт дар сеҳазораи охири умри ҷаҳон падид омад ва Сушиёнт охирин фарди хонадони ӯст, ки даври ҷаҳони моддиро ба поён мерасонад ва бадиро нобуд мекунад. Вақте бадӣ аз миён рафт, иллате барои вуҷуди инсон боқӣ намемонад. Он гоҳ дар як нимрӯз, замин ва ҳар чӣ дар он аст, нобуд мешавад ва достони зиндагии инҷаҳонӣ ба сар мерасад. Дар растохез мардумони ҳама қуруну аъсор ба тани хокии худ дар додгоҳи Аҳуромаздо ҳузур меёбанд ва ҳама аз неку бад аз хок бархоҳанд хост, ба ҷуз Афросиёб ё касоне, ки хӯи девон доштаанд ва дар сиришти аҳриманӣ мустаҳил гаштаанд. Некон бо тани хокии худ ба биҳишт ва бадон низ бо ҳамон ҷисм ба ҷаҳаннам мераванд. Сипас дар пайи таъсири ситораи дунболадоре мавҷе аз филиззи гудохта рӯи замин ҷорӣ мешавад, ки ҳамагон бояд аз он бигзаранд ва дар ин гузаргоҳ гуноҳкорон аз гуноҳи худ пок мешаванд ва порсоён гӯӣ бар рӯи шири гарм мераванд. Он гоҳ Аҳуромаздо ҳамаи офаринишро ба худ мехонад ва мавҷудот бо нӯшидани ҷуръае аз шарбате, ки Сушиёнт бо ҳуми сафед дуруст карда, ҷовидонӣ мегарданд. Сипас охирин набарди некӣ ва бадӣ дармегирад, ки дар он хайр пирӯз мешавад ва дӯзах худ ба худ нобуд мешавад ва Аҳриман ба ҳамон ҷойе, ки ба ҷаҳон омада буд, мегурезад. Дар бораи растохез дар

ҳеч як аз қитаъоти Авасто равшантару муфасалтар аз Зомёд-яшт суҳбат нашудааст. Ҳамчунин дар «Бундаҳишн», фасли сеюм, батафсил аз зуҳури Сушиёнт ва растохез ва олами пасин сухан рафтааст.

Дар ҷаҳонбинии исломӣ эътиқод ба рӯзи вопасин ва маод, лозимаи таҳқиқи адолати Худованд ва яке аз усули эътиқодӣ шумурда шудааст. Дар мавориди мутъаддид, дар Қуръон ба талвеҳ ва тасреҳ аз қиёмат сухан рафта ва дар аввалин ояи сураи ҳафтодупанҷ, ки ба «Қиёмат» низ мавсум аст, ба он савганд хӯрда шудааст.

Замони растохез барои башар ба дурустӣ маълум нест. Ҳатто Паёмбари ислом ҳам замони онро таъйин накард ва ба тасреҳи Қуръон (Аъроф: 187) дониши растохез ва замони он назди Худост. Ҷое дигар растохез рӯзе муаррифӣ шуда, ки дар он ҳар модаре ширхорашро фаромӯш мекунад ва ҳар бордоре борашро аз ҳавл (тарс) ба замин мениҳад. Мардумонро дар он рӯз чун мастон мебинӣ ва ҳол он ки маст нестанд… ё растохез замонест, ки рӯзаш панҷоҳ ҳазор сол тӯл мекашад (Маъориҷ:4).

Дар ҷаҳонбинии исломӣ низ дар поёни ҷаҳон, ки торикӣ ва ҷаҳл ҳама ҷоро пур кунад, Маҳдии Мавъуд (а) зуҳур хоҳад кард ва пас аз як давраи адолати мутлақ ва пирӯзӣ ва истиқрори равшанию хайр ҷаҳони моддӣ ба сар хоҳад расид ва ҳамаи мавҷудот хоҳанд мурд ва замоне, ки машийяти илоҳӣ таъаллуқ бигирад, танҳо Исрофил бархоҳад хост ва дар сури худ хоҳад дамид ва ҳамаи одамиён, аз оғоз то анҷоми рӯзгор бо тани хокӣ барангехта хоҳанд шуд ва дар маҳкамаи адли илоҳӣ ҳузур хоҳанд ёфт ва некӯкорон ба подош ва бадон низ ба кайфар хоҳанд расид.

Дар тафосир ва китобҳои ривоёту ҳадис кайфияти қиёмат батафсил омадааст.

Бархе урафо зимни истинботҳои хосси худ қиёмат ва тӯфонро ба ҳам рабт додаву натиҷа гирифтаанд, ки ҳар чанд гоҳ дар ҷаҳон тӯфоне бармехезад ва ҳар тӯфоне қиёмат аст. Пас, қиёмат се навъ аст: Яке қиёмати суғро, ки ом нест ва дар тарафе аз атрофи замин бошад, дувум қиёмати кубро, ки ом аст ва тамоми рӯи заминро фаро мегирад ва севум қиёмати узмо, ки он ҳам ом аст ва дар тамоми замин ҳеч чиз бар ҷой нагузорад. Қиёмати суғро пас аз ҳазор сол ва кубро пас аз ҳафт ҳазор сол ва узмо пас аз чиҳилу нӯҳ ҳазор сол хоҳад буд. Мафоҳими ирфонии қиёмат,

ки гоҳе ҳолати намодӣ ёфта, аз ҷиҳоти мутъаддид низ мавриди тавaҷҷуҳи урафои исломӣ қарор гирифтааст.

Растохез ва қиёмат дар адаби форсӣ ҳам ба маънии рӯзи ҳашр ва ҳам ба мафҳуми замони дур ва маҷозан воқеае бузург ва ҳам ба маънии ҳар чизи фохир ва олӣ ба кор рафтааст.

*Растхез аст, хезу бозшикоф*
*Сақфи айвону тоқи торумро.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳаст чун субҳ ошкоро, к-ин сабуҳе чандро*
*Бими субҳи растхез аст аз шаби ялдои ман.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз бими оби рӯи ту дар рӯзи растхез*
*Оташ намуда пушту гирифта раҳи гурез.*
*(Камоли Исмоил)*

*Фардо, ки сар зи хок барорам, агар туро*
*Бинам, фароғатам бувад аз рӯзи растхез.*
*(Саъдӣ)*

*Рӯзи растохез, к-он ҷо кас напардозад ба кас,*
*Ман напардозам ба ҳеч аз гуфтугӯи ёри хеш.*
*(Ҳофиз)*

*Қиёмат мекунӣ, Саъдӣ, бад-ин ширин сухан гуфтан,*
*Мусаллам нест тӯтиро дар айёмат шакархоӣ.*
*(Саъдӣ)*

*Инки ту дорӣ, қиёмат аст, на қомат,*
*В-ин на табасум, ки муъҷиз асту каромат.*
*(Саъдӣ)*

*Бинишин як нафас, эй фитна, ки бархост қиёмат,*
*Фитна нодир бинишинад, чу ту дар ҳоли қиёмӣ.*
*(Саъдӣ)*

*Аҳли фариқайн дар ту хира бимонанд,*
*Гар биравӣ дар ҳисобгоҳи қиёмат.*
*(Саъдӣ)*

*Кош ки дар қиёматаш бори дигар бидидамӣ,*
*К-он чи гуноҳи ӯ бувад, ман бикашам гароматаш.*
*(Саъдӣ)*

*Ҳар чӣ ҷуз ишқи туст, аз сари дил*
*То қиёмат бурун тавон кардан.*
*(Аттор)*

*Аз номаи сиёҳ натарсам, ки рӯзи ҳашр*
*Бо файзи лутфи ӯ сад аз ин нома тай кунам.*
*(Ҳофиз)*

*Ошиқам, фарёд имони ман аст,*
*Шӯри ҳашр аз пешхезони ман аст.*
*(Иқбол)*

*Биларзонд ҳавли қиёмат дилаш,*
*Ва «зулзилаталарзу зилзол»-и ӯ.*
*(Ахвони Солис)*

*Бо он ки қариб аст ба сарҳо тафи хуршед*
*Аз хавф бувад арсаи маҳшар чу шаби тор.*
*(Ахвони Солис)*

**РАФРАФ (رَفرَف)**

Номи яке аз ду асби ҳазрати Расул аст, ки дар шаби Меъроҷ савор шуда буд. Номи асби дигари он ҳазрат Буроқ буд. Дар як ривоёт Рафраф номи тахтест, ки Ҳазратро шаби Меъроҷ ба ҳузури Худованд бурд («Шарафномаи Мунирӣ»). Ба ҳарду маънӣ дар шеъри форсӣ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Зи Рафраф бар рафи Тубо алам зад,*
*В-аз он ҷо бар сари Сидра қадам зад.*
*(«Хамса»)*

*Сирофил омаду бар пар фишондаш,*
*Ба ҳавдаҷхонаи Рафраф нишондаш.*
*(«Хамса»)*

*Фуруд ой аз Буроқи ақл, к-ӯ вомонда ҳамчун ман,*
*Баро бар Рафрафи ишқу бирон то ҳар куҷо хоҳӣ.*
*(Қоонӣ)*

**РАХШ (رَخش)**

Номи асби машҳури Рустам аст, ки аслан дар фарҳангҳо, ба маънии сурху сапеди ба якдигар омехта ва низ қавси қузаҳ ё камони Рустам ва низ мутлақи асб омадааст. «Бӯрабраш»-ро ҳам ба эътибори ин ки ранги сурху сапеду дарҳам аст, рахш хондаанд. Аммо Рахш асби шигифтовари Рустам аст, ки бо як озмуни душвор аз миёни галлаҳои фаровони асб баргузида шуд ва умре ба дарозии умри худи Рустам дошт ва саранҷом ҳамроҳ бо худи ӯ ба чоҳи ғадри нобародараш – Шағод афтод ва бо савори хеш ҷон дод. Рахш дар охирин лаҳза, ки маргро ҳис мекунад, тамоми талоши худро барои наҷоти Рустам ба кор мегирад, ки коргар намеафтад ва ҳарду ба коми марг меравaнд. Дар «Шоҳнома» ин асб чеҳрае аҷиб ёфта ва тавсифе, ки аз ӯ шуда, бешабоҳат ба фиқраи даҳуми «Дин-яшт» нест:

*Сияҳчашму бӯрабрашу говдум,*
*Сияҳхояву тунду пӯлодсум.*
*Танаш пурнигор аз карон то карон,*
*Чу доги гули сурх бар заъфарон.*
*Чи бар об будӣ, чи бар хушк роҳ,*
*Ба рӯз аз хур афзун шудӣ, шаб зи моҳ.*
*Ба шаб мӯрча бар палоси сиёҳ*
*Намудӣ ба гӯш аз ду фарсанг роҳ.*
*Ба нерӯи пилу ба боло ҳаюн,*
*Ба заҳра чу шери куҳи Бесутун.*
*(Шоҳнома)*

Ҷуз Рахш ҳеч асбе қодир набуд, тани Рустамро бикашад, ҳамон гуна ки ҳангоми интихоб ҳеч асбе натавонист зери фишори панҷаи ӯ пушт хам накунад. Ҳуши ӯ наздик ба одамиён аст. Дар хони севум, соҳибашро аз наздик шудан ба аждаҳо огоҳ мекунад ва дар хони аввал бо шер меҷангад. Рустам бо ӯ ҳарф мезанад ва ҳамчун як инсон мухотабаш қарор медиҳад:

*Чунин гуфт бо Рахш, к-эй некёр,*
*Макун сустӣ андар гаҳи корзор,*
*Ки ман шоҳро бар ту беҷон кунам,*
*Ба хун сангро ранги марҷон кунам.*
*Чунон гарм шуд Рахши оташгуҳар,*
*Ки гуфтӣ баромад зи паҳлуш пар.*
*(Шоҳнома)*

Чунин ба назар мерасад, ки тадвинкунандагони достонҳои миллӣ асби Рустамро аз ҳайси дурахшандагӣ Рахш номидаанд. Чунон ки Фирдавсӣ ҳам гоҳе ӯро бо сифати рахшон зикр кардааст:

*Фуруд омад аз Рахши рахшон чу бод,*
*Сари номвар боло ниҳод.*

Дар адабиёти ирфонӣ, ки ба наҳви васеъе аз мафоҳими асотирӣ ва паҳлавонӣ моявар аст, Рахш ба кори халқи маъонӣ ва андешаҳои баланди орифона омада ва масалан дар китоби «Шарҳи шатҳиёт» мафоҳими зерро сабаб шудааст: Рахши ҷовид, Ҷам, Хушгоми ишқ, Зобулиёни ваҳдат, Сипеҳри ишқ, адам, ишқ, қадам, қаҳру лутф, муҳаббат ва Рахшкашони ишқ.

Дар адабиёти мадҳии форсӣ Рахш мазҳари тамомияту камол ва тезгомию фаросату зебоӣ муарифӣ шуда ва ҳамвора асби мамдуҳ дар мақоми иғроқ ҳамонанди Рахш тавсиф шудааст:

*Рахш бо ӯ логару Шабдиз бо ӯ кундрав,*
*Вард бо ӯ арҷалу Яҳмум бо ӯ ажгаҳан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Гӯӣ он пури Саманд асту манам Бежани гурд,*
*Гӯӣ он Рахши бузург асту манам Рустами Зол.*
*(Фаррухӣ)*

*Ошиқ, ки ҷоми май кашад, бар ёди рӯи вай кашад,*
*Ҷуз Рахши Рустам кай кашад ранҷи рикоби Рустам?!*
*(Саноӣ)*

*Май хӯр, ки ғамҳо май кушад, андӯҳи мардон вай кушад,*
*Аз роҳи Рустам кай кашад ҷуз Рахш рахти Рустам?!*
*(Саноӣ)*

*Ту Рустамию бораи тунди ту ҳаст Рахш,*
*Ту Ҳайдарию теғи ту ҷуз Зулфиқор нест.*
*(Масъуди Саъд)*

*Румҳат аз ҷинси муъҷизи Мӯсо,*
*Маркаб аз навъи Рахши Рустам бод!*
*(Анварӣ)*

*Асбе, ки инонкаши ту бошад,*
*З-иқбол шавад чу Рахши Рустам.*
*(Анварӣ)*

*Агар тан ба ҳазрат наёрам, аҷаб не,*
*Ки Рахше сазовори Рустам надорам.*
*(Хоқонӣ)*

*Рахши донишро бибур дунболу пай баркаш, аз он-к*
*Ҳафтхони ақлро Рустам нахоҳӣ ёфтан.*
*(Хоқонӣ)*

*Рахш ба ҳаррои зар бурдан дар пеши дев*
*Пас хари афкандасум маркаби Ҷам сохтан.*
*(Хоқонӣ)*

*Рахши ӯ дар зулмати маъқул гум,*
*Дар кӯҳистони вуҷуд афканда сум.*
*(Иқбол)*

## РАШНРӮЗ

**(رَشن روز)**

Рӯзи ҳаждаҳуми ҳар моҳи шамсӣ, мухтасси фариштаи Рашн (Раш) аст ва ба номи ӯ «Рашнрӯз» номида шудааст. Рашн дар забони авастоӣ «рашну» аслан ба маънии додгар ва одил ва дар истилоҳ фариштаи муваккал бар Мизон аст. Фаришта бо Меҳру Суруш муносиботи махсус дорад ва дар мутуни мутааххири «Маздаясно» сеюмин довари маҳкамаи рӯзи пасин ба шумор рафтааст. Ардовироф низ дар сафари худ, пас аз гузаштан аз пули

Чинувад, ӯро дида, ки тарозу дар даст дорад ва аъмоли мардумонро месанҷад. Яшти дувоздаҳуми «Авасто» ва гули насрин махсуси ин фаришта аст.

Рашнрӯз дар шаҳривар ва меҳр саъд ба шумор меомада ва дар дигар моҳҳо миёна. Дар ин рӯз сафар тиҷорат, зироат, либоси нав пӯшидан ва фасдро муборак медонистаанд:

*Чу ҳури сипеҳр оварад рӯзи раш,*
*Туро зиндагӣ бод пидрому х(в)аш.*
*(Фирдавсӣ)*

*Даромад дар он хонаи чун биҳишт*
*Ба рӯзи раш аз моҳи урдибиҳишт.*
*(Унсурӣ)*

*Рӯзи рашн аст, эй нигори дилрабой,*
*Шод биншину ба ҷоми май гарой.*
*(Масъуди Саъд)*

**РАЪД (رعد)**

Раъд ё тундар, тундур, бахту, бахнуҳ ва бахнуна дар тадовули авом, осмони ғурранда ва садои ғурришест, ки аз абр шунида мешавад «Фарҳанги Шуурӣ» овардааст: Аҳли шаръ гӯянд, ки номи фариштаи мувакал бар абр аст, ки ба амри Худо онро меронад ва дар натиҷа садои раъд эҷод мешавад. Ба заъми фурукаш фирқаи Насирия (аз фирақи шиъа) он садои ҳазрати Алӣ (а) аст, зеро пиндоранд, ки он ҳазрат дар абрҳо иқомат дорад. Дар бархе оёти китоби муқаддас садои Худо ба раъд ташбеҳ шуда ва тавсифе ҳам, ки дар Мазмур: 29 аз садои Худованд шуда, ҳамин матлабро таъйид мекунад. Сураи сездаҳуми Қуръон Раъд номида шуда ва оёти 11 ва 12 ҳамин сура мегӯяд: Худо касест, ки баркро ба ҷиҳати биму умед ба бандагон менамоёнад ва абрҳои гаронро падид меовараду тундар ва фариштагон ӯро ситоиш мекунанд. Дар асотири куҳан Индро дорои гурзест, ки соиқа дар он ҷой дорад ва бо он гурз, деви торикӣ ва хушкиро мағлуб мекунад.

Дар адаби форсӣ садоҳои маҳибу саҳмгин ба садои раъд (тундар) ташбеҳ шудааст:

*Хурӯше баромад ба кирдори раъд,*
*Аз ин рӯй Рустам в-аз он рӯй Саъд.*

*(Фирдавсӣ)*

*Чу тундар хурӯшон шуда ҳардувон,*
*Шаҳи ҷодувон, Рустами паҳлавон.*

*(Фирдавсӣ)*

*На чарх асту аҷзои ӯ чун ситора,*
*На абр асту овои ӯ ҳамчу тундар.*

*(Фаррухӣ)*

*Хурӯше баркашидӣ тунд тундар,*
*Ки мӯи мардумон кардӣ чу сӯзан.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Туро бинанд бар кӯҳе шуда дар ҳамла чун боде,*
*Чу барқе наъра пуроташ, чу раъде ҳалқ пуртундар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Қатраи борон аз ӯ равон шуда чун тир,*
*Ғуррон чун маркаб аз миёнаш тундар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Раъди сапеди муҳраи шоҳи фалакгулом,*
*Бар Буқабис ларза зи ово барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

*Атлас ба ранги оташу асли амома аз най,*
*Абраш чу боди найсон, тундӣ ба сони тундар.*

*(Хоқонӣ)*

*Гулушон хобгоҳи маргу дилшон ноиби дӯзах,*
*Даҳоншон раҳгузори барқу гавшон ноиби тундар.*

*(Қоонӣ)*

**РЕВАНД (ریوند)**

Реванд (бошукӯҳ, шукӯҳманд) дар Авасто ғолибан сифати мардумон ё эзадон аст ва аслан номи кӯҳест, ки ҷуғрофинависон ҷои онро дар шимоли ғарбии Сабзвор донистаанд ва «Пушт» ва «Яштоспон» низ хонда мешудааст. Маъруф аст, ки оташкадаи Озарбарзинмеҳр то замони Гуштосп ҷои хоссе надошт ва вақте Гуштосп дини Зардуштро пазируфт, онро дар кӯҳи Реванд фуру ниҳод ва ин кӯҳ баъд аз ин ва ба воситаи Озарбарзин шуҳрат ёфт. Ҳамчунин Реванд яке аз шаҳрҳои маъруфи Нишопур ва дорои сездаҳ русто будааст. Ин ном дар яке аз нусахи «Шоҳнома» ба сурати «раванд» омадааст:

*Шунидам, ки рӯзе гави пилтан,*
*Яке сур кард аз дари анҷуман.*
*Ба ҷое, куҷо номи ӯ буд Раванд,*
*Бад-ӯ-андарун коххои баланд.*
*Куҷо Озари бурзи Барзин кунун*
*Бад-он ҷо фурӯзад ҳаме раҳнамун.*
*(«Шоҳнома»)*

Ба илова, яке аз номҳои ревос низ реванд аст.

**РЕВОС (ریواس)**

Ревос (рибос ё реванд) номи гиёҳест, ки бино бар асотири куҳан Машӣ ва Машёна, ки ба манзалаи Одаму Ҳавво дар ривоёти эронӣ ҳастанд, аз он падид омаданд. Тутимисм (Totemism) яке аз падидаҳои куҳани ҷавомеъи башарист ва эътиқод ба ин ки инсони нахустин аз бутаи ревос падид омад, дар воқеъ эътиқодест, мубтанӣ бар тутам гиёҳӣ, ки ба давраи навсангӣ марбут мешавад.

Зоҳиран, гурӯҳе аз ақвоми ибтидоии Эрон гумон мекарданд, ки аз гиёҳи ревос падид омадаанд ва ин гиёҳ тутими қабилаи эшон ба ҳисоб меомадааст. Баъдҳо ин устураи куҳан дар Осиёи Миёна ва дар байни эрониён умимият ёфтаву аслии куллӣ шудааст. Шояд ончи Мавлоно дар «Маснавӣ» баён дошта, ёдовари ин нукта бошад:

*Аз ҷамодӣ мурдаму номӣ шудам,*
*В-аз намо мурдам, зи ҳайвон сар задам.*

Чунон ки аз асотири куҳани эронӣ бар меояд, Каюмарс аввалин мавҷуд буд ва чун сӣ сол баромад, Аҳриман ба хӯрдани ӯ оғоз кард ва ҳамин, ки ба тухмдони ӯ расид, ду қатра манӣ аз пушти ӯ бар замин рехт, ки тавассути ашиъаи хуршед дар дили хок маҳфуз монд ва пас аз чиҳил сол дар меҳррӯз аз меҳрмоҳ (ҷашни Меҳргон) гиёҳе ба шакли ду соқаи ревос ба ҳам часпида буд. Сипас ин ду соқа чеҳраи башарӣ ёфтанд ва рӯҳ дар онҳо дамида шуд ва ба сурати як ҷуфт ба номи «Машӣ» ва «Машиёна» даромаданд. Баҳор бо ин мафҳум ревосро бар меҳргиёҳ мунтабиқ донистааст.

Сурати асотирӣ ва куҳани Ревос дар адабиёти форсӣ то кунун ба назар наёмада, аммо ревос ба маънии гиёҳе, ки соқаҳои ҳавоии он муҳтавии маводди захираӣ ва асидист ва ба ҳамин ҷиҳат мавриди истифодаи хӯрокӣ қарор мегирад, дар фарҳангҳо ва низ шеъри форсӣ омадааст:

*Қаляи боқлию қаляи себу ревос,*
*Газаре бошад, пур кӯфтаҳо гарду сагор.*
*(Бусҳоқи Атъима)*

Гоҳе ҳам ба маънии макру ҳила омадааст, ки бо матлаби ёдшуда иртибот надорад:

*Менадорӣ хабар ту, эй наспос,*
*Ки ба сад банду ҳилату ревос…*
*(Ҳадиқа)*

*Чу хоҳам кард зарқу ҳазлу ревос,*
*Нахоҳам низ оқил буду фарнос.*
*(Саноӣ)*

Танҳо дар шеъри муосир аст, ки ба ҷанбаҳои асотирии ребос (ревос) таваҷҷуҳ шудааст:

*Хаёл мекардем,*
*Бидуни ҳошия ҳастем.*
*Хаёл мекардем,*

*Миёни матни асотирии ташаннуҷи ребос шиноварем*
*Ва чанд сония ғафлат ҳузури ҳастии мост.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**РИЗВОН (رضوان)**

Ризвон (хушнудшуда, хушнудӣ), нигоҳбон ва номи фариштаи мувакали биҳишт аст, чунонки Молик номи дарбони дӯзах аст. Шуарои форсизабон ин номро мешинохтанд ва бо вазифаи ин фаришта ошно будаанд:

*Вар ту бихоҳӣ фариштае, ки бибинӣ,*
*Инак, ӯй аст ошкоро Ризвон.*
*(Рӯдакӣ)*

*Зи хубон ҳама базмгаҳ чун биҳишт,*
*Ту гуфтӣ, ки Ризвон бар ӯ лола кишт.*
*(«Шоҳнома»)*

*Биҳишт аст ин боғи султони аъзам,*
*Далел он ки Ризвони биншаста бар дар.*
*(Фаррухӣ)*

*Чашми ҳуро чун шавад шӯридаи Ризвонбиҳишт,*
*Хоки пояш тутиёи дидаи ҳуро кунад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Пас чу Ризвон дари ҷаннот гушояд, покон*
*Бонги ҳалқа задани Каъбаи улё шунаванд.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз авҷи осмон ба сари Сидра бигзарам*
*В-аз Сидра сар ба гулшани Ризвон бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Чунин қафас на сазои чу ман хушалҳонест,*
*Равам ба гулшани Ризвон, ки мурғи он чаманам.*
*(Ҳофиз)*

*В-ар хори мугелон халад ба комат,*
*Чун нор наяндешӣ аз мугелон,*
*К-он мулк биҳишту деват аз рев,*
*Тарсам, надҳад раҳ ба боғи Ризвон.*
*(Қоонӣ)*

**РОМ (رام)**

(Эзади) Ром, дар авастоӣ Рома (Rama) ё Роман (Raman) ва дар паҳлавӣ Ром ё Ромишан, ҳамон аст, ки имрӯз Ромиш (ба маънии сулҳу осоиш ва хушию шодмонӣ) мегӯем. Ром аслан номи фаришта ё эзади муваккал бар рӯзи бистуякуми ҳар моҳи шамсӣ буда, ки дар Авасто бо сифати «бахшандаи чарогоҳ ва ағзияи хуб» омадааст ва гули хайрии зард ба ӯ ихтисос дорад.

*Бар ин гуна хоҳад гузаштан сипеҳр,*
*Нахоҳад шудан ром бо ман ба меҳр.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар «Авасто» калимаи ром ба маънии осош ва хушию шодмонӣ ба кор рафта аст. Дормстетер, дар тарҷумаи Авасто назар дода, ки Ром бо «Войваҳ» ё «Вию» (эзади бод) якест, аммо Пури Довуд бар асоси Авасто онҳоро ду эзади мутафовит медонад. Яшти понздаҳуми Авасто, ки номаш «Ром-яшт» аст, дар ситоиши «Эзади бод» аст. Дар мазоҳири шаш ва ҳафт, аз таҷаллиёти даҳгонаи Вишну – худои бузурги ҳиндӣ – низ Ром мавриди таваҷҷуҳ будааст. Ин Ром ҳамон қаҳрамони размномаи бисёр куҳан ва маъруфи «Ромоёно» (Ramayana) аст, ки маҳбуби ромишгарон ва хунёгарон будааст. Дар китоби «Дабистон-ул-мазоҳиб», гушн ба маънии қуч ва ҳайвони нар ва мазҳари «Башн» ё «Ром» дониста шудааст. Ром, ки ба маънии бурҷи Ҳамал низ ҳаст, бояд мазҳар ва нишонаи умдаи домҳо бошад ва ёдовари зиндагии шубонӣ. Илова бар ин «Ром» номи холиқи чанг низ ҳаст, ки Ромнӣ ва Ромтин ва Ромина ҳам гуфта шудааст ва луғати «ромиш» ва «ромишгарӣ» гувоҳи пайванди ин эзад ва мусиқист.

*Гарчи тани чанг шабеҳи ноқаи Лайлист,*
*Нолаи Маҷнун зи чанги Ром баромад.*
*(Хоқонӣ)*

Дар достони куҳани «Вису Ромин», ки марбут ба замони ашконист, Ром холиқи сози чанг ва бунёнгузори шаҳри Аҳвоз муаррифӣ шуда, ки ба номи ӯ, ба «Ромшаҳр» мавсум гаштааст:

*Яке з-он шаҳрҳо Аҳвоз мондаст,*
*К-аш ӯ он гоҳ «Шаҳри Ром» хондаст.*
*Кунунаш гарчи ҳам Аҳвоз хонанд,*
*Ба дафтар Ромшаҳраш ном доданд.*
*Шаҳе хушзиндагӣ будасту хушном,*
*Ки худ дар лафзи ишон хуш бувад ром.*
*(«Вису Ромин»)*

Ром ба ин маънӣ, ёдовари сифоти Тиру Ноҳид ва бо онҳо дар иртибот аст. Ба илова «Ром» дар вожаҳо бар сари номҳои мутаъаддид омада ва маъонии мухталиферо дар форсӣ ба худ ихтисос додааст.

**РОМРӮЗ (رامروز)**

Рӯзи бистуякуми ҳар моҳ ба номи фариштаи мувакил бар шодӣ «ромрӯз» номида шудааст. Порсиён ин рӯзро неку муборак донистаанд ва зан хостану ромиш кардан ва фасд дар он муборак будааст, агарчи бархе манобеъ ба нуҳусати он низ ишора кардаанд.

Ромрӯз аз меҳрмоҳ, ба ривоёти Берунӣ Меҳргони бузург аст ва сабаби ин ид он аст, ки Фаридун бар Заҳҳок пирӯз шуд ва ӯро ба банди асорат даровард ва дар кӯҳи Дамованд зиндонӣ кард ва мардум аз ситами Заҳҳок осуда шуданд. Фаридун мардумро гуфт: Кустӣ ба камар банданд ва замзама кунанд ва ба ҳангоми таом сухан нагӯянд. Зардушт эрониёнро амр кард, ки Меҳргон ва ромрӯзро ба як андоза бузург бидонанд ва ҳамзамон, ин дуро ид бишуморанд, то ин ки Ҳурмуз – писари Шопур, ин ду идро ба ҳам пайванд дод ва рӯзҳои миёнаи онҳоро ид гирифт:

*Туро рӯзи ром аз ҷаҳон ром бод,*
*Ҳамон бодро бо ту ором бод!*
*(Фирдавсӣ)*

*Май хӯр, к-ат бод нӯш, бар суману пилгӯш,*
*Рӯзи рашу рому ҷӯш, рӯзи хуру моҳу бод.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чу рӯзи ром шоҳаншоҳи кишвар*
*Ба май биншаст бо гурдани лашкар.*
*(«Вису Ромин»)*

**РУИНДИЖ (رويين دژ)**

Руиндиж (руинадиж, руиндиз ё дижи руин), номи қалъаест бо деворҳои сар ба фалак кашида, ки ба ривоёти «Шоҳнома», гирдогирди он рӯдҳо ва обҳои қобили киштэронӣ равон будааст бо имконот ва силоҳҳои лозими ҷангӣ ва неъмату фароҳӣ. Ин диж ҷойгоҳи Арҷосп буд ва духтарони Гуштосп дар он маҳбус буданд ва Исфандёр пас аз гузаштан аз ҳафтхон онро гушуд ва хоҳарони худро наҷот дод. Ба ин воқеа дар шеъри форсӣ сареҳан ишора шудааст:

*Ҳанӯз Исфандёри ман нарафт аз Ҳафтхон берун,*
*Ҳанӯзаш дар дижи Руин арусонанд зиндонӣ.*
*(Хоқонӣ)*

«На ин дижи Руини зангорхӯрдаро чун Исфандёр ба Ҳафтхони оҳи саҳаргоҳӣ бихоҳӣ гушодан?» («Муншаоти Хоқонӣ»)

*Гӯӣ инак бар дижи руини Рус*
*Рояти шоҳи Ахистон бар кард.*
*(Хоқонӣ)*

*Чу рӯйинтан Исфандёр аст ҳар дам,*
*Бар ӯ фатҳи Руиндиж осон намояд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳаст ин ҳамон амир, ки дар Ғуриён намуд*
*Коре, ки кард дар дизи Руин Сифандёр.*
*(Қоонӣ)*

**РӮЙИНТАНӢ** (رویین تنی)

Рӯйинтанӣ, яъне доштани бадани неруманд ва мувоқим, ки аслиҳа бар он коргар набошад. Дар афсонаҳои ҷаҳон чанд тан ба ин сифат номбардоранд ва ваҷҳи мушаххасаи онҳо ин аст, ки ҳар кадам бо он, ки рӯйинтан шудаанд, аммо нуқтае ҳам аз бадани ҳар як осебпазир аст ва саранҷом ҳамон нуқта ҳам мавриди исобати аслиҳа қарор мегирад.

Яке аз рӯйинтанон, Зигфрид – қаҳрамони ҳамосаи олмонии нилгун аст, ки ҳангоми обтанӣ дар чашмае, ки одамиро рӯйинтан мекунад, барге бар пушташ афтод ва ҷои он осебпазир боқӣ монд. Хатти дифоии «Зигфрид» дар ҷанги ҷаҳони дувум бо илҳом аз ин достон ва ба номи ӯ номгузорӣ шудааст.

Дувумин қаҳрамони руйинтан, Ошил ё Ахилус (Achilles) фарзанди Палаус (Peleus) Мирмидунҳо, машҳуртарин қаҳрамони афсонаии Юнон аст, ки тибқи ривоёти Ҳумер дар Илиёд модараш пас аз тавалуд бо ду ангушт қузаки пояшро гирифт ва воруна дар рӯди афсонаии Стикс (Styx) фуру бурд ва ба ин тартиб тамоми бадани ӯ ҷуз пошна ё қузаки пояш осебнопазир монд. Ва саранҷом дар набарди Труо тавассути Порис аз ҳамин нуқта захм бардошт ва нобуд гардид. Ба назар мерасад, зарбулмасали форсии «Бар қузаки пояш лаънат» бо ин достон беиртибот набошад.

Сеюмин қаҳрамони рӯйинтан Исфандёр шоҳзодаи эронист, ки бино бар машҳур ҳангоми обтанӣ дар чашмае маъруф чашмаш баста буд ва фақат ҳамин узви ӯ осебпазир монд ва саранҷом ҳам Рустам бо чорагарин Симурғ ӯро бо тири газ аз пой даровард. Дар мавриди рӯйинтании Исфандёр орои мухталифе ҳаст, ки ҳеч кадом аз назари таърихӣ ва устурашиносӣ ба исбот нарасидаанд. Бархе монанди соҳиби «Ғиёс-ул-луғот» овардаанд, ки ба дуои яке аз соҳибкамолони асри худ рӯинтарин шуд ва бархе дигар монанди соҳиби «Онандроҷ» ва «Анҷуманоро» мегӯянд, ки ба тадбир ва таъвизи Зардушт тани ӯ ин сифатро ёфта буд. Ба ҳар ҳол дар фарҳанги эронӣ рӯинтаринӣ вижаи Исфандёр аст ва паҳлавонони дигар ҳангоми тавсиф ба ӯ ҳамонанд шудаанд:

*Диловар бад-ӯ гуфт: Ман Бежанам,*
*Ба ҷанг-андарун деви рӯйинтанам.*
*(«Шоҳнома»)*

*Бад-ӯ гуфт Баҳман, ки ман Баҳманам,*
*Зи пушти ҷаҳондор Рӯйинтанам.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар фарҳанги кишварҳои Ховари Миёна, масуният аз оташ (оташруинагӣ) дар саргузашти Иброҳим Сиёвуш ва се ҳакими яҳудӣ дар китоби Дониёл таҷаллӣ ёфтааст, ки метавонад гунае дигар аз рӯйинтанӣ ба шумор ояд.

Андешаи рӯйинтанӣ, ки решае куҳан дорад, киноя аз орзуи башар ба осебнопазир мондан ва беморӣ ва умри ҷовид метавонад бошад. Ҷавҳари ҳамосаи Гилгамиш дар воқеъ иборат аст аз чоранопазирии марг. Ҷовидонагӣ ба василаи об дар эътиқоди Эрони исломӣ низ роҳ ёфта ва он андешаи оби ҳаёт аст, ки ҳар кас аз он бихӯрад осебнопазир мешавад ва бемарг. Бинобар ривоёт Искандар дар ҷустуҷӯи оби ҳаёт ноком монд ва Хизр аз он хӯрд ва ҷовид шуд. Шайхи Ишроқ дар тамсиле, дар рисолаи «Ақли сурх» мегӯяд: *Агар касе роҳ ба чашмаи зиндагонӣ барад ва ғусл бароварад, аз захми теғи балорак эмин гардад»*.

*Рӯйинтан олам асту қасдаш,*
*Ҳар ҳафта ба ҳафтхон бибинам.*
*(Хоқонӣ)*

*Чу рӯйинтан Исфандёр аст ҳар дам,*
*Бар ӯ фатҳи Руиндиж осон намояд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҷамшеди Каён, ки дин ҷуз ӯро*
*Рӯйинтани ҳафтхон надидаст.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба ман мерасад бозуи Баҳманӣ,*
*Ки Исфандёрам ба рӯйинтанӣ.*
*(«Хамса»)*

*Ҳар гаҳ, ки нӯки тири ту рӯйинтанӣ кунад,*
*Аз бими ҷон ба сар занад Исфандёр даст.*
*(Қоонӣ)*

Андешаи рӯйинтанӣ, ҳатто аз диди шоъирони муосири форсӣ низ ба дур намондааст.

*Ва шероҳанкӯҳ марде аз ин гуна ошиқ,*
*Майдони хунини сарнавишт*
*Ба пошнаи Ошил*
*Дарнавашт.*
*Рӯйинтане,*
*Ки рози маргаш*
*Андӯҳи ишқ ва*
*Ғами танҳоӣ буд.*
*Оҳ, эй Исфандёри магмум!*
*Туро он беҳ, ки чашм фуру пушида бошӣ.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Ҳамчун хубобе нопойдор,*
*Тасвири камили гунбади осмон бошӣ.*
*Ва руина,*
*Ба ҷодуие, ки Исфандёр.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Намунае дигар аз иртиботи Исфандёр ва Ошил ва Зигфрид дар шеъри муосир:

*Исфандёр, Зигфрид, Ошил*
*Аз чашму китфу пошна маҳрум шудаанд,*
*Сифатҳо дар ту нест шудааст.*
*(М. Кӯшон)*

**РУСТАМ (رستم)**

Номи қаҳрамони миллии Эрон, ки дар адабиёти паҳлавӣ Рутстахм (Rotstakhm) ва Рутстаҳм (ба маънии дорандаи болои зӯрманд) омада ва тақрибан бо вожаи «Таҳамтан», ки дар форсӣ лақаби вай низ ҳаст ҳаммаъност.

Номи Рустам дар «Авасто» наёмада ва маънии маншаи достони вай яке аз душвортарин мабоҳиси таърихи достонии Эрон аст. Ба назари Моркворт ин ном яке аз алқоби Гаршосп буда ва бинобар ин, Рустам ҳамон Гаршосп аст. Аммо Нӯлдеке ва Кристенсен муътақиданд, ки миёни ин ду робитае нест. Ба назар мерасад, Рустам аслан аз риҷол ва сардорони ашконӣ буда ва

вақте ба достонҳои миллӣ роҳ ёфта, ба шахсияте достонӣ мубаддал шудааст ва хавориқи одоте монанди гурзи ҳафтсадман ва умри шашсадсол ба ӯ мансуб шудаанд.

Рустам, ҷаҳонпаҳлавони номвари ҳамосаҳои Эрон, аз пайванди Зол, паҳлавони сапедмӯйи ҳамосаи миллӣ бо Рӯдоба – духтари шоҳи Кобул ба вуҷуд омад. Зодани ӯ ҳамчун зиндагияш шигифтиофарин ва ғайриодӣ буд ва ба ёрии Симурғи чорагар ва – ба истилоҳи имрӯз – ба шеваи сезорин (Маҳмуди Наҷмободӣ, муҳаққиқи таърихи пизишкӣ дар Эрон, бо таваҷҷуҳ ба кайфияти зодани вай «шеваи Рустамӣ»-ро дар ин маврид пешниҳод кардааст) аз модар бизод ва ба зудӣ тану ёле мардона ёфт. Саросари умри пурифтихори ӯ ба озодагӣ дар гӯшаи Зобулистон гузашт ва фақат дар тангноҳо ба ёрии эрониён ва шоҳону шоҳзодагон мешитофт ва ҳар бор миллати Эронро аз хатари ҳатмӣ мераҳонид. Ковусро ду бор аз бечорагӣ наҷот дод; Пас аз гузаштан аз Ҳафтхон бо Деви Сапед набард кард; Бежанро аз чоҳи Афросиёб раҳонид; Кини Сиёвушро аз Афросиёби аҳриманхӯ бигирифт; Ашкбӯс ва Комуси Кашониро бикушт; Надониста ва нашинохта, паҳлуи фарзанди баруманди хеш – Суҳробро бидарид ва саранҷом дар сарошеби умр, Исфандёр, шаҳзодаи мағрур, ба дасисаи Гуштоспи нобихрад ба дасти ӯ кушта шуд ва тақрибан баъд аз ин моҷаро дигар оби хуш аз гулӯи Рустам пойин нарафт, то ин ки саранҷом ба ҳила дар чоҳи ғадри нобародари хеш – Шағод ҷон супурд.

Таваҷҷуҳ ба тахсияти паҳлавонии Рустам нишон медиҳад, ки вай аз бисёре ҷиҳот ҳамсони яке аз худоёни куҳани тамаддуни ҳиндуэронӣ, ба номи Индро ва гоҳе намунаи заминии ин худои бостонӣ ба шумор меравад. (Меҳрдоди Баҳор, «Фарҳанг ва зиндагӣ»).

Саросари зиндагӣ ва набардҳои ғурурангези Рустам, ё нозир ба касби «ном» буд ва ё дафъи «нанг», бавижа дар достони Рустаму Исфандёр, ки Рустам намояндаи «ном»-у озодагӣ қарор мегирад. Тамоми вуҷуди ӯ дар пайкор бо нерӯи шарр ба кор гирифта мешавад, ва дар ин роҳ ҳамвора бо озу таъассуб дар ситез аст. Рустам ва Прумита (дар асотири юнонӣ) ҳар ду, бар зидди беадолатӣ қиём кардаанд. Рустам дар баробари Гуштоспи бедодгар ва Прумита дар баробари худкомагии мутлақи Зеус.

Дар фарҳанги эронии баъд аз ислом Рустам бегумон номвартарин ва муассиртарин қаҳрамони афсонаҳо ва ривоёти

куҳан аст, ки дар саросари фарҳангу адаби мо таҷаллӣ ёфтааст. Гурзи ҳафтсадман ва каманди пуртавону Рахши неруманд ва «бабри баён» зиреҳи нуфузнопазири ӯ дар адаби форсӣ, ба ӯ симои як қаҳрамони миллӣ бахшидааст. Ҳамвора ӯ бо мардум ва мардум бо ӯ зистаанд ва ривоёту афсонаҳое, ҷуз онҷи дар худойномаҳо омада, дар боби ӯ пардохтаанд. Дар паҳнаи адаби форсӣ низ ӯ мазҳари шуҷоату ҷаҳонпаҳлавонист ва китобе нест, ки аз ному ёди ӯ тиҳӣ бошад. Гӯӣ дар фарҳанги эронӣ далерию паҳлавонӣ бо номи ӯ қарину аҷин гаштааст:

*Гӯӣ каманди Рустам гашт он каманди зулф,*
*К-аз бӯстон гирифта гули сурхро асир.*

*(Дақиқӣ)*

*Аз даруни ҷон баромад нахвату ҳиқду ҳасад,*
*То к-аз ӯ Симург Рустам гашт бар Исфандёр.*

*(Саноӣ)*

*Тавсани ишқи ту роми тусту бас,*
*З-он ки Рахши тундро Рустам беҳ аст.*

*(Аттор)*

*Бас ки бар Симургу Рустам базла гуфтӣ,*
*Гар бидидӣ дар масоф Исфандёрат.*

*(Анварӣ)*

*Шод бош, эй Мӯсии Имрон, ба чобук муъҷиза,*
*Дер зӣ, эй Рустами Дастон, ба ширин достон.*

*(Мухторӣ)*

*Шоҳи туркон чу писандиду ба чоҳам андохт,*
*Дастгир ар нашавад лутфи Таҳамтан, чӣ кунам?*

*(Ҳофиз)*

*Ба зӯри ишқ з-ин зиндони зулмонӣ тавон растан,*
*Кӣ ҷуз Рустам бурун меоварад аз чоҳ Бежанро?*

*(Сойиб)*

*Дар майкадаҳо дидам, шоиста ҳарифе нест,*
*Бо Рустами Дастон зан, бо мугбачаҳо кам зан.*

*(Иқбол)*

Агарчи ҳамвора Рустам мазҳари камоли шуҷоат ва тавони размӣ буда, гоҳе шоирон, бахусус дар давраҳое, ки рӯҳи миллат дар ҷомеа сустӣ гирифта, бо беэътиноии тамом, Рустамро дар баробари мамдуҳи худ ба чизе нашумурданд:

*В-андар он мавкиб саворонанд, к-андар разми он*
*Рустаму Исфандёру Золро миқдор нест.*
*(Саноӣ)*

*Аз ончи пор ту кардӣ, шаҳо, ҳазор яке*
*Накард Рустами Зол дар пайкор.*
*(Масъуди Саъд)*

*Рустам набувад ба пеши ту мард,*
*Ҳотам набувад ба пеши ту род.*[43]
*(Масъуди Саъд)*

Мавлавӣ номи Рустамро дар канор ва номи Алӣ(а) (Шери Худо) нишонда ва ба ин тартиб миллату динро дар қолабе воҳид дида аст:

*З-ин ҳамраҳони сустаносир дилам гирифт,*
*Шери Худову Рустами Дастонам орзуст.*
*(Мавлоно)*

Ва Шамси Табрезӣ дар як таъбири орифона бартариҷӯйии хоссе аз достони Рустам бо Аквондев (ба назари ӯ Деви Сапед) ба даст додааст: «*Бараш аҳли дунё ва баландӣ ҷустани эшон бад-он монад, ки Деви Сапедро Рустам гуфт, ки болои кӯҳ андоз танамро то устухонам бар баландӣ бошад, то касе, ки овозаи ман шунида бошад, бо ҳақорат нангарад*» *(«Мақолоти Шамс»).*

Маликушшуарои Баҳор дар қасидае ба номи «Рустамнома» бо илҳом аз саргузашти воқеии Рустам, достоне тахайюлӣ тавъам бо танзу зарофат мепардозад ва бо таваҷҷуҳ ба ақидаи ҷовидонагии Рустам, ӯро дар қарни бистум зинда мебинад ва

---

[43] Равшан аст, ки шоир мазмунро аз устод Рӯдакӣ бурда, ки ӯ дар мадҳи Амир Наср суруда:

*Ҳотами Тойӣ туӣ андар сахо,*
*Рустами Дастон туӣ андар набард.*
*Не, ки Ҳотам нест бо ҷуди ту род,*
*Не, ки Рустам нест дар ҷанги ту мард.*

бисёре аз инҳирофоту эътиёдоти ҷомеа замони хешро ба сухра мегирад.

**РУҲҲОМ (رُهّام)**

Номи писари Гударз аст, ки баъд аз Кайхусрав дар мулозимати Луҳросп буд ва аз ҷониби ӯ ба ҳукумати навоҳии Рай ва Форс то Шуштар расид. Вай дар ҷанги «Дувоздаҳрух» паҳлавониҳо намуд ва Бормони турониро бикушт. Номи ӯ дар шумори паҳлавони дигар дар шеъри форсӣ омадааст:

*Чу Фарҳоду Руҳҳоми гурди далер,*
*Чу Ашкаш, ки сайд оварад наррашер.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гаҳи саховат Маън асту Ҳотаму Афшин.*
*Гаҳи шуҷоат Руҳҳому Рустаму Бежан.*
*(Сӯзанӣ)*

*Моҳ ба новардгоҳи чарх зи хуршед*
*Гашт чу Руҳҳом зи Ашкбус гурезон.*
*(Қоонӣ)*

**РӮДОБА (رودابه)**

Рӯдоба ( фарзанди тобнок) духтари Меҳроби Кобулӣ (аз хонаводаи Заҳҳок), зани Зол ва модари Рустам аст, ки бахусус достони ишқи ӯ бо Золи Зар аз зеботарин достонҳои ғаноии «Шоҳнома» ва аз ҷиҳоте бо «Ромео ва Ҷулйет»-и Шекспир ҳамонанд аст. Рӯдоба аз занони пуровозаву покдомани «Шоҳнома» аст, ки бавижа бо овардани фарзанде чун Рустам арсаи ҳамосаи миллии Эронро борвар кардааст. Ӯ умре дароз мезияд ва пас аз марги писараш Рустам, ба сарҳади девонагӣ меафтад ва сипас ҳолати тарку таслим дар пеш мегирад.

Номи Рӯдоба ба нудрат, ба адаби форсӣ низ роҳ ёфтааст. Қоонӣ дар боби ҳамсари мамдуҳи хеш сурудааст:

*Бонуи Нӯшоба, шоҳи кишвари Бардаъ,*
*Хонуми Рӯдоба моми гурди Саҷистон.*

*Ниёш Сому падар Золу мом Рӯдоба,*
*Зи тухми Гаршосп монда дар ҷаҳон Рустам.*
*(Маликушшуарои Баҳор)*

*Сазад ки силсила заррин кунад чу Зуҳраву Парвин,*
*Бале, ба толеъи Рӯдоба иқди Золи Зар омад.*
*(Назирии Нишопурӣ)*

*Баҳрест, ки мавҷи сипаҳаш гард барангехт,*
*Аз қалъаи Рӯдобаву аз лашкари Ҷипол.*
*(Абулфараҷи Рунӣ)*[44]

# -С-

**САБАЛОН (سبلان)**

Сабалон ё Савалон, кӯҳест дар Озарбойҷон, наздики Ардабил, ки рӯзе оташфишон будааст. Ин кӯҳ дар назари эрониён аз ҳайси шарофату тақаддус ба манзалаи Тури Синост дар назди банӣ Исроил, зеро Зардушт дар он ҷо ба паёмбарӣ мабъус шуд ва китоби Авасторо дар он кӯҳ такмил кард ва бо худ овард. Ҳамчунин бино бар ағлаби ривоёт Кайхусрав дар Сабалон оташкадаи маъруфи Озаргушаспро бисохт. Дар китобҳои ҷуғрофиёи қадим ҳам ба тақаддуси ин кӯҳ ишора шудааст. Ҳамдуллоҳи Муставфӣ ривояте аз Паёмбар нақл кардааст, ки гуфт: Сабалон кӯҳест байни Армения ва Озарбойҷон, ки бар он чашмаест аз чашмаҳои биҳишт ва қабре аз қубури анбиё. Ҷои дигар ёдоварӣ мекунад, ки қалъаи кӯҳи Сабалонро дижи Баҳман ё Руйиндиж хонанд; ва билахара Ҳерудут навиштааст, ки эрониён, бар болои ин кӯҳ барои Худованд қурбонӣ мекарданд.

Хоқонӣ – шоири озарбойҷонии қарни шашум, дар қитъае зимни тавсифи ин кӯҳ, ба порае аз ин қидосатҳо ишора кардааст:

*Қиблаи иқбол қуллаи Сабалон дон,*
*К-ӯ зи шараф каъбавор қутби камол аст.*

---

[44] Се байти охир афзудаи таҳиякунанда аст.

*Каъба бувад сабзпӯш, ӯ зи чӣ пӯшад*
*Ҷомаи иҳромиён, ки Каъбаи ҳол аст.*
*Дар хабаре хондаам фазилати онро,*
*Хост маро орзуш қурби се сол аст.*
*Рафтам, то бар сараш нисор кунам ҷон*
*К-ӯст арусе, ки уммаҳоти ҷибол аст. . .*
*(Хоқонӣ)*

**САБО (سبا)**

Сабо ба ривояти «Муъҷам-ул-булдон» сарзаминест дар Яман, дар ҷануби ғарбии Ҷазират-ул-араб (эҳтимолан Яман ва Ҳазрамавти кунунӣ), ки шаҳри он «Маъраб» аст ва байни он ва Санъо се рӯз роҳ аст. Бархе Сабоdo ноҳияе миёни Урдуну Фаластин ва ҷое хуррам ва бонеъмат донистаанд ва соҳиби «Ҳудуд-ул-олам», онро шаҳраке бонеъмат ва мардуми бисёр тавсиф кардааст. Гоҳе низ онро ноҳияе шомили дувоздаҳ ва ё сездаҳ шаҳри ободон ёд кардаанд, ки Билқис – ҳамсари Сулаймони ёдшуда он ҷо буд. Мардуми Сабо, дар обёрӣ ва саддсозӣ маҳорат доштаанд ва садди Маъраб, ки муаррихин бинои онро ба Луқмон ибни Од ва таъмири онро ба Билқис нисбат додаанд, беҳтарин намунаи он аст. Дар тарафайни ин садд, бӯстонҳои чандтабақа қарор дошт ва мардуми Сабо роҷеъ ба тақсими об ва кайфияти шӯрби он муқаррароте доштанд, ки дар милали муҷовир таъсир доштааст. Қуръон ба ду воқеа аз мамлакати Сабо ишора мекунад, ки иборатанд аз:

***Сели Арим:*** Воқеаи сел дар Қуръон (Сабо:15-21) ба ин мазмун баён шуда, ки Сабо кишваре пурбаракат ва бо нозу неъмат буд. мардуми Сабо аз оёти Ҳақ рӯгардон шуданд ва бар эшон селе бунёнкан фиристодем, ки садди Маърабро дарҳам шикаст ва қавми Сабоpo ба кишварҳои атроф пароканд. Ба ривоёте, чун Худои таъоло хост, неъмати Сабоpo бар ишон завол орад, фариштаеро фармон дод, ки неъмати Сабо баргир ва ба Тоиф бар.

Бархе муътақиданд, «Арим» номи ноҳияест, ки дар он сели Арим воқеъ шуд ва ё номи подшоҳест, ки дар замони ӯ ин ҳодиса иттифоқ афтодааст.

***Маликаи Сабо:*** Ё Билқис, ки подшоҳи ин шаҳр буд ва баъд ба ҳамсарии Сулаймон даромад ( - Билқис; Сулаймон).

*Дуруст гӯӣ, садраззамон Сулаймон буд,*
*Сабо чу ҳудҳуду меҳнатсарои ман чу Сабо.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҷое, ки тири қаҳр барорад маҳобатат,*
*Вайрон кунад ба сели Арим ҷаннати Сабо.*
*(Саъдӣ)*

*Эй ҳудҳуди сабо, ба Сабо мефиристамат,*
*Бингар, ки аз куҷо ба куҷо мефиристамат.*
*(Ҳофиз)*

*Мар он ба сони Масеҳо шикасти қуфли сипеҳр,*
*Мар ин ба сони Сулаймон калиди фатҳи Сабо.*
*(Қоонӣ)*

Сиючаҳорумин сураи Қуръон «Сабо» номида шудаву дар поёни он ба қавме ишора шуда, ки эшонро ба ривоёте Шайбониён гӯянд ва дар охируззамон падид оянд ва рӯй ба Макка ниҳанд, то онро вайрон кунанд. Чун ба Байдо расанд, Ҷабраил бонг бар эшон занад ва ҳамаро ҳалок кунад ва эшонро ба замин фурӯ баранд.

Дар шеъри форсӣ ба ин воқеъа дар иртибот бо шаҳри Сабо ишора шудаст:

*«Ё Раб»-и Хоқонӣ аст бонги пари Ҷабраил,*
*Хонаву кошонашон бод чу шаҳри Сабо!*
*(Хоқонӣ)*

*Шамшери Нусратуддин чун парри Ҷабраил*
*Хасфи Сабо ба кишвари аъдо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Мабош мункири ман к-ин Сабои ҷаҳли туро*
*Харобӣ аз хиради Ҷабраилсони ман аст.*
*(Хоқонӣ)*

Дар байти зер ба назар мерасад, ки «Сабо» ба маънии ҳудҳуд аст:

*Чун бозу чарғи чарх ҳаме дорадам ба банд,*
*Гар дар ҳазар ғуробаму дар раҳбарӣ сабо.*
*(Масъуди Саъд)*

**САБТ (سَبت)**

Сабт, ки дар форсӣ онро шанбе ё шанбаз мегӯем, аслан аз калимаи ибрии «шаббот» муштақ шудаву дар арабӣ ба маънии истироҳат ва осоиш аст. Бино бар «Таврот», Яҳва дар рӯзи шашуми офариниш, хилқати ҷаҳонро ба анҷом расонид ва дар рӯзи ҳафтум биёсуд. Ба ин ҷиҳат, яҳудиён дар ин рӯз ҷашн мегиранд ва аз кор даст мекашанд ва ба истироҳат мепардозанд.

Асҳоби сабт қавме аз банӣ Исроил буданд, ки ба ривояти Қуръон (Аъроф: 163-166) Ҳақ таъоло амр кард, рӯзи шанбе моҳӣ сайд накунанд. Инон дар он рӯз моҳиёнро дар об банд мекарданд ва рӯзи якшанбе мегирифтанд. Чун зулми эшон аз ҳад бигзашт, Ҳақ таъоло ҳамаро масх кард ва ба сурати бӯзина даровард ва онҳо пас аз чанд рӯз ҳалок шуданд:

*Нақзи тавба-в аҳди он асҳоби сабт*
*Мӯҷиби масх омаду иҳлоку мавт.*
*(«Маснавӣ»)*

Дар шеъри муосир ҳам ишорате ба шанбе ва таътилии он рафтааст:

*Яҳва маширикро ба рӯдхона дод*
*Ва шанберо ба бекорон.*
*Ҳар ҳафт рӯзи ҳафта ҳароҷ аст.*
*(Тоҳираи Саффорзода)*

**САВМИ МАРЯМ (صوم مریم)**

Баъд аз валодати Исо Марям назр кард, ки рӯза бидорад ва як рӯзи тамом бо кас сухан нагӯяд (Марям:26) ва ба ҳамин ҷиҳат ин рӯза ба рӯзаи сумт  (савм) маъруф шудааст. Чун ақвом аз вай суханҳо пурсидан гирифтанд, ба кӯдаки хеш, ки дар гаҳвора буд,

ишора кард (Марям:29) ва худ сухан нагуфт. Настурия рӯзаи Марямро ба номи «савми марти Марям» мешиносанд, ки дар шанбеи баъд аз иди сабори настурӣ оғоз мешавад ва дар рӯзи иди Мелод хотима меёбад.

Хоқонӣ, ки аз тарафи модар исавӣ ва ба фарҳангу адаби масеҳият дилбаста аст, дар қасидаи маъруфи тарсоия ба ин рӯз ишора кардааст:

*Чӣ буд он нутқи Исо вақти мелод,*
*Чӣ буд он савми Марям гоҳи исго?*
*(Хоқонӣ)*

**САВСАН (سوسن)**

Гиёҳе аз тираи савсаниҳо ва дорои гулҳои зебову дурушт, ба рангҳои гуногун аст ва анвои мухталифи он иборатанд аз: савсани сафед (озод, озода) савсани кабуд (азрақ) савсани зард (хитоӣ) ва савсани осмонӣ (ба рангҳои гуногуни зард ва сафед ва кабуд) ки ба пилгӯш (филгӯш, пилғуш) ва занбақи раштӣ низ машҳур аст.

Аз ин миён савсани озод (озода), ки ба «даҳзабон» низ маъруф аст, аз ҳама муҳимтар ва дорои вижагиҳои асотирии бештарест. Савсан аз ҷиҳати озодӣ ва озодагӣ ба Ноҳид – эзадбонуи об марбут мешавад ва дар натиҷа савсан ва сарв, ки мазоҳири озодӣ ба шумор мераванд, бо занбақу мурду наргису сипарғам аз нишонаҳои махсуси Ноҳид ҳастанд. Аз тарафи дигар савсан, ки мазҳар ва ҳамному ҳаммаънои «Шуш» шаҳри бостонии Хузистон аст, ба сифати «даҳзабон» мавсуф аст, ки дар адаби порсӣ ҳам инъикос ёфтаву ба бунёдҳои бисёр куҳани асотирӣ марбут мешавад:

*Донӣ, зи чи рӯй шуҳра гаштасту чи роҳ*
*Озодии сарву савсан андар афвоҳ,*
*К-ин дорад даҳ забон ҳамеша хомӯш*
*В-онрост дусад забону доим кӯтоҳ.*
*(Хайём)*

Дар ривоёти ҳиндӣ, Вишну – эзади бузурги осмон дар даҳ мазҳар ва ба даҳ сурат таҷаллӣ ва таҷассум ёфтааст. Дар

«Авасто» низ эзади Баҳром дорои даҳ таҷаллист. Дар ведоҳо барои «Дивӣ» – модадеве, ки модари ҷаҳони ҳастӣ ва ҳамаи эзадон шумурда мешавад, даҳ даст қоил буданд, ки ҳар дасташ силоҳе буд. Дар нуҷуми қадим ағлаб ба ҷои дувоздаҳ моҳи сол танҳо номи даҳ моҳ ба киноя аз даҳ марҳала вуҷуд доштааст.

Чун Байнаннаҳрайн аз қадим маркази забонҳои мухталиф буда, дар вожаи «Шуш» низ мафҳуму маънии даҳзабон ва чандзабонӣ монанди «савсан» нуҳуфтааст. Ба ин чанд забони дар алвоҳи сумерӣ низ ишора шуда ва аз он ҷо, ки дар таворих низ достони забонҳои гуногуни сарзамини Бобил омадааст, «савсани даҳзабон»-ро метавон ба маънии «Шуши даҳзабон», яъне шаҳру сарзамине, ки забонҳои гуногун доштааст, донист. Бо таваҷҷуҳ ба ин пешина «савсанзабон» дар адаби форсӣ киноя аз фасеҳу шевосухан ва забоновар аст.

Дар мазомири Довуд аз савсан ба унвони нағма ва навое аз мусиқӣ ё созу абзори навозандагӣ ва хунёгарӣ ёд шудааст, ки ин хусусият иртиботи онро бо Ноҳид муҳкамтар мекунад. «Савсан» ва «савсанкорӣ» дар меъморӣ ҳам омада ва накш ё тарҳи савсан ба киноя ва рамзе аз шаҳри Шуш ё гули савсан ва ё эзадбонуи савсан дар дунёи қадим маъруф будааст. Дар Таврот (китоби аввал, подшоҳон, ва китоби дувум, таворих) аз истилоҳи савсанкорӣ ёд шудааст. Савсан дар дин ва ҳунар нишонаи покӣ ба шумор меравад.

Гуфтаанд: Ҳар кӣ дар шаби «дайбамеҳр» (15-и дай) савсан дуд кунад, тамоми сол ба фароғат гузаронад ва аз қаҳтию дарвешӣ эмин бошад. Дар «Туҳфат-ул-муъминин» ҳукми муъмин зайли гиёҳи савсан омадааст: Савсан муарраби «савмоно»-и сурёнӣ аст. Бинобар ин метавон онро бо «ҳамониё» ва «савмоно» ва низ мурғи маъруфи ҳумо дар пайванд донист.

Дар адабиёти форсӣ бисёре аз мазомини асотирии савсан дар қолаби тасовири хаёлангезу зебо дар шеъри бисёре аз шоирон таҷаллӣ ёфтааст.

***Савсан ва озодагӣ:***

*Савсани озоду шохи наргиси бемор ҷуфт,*
*Наргиси хушбӯю шохи савсани озодёр.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Агар рифъат ҳамеҷӯӣ, сияҳдил бош чун лола,*
*В-ар озодӣ ҳамехоҳӣ, забон даҳ дор чун савсан.*
*(Саноӣ)*

*То бандагит ом шуд, озод кас намонд,*
*Илло, ки сарву савсан аз аҳрори рӯзгор.*
*(Анварӣ)*

*Чун найшакар ҳама камарам бандагитро,*
*Озод чанд бошам, на сарву савсанам.*
*(Анварӣ)*

*Аз забони савсани озадаам омад ба гӯш,*
*К-андар ин дайри куҳан кори сабукборон хуш аст.*
*(Ҳофиз)*

*Ба бандагии қадаш сарв муътариф гаштӣ,*
*Гараш чу савсани озода даҳ забон будӣ.*
*(Ҳофиз)*

***Забоноварӣ ва даҳзабонӣ:***

*Он дасту он забон, ки дар ӯ нест нафъи халқ,*
*Ҷуз чун забони савсану дасти чинор нест.*
*(Саноӣ)*

*Даҳзабон чун савсану даҳдил чу сирам кас надид,*
*Охирам то кай диҳӣ бе ҷурм дар лавзина сир?*
*(Анварӣ)*

*Чун савсани даҳзабон дар ин сирр*
*Медор забону бесухан бош.*
*(Аттор)*

*Зи мурги субҳ надонам, ки савсани озод*
*Чи гӯш кард, ки бо даҳ забон хамӯш омад.*
*(Ҳофиз)*

*Ҳайф аст булбуле, чу ман акнун дар ин қафас*
*Бо ин лисони азб, ки хомуш чу савсанам.*
*(Ҳофиз)*

*Бод аз қафо кашида забонаш бунафшавор,*
*Он кас, ки даҳзабон ба хилофат чу савсан аст.*
*(Бадри Чочӣ)*

***Соири мазомин:***

*Савсан бо тегу суман бо сипар*
*Ҳар як такбири ғазо мекунад.*
*(Шамс)*

*На бо ёрон камар бандам чу ғунча,*
*На бар хасмон синон созам чу савсан*
*(Хоқонӣ)*

*Чи пандам медиҳад савсан, ки гирди ишқ камтар гард,*
*Магар савсан намедонад, ки ошиқ панд нанюшад.*
*(Хоқонӣ)*
*Худ гирифтам, к-афканам саҷҷода чун савсан ба дӯш,*
*Ҳамчу гул бар хирқа ранги май мусалмонӣ бувад.*
*(Ҳофиз)*

*Бе ту, эй сарви равон, бо гулу гулшан чӣ кунам,*
*Зулфи сунбул чӣ кашам, оризи савсан чӣ кунам?*
*(Ҳофиз)*

**САГ (سگ)**

Саг ҷонварест, ки дар ағлаби фарҳангҳои куҳан, аз ҷумла яҳуд ва ислом, ба унвони мавҷуде палиду манфур муаррифӣ шудааст. Дар асотири мисрӣ саг ба унвони пайки миёни башар ва Ҷуку (худованд) баргузида мешавад ва аз тарафи одамиён маъмурият меёбад, ки аз Худо бихоҳад, то маргро аз ҷаҳониён бозгирад. Аммо ҳангоме ки саг бо таъхир назди Ҷуку мерасад, дар воқеъ, кор аз кор гузаштааст ва қурбоға паёми инсонро

воруна ба Ҷуку расонда ва ӯ ҳам маргро ба ҷаҳониён муқаррар кардааст. Ба ин тартиб, саҳлангории саг мӯҷиби марги башар гардид.

Дар Ислом саг монанди хук наҷис аст ва ҳатто саги сиёҳ аз шаётин дониста шуда, ки бояд ӯро кушт. Танҳо саги Асҳоби Каҳф (Каҳф:22) аз ин қоида мустасно ва ҳувияти ӯ миёни муфассирин маҳалли ихтилоф аст. Бархе ӯро саги сухангӯ ва бархе инсоне ба сурати саг тавсиф кардаанд, ки вафодории ӯ ба мардони Ҳақ вайро ба мартабаи инсонӣ расонид.

*Бо бадон ёр гашт ҳамсари Лут,*
*Хонадони нубувваташ гум шуд.*
*Саги Асҳоби Каҳф рӯзе чанд*
*Пайи некон гирифту мардум шуд.*
*(Саъдӣ)*

Дар Эрони бостон саг ба унвони ҷонваре фидокору вафошинос, ки мӯҷиби осоиши мардумон аст, аз эҳтиром ва гоҳе тақаддуси хоссе бархурдор аст. Бахусус дар вафодорияш достонҳои риққатангезе дар адабиёти Эрон ва соири милал аст. Озурдан ва куштани саг дар Эрон гуноҳе бузург ва мӯҷиби кайфарҳои мутаносиб будааст.

Муғон, ки аз дигарон бартар буданд, ҳамаи ҷонваронро ба дасти худ мекуштанд, ба ҷуз сагро, ки куштани ӯ наҳй шуда буд. Саг дар радифи асбу шутуру гӯсфанд мавриди эҳтиром буд ва дар «Авасто» чанд бор аз ӯ ба унвони ҳайвоне азиз сухан рафтааст. Дар ривоёт ҳаст, ки Куруш дар биёбон аз саге шир хӯрд.

Ҳамон гуна ки саг дар ин ҷаҳон ёру посбони одамист, дар ҷаҳони дигар ҳам ду саги минавӣ ба посбонии пули Чинувад (Сирот) гумошта шудаанд, ки ба ривояти «Бундаҳишн» равони даргузаштагонро раҳнамоӣ мекунанд. Дар «Вандидод» омадааст, ки як духтари зебо, ки ба ҳамроҳи ӯ ду саг ҳастанд, равони порсоро то биҳишт раҳнамоӣ мекунанд. Ҳар кас дар ин ҷаҳон ба саг некӣ кунад, сари пули Чинувад ба ӯ кумак хоҳад кард.

Дар адабиёти форсӣ ва фарҳанги Ислом, аз қидосати бостонии ин ҷонвар сухан нест, аммо вафодорию фидокории ӯ сабаб шудааст, достонҳову ривоёте пиромуни ин вижагӣ пайдо шаванд. Ин вижагии саг дар ҳунари садаҳои миёна ва нави Урупо ҳам дида мешавад.

Бо таъсир аз андешаҳои исломӣ саг ғолибан ба унвони ҳайвоне наҷис ва паст то он ҷо матраҳ аст, ки ашъор ва амсолу ҳиками фаровоне дар ин маврид дар адаби форсӣ падидор гаштаанд:

*Қорун гирифтамат ки шудӣ дар тавонгарӣ,*
*Саг низ бо қалодаи заррин ҳамон саг аст.*
*(Саъдӣ)*

*Саги дунҳиммат устухон ҷӯяд,*
*Панҷаи шер магзи ҷон ҷӯяд.*
*Марди олиҳимам нахоҳад банд,*
*Саг бувад, саг, ба луқмае хурсанд.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Надорад мавкибе, к-аём дар вай*
*Радифи ҳар саг оҳуе надорад.*
*(Хоқонӣ)*

**САДА (ҷашн) (سَده (جشن))**

Сада, мансуб ба адади сад, ки аслан аз вожаи «садак»-и паҳлавӣ моя гирифта ва дар арабӣ сазақ ва садақ шуда, ҷашнест, ки дар баҳманрӯз аз баҳманмоҳ (шаби даҳуми баҳман) бо барафрӯхтани оташ, тайи маросими хоссе анҷом мегирад. Дар ваҷҳи тасмияи он ба «сада» орои мухталифе матраҳ шудаанд:

Аз Сада то Наврӯз сад рӯзу шаб аст ва дар ин рӯз теъдоди фарзандони Каюмарс ба сад расид. Аз Сада то замони гирдоварии ғалла сад рӯз боқист, зеро дар навоҳии муътадил, ҳудуди панҷоҳ рӯз баъд аз Наврӯз метавон гандум ва бавижа ҷав бардошт кард. Дар таъйиди ин назар бояд гуфт, ки дар бархе рустоҳо ва шаҳрҳои ҷануби Хуросон, ҳамзамон ба оташафрӯзӣ дар шаби даҳи баҳман ва ҳангоми баргузории ҷашни сада ашъоре хонда мешаванд, ки мисраи баргардони он чунин аст: «сада, сада, сад ба ғалла панҷа (панҷоҳ) ба Наврӯз»

Дар тақвими куҳани эронӣ солро ба ду бахши номусовӣ тақсим мекарданд: фасли гарм, аз аввали фарвардин то поёни меҳр ва фасли сард, аз аввали обон то поёни исфанд. Рӯзи даҳуми

баҳман, яъне обонрӯз, дуруст миёнаи зимистан аст, ки дар он сармо ба авҷи худ мерасад ва дуруст сад рӯз аз зимистон мегузарад.

Ба ақидаи эрониён дар ин рӯз, Аҳремани бадкуниш сарморо ба шиддати худ мерасонад, то ба офаридгори урмузд газанд бирасонад ва неруи урмуздӣ дар ин рӯз оташро барои муқобила бо сармо меофаринад. Берунӣ овардааст, ки дар ин рӯз ҷаҳаннам аз зимистон ба дунё меояд ва аз ин рӯ оташ меафрӯзанд, то шарри он бартараф гардад. Ин ҷашн, ки назди ҳамаи ақвом ва бавижа эрониён муқаддас будааст, робитае махсус бо оташ дорад ва маншаи он бармегардад ба достони пайдоиши оташ, ки бинобар «Шоҳнома» ба Ҳушанги пешдодӣ нисбат додаанд. Зоҳиран, то замони Ҳушанг оташ шинохта набуд ва рӯзе, ки ӯ барои шикор ба саҳро рафта буд, море сари роҳ пайдо шуд ва Ҳушанг санге ба тарафи ӯ партоб кард, аммо ба ривояти Фирдавсӣ:

*Нашуд мор кушта, валекин зи роз*
*Падид омад оташ аз он санг боз.*

Аз ин устура ду омили мутазодди зиндагии эронӣ рӯ ба рӯйи ҳам қарор мегиранд: Аҳреман морро, ки мазҳару ҳамрешаи марг аст, падид овард ва Аҳуромаздо дар баробари он барои муқобила бо он оташро офарид ва ба ин тартиб оташ муқаддас шуд ва Ҳушангшоҳ ба маҳзи дидани он Аҳуромаздоро сипос гуфт:

*Ки ӯро фурӯге чунин ҳадя дод,*
*Ҳамин оташ он гоҳ қибла ниҳод.*

Ва ба шодии ин нур, оташе барафрӯхтанд ва бар гирди он ба сурур пардохтанд ва номи онро Сада гузоштанд

*Зи Ҳушанг монд ин Сада ёдгор,*
*Басе бод чун ӯ дигар шаҳрёр!*

Китоби «Шарҳи бист боб» достоне дигаре дар боби кайфияти пайдоиши ҷашни Сада нақл карда, ба ин баён, ки баъд аз он ки Фаридун бар Заҳҳок зафар ёфт, холигар (ошпаз)-и Заҳҳок, Армоилро укубат мекарданд. Ӯ муддаъӣ шуд, ки қавмеро

аз куштан наҷот дода ва акнун ба кӯҳи Дамованд бошанд. Фаридун бо лашкари худ савора мутаваҷҷеҳи Дамованд шуд, то он мардумро ба шаҳр боз оварад. Чун шаб даромад ва роҳ гум карданд, бифармуд, то оташҳо барафрӯхтанд ва халқе азим аз озодкардагони таббох ҷамъ омаданд ва Фаридун дар он шаб шодиҳо кард ва ҷашне фармуд ва Армоилро меҳи муғон кард. Эрониён ба ёдгори ин шодӣ ҳар сол дар он шаб оташ меафрӯзанд.

Ҷашни Сада то имрӯз, дар бисёре шаҳрҳо ва рустоҳои Эрон ва бавижа дар миёни зардуштиён барпо мешаванд ва ба шаҳодати шеъри форсӣ, дар ағлаби давраҳо, бахусус аз сӯи подшоҳон низ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Сада ҷашни мулуки номдор аст,*
*Зи Афридуну аз Ҷам ёдгор аст.*
*(Унсурӣ)*

*Шаби Сада-ст, яке оташи баланд афрӯз,*
*Ҳақ аст мар Садаро бар ту, ҳаққи он бигузор.*
*(Фаррухӣ)*

*Аз пайи таҳнияти рӯзи нав омад бари шоҳ*
*Садаи фаррухрӯзи даҳуми баҳманмоҳ.*
*(Фаррухӣ)*

*Омад, эй саййиди аҳрор, шаби ҷашни Сада,*
*Шаби ҷашни Садаро ҳурмати бисёр бувад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Чун дидамаш, ки иди Сада дошт чун муғон,*
*Оташ зи лола, баргу чилипо зи анбараш.*
*(Хоқонӣ)*

**САИНА (سَئنه)**

Номи порсои ҳакиме аст, ки бино бар «Динкарт» сад сол пас аз зуҳури Зардушт мутаваллид шуд ва дивист сол пас аз ӯ даргузашт ва нахустин кас аз пайравони Маздаясно буд, ки беш

аз сад сол бизист. Ӯ як ҷой низ шогирди Зардушт муаррифӣ шуда ва дар «Фарвардин-яшт» фраваҳри вай низ ситоиш шудааст.

Дар қадим, рӯҳониюн илова ба вазоифи динӣ, ба шуғли пизишкӣ низ эҳтимом меварзиданд. Бинобар ин, мумкин аст номи Саина, ҳакими аҳди бостон, бо номи парандаи маъруф, Симурғ, ки пари ӯ шифобахш аст, иртибот дошта бошад.

**САЛИБ (صلیب)**

Салиб ё чилипо аслан вожае оромӣ ва яке аз муқаддастарин намодҳои масеҳият аст, ба шакли ду хатти мутақотеъ ва маъмулан амуд бар ҳам ва низ василаест камобеш ба ҳамин шакл, ки собиқан барои шиканҷа ва эъдоми муҷримин ба кор мерафт. Салиб дар кишварҳои масеҳӣ зинатбахши калисоҳову дайрҳост ва кашишон дар таълимоти худ ҳангоми ниёиш онро сарчашмаи лоязол ва неруи саодатбахши зиндагии ин ҷаҳон медонанд. Ба иддиъои арбоби калисо салиб аз рӯзгорони куҳан ва барои нахустин бор бо қурбонӣ шудани Исо ба хотири бахшуда шудани гуноҳони мардум мазҳари масеҳият гардидааст. Аз садаҳо пеш чилипо (салиб) «парчами муқаддас»-и калисо буда ва масеҳиён ҳангоми ғусли таъмид онро ба гардан меовехтанд.

Ҳақиқат ин аст, ки салиб пешинае бисёр куҳантар аз масеҳият дорад ва ба давраҳои ибтидоии зиндагии башар марбут мешавад. Мутолиоти бостоншиносӣ ин ҳақиқатро исбот мекунад, ки дар ҷавомеи оғозин мардум ба чилипо ба унвони мазҳари оташ эҳтиром мегузоштанд ва иллати он ҳам ин буд, ки ду чӯбе ки рӯйи ҳам мегузоштанду месоиданд ва бо он оташ меафрӯхтанд, шакли салиб доштанд. Тасвири доираии хуршед, ки поёнбахши шаб ва навиддиҳандаи рӯз ва ҳамчун оташ равшанибахш буд, шабеҳ ба салиб буд. Инсони ибтидоӣ, ки дар партави таҷрибаи хеш оташро боздорандаи қаҳри табиат ва нигаҳдорандаи ӯ дар баробари ҷонварони ваҳшӣ медид, нишони он, яъне салибро низ дорои неруи мувофиқи табиӣ ва муъҷизаосо тасаввур мекард ва ба тадриҷ намоди салиб ба мазҳари ҷоду ва ҷилваи худоӣ мубаддал гашт.

Инсони ибтидоӣ барои ҳифзи ҷони худ дар баробари арвоҳи хабиса ин нишонро рӯйи зуруфу ҷома ва тазйиноти зиндагии хеш нақш мекард. Дар ҳамин иртибот зуруфе марбут ба

даврони мафрағ (3000 қабл аз мелод) ба даст омадаанд, ки рӯйи онҳо нақши салиб дида мешавад. Дар кашфиёти бостоншиносӣ аз сарзамини Байнаннаҳрайн низ тасвире аз Шамшии Адад подшоҳи Ошур (812-824 қ. м.) пайдо шуда, ки бар синааш чилипо ҳамонанди чилипое, ки масеҳиён онро мазҳари Масеҳ медонанд, овезон аст. Қарнҳо пеш будоиён дар сарзамини Ҳинд низ салибро гиромӣ медоштанд.

Ба ҳар ҳол, омили умдае ки сабаби шуҳрати салиб шуд, маслуб кардани Исои Масеҳ буд. Дар қарни дувуми меподӣ салиб намоди имони масеҳӣ ва дар қарни чаҳорум ба мӯҷиби маншури Мелон «салиби воқеи»-е, ки Исо бар он маслуб шуд, ба унвони намоди пирӯзии масеҳият мушаххас шуд. Берунӣ дар ин бора матлабе дигар ба ин баён дорад, ки «Рӯзи ҳафтуми аёр иди пайдоиши салиб аст, ки дар осмон ба зуҳур расид. Иддае аз масеҳиён гӯянд, ки дар аҳди Қастантин ки Мазҳар ва Фотеҳ лақаб дорад, дар осмон чизе монанди салиб аз нор ё нур пайдо шуда буд. Ба Қастантин гуфтанд, онро аломати роят (парчам)-и худ гардонад то дар ҷангҳо пирӯз шавад. Ӯ низ чунин кард ва бар салотин ғолиб омад ва ба ин ҷиҳат кеши масеҳиятро пазируфт ва модари худ Ҳилонро ба Байтулмуқаддас барои ҷустани чӯби салиб фиристод ва ӯ се салиб овард ва бо озмоише, ки карданд, чун яке аз онҳо мурдаеро зинда кард, салиби воқеӣ ташхис дода шуд. Иддае дигар гӯянд: Чун Исоро ба дор овехтанд, салибе, ки ба сурати делфин аст ва араб онро «қауд» гӯянд ва чор ситораи наздик Насри воқеъ аст, ҷилави маҳалли дор ба зуҳур расид, ки ба хусуси қавли нахустин робитаи салибро бо оташ муайян мекунад. Баъдҳо салиб нишони ширкаткунандагон дар ҷангҳои салибӣ (қарнҳои 11-у 12 -у 13 м.) шуд.

Дар соли 1846 м., пас аз ҷангҳои умумии қарни нуздаҳум, муассисае байналмиллалӣ ба номи «Салиби сурх» (аҳмар), ки дар Туркия «Ҳилоли аҳмар» ва дар Эрон «Ҷамъияти шеру хуршеди сурх» ном гирифта, пайдо шуд, ки дар мавоқиъи лозим ба кишварҳо ва манотиқе, ки дар асари савониҳе чун зилзилаву сел ва … дучори хисороти молӣ ва талафоти ҷонӣ мешаванд, кумак мекунанд. Дар 1359 ш., ки нишони шеру хуршед ҷои худро ба нишони хосси Ҷумҳурии Исломии Эрон (Аллоҳ) дод, номи «Ҷамъияти шеру хуршеди сурх» низ дар Эрон ба «Ҳилоли аҳмар» табдил шуд.

Салиб бо ҳолае аз мафоҳими масеҳии он дар адаби форсӣ шуҳрат дорад:

*Кустии[45] Ҳирқил ба теги ҳиндӣ бигсил,*
*Бар сари Қайсар салибҳо ҳама бишкан.*
*(Фаррухӣ)*

*Бизад кӯсу овард берун салиб,*
*Салибе бузургу сипоҳе маҳиб.*
*(Фирдавсӣ)*

*Пеши Исодам чаҳи Замзам салиби далви чарх*
*Сарнигун бе об чун чоҳи занахдон омада.*
*(Хоқонӣ)*

*Он оташин салиб дар он хонаи Масеҳ*
*Бар хоки мурда боди Масеҳо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Пушти камону тир чилипо кунад ба разм,*
*То исми Руму расми чилипо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Чӯбакзани Масеҳ магар з-он нигоштанд*
*Бо сурати салиб бар айвони қайсараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар Ҳарӣ ин соҳирӣ дидӣ, ба Турку Рум шав,*
*То чилипо сӯхтан бинӣ ту дар Чину Хазар.*
*(Саноӣ)*

*Суҳайб аз Рум мепӯяд ба ишқи Мустафо содиқ,*
*Ҳишом аз Макка мечӯяд салибу олати руҳбон.*
*(Саноӣ)*

*Ман аз ҳилолу чилипо дигар наяндешам,*
*Ки фитнаи дигаре дар замири айём аст.*
*(Иқбол)*

---

[45] Ин ҷо ба маънои зуннор.

Фирдавсӣ ба чӯби салиб ва маслуб шудани Исо ишорате дорад:

*Дигар к-ат зи дори Масеҳо сухан*
*Ба ёд омад аз рӯзгори кухан.*
*Мадон дин, ки бошад ба чӯбе ба пой,*
*Бад-он дин набошад хирад раҳнамой.*
*Касеро, ки хонӣ ҳаме сӯгвор,*
*Ки карданд пайғамбарашро ба дор,*
*Кӣ гӯяд, ки фарзанди Яздон буд ӯй,*
*Бар он дор бар кушта хандон буд ӯй.*
*Чу пури падар рафт  падар,*
*Ту андӯҳи ин чӯби пуда мах(в)ар.*
*Зи қайсар чу беҳуда омад сухан,*
*Бихандад бар ин кор марди куҳан.*
*Ҳамон дори Исо наярзад ба ранҷ,*
*Ки шоҳон ниҳоданд онро ба ганҷ.*
*Аз Эрон чу чӯбе фиристам ба Рум,*
*Бихандад ба мо-бар ҳама марзу бум.*
*Ба мӯбад намояд, ки тарсо шудам,*
*Гар аз бахри Марям сакубо шудам.*
*(«Шоҳнома»)*

Салиб дар фарҳангҳои форсӣ ба маънии зер низ ба кор рафтааст:

- Доғе мар уштуронро ба шакли чилипо;
- Чаҳор ситора дар қурби Насри воқеъ;
- Сурати ёздаҳум аз сувари нуздаҳгонаи шумори фалакӣ, ки онро «делфин» низ номанд;
- Шакле, ки аз тақотуъи хатти истиво дар фалак падид ояд ва онро «Салиби афлок» ва «Салиби акбар» низ гӯянд:

То ба сифат бувад фалак сурати дайри Исавӣ,
Меҳвару хатти истиво шакли салиби қайсарӣ.
(Хоқонӣ)

Ҳамчунин «мори салиб» навъе мор аст, ки ба «мори кубро» ва «мори айнакӣ» низ маъруф аст:

*Ба дашти ӯ натавон гом зад зи мори салиб,*
*Ба шаҳри ӯ натавон хуфт хуш зи бими авур.*

*(Унсурӣ)*

*Кард заҳри чашми ту бар Систон рӯзе гузар,*
*З-он шуд аз мори салиб оганда реги Систон.*
*(Анварӣ)*

Ишора ба салиб ва сарнавишти Исо(а) дар шеъри муосири форсӣ низ борҳо ва аз манзарҳои гуногун омадааст:

*Ман салиби сарнавиштамро*
*Бар фарози теппаҳои қатлгоҳи хеш бӯсидам.*
*(Фурӯғи Фаррухзод)*

*Онак, манам,*
*По ба салиби вожгун ниҳода,*
*Бо қомате ба баландии фарёд.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Кӣ медонад,*
*Ки ман бояд*
*Сангҳои зиндонамро ба дӯш кашам*
*Ба сони фарзанди Марям, ки салибашро.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Ва коҷи сарфарози салиб чунон пурбор аст,*
*Ки Марями сӯгвор*
*Исои маслубашро бознамешиносад.*
*(Аҳмади Шомлу)*
*В-он боғи бедору баруманде, ки ашҷораш*
*Дар ҳар каноре ногаҳон мешуд салиби мо.*
*(Ахвони Солис)*

**САЛМ (سَلم)**

Салм (Сарм, Шарм) номи писари миёнии Фаридун аст, ки ба ривояти «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» бо Тур аз Шаҳрноз – хоҳари Ҷамшед буд. Вақте Фаридун ҷаҳонро миёни писарони худ тақсим кард, замини Руму Русу Алону Мағрибро ба Салм дод ва ӯро Қайсар ном кард:

*Нуҳуфта чу берун кашид аз ниҳон,*

*Ба се бахш кард Офаридун ҷаҳон:*
*Яке Руму Ховар, дигар Турку Чин,*
*Сеюм Дашти гурдону Эронзамин.*
*Нахустин ба Салм-андарун бингарид,*
*Ҳама Руму Ховар мар ӯро сазид.*
*(«Шоҳнома»)*

Ду бародар Салм ва Тур бар Эраҷ – бародари кучактари худ ҳасад бурданд ва ба ноҷавонмардӣ ӯро куштанд, аммо Манучеҳр кини Эраҷро аз Салм ва Тур гирифт.

Номи мамлакати Салм дар «Авасто» Сойирим омада, ки дар таъйини маҳалли он ихтилоф аст.

Бештари муваррихон қавми Салмро ҳамон ҳамон тавойифи маъруфи сармат донистаанд, ки дар китоби аввали Ҳерудут аз онҳо ёд шуда ва дар шимоли шарқӣ, байни Вулго ва шимоли дарёчаи Орол зиндагӣ мекарда ва аслан эронинажод будаанд.

Аз тақсими кишвар миёни се писари Фаридун дар «Авасто» сухане нест, аммо достони тақсими шоҳаншоҳӣ миёни се писар, ки фарзанди кӯчактар кишвари аслиро соҳиб шавад, аз рӯзгорони куҳан мавриди таваҷҷуҳи эрониён будааст.[46]

Номи Салм низ ба паҳлавонӣ номбардор будааст:

*Мот шавад аз ҳарос теғи ту дар разм,*
*Рустаму Гударзу Геву Салму Наримон.*
*(Қоонӣ)*

*Ё Манучеҳри сабо зӣ Офаридуни рабеъ*
*Фатҳномай Салми дай аз Ховарон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

**САЛМО (سَلمی)**

Салмо ё Сулаймо номи маъшуқаест дар араб ва аз ароиси шеърӣ, ки маҷозан бар ҳар маъшуқе итлоқ мешавад ва дар шеъри ғаноии Эрон ҳам комилан шинохта аст:

---

[46] Дар афсонаҳо ва шеъри форсӣ лашкари Салм ва Тур ба анбӯҳӣ шуҳрат доштааст:

*Ҳамон марҳаласт ин биёбони дур*
*Ки гум шуд дар ӯ лашкари Салму Тур.*
(Ҳофиз)

*Дар манзили Салмову Май гаштам ҳаме нохӯрда май,*
*Тан ҳамчу андар об най, дил ҳамчу бар оташ қасиб.*
*(Саноӣ)*

*Сафар гузидаму бишкаст аҳд қурборо,*
*Магар ба ҳила бибинам ҷамоли Салморо.*
*(Заҳири Форёбӣ)*

*Гушода рояти мансури ӯ дари Қаннуҷ,*
*Шикаста ҳайбати шамшери ӯ дили Салмо.*
*(Абулфараҷ)*

*Қосиди манзили Салмо, ки саломат бодаш,*
*Чӣ шавад, гар ба саломе дили мо шод кунад?!*
*(Ҳофиз)*

*Манзили Салмо, ки бодаш ҳар дам аз мо сад салом,*
*Пур садои сорбонон бинию бонги ҷарас.*
*(Ҳофиз)*

*Гар ба сарманзили Салмо расӣ, эй боди сабо,*
*Чашм дорам, ки саломе бирасонӣ зи манаш.*
*(Ҳофиз)*

*Дилу дин дар гарави зуҳравашони аҷамӣ,*
*Оташи шавқи Сулаймо на ту дорию на ман.*
*(Иқбол)*

*Хабар зи шаҳри Сулаймо бидеҳ ҳиҷозиро,*
*Шарори шавқ фишон дар замири туронӣ.*
*(Иқбол)*

Дар абёти зер иртиботи «Барбат» бо Салмо (Сулаймо) барои нигоранда равшан нашуд, оё шахси дигаре ба ҳамин ном дар навохтани барбат истода будааст?

*Эй басиреро ридобахшандае,*
*Барбати Салмо маро бахшандае*
*(Иқбол)*

*Ту раҳшинос наӣ в-аз мақом бехабарӣ,*
*Чи нағмаест, ки дар барбати Сулаймо нест.*

*(Иқбол)*

**САЛОСАИ ҒАССОЛА (ثَلاثَهٔ غَسّاله)**

Се пиёла шароб аст, ки дар субҳгоҳ менӯшанд. Бисёр аз одоби боданӯшии юнониён дар тӯли таърих ба адабиёти форсӣ роҳ ёфта ва аз ҷумла салосаи ғассола аст, ки муътақид буданд, шӯяндаи ғамхост ва зоилкунандаи кудурати башар.

Дар мунтахаби «Ҷавоҳир-ул-асрор» зимни ташреҳи ин байти маъруфи Ҳофиз:

*Соқӣ, ҳадиси сарву гулу лола меравад,*
*В-ин баҳс бо салосаи ғассола меравад.*

омадааст: Ҳукамои юнонӣ дар тартиби шаробнӯшӣ истилоҳоте доранд ва ала-с-сабоҳ се коса хӯранд ва онро салосаи ғассола номанд, ки ғусли меъда кунад. Баъд аз таъом панҷ коса хӯранд, ҷиҳати ҳазми таъом ва онро хамсаи ҳозима гӯянд ва пас аз он ҳафт коса хӯранд ва онро сабъаи ноима номанд ва баъд аз он хоб кунанд. Дар форсӣ салосаи ғассоларо «сито» гӯянд.

*Нӯшӣ чу салосаи ғасола,*
*Табъат накунад ҳавас навола.*

*(Табибӣ, Шуурӣ)*

**САЛСАБИЛ (سَلسبیل)**

Салсабил (шароби гуворо) номи рӯд ва ё ба ривояти Қуръон: «Айнан фиҳо тусаммо Салсабило» – чашмаест дар биҳишт, дорои обе равандаву тезрав ва хуштаъм, ки ба ин ҷиҳат Салсабил номида шуда ва ба ривояти Абулфутуҳ дар роҳҳо ва хонаҳову саройҳо равон бошад. Баъзе маънии салсабилро салс (саҳл) донистаанд. Асли ин чашма аз зери Арш аст ва он ҷо ба биҳишти адн ояд ва аз он ҷо ба биҳиштҳои дигар равад: дар шеъри форсӣ ҳам ба маънии шароби гуворо ва ҳар чизи нарму хушгувор ва ҳам ба маънии рӯд ё чашмаи биҳиштӣ ба кор рафтааст:

*В-ар набошад ташна ӯро Салсабил*
*Гарчи сарду хуш бувад, нодархур аст.*
*(Носири Хусрав)*

*Чу Салсабил мае хӯр, ки ҳазрати Ғазнин*
*Биҳишт гашт чу урдибиҳишт дар мурдод.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хубон наъра织 зананд дар даҳану коми ту,*
*Дар лабашон Салсабил, дар кафашон ёсамин.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Бибурдан аз ӯ муҳри дӯшизагӣ*
*В-аз он Салсабилаш задан соғаре.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Шароб аз дасти хубон Салсабил аст*
*В-агар худ хуни майхорон, сабил аст.*
*(Саъдӣ)*

*Ҷои дигар наъими борхудой*
*Чашмаи Салсабилу ҷӯи асал.*
*(Саъдӣ)*

*Эй рухат чун хулду лаълат Салсабил,*
*Салсабилат карда ҷону дил сабил*
*(Ҳофиз)*

**САМАНДАР (سمندر)**

Самандар (самандвар, самандал) аз калимаи юнонӣ ва лотинии «саламандра» тирае аз хазандагон ва номи ҷонварест аз ин тира, ки ба эътиқоди қудамо дар оташ падид меояд ва чун аз оташ бармеояд, мемирад. Самандар пӯсте тирарanг бо лаккаҳои зарду тунд дорад ва дар маконҳои намноку торик ва дохили ғорҳо зиндагӣ мекунад. Гоҳе ки аз оташ бармеояд, онро мегиранд ва аз пӯсташ кулоҳу дастмолу дастор дуруст мекунанд. Онро ҳайвоне беозор медонистанд, ки моддае лазиҷу сӯзанда аз пӯсти ӯ тарашшуҳ мекунад (метаровад).

Ин ҳайвон тақрибан бо ҳамин сифат, яъне зиндагӣ дар оташ дар адабиёти ғарбӣ шинохта шуда ва дар осори Александр

Пуп ва Шекспир бо ҳамин сифот номбардор аст. Китобҳои ҷонваршиносӣ ва фарҳангҳои арабӣ ва форсӣ ӯро ҷонваре медонанд, ки аз оташ осеб намебинад ва таваллуду зиндагии ӯ дар оташ аст. Гоҳе ӯро мурғе донистаанд, ки доим дар оташ аст ва намесӯзад. Ва низ навиштаанд, мӯши бузургест, ки чун аз оташ бармеояд, мемирад.

Иртиботи ин ҷонвар бо оташ ва зиндагӣ дар он дар адаби форсӣ мӯҷиби халқи мазомини зиёде шудааст:

*Ба оташ-дарун бар мисоли самандар,*
*Ба об-андарун бар мисоли наҳангам.*

*(Рӯдакӣ)*

*Дар ин оташ чӣ меҷӯяд самандарвор парвона?*
*Яке чандин маҳар дорад, яке чандин назар дорад.*

*(Носири Хусрав)*

*Пушти зафар теғи туст, гар накашӣ, бишканад,*
*Шуъла чу мастур шуд, пушти самандар шикаст.*

*(Анварӣ)*

*Ман намегӯям, самандар бош, ё парвона бош,*
*Чун ба фикри сӯхтан уфтодаӣ, мардона бош!*

*(Муртазоқулихон)*

*Самандар наӣ, гирди оташ магард,*
*Ки мардонагӣ бояд, он гаҳ набард.*

*(Саъдӣ)*

*Хашми ту бар дӯстони туст иноят,*
*К-оташи сӯзон бувад ҳаёти Самандар.*

*(Қоонӣ)*

*Ҳар куҷо нур аст, чун парвона худро бохтан,*
*Ҳар куҷо нор аст, худро чун Самандар доштан.*

*(Парвин)*

**САРАНДЕБ (سَرندیب)**

Сарандеб ё Сарондиб номи ҷазираи бузургест дар шибҳи қораи Ҳинд, ки имрӯз Селон ё Срилонко номида мешавад. Дар он ҷо кӯҳест барафрошта ба номи маҳбити Одам ё ба қавле

қадамгоҳи Одам, ки аз дер боз бар он нақши қадами инсонӣ дар санг мондааст. Муслимин онро ҷои пои Одам (а) ва будоиён нақши қадами Будо медонанд ва дар моҳи морс, ки солгарди зуҳури Будо аст, дар он ҷо зимни анҷоми маросиме ба ибодат мепардозанд (Алиасғари Ҳикмат).

Дар ривоёти исломӣ ҳаст, ки Одам бар сари кӯҳи Сарандеб сар ба саҷда ниҳод ва сад сол бар гуноҳи хеш бигирист ва аз оби чашми ӯ гирдогирди кӯҳ марғзор гашт. Ҳамчунин навиштаанд, ки бар ин кӯҳ ҳар шаб, бидуни он, ки абре бошад, барқе меҷаҳад ва ҳар рӯз нақши қадами Одам дар оби борон шуста мешавад. Гӯянд, ки ёқути аҳмар аз ин кӯҳ ба даст меояд ва сел онро аз боло ба поин меғалтонад. Аз Паёмбари Ислом нақл шуда, ки хуҷастатарин маконҳое, ки мардум ба он мешитобанд, Макка ва масҷиди ман (Масҷид-ун-набӣ дар Мадина) ва масҷиди Ақсо ва ҷазираи Сарандеб аст, ки падари мо – Одам бар он фуруд омад. Табарӣ овардааст, ки гӯри Одаму Ҳавво то гоҳи туфони Нӯҳ дар Сарандеб ва пас аз туфон қолабҳои Одаму Ҳавво ба Байтулмуқаддас ниҳода шуданд.

Ҳангоме ки Гаршосп ба сарманзили Сарандеб меравад, Асадӣ аз маҳбити Одам, ки ба кӯҳи «Даҳубар» шуҳрат дорад, тавсифе хиракунанда ба даст медиҳад:

*Ба кӯҳи Даҳубар гирифтанд роҳ,*
*Чи кӯҳе, баландиш бар чархи моҳ,*
*Ки гӯянд Одам чу фармон биҳишт,*
*Бар он кӯҳи бурз уфтод аз биҳишт.*
*Нишони кафи пояш он ҷо тамом*
*Бидиданд ҳар пай чу ҳафтод гом.*
*Зи ҳарч испарағм асту гул гунагун,*
*Бар он кӯҳ буд сад ҳазорон фузун.*
*Зи шамшоду аз савсану ёсуман,*
*Зи насрину аз сунбулу настаран.*
*Ҳам аз хайрию говчашму зиришк,*
*Бишуста рухи ҳар як абр аз сиришк.*
*Ҳама кӯҳ чун тахти гавҳарфурӯш,*
*Зи сисанбару лолаву пилгӯш.*

Қоонӣ ҳам ба ин матлаб ишора кардааст:

*Фардост, ки бар маҳ равад аз хоки Сарандеб*
*Шӯру шағаб аз дахмаи Гаршоспу Найрам.*
*(Қоонӣ)*

*Ту ба Лаҳовуру ва ҳавли ту ба Сарандеб,*
*Ту ба Балорому саҳми ту ба Хуросон.*
*(Масъуди Саъд)*

**САРВ (سرو)**

Сарв дарахти ҳамешасабзи маъруф аст, ки дар арабӣ «сарв» ва «сарват» (дар ҳолати муфрад ва ҷамъ) ва гоҳ «шаҷарат-ул-ҳаят» номида мешавад, зеро мегӯянд, ҳар ҷо ки сарв аст, мор ҳам аст. Аслан сарвро калимае акадӣ донистаанд ва он номи дарахтест, ки дар сарзамини ҷазираи Сисил ба таври худрӯ вуҷуд дорад ва дар Лубнон ва кӯҳҳои Қибрис (наздик ба ҳамон калимаи сарв дар забонҳои урупоӣ) низ кошта мешавад. Вожаҳое, ки дар ағлаби забонҳои дунё ба маънии сарв аст, бо сурати форсии он бе робита нест.

Сарв дар асотири Юнон, нишонаи сӯгворӣ ва андӯҳи аз даст додани ёр аст. Ҳангоми сӯхтан хушбӯст ва ба ҳамин иллат мавриди таваҷҷуҳ будаву аз қадим чӯб ва дарахти онро фанонопазир ва ҷовидонӣ тасаввур мекардаанд ва дар сохтани муҷҷасамаҳо ва киштиҳо ва гардунаҳо мавриди истифода будааст. Масалан, киштии Нӯҳ, мутобиқи «Таврот», аз чӯби садр ё сарв сохта шуд, ё дари мабъади Диёно низ аз чӯби сарв буд. Муҷассамаи Жупитер бо кандакориҳои плинӣ бар сарв то кунун ҳафт қарн давом ёфтааст. Катибаҳо ва фармонҳоро бештар бар чӯби сарв мекананд, чунон ки тобутҳои мумиёиро ҳам аз ин чӯб дуруст мекарданд ва ин ба далели истеҳкоми он будааст.

Ба иртиботи миёни тобут ва сарв дар шеъри форсӣ ҳам ишора шудааст:

*Ба рӯзи воқиа тобути мо зи сарв кунед,*
*Ки меравем ба доғи баландболое.*
*(Ҳофиз)*

*Эй хоки ту оби сабзазори Софӣ,*
*Тобути ту сарви ҷӯйбори Софӣ.*
*То умри Марога буд, ҳаргиз нанишонд*
*Монанди ту сарв дар канори Софӣ.*
*(Авҳадии Мароғаӣ)*

Иртиботи куллии сарв бо мафҳуми маргу гӯристон ва ин ки дар бархе нуқоти дунё, аз ҷумла Туркия ва бархе кишварҳои урупоӣ дар гӯристонҳо монанди Эрон бар сари қабрҳо сарв мекоранд ё нахл (нақл)-ро, ки мазҳари тобути Имом Ҳусайн (а) аст, бо чӯбу буттаҳои сарв месозанд ва мерояанд, ҳокӣ аз иртиботи сарв (дарахти зиндагӣ) бо нақизи он, яъне марг аст.

Шояд дар асари тақаддус ё арзиши сарв будааст, ки онро маҳрияи духтарон қарор медоданд ва хумраҳои чӯбии махсуси нигаҳдории шароб ва низ бархе созҳои мусиқиро аз чӯби сарв месохтанд.

Нақше, ки бар шолҳои тирма ва қаламкориҳои Исфаҳон дида мешавад, шакли сарвест, ки нӯки он ба асари вазиши бод хам шуда бошад ва ин мерасонад, ки аз рӯзгори куҳан мардум бар ин дарахт таваҷҷуҳе хос доштаанд. Сарви ростқомат ба илали фавқ, монанди мурду судоб ва ҳуми муқаддас аз дер боз аломати хосси эрониён будааст. Мутобиқи ривоёти эронӣ, Зардушт ин дарахтро аз биҳишт овард ва дар пеши дари оташкада кошт (Сарви Кошмар).

Дар фарҳангҳои форсӣ анвоъе барои сарв овардаанд:

Сарви сиҳӣ, ки ду шохааш рост бошад;

Сарви ноз, ки шохаҳояш мутамоил аст;

Сарви озод, ки чун шохаҳояш рост руста ва ё аз қайди каҷию норостӣ ва пайвастан ба шохи дарахтони дигар фориғ аст, ба ин ном хонда шудааст. Ба назари бархе интисоби сифати озодагӣ ба сарв ёдгори иртиботи он бо Ноҳид аст, ки дар асотир ва афсонаҳо рамзе аз озодӣ ва озодагӣ ба шумор меравад;

Ва билахара сарви сиёҳ, ки бар дарахти нозу (ба арабӣ: санавбаруссиғор) итлоқ мешавад.

*На лолабаргию ҳастӣ ба ранг лолаи сурх,*
*На шохи сарвию ҳастӣ ба қадд сарви сиёҳ.*
*( Азрақӣ)*

Дар шеъру адаби форсӣ, сифоти бисёре аз қабили: ростин, баланд, сарфароз, саркаш, тоза, ҷавон, ҷавона, навхоста, сияҳдор, побарҷой, подаргил, падидор, чаманзоди бустонӣ, бӯстони озодӣ ва… барои сарв омадаанд. Ҳамчунин дар мавориди бисёр сарв киноя аз қомати маъшуқ аст, ки дар ин сурат бо сифоте аз ин қабил меояд: мавзун, симин, симандом, гуландом, баҳорандом, тӯбохиром, хушхиром, парешонхиром, қиёматхиром, бепарвохиром, хироманда, хиромон, чамон, ёзон, сабук, ҳаводор, хушрафтор, равон, дилҷӯй, қабопӯш, сабзпӯш, яктопӯш ва… Вожаҳои «сарвистон» ва «сарви саҳӣ» ва «сарви сито» низ, ки ҳар як номи оҳанге мусиқоӣ ҳастанд аз таркиби сарв бо калимае дигар падид омадаанд.

Инак, бархе аз хаёландешиҳои шоирон дар бораи сарв:

*Гар сарвро зи гавҳар бар сар шиор бошад,*
*В-ар кӯҳро зи анбар дар сар хумор бошад.*

*( Манучеҳрӣ )*

*Дасти сарв ар дуои ту накунад,*
*Қоматаш чун бунафша пурхам бод!*

*(Анварӣ)*

*То бандагит ом шуд, озод кас намонд,*
*Илло, ки сарву савсан аз аҳрори рӯзгор.*

*(Анварӣ)*

*То ҷаҳон лофи бандагиш задаст,*
*Сарв мондасту савсан аз аҳрор.*

*(Анварӣ)*

*Чун найшакар ҳама камарам бандагитро,*
*Озод чанд бошам, на сарву савсанам.*

*(Анварӣ)*

*Дасти қазо гар шикаст шохи нави сарв,*
*Сарви саодат ба ҷӯйбор бимонод!*

*(Хоқонӣ)*

*Гарат зи даст барояд, чу нахл бош карим*
*В-арат зи даст наёяд, чу сарв бош озод.*

*(Саъдӣ)*

*Яке бихром дар бустон, ки то сарви равон бинӣ,*
*Дилат бигрифт дар хона, бурун о, то ҷаҳон бинӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*То бу ки ёбам огаҳӣ аз сояи сарви саҳӣ,*
*Гулбонги ишқ аз ҳар тараф бар хушхироме мезанам.*
*(Ҳофиз)*

**САРВИ КОШМАР (КАШМАР)** **((کشمر) سرو کاشمر)**

Дарахти сарвест, ки Зардушт аз биҳишт овард ва дар қаряи Кашмар (Кошмар) кошт. Дар суннати Маздаяснон ҳаст, ки Зардушт ду шохаи сарв аз биҳишт овард ва бо дасти хеш якеро дар қарияи Кашмар (Кошмар) ва дигареро дар қареяи Фарюмад кошт. Ҳамдуллоҳи Муставфӣ коштани Сарви Кошмарро ба Ҷомосп нисбат додааст.

Ин ниҳоли биҳиштӣ, ки сириште минавӣ дорад, то он чо тановар шуд, ки бино бар ривоёт дар сояи он беш аз даҳ ҳазор гӯсфанд ором меёфтанд ва вақте ки гӯсфанду одамӣ набуданд, ҳайвоноти ваҳшӣ ва даранда дар сояи он меосуданд. Мурғони бешуморе низ бар шохаҳои он маъво доштанд.

Дар «Шоҳнома» низ аз ин дарахти муқаддас сухан рафта ва зимни иқдомоти муҳимми Зардушт ёдоварӣ шудааст, ки:

*Яке сарви озода буд аз биҳишт,*
*Ба пеши дари Озар онро бикишт.*
*Набиштӣ бари зодсарви саҳӣ,*
*Ки пазруфт Гуштосп дини баҳӣ.*
*Чу чанде баромад бар ин солиён,*
*Мар он сарв истабр гашташ миён.*
*Чунон гашт озодсарви баланд,*
*Ки бар гирди ӯ барнагаштӣ каманд.*

Дар «Шоҳнома» мехонем, ки ин дарахт дар дари оташкада (шояд Озари Барзинмеҳр мурод бошад) кошта шуд ва Гуштосп гирдогирди ин сарв толори азиме барпо кард. Ҳамчунин бар ҳар барги ин дарахт номи Гуштосп нақш баста буд. Бо таваҷҷуҳ ба тавсифе, ки аз ин толор дар «Шоҳнома» шудааст, бархе онро бо маъбади Хуршед дар Ҳилюпулиси Миср мутобиқат додаанд.

Сарви Кошмар то солиёни дароз барҷой буд, то ин ки бино бар асаҳҳи ривоёт дар соли 247 қамарӣ (859 м.) дар маҷлиси Мутаваккили Аббосӣ аз он сухан ба миён омад. Халифа хост, онро бибинад ва ба Тоҳир ибни Абдуллоҳ, омили хеш дар Хуросон фармон дод, онро қатъ кунад ва бар уштурон ба пеши ӯ бифиристад. Ёрони Тоҳир ва мардумон ӯро аз ин кор бим доданд, аммо Тоҳир напазируфт. Чун наҷҷорон барои қатъи дарахт омаданд, мардумони русто амволи бисёр гирд карданд, ки ба Тоҳир бидиҳанд, то аз қатъи он чашм бипӯшад, аммо Тоҳир бо амри халифа мухолафат накард. Чун дарахро бияндохтанд, замини он ҳудуд биларзид ва ба корезҳову биноҳо халал ворид омад ва анвоъу аснофи мурғон чандон бар гирди он ба парвоз даромаданд, ки осмон пӯшида гашт ва мардумон ба анвоъи алҳон зорӣ мекарданд. Чун дарахт, ки бар ҳазору сесад шутур ниҳода буданд, ба якманзилии мақарри халифа расид, ғуломони турк шабҳангом онро тикка-тикка карданд ва халифа ба дидори дарахт ноил наёмад. Ҳамзамон бо қатъи дарахт Алӣ Ибнулҷаҳм бар сабили тафаъъул ин абётро суруд:

*Фаъла саро бисабилиҳи Мутаваккилу*
*Фас-сарву ясрӣ ва-л-мунния танзилу.*
*Мо сарбалат илло ли- анна имомано,*
*Би-с-сайфи мин авлодиҳи мутасарбилу.*[47]

Умри ин дарахт, бино бар бархе муҳосибот, ҳангоми қатъ ҳазору чаҳорсаду панҷ сол буд.

Муроқибат аз дарахтони куҳансол, ки ёдовари аъсору қуруни мутамодӣ ва боиси ибрати бинандагон ҳастанд, ҳисси эҳтирому шигифтиро ба худ ҷалб мекунад. Чиниёни даврони куҳан низ ойинҳои вижае дар бораи дарахти сарв доштаанд. Ҳанӯз ҳам дар Систон дарахти сарв муқаддас ва мавриди таваҷҷуҳ аст. Бархе муфассирини давраи исломӣ Сарви Кошмарро бо унвони «Шоҳдарахт» ба қиссаи Асҳоби Расс пайванд додаанд. Сарви Кошмар (Кишмар) дар адабиёти форсӣ

[47] Мутаваккил ба ин роҳ наравад, на сарве меравад, на марге меояд. Ба ин бузургӣ нарасида буд, магар ин ки имоми мо ба шамшер аз фарзандони ӯ бузург шуд.

зарбулмасали зебоӣ ва шигифтӣ аст ва дар шеъри васфӣ ва ғазали форсӣ мавриди таваҷҷуҳу инояти шоирон қарор гирифтааст:

*Он луъбати Кашмиру сарви Кишмар,*
*Чу моҳи дуҳафта даромад аз дар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба рӯйи ҳуре рӯяш чу нақши Монӣ,*
*Зи дасти турке қаддаш чу Сарви Кишмар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй бути Кашмиру Сарви Кишмар,*
*Эй ҳури дилорому моҳи дилбар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Гаҳ сарви саҳиро ба хиром овар аз ноз,*
*В-аз рашк шарар дар ҷигари Кошмар андоз.*
*(Қоонӣ)*

*Ба рух моҳи Нахшабӣ, ба қад Сарви Кишмарӣ,*
*Ба дил санги хораӣ, ба тан кӯҳи мармарӣ.*
*(Қоонӣ)*

**САРВИ ФАРЮМАД** (سرو فَريُومد)

Бино бар бархе ривоёт Зардушт ду шоха сарв аз биҳишт овард ва якеро дар қаряи Кишмар (Сарви Кошмар) ва дигареро дар қаряи Фарюмад (Фарумад, Фаромад, Форомад, дар наздикии Сабзвор) кошт, ки ҳарду биболиданду тануманд гаштанд.

Хосияти сарви Фарюмад он буд, ки ҳар подшоҳро, ки чашм бар он меуфтод, дар он сол накбат мерасид ва умрҳо ин таҷрибаро мукаррар карда буданд. Ба ривояти ибни Фундуқ («Таърихи Байҳақӣ») саранҷом дар соли 537 қамарӣ Янолтегини Хоразмшоҳ бифармуд, то он сарвро бисӯхтанд ва зараре ба вай нарасид. Муддати бақои Сарви Фарюмад ҳангоми қатъ ҳазору шашсаду наваду як сол буд.

**САФУРО (صفورا)**

Номи духтари Шуъайб ва ҳамсари Мӯсо, ки дар муқобили ҳашт соли шубонӣ ба издивоҷи ӯ даромад. Дар қомуси «Китоби муқаддас» номи ҳамсари Мӯсо Сафур ва духтари коҳини мидиёнӣ муаррифӣ шудааст. Шоирони эронӣ ба саргузашти Мӯсо ва Сафуро таваҷҷуҳ доштаанд:

*В-аз ҳавову ишқи он нури рашод*
*Худ Сафуро ҳар ду дида бод дод.*
*(«Маснавӣ»)*

*Мӯсӣ аз баҳри Сафуро кунад оташхоҳӣ*
*В-он шубониш ҳам аз баҳри Сафуро бинанд.*
*(Хоқонӣ)*

*На Омина зи ёд барам на низ*
*Хотуни Хадиҷарову Сафуроро.*
*(Ахавони Солис)*

**САХРИ ҶИННӢ (АЛ-ҶИНН) ((صَخر جنّى (ـــــ الجن))**

Сахр (Сахр-ул-морид), Сахра, номи девест аз меҳтарони девон ба сифати одамӣ, ки рӯйи шер дошт ва ҳар андоме аз ӯ ба ҳайвоне монанд буд.

Чун Сулаймон ба обдаст ё ба ривояти ибни Асир ба хонаи яке аз ҳамсарони худ рафт ва ангуштарии хеш ба Ҷурода ҳамсар ё канизаки худ дод, Сахр ба шакли Сулаймон берун омад ва ангуштарӣ дар ангушт кард ва бар тахти Сулаймон нишаст ва чиҳил рӯз мулк биронд ва ҳеч кас дар оғоз ӯро боз нашинохт. Чун Сулаймон пеши Ҷурода рафт ва ангуштарӣ талаб кард, Ҷурода гуфт: Ту девӣ ва худро ба ҳайати Сулаймон кардаӣ ва ӯро биронд. Дев бар тахти Сулаймон ҳукмҳое меронд, ки бо ҳукмҳои Сулаймон мувофиқ набуд ва уламову ҳукамо медонистанд, ки бо Таврот мухолиф аст. Саранҷом Осафи Бархиё биёмад ва дар ҳуҷраҳо ҳоли Сулаймон пурсид. Гуфтанд: Сулаймон чиҳил рӯз аст, ки ҳеч пеши мо наёмад. Пас ба яқин донистанд, ки он дев аст. Сахр, ки худро расво ёфта буд, ангуштарӣ ба дарё андохт, худ низ дар дарёҳо пинҳон шуд. Чун ангуштарӣ ба Сулаймон боз омад,

ёронаш девро бигирифтанд ва ба сангу оҳан бибастанд ва ба қаъри дарё афкананд ва то растохез он ҷо бимонад ва ё ба қавле Сахрро Сулаймон ба кӯҳи Дамованд боздошт ва то қиёмат Худо ӯро он ҷо азоб физояд. Гуфтаанд, ки суннати ҷодуро девон аз ӯ биёмӯхтанд ва бар тибқи афсонаҳо Сахр подшоҳи дарёҳо будааст.

Номи ин дев дар адабиёти форсӣ омадааст:

*Худованди зар барканад чашми дев,*
*Ба дом оварад Сахри ҷиннӣ ба рев.*
*(Саъдӣ)*

*«...Ҳайкале, ки Сахр-ул-ҷинн аз талъаташ бирамидӣ ва айн-ул-қатр аз бағалаш бигандидӣ». (Саъдӣ)*

**САҲЮН (صهیون)**

Номи маконест, ки дар таъйини дақиқи маҳалли он миёни муаррихин ихтилоф аст. Гоҳе мақсуд аз он тамоми шаҳри Уршалим аст ва ағлаб бар кӯҳи ҷанубӣ-ғарбии ин шаҳр итлоқ мешавад, ки ҷуз аз тарафи шимол аз ҳамаи ҷиҳот бо дарраҳои амиқу баланд иҳота шудааст.

Гоҳе ҳам онро қисмате аз Уршалим медонанд, ки ба унвони «шаҳри Довуд» таъриф шуда ва қасри «Ҳирудис» дар зовияи шимолии он қарор доштааст.

Ин лафз аслан ба қалъаи Ябусиён воқеъ дар теппаи ҷануби шарқии Уршалим итлоқ шуда, ки Довуд онро фатҳ кард ва қасре барои Тобути аҳд дар он сохт. Лафзи «саҳюн» ба Уршалим ва арзи мавъуд ва орзуи масеҳоии банӣ Исроил ишора дорад ва истилоҳи «саҳюнисм» аз он маъхуз аст.

**САЪД ВА АСМО (سَعد و اسما)**

Ошиқу маъшуқи араб ҳастанд (Саъд – ошиқ ва Асмо – маъшуқ) ва навиштаанд, ки чун Саъд Асморо ба никоҳ даровард, соҳиби таҷаммул шуд. Шуарои мо низ дар забони форсӣ ба нудрат бо номи онон ошноӣ доштаанд:

*Чашма бонуву дарахт аст Ахситон,*
*Ҳарду бо ҳам Саъду Асмо дидаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Бодат саъодати абадӣ бо ту бахтро,*
*Меҳре, ки ҷони Саъд ба Асмо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

**САЪДУН (سعدون)**

Номи яке аз маҷонини уқалост (девонагони хирадманд), ки дар Бағдод мезист. Китоби «Сифот-ус-сафват» дар фасли уқалоалмаҷонин никоту ҳикоёте дар боби ӯ овардааст.

**СЕЗДАҲБАДАР (سیزده بدر)**

Ҷашни сездаҳ поёнбахши маросими Наврӯз аст, ки бо чаҳоршанбесурӣ ва ё ба ривояте бо Сада оғоз ва ба сездаҳи фарвардин хатм мешавад. Нахуст адади сездаҳ мавзуъест, ки аз дер боз дар фарҳангҳои куҳан матраҳ буда ва ба назар мерасад бархе ҳаводиси бузурги кайҳонӣ, аз ҷумла мутобиқи ривоёти эронӣ ҳазораи сездаҳум поёни кайҳон аст; яке аз ҳодисаҳои саҳмгин, ки мӯҷиби марги бисёре шуд (Таврот, сифри Хуруҷ: боби 11ва 12) дар сездаҳуми моҳи «тут»-и мисрӣ итифоқ афтод. Ё дар сездаҳуми соли нав гӯё ситорае дунболадор дар фазо бо замин бархӯрд кард ва боиси оташфишон ва заминларза гардид, сабаб шудаанд тарсе умумӣ дар ниҳоди башар аз адади сездаҳ падид ояд ва мӯҷиби нохуҷастагии он шавад. Гирифтории ҳазрати Исо низ дар сездаҳуми моҳ мӯҷиби мазиди ин нуҳусат будааст.

Бисёре аз маросиме, ки дар ҷашни сездаҳ дар Эрон баргузор мешаванд, маъонии асотирӣ ва тамсилӣ доранд. Шодию ханда дар ин рӯз ба маънии фуру рехтани андешаҳои тираву палид аст ва рӯбусию муониқа намоди оштӣ ва ба манзалаи тазкия аст. Хӯрдани ғизо дар дашт нишонаи фидяи гӯсфанди бирён аст, ки дар «Авасто» омада ва ба об афкандани сабзаҳои тозаруста нишонаи додани фидя ба эзади об ё Ноҳид ва гиреҳ задани сабза барои боз шудани бахт тамсиле аз пайванди зану мард барои

тасалсули наслҳост. Расми мусобиқоти бурду бохт, бавижа асбдавонӣ ёдовари кашмакаши эзади борон ва деви хушксолист.

Бинобар асотири эронӣ умри ҷаҳони ҳастӣ дувоздаҳ ҳазор сол аст ва пас аз инқизои ин муддат бо зуҳури Сушиёнт пирӯзии Аҳуромаздо ва решакан шудани Аҳреман мусаллам мешавад. Шояд нахустин дувоздаҳ рӯзи ҷашн нишонаи зоиши инсонҳо ва рӯзи сездаҳум тамсиле аз ҳазораи сездаҳум ва оғози раҳоӣ аз ҷаҳони моддист.

Дар рӯзи сездаҳ маросими ҷашнҳои корноволӣ маъмул буданд, ки метавонанд намояндаи ҳулули арвоҳ бошанд. Ҳанӯз дар бархе сарзаминҳои исловӣ як давра ҷашни корноволӣ дар оғози сол вуҷуд дорад, ки решаи амиқи ҳиндуурупоӣ дорад.

Мушобеҳи ҷашни сездаҳи Наврӯз дар Ҳинд рӯзи нуздаҳуми фарвардин маросиме ба ёдгори фраваҳрҳо яъне аврохи қудсия барпо мешавад.

### СИДРАТ-УЛ-МУНТАҲО (سِدرةالمنتهی)

Сидра ё Сидрат-ул-мунтаҳо, номи дарахти кунор (сидр)-и бузургест, ки бинобар ривоёт бар болои осмони ҳафтум қарор дорад ва баргаш монанди гӯши фил ва меваи монанди кӯза аст. Олами малоик ва соири махлуқот ба он мунтаҳӣ мешавад ва аз он дарнамегузарад. Ҳеч мавҷуде ҷуз Паёмбари Ислом дар шаби меъроҷ аз он дарнагузаштааст ва ончи варои он аст, ҷуз Худой надонад.

Аз пои ин дарахт рӯдҳое аз оби софи равшан ва шири тозаву бодаи хушгувор барои нӯшандагон равон мегардад. Дар бораи бузургии он гуфтаанд, ки асбсавор дар сояаш ҳафтод сол роҳ мепаймояд ва як барг аз он рӯйи тамоми мардум соя меафканад. Ба ривояти Қуръон (Наҷм: 13) Паёмбар (с) ба ҷуз шаби меъроҷ, як бори дигар бо дидаи дил Худовандро назди Сидрат-ул-мунтаҳо мушоҳида намуд.

*Сидраву Фирдавс музахраф шавад,*
*Чун бизанандаш ба саҳорӣ хиём.*

*(Носири Хусрав)*

*Чинаи доми лабони ту замон то ба замон*
*Рӯҳро аз қафаси сидра ба меҳмон оранд…*

*Тубию Сидра ба боғи туву бас муште хас*
*Дастаи маҷлиси ту хори мугелон оранд.*
*(Саноӣ)*

*Зоди озодӣ талаб кун чун Муҳаммад мардвор*
*Аз барои роҳи Сидра гурбаеро зин макун.*
*(Саноӣ)*

*Ту чӣ дидастӣ ҳанӯз аз тӯ лу арзи мулки ӯ,*
*К-он ки дар Сидраст, ҳам онро надонад мунтаҳо.*
*(Саноӣ)*

*Ҷаноби туро осмон дар паноҳ,*
*Рикоби туро Сидра дар эҳтимом.*
*(Заҳир)*

*Эй аз бари Сидра шоҳроҳат,*
*В-эй қуббаи арш такягоҳат.*
*(Ҷамолуддин)*

*Аз авҷи осмон ба сари Сидра бигзарам*
*В-аз Сидра сар ба гулшани Ризвон бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба ҳиммат варои хирад шав, ки дилро*
*Ҷуз ин Сидрат-ул-мунтаҳое наёбӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Чунон гарм дар тиҳи қурбат биронд,*
*Ки бар Сидра Ҷибрил аз ӯ бозмонд.*
*(Саъдӣ)*

*Миннати Сидраву Тубо зи пайи соя макаш,*
*Ки чу хуш бингарӣ, эй сарви равон, ин ҳама нест.*
*(Ҳофизи Шерозӣ)*

*Сирри камолат аз бар аст, аз бари Арш бар шавӣ,*
*Нест ҷаҳон-т Сидрае, аз сари сидра бигзарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Набӣ шуд бар Буроқу рафт бо Ҷибрил то Сидра,*
*Зи парридан фуру монд он ҳумоюнпайки раббонӣ.*

*(Қоонӣ)*

*Аз баҳри тири эшон як раҳ ишорате кун,*
*То Сидра шох резад, симурғ пар фиристад.*

*(Муҷир)*

**СИЁВУШ (سیاووش)**

Сиёвуш (Сиёвахш) ба маънии «дорандаи асби гӯшсиёҳ» ки дар «Авасто» мулаққаб ба Кӯй(шоҳ) аст, фарзанди Ковус буд ва аз духтаре туронӣ (аз хешони Гарсеваз) ба дунё омад. Бино бар ривоёти куҳан, фарри каёнӣ чанд гоҳе ба Сиёвуш пайваста буд ва монанди ҳамаи каён чолоку парҳезкору бузургманишу бебок буд. Агарчи дар «Авасто» аз нисбати Сиёвуш ба Ковус сухан нарафта, тақрибан, ҳамаи мутуни паҳлавӣ ва ривоёти таърихӣ ӯро фарзанди Ковус донистаанд.

Рустам дар кӯдакӣ ӯро оини озодагӣ ва ҷангу шикор омӯхт ва чун бурзу паҳлавонӣ ёфт, номодарияш – Судоба бар ӯ дил бохт ва ӯро ба хештан фаро хонд, аммо Сиёвуш тан дарнадод ва дар натиҷа Судоба ӯро ба хиёнат мутаҳҳам кард ва Сиёвуш ба хашми Ковус рӯ ба рӯ шуд.

***Вари Сиёвуш:*** Сиёвуш ногузир шуд барои исботи бегуноҳии хеш ба ҷои савганд аз миёни анбӯҳе оташ бигзарад. Тани ӯ, ки ба покию бегуноҳӣ чун тани Зардушт ва аз гавҳари оташ буд, бе ҳеч зиёне аз миёни оташи тафта гузашт, то ростии паёмашро бовар кунанд, аммо Судоба ҷуръат накард ба оташ наздик шавад. Ёқут маҳалли оташро Абарқуҳ (Абарқӯҳ) зикр карда ва гуфта, ки ҳанӯз теппае аз хокистари он оташ бар ҷой аст, аммо озмоишро ба Кайхусрав нисбат додааст.

Сиёвуш пас аз чанде бо сипоҳе анбӯҳ ба ҷанги Афросиёб рафт ва бо ӯ сулҳ кард. Ковус ба ин кор тан дарнадод ва дар номае Сиёвушро сарзаниш кард. Сиёвуш ранҷида шуд ва ба Турон рафт. Афросиёб ва Пирон мақдами ӯро гиромӣ доштанд ва ба тартиб духтарони худ Фарангис (Фарегис) ва Ҷарираро ба ӯ доданд.

Сиёвуш сипас ба Хутан рафт ва Гангдижро, ки ба ривояти «Бундаҳишн» ва «Динкарт» растохез аз миёни он оғоз хоҳад шуд, бино кард ва дар он ҷо маскан гузид. Ба ривояти Берунӣ вуруди Сиёвуш баъдҳо мабдаи таърихи хоразмиён будааст. Гангдижро Фирдавсӣ чанд бор «Сиёвушгирд» низ хондааст. Саранҷом номварони Турон бавижа Гарсеваз бар ӯ рашк бурданд ва Афросиёбро ба куштани ӯ таҳрис карданд.

***Хуни Сиёвуш:*** Афросиёб фармони қатли Сиёвушро содир кард ва хуни шоҳзодаи маъсумро ба замин рехт:

*Ба соат гиёҳе аз он хун бируст,*
*Ҷуз Эзад кӣ донад, ки ӯ чун бируст?*
*Гиёро диҳам ман кунунат нишон,*
*Ки хонӣ ҳаме Хуни Исёвушон.*
*Басе фоида халқро ҳаст аз ӯ,*
*Ки ҳаст он гиё аслаш аз хуни ӯ.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар «Туҳфаи ҳакими муъмин» Хуни Сиёвушон Дамм-ул-ахавайн (хуни бародарон) номида шуда ва он аз усораи самғест сурхранг, ки аз гиёҳ ё дарахте истихроҷ мешавад.

***Пари Сиёвушон:*** Пари Сиёвушон (Шаър-ул-ҷинн, шаър-ул-ғул) гиёҳест, ки дар ҷоҳои намнок мерӯяд ва дар тибби ҷадид ба унвони мусаккин ва зидди сурфа масраф мешавад. Ба ин тартиб Сиёвуш ба унвони намод ё худои наботӣ дар асотир матраҳ мешавад. Дар фарҳанги омма ривоёте мушобеҳ низ вуҷуд доранд. Масалан, авом муътақиданд, гули Муҳаммадӣ аз арақи рӯйи ҳазрати Муҳаммад (с), ки ба замин чакид, сабз шудааст.

***Кини Сиёвуш:*** Хабари қатли Сиёвуш дар Эрон ғавғое барангехт. Рустам Судобаро ба кини Сиёвуш кушт ва Туронзаминро ба интиқоми хуни шоҳзодаи маъсум вайрон кард. Аз Сиёвуш ду писар ба номҳои Кайхусрав (аз Фарангис) ва Фуруд (аз Ҷарира) бозмонданд. Агарчи Кайхусрав кини падар аз душманон бозгирифт, аммо ҳадиси интиқоми хуни беноҳаққи Сиёвуш дар фарҳанги Эрон ҳамчунон пойдор монд, то он ҷо ки ба ривояти «Таърихи Бухоро» беш аз се ҳазор сол аст, ки аҳли Бухоро бар куштани Сиёвуш сурудҳои аҷиб мехонанд ва мутрибон ин сурудҳоро «Кини Сиёвуш» ва қавволон «Гиристани

муғон» гӯянд. Бистуҳаштумин лаҳн аз сӣ лаҳни Борбад низ «Кини Сиёвуш» аст ва ёдовари истимрори ин интиқом:

*Чу захма рондӣ аз кини Сиёвуш,*
*Пур аз Кини Сиёвушон шудӣ гӯш.*
*(«Хамса»)*

Сиёвуш дар мафҳуми асотирии хеш намояндаи нобудӣ ва растохез аст ва баҳору хазони гиёҳро дар зиндагию марги хеш муҷассам мекунад ва аз ин ҳайс шабеҳ мешавад ба Таммузи бобилӣ ва Узириси мисрӣ ва Адуниси финиқӣ ва юнонӣ. Ин ҳар се парвардгори рӯйиданӣ ва борварӣ ҳастанд ва афсонаи онҳо киноя аз тановуби зиндагию марг аст ва маргу растохези онон ҳарсола бо маросими сӯгу ҷашн баргузор мешудааст.

Инак, нигоҳе ба ҳамин мазомин дар адаби порсӣ:

*Хуррамтар аз баҳор сарояд ба зеру бам*
*Гаҳ Кинаи Сиёвушу гаҳ сабзаи баҳор.*
*(Девони Азрақӣ)*

*Ҷоми Кайхусрав пур аз май кун, ки то чун Таҳмтан*
*Кинаи хуни Сиёвуш хоҳам аз Афросиёб.*
*(Қоонӣ)*

***Хуни Сиёвуш:***

*Кайхусравона ҷом зи хуни Сиёвушон*
*Ганҷи Фаросиёб ба симо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Он хуни Сиёвуш аз хуми Ҷам*
*Чун теғи Фаросиёб дардеҳ.*
*(Хоқонӣ)*

*Хезу хуни Сиёвуш ор, ки субҳ*
*Теғи Афросиёб меорад.*
*(Аттор)*

*Бад-он сон ки шуд рӯйи саҳро саросар*
*Пур аз баҳмани лаълу хуни Сиёвуш.*
*(Амир Хусрав)*

Дар шеъри муосири форсӣ низ ба тадовум ба хуни Сиёвуш ишора шудааст:

*Ман каломи охиринро*
*Бар забон ҷорӣ кардам.*
*Ҳамчун хуни бемантиқи қурбонӣ*
*Бар мазбаҳ.*
*Ё ҳамчун хуни Сиёвуш,*
*Хуни ҳар рӯзи офтобе, ки ҳанӯз бар наёмадааст,*
*Ки ҳанӯз дере ба тулуъаш мондааст,*
*Ё ки худ ҳаргиз барнаёяд.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Соири мазомин:

*Аз барои иззи дидори сиёвахшивашаш*
*Ҳамчу Бежан банд кун дар чоҳи хорӣ ҷоҳро.*
*(Саноӣ)*

*Муддати умр ар надод коми Сиёвуш,*
*Давлати Ковуси комкор бимонод!*
*(Хоқонӣ)*

*Тир аз рӯҳи Сиёвуш мадад металабад,*
*Синаи гарми кӣ дигар ҳадафи тир шудаст?*
*(Соиб)*

*Шуъла натвонист печидан Сиёвушро инон,*
*Шаҳпари тавфиқи Сойиб ҳиммати шоҳона аст.*
*(Соиб)*

*Хур чу Гуруи Зиреҳ Сиёвуши Маҳро*
*Баҳри буридан гирифт гӯйӣ занахдон.*
*(Қоонӣ)*

**СИЁМАК (سيامک)**

Бино бар асотири эронӣ аз Машӣ ва Машёна нахустин ҷуфт пас аз панҷоҳ сол як ҷуфт ва аз он ҷуфт ҳафт ҷуфти дигар мутаваллид шуданд, ки яке аз ин ҳафт ҷуфт мавсум буд ба Сиёмак ва Нисок («Бундаҳишн»-Нишок), ки нажодҳои мухталиф, аз ҷумла эрониён аз насли эшон падид омаданд. Балъамӣ овардааст,

ки Каёмарс, ки писаре дошт ба номи Морӣ ва духтаре ба номи Мория, ки аз ин ду писари некрӯй бизод, ки ӯро Сиёмак ном карданд ва ӯ падари мулук будааст. Каёмарс дар симои Сиёмак осори бузургӣ дид ва суфориши ӯро ба модараш кард, аммо девон дар пайи ҳалоки ӯ буданд ва саранҷом пас аз ҳарб бо девон ва ҳазимати эшон бимурд. Дар «Шоҳнома» ҳалоки Сиёмак ба дасти девон аст.

Дар ривоёти паҳлавӣ миёни Каюмарсу Сиёмаку Ҳушанг фосилаи замонии зиёдест. Аммо Саъолабӣ ва Фирдавсӣ, ки ҳарду як маъхазро дар даст доштанд, Каёмарсро падари Сиёмак ва Сиёмакро падари Ҳушанг шумурдааст.

Илова бар ин, чунон ки аз «Шоҳнома» бармеояд, Сиёмак номи яке аз паҳлавонони туронӣ низ буд, ки дар ҷанги Дувоздаҳрух ба дасти Гурозаи эронӣ кушта шуд:

*Гуроза бишуд бо Сиёмак ба ҷанг,*
*Чу шери жаён бо даманда наҳанг.*
*(«Шоҳнома»)*

**СИЗИФ** (سیزیف)

Сизиф ё Сизифус дар ривоёту асотири юнонӣ писари Оюлус ё Иул (Eole) аст. Саргузашти вай шомили вақоеъест, ки ҳар кадом аз онҳо шарҳи яке аз найрангҳои ӯст.

Шабе, ки Онтикле – духтари Утуликус бо Лоитр издивоҷ мекард, Сизиф худро ба духтар расонд ва ӯро соҳиби писаре кард, ки ҳамон Улис бошад. Вақте Зеус Иҷин – духтари Озупусро рабуд, Сизиф ба Озупус қавл дод, рабояндаи духтарро ба ӯ муаррифӣ кунанд, машрут ба ин ки вай чашмае дар арки шаҳр ҷорӣ кунад. Озупус пешниҳоди вайро пазируфт ва Сизиф Зеусро бо унвони рабояндаи духтар муаррифӣ кард. Ба ҳамин далел буд, ки Сизиф ба қаҳри Зеус дучор шуд ва бино ба ривоёте Зеус билофосила соқае бар сари ӯ фиристод ва вайро равонаи иқоматгоҳи арвоҳ кард ва ба унвони ғазаби алим вайро водошт, тахтасанги азимеро ҳамеша аз доманаи як кӯҳ ба болои қулла биғалтонад, ки санг ба иллати сангинӣ вақте ба боло мерасид, муҷаддадан ба поин меғалтид ва ӯ ногузир буд ин корро такрор кунад.

Дар бораи гуноҳи Сизиф достонҳое дигаре низ дар ривоёти юнонӣ омадааст, аммо шиканҷаи ӯ дар ҳамаи ривоятҳо ҳамон ғалтонидани санг аз поини кӯҳ ба болои қулла аст. Бо таваҷҷуҳ ба ин кайфари абадӣ дар адабиёти урупоӣ машаққати сизифӣ барои ранҷи абадӣ ва ҷонгудоз мусталаҳ шудааст. Шомлу ба сарнавишти Сизиф назар доштаву сурудааст:

*Ман аз дурию наздикӣ дар ваҳшатам*
*Худовандони шумо ба Сизифи бедодгар хоҳанд бахшид.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Ва дигаре гуфтааст:

*Замон, ки аз акнунаш бигзарад,*
*Соли duҳазор мемирад.*
*Номҳои мурда дар таносухи бениҳоят*
*Боз ҳаёт меёбанд.*
*. . . накҳати одамӣ бар замону макон ҷорӣ мешавад.*
*«Сизиф» бар ранҷи бепоёнаш пирӯз мешавад*
*(М. Кӯшон)*

**СИМУРҒ (سیمرغ)**

Симурғ (анқо, сиранг) ҳамон «Сенмуру»-и паҳлавист, ки «мурғи син» маънӣ медиҳад. «Син» илова бар ин ки бо номи ҳакими маъруф Саина, ки фраваҳри ӯ дар банди 97-и фарвардин-яшт ситуда шуда, иртиботи лафзию маънавӣ дорад, бар як парандаи шикорӣ низ, ки мусташриқин шоҳин ва уқоб тарҷума кардаанд, итлоқ мешавад. Симурғ бино бар ривоёти куҳан бар болои дарахти шигифтовари «Ҳарвисп тухмак» ё Виспубиш, яъне дарахти «ҳаматухм» ё дарбардорандаи ҳамаи рустаниҳо, ки дар миёни дарёи Фарохкард аст, ошён дорад. Ҳар гоҳ ки Симурғ бармехезад, ҳазор шоха аз он дарахт мерӯяд ва ҳар вақт, ки бар он фуру меояд, ҳазор шоха шикаста мешавад ва тухмҳои он ба атроф пароканда мешаванд ва аз онҳо гиёҳони гуногун мерӯянд. Ин дарахт, ки дармонбахш низ ҳаст, аз порае ҷиҳот бо дарахти тӯбо дар фарҳанги исломӣ шабоҳат дорад.

Симурғ дар «Шоҳнома»-ву «Авасто» ва ривоёти паҳлавӣ мавҷуде хориқулода ва шигифт аст. Парҳои густардааш ба абри фарохе мемонад, ки аз оби кӯҳсорон лабрез аст ва дар парвози худ паҳнои кӯҳро фуру мегирад. Аз ҳар тараф чаҳор бол дорад ва бо рангҳои неку. Минқораш чун минқори уқоб кулуфт ва сураташ чун сурати одамиён аст. Филро ба осонӣ мерабояд ва аз ин рӯ ба подшоҳи мурғон шуҳрат ёфтааст. Ҳазору ҳафсад сол умр дорад ва пас аз сесад сол тухм мегузорад ва дар бисту панҷ сол бачча аз тухм дар меояд. Аз ҷониби Аҳуромаздо ба Зардушт супориш мешавад, ки паре аз ӯро бар тани худ бимолад ва онро таъвизи худ гардонад.

Симурғ, чунон ки аз «Шоҳнома» бармеояд, мурғест эзадӣ, ки бар кӯҳи Албурз ошён дорад ва Золро бо баччагони хеш мепарварад. Ҳангоме ҳам, ки Зол ба оғӯши хонавода бармегардад, паре аз Симурғ бо худ меоварад, то ҳангоми дармондагӣ вайро ба ёрӣ талабад. Ду бори дигар дар «Шоҳнома» Симурғ ҳозир мешавад ва ҳар бор гиреҳе аз кори фурубастаи Зол мегушояд: як бор ҳангоми зодани Рустам аз модар ва бори дигар дар набарди Рустам бо Исфандёр, ҳангоме ки Рустам ва Рахш захмҳои саҳмгин бардошта буданд ва Зол бо чораҷӯии Симурғ ба дарахти газ даст ёфт ва Рустам бо пайкони ба заҳр обдода кори Исфандёрро яксара кард. Симурғ аз ҳангоми қудрат ёфтани Зол ва Рустам то рӯзгори нопадид шудани онон омили беҳрӯзӣ ва комравоии он ду ба шумор меравад ва аз ин рӯ бархе назар додаанд, ки ин мурғ фариштаи нигоҳбон ё тутими қавми Сако (хонадони Рустам) маҳсуб мешудааст. Далели дигаре, ки бар ин иртибот ироа шуда, ин аст, ки бархе ҷойгоҳи Симурғро кӯҳи Апорсан дар Сакистон (Систон) донистаанд. Симурғ дар «Бундаҳишн» нигаҳбони дарвозаи байни Моҳу Хуршед пиндошта мешавад. Дар «Авасто» ҷойгоҳи Меҳр низ дар миёнаи Хуршеду Моҳ дониста шудааст.

***Анқои мугриб:*** Дар ривоёти исломӣ гоҳе номи Анқо бар Симурғ итлоқ шуда ва ӯро Анқо барои он хонанд, ки дарозгардан аст. Бархе ҳам модаи ӯро Анқо номидаанд. Анқо аввал дар миёни мардум буд ва ба халоиқ озор мерасонд. Рӯзе ҳеч мурғ наёфт, шикор кунад ва кӯдакеро рабуд. Мардум шикоят ба Пайғамбари Худо карданд. Паёмбар дуо кард: Худоё, насли ӯро мунқатеъ гардон! Соиқае биёмад ва ӯро бисӯхт ва ӯро насл намонд. Пас араб масал заданд ва чизҳои ноёфтаро «Анқои муғриб» гуфтанд.

Муғрибро ба каср ва фатҳи «р» ҳарду хондаанд, ки ба тартиб ба маънии «фурубаранда» ва «балъкунанда» ва «ғариб-ун-навъ» аст. Тӯсӣ зимни достоне шигифтангез иллати ғайбати Анқоро ин медонад, ки дар замони Сулаймон чун натавонист, қазои Парвардгорро бигардонад, ба вай имон овард ва баъд аз он ба кӯҳи Қоф, (ки дар ағлаби ривоёт ҷойгоҳи Симурғ муаррифӣ шуда) рафт ва дигар касе вайро надид.

Дар ривояте дигар ҳаст, ки чун Асҳоби Ҳанзала ибни Сафвон (Асҳоби Расс) такзиби паёмбари худ карданд, Худованд онҳоро ба мурғи дарозгардан ва дорои болҳои алвон, ки бар кӯҳи Данҳ ё Фатҳ мақом дошт, мубтало кард. Китобҳои ҳайвоншиносӣ достонҳо ва шигифтиҳои зиёде аз Симурғ нақл кардаанд.

Дар «Шоҳнома» аз парандае аждаҳосон ва Аҳреманӣ ба номи «Симурғ» низ ёд шуда, ки Исфандёр дар хони панҷум аз Ҳафтхон ӯро мекушад. Ин паранда қатъан бо Симурғе, ки бо хонадони Зол дар иртибот аст, тафовут дорад.

Симурғ, ин парандаи шигифту афсонаӣ, бидуни шак, аз муҳимтарин мояҳои асотирист, ки дар фазои фарҳанги Эрон ва паҳнаи адаби форсӣ чунон таҷаллии бориз ёфта, ки ҳатто таъвили мухтасаре дар ҳамин маънии охир метавонад, сар ба чандин муҷаллад бизанад. Аттори Нишобурӣ дар асари ҷовидони худ «Мантиқ-ут-тайр» аз Симурғ зоти Боритаъолоро ирода карда ва ин ки саранҷом «Сӣ мурғ» ба «Симурғ» мерасанд, ваҳдат дар касрат ва касрат дар ваҳдатро нишон додааст.

Тасвире, ки Шаҳобуддини Суҳравардӣ аз Симурғ ба даст дода: «Парвоз кунад бе ҷунбиш ва бипарад бе пар ва наздик шавад бе қатъи амокин ва ҳамаи нақшҳо аз ӯст ва ӯ худ бе ранг, ҳама бад-ӯ машғуланд ва ӯ аз ҳама фориғ…» мубаййини ин аст, ки Симурғро чизе дар ҳадди «ҷилваи Ҳақ» донистааст.

Мавлоно низ ӯро намояндаи «олами боло» ва «мурғи Худо» ва мазҳари олитарин парвозҳои рӯҳ ва «Инсони комил» шинохтааст, ки ба далели нопайдо будани он мисоли «таҷарруд» ва «оинаи камол» низ тавонад буд. Муршиди Мавлавӣ, Шамси Табрезӣ низ ӯро нуқтаи камоле ёфтааст, ки дигар мурғон ба сӯи ӯ мераванд ва ба дидори Қоф хурсанд мешаванд. Паҳнаи шеъри форсӣ низ саршор аст аз хаёлҳои нозуке, ки пиромуни Симурғ (Анқо) дар зеҳни шоирон ҷӯшидааст, ки ба андаке аз бисёр ишора мешавад:

*Туро Симургу тири газ набояд,*
*На Рахши ҷодуву Золи фусунгар.*

*(Дақиқӣ)*

*Аз даруни ҷон баромад нахвату ҳиқду ҳасад,*
*То к-аз ӯ Симург Рустам гашт бар Исфандёр.*

*(Саноӣ)*

*Саҳрои магриб чор сӯ бигрифт зоги тангхӯ,*
*Симурги машриқро бигӯ, то бол бигшояд зи ҳам.*

*(Саноӣ)*

*Сулаймонвор девонро мутеъи амри худ гардон,*
*Нишин бар тахти билқисию чатр аз парри Анқо кун.*

*(Саноӣ)*

*То туро додор дод инсофу дод андар ҷаҳон,*
*Гашт чун Симург пинҳон аз ҷаҳон ҷавру ситам.*

*(Масъуди Саъд)*

*Дар ҳабси кавн бе ту пайваста метапам ман,*
*Симурги қофи қурбам, барги қафас надорам.*

*(Аттор)*

*Дар иззи узлат ой, ки Симург то зи халқ*
*Узлат гирифт, шоҳии хайл-ут-туюр ёфт.*

*(Аттор)*

*Бас ки бар Симургу Рустам базла гуфтӣ,*
*Гар бидидӣ дар масоф Исфандёрат.*

*(Анварӣ)*

*Он раҳ равам, ки тӯша зи ваҳдат талаб кунам,*
*Золи Зарам, ки ном ба Анқо бароварам.*

*(Хоқонӣ)*

*Қоф то Қофам тафохур мерасад,*
*К-аз ҳиҷоби Қоф Анқо дидаам.*

*(Хоқонӣ)*

*То шуд иқболаш ҳумои Қоф то Қофи ҷаҳон,*
*Кӯҳи Қоф анвори Анқо барнатобад беш аз ин.*

*(Хоқонӣ)*

*Шаҳ Шамси Табрезӣ магар чун боз ояд аз сафар*
*Якчанд буд андар башар, шуд ҳамчу Анқо бенишон.*

*(Шамс)*

*Фалакпарвоз созад оҳро дарди гарони мо,*
*Пари Симург бахшад тирро рӯзе камони мо.*

*(Соиб)*

*Наметавон зи гаронон ба гӯшагирӣ раст,*
*Ки кӯҳ бар дили Анқо зи Қоф то Қоф аст.*

*(Соиб)*

*Анқо агар на гард фишонад зи боли хеш,*
*Носури захми теғи забонро илоҷ нест.*

*(Соиб)*

*Ошёнаш сурати Анқо баланд,*
*Меҳру маҳ бар шуълаи фикраш сипанд.*

*(Иқбол)*

*Мургобию тазарву кабӯтар аз они ман,*
*Зилли Ҳумову шаҳпари Анқо аз они ту.*

*(Иқбол)*

***Анқои мугриб:***

*Кас наёяд ба ишқ-бар пирӯз,*
*Ишқ Анқои мугриб аст имрӯз.*

*(«Ҳадиқа»)*

*Дар ошёни ақл чу Анқои мугрибам,*
*Бар осмони фазл чу хуршеди азҳарам.*

*(Анварӣ)*

Дар абёти зер анқо номи созест, ки ба нақл аз фарҳангҳо гардане дароз дорад:

*Ба пирӯзию беҳрӯзӣ нишин, май хӯр ба коми дил*
*Ба лаҳни чангу танбӯру рубобу барбату анқо.*
*(Масъуди Саъд)*

*Мутрибоне чу Борбад зебо,*
*Чангу барбат, чағонаву анқо.*
*(Масъуди Саъд)*

Луғати фурс Сирангро номи дигари Симурғ дониста ва ин байти Фаррухиро ба унвони шоҳид овардааст.

*Ҳама олам зи футуҳи ту нигорин гаштаст,*
*Ҳамчу оганда ба сад ранг нигорин Сиранг.*
*(Фаррухӣ)*

Дар «Луғатнома» ин байт ҳам зери «Сиранг» омадааст:

*Ҷуз хаёле надидам аз рухи ту,*
*Ҷуз ҳикоят надидам аз Сиранг.*

**СИПАНДОРМАЗРӮЗ (سپندارمذروز)**

Сипандор (исфандор) маз, фариштаи мувакал бар заминҳост ва панҷумин рӯз аз моҳи шамсӣ ба номи ӯ «Сипандормазрӯз» номида шудааст, ки онро рӯзе наҳс ва бад тавсиф кардаанд. Қобил дар ин рӯз мутаваллид шуд. Бино бар ривоёте, дар ин рӯз бояд ба беҳбуди вазъи чорпоён пардохт. Сипандармазрӯз дар «Исфанднома» ид аст ва ба иллати татобуқи номи рӯз ва моҳ ин рӯз ба «иди занон» ва ё мардгирон (маздгирон) маъруф аст ва то рӯзгори Абӯрайҳон дар Исфаҳону Рай ҳанӯз ба ҷой будааст. Ин рӯз дар шеъри форсӣ низ шинохта будааст:

*Сипандормазрӯз хез, эй нигор,*
*Сипанд ор морову ҷоми май ор.*
*(Масъуди Саъд)*

**СИПАНТМИНУ (سِپَنت مینو)**

Сипант (испант, сипанд, сифанд) мину (ба маънии хиради муқаддас, рӯҳулқудус, минуи муқаддас ва афзунибахшӣ) дар корҳо, бартарин ҷилваи Аҳуромаздо ба шумор меояд ва дар баробари Анграмину (ба маънии хиради хабис, минуи бад ва табаҳкор) қарор мегирад. Баъд аз Зардушт, ин бартарин ҷилваи Аҳуромаздо, андак-андак барои вай ба манзалаи сифате шуда ва бо ӯ баробар омада ва дар адабиёти паҳлавӣ, тақрибан ҳамеша муродиф бо Аҳурамаздо ба кор рафтааст. Бад-ин гуна аст, ки дар адабиёти зардуштӣ, батадриҷ, Аҳуромаздо баробари Аҳриман ниҳода шуда ва дар воқеъ ривояти гоҳон аз ёдҳо рафтаву дар ҳақиқат мабнои санавӣ барои оини Зардушт аз ин ҷо фарз шудааст; дар ҳоле, ки дар Ясно, хиради муқаддас ва оини эзадӣ як ҷо ба кор рафта ва сифоте ба ӯ интисоб ёфта, ки худое онро аз Аҳуромаздо мухраз мекунад. Ҳамчунин аз Ясно бармеояд, ки Сипантмину воситаи миёни Аҳуромаздо ва бандагон аст, ҳамон гуна ки соири амшоспандон миёни офаридгор ва инсон воситаанд.

**СИПАРҒАМ (سِپَرغَم)**

Сипарғам (испарғам, испарм, испарҳам, сипарам, шоҳиспарам, шоҳсипарғам, шоҳиспарғам, шоҳсипарам, шоҳисфараҳм) гиёҳест, ки онро райҳон ё «нозбӯ» ё займарон гӯянд ва ба ривояти «Бундаҳишн» ба амшоспанд Шаҳривар ихтисос доранд. Гоҳе ба таври куллӣ бар ҳар гиё хушбӯ итлоқ мешавад ва чунон ки дар китобҳои нуҷум омада, хуршед далолат дорад бар таъомҳо ва Зуҳра бар сипарғамҳо.

*Димоге, к-ӯ бибӯяд он сипаргамҳои хушбӯят,*
*Паси гӯш афканад ҳоле ҳадиси гам чу испаргам.*
*(Камоли Исмоил)*

Балъамӣ овардааст, ки чун Худованд тавбаи Одамро пазируфт, «аз шодӣ, гиристан бар Одам афтод ва сад сол аз хуррамию шукр ҳамегирист ва аз он оби чашм, ки аз паси тавбаи Одам берун омад, ҳама гул ва испарғамҳо ва бӯҳои хуш барруст».

Дар фарҳангҳо низ дар боби пайдоиши сипарғам омадааст, ки: сипарғам то замон Анӯшервон набуд. Рӯзе Анӯшервон ба мазолим нишаста буд. Море аз зери тахти ӯ пайдо шуд. Малик гуфт, шояд ӯро ситаме расидааст. Ба дунболаш рафтанд, то дар каноре чоҳе ҳалқа зад ва баъд ба чоҳ дар шуд ва бафавр берун омад. Дар буни чоҳ нигаристанд. Море диданд, афтода ва ҷон аз ӯ соқит шуда ва бар пушти ӯ ақрабе азим неш банд кардааст. Найза аз болои чоҳ бар пушти ақраб фурӯ бурданд ва ӯро назди малик оварданд ва он ҳол бигуфтанд. Чун як сол бигзашт, дар ҳамон рӯз мор пеши тахти малик омад ва аз даҳан қадре тухми сиёҳ бияндохт. Он тухмро бикиштанд ва аз он шоҳиспарам баромад. Кисро ҳамеша зуком дошт ва чун он набот истеъмол кард, нофеъ омад.

*Чун шамати шоҳиспарам аз боди шамоле*
*Шомил шуда аз халқи ту ҳар ҷой шамоил.*
*(Саноӣ)*

*Гар ту чу сипарғам шавӣ, эй пур, ба тоъат*
*Онҳот гузинанд, ки бар мо умароанд.*
*(Носири Хусрав)*

**СИРОТ (ПУЛ) ((صِراط (پل))**

Номи пулест густарда бар пушти дӯзах, ки бино бар ривоёт аз мӯй бориктар асту аз шамшер тезтар ва аҳли биҳишт бар ҳасби аъмоли баду неки хеш ба сурате аз он бигзаранд; бархе монанди барқи хотиф (дурахшон), бархе монанди боди вазон, бархе чун асбони тозӣ ва гуноҳкоронро пой бар он биларзад. Дар ҳадис аст, ки бар баъзе тезу буранда аст ва бар бархе мисли водӣ васеъ ва ба ҳар ҳол дӯзахиён бар он натавонанд гузашт ва дар дӯзах афтанд. Дар ҷумлаи корҳо ҳадди васат фақат Сироти мустақим аст ва васат тариқи ақл аст ва тарафи ифрот ва тафрит дӯзах аст. Хоҷа Насир, ки масъаларо аз диди фалсафӣ менигарад, тезии Сиротро ин гуна таъвил мекунад, ки одамӣ билқувва бар марзи девӣ ва фариштагӣ қарор дорад ва агар андаке билағзад, ба олами аҳреманӣ суқут мекунад. Ин пул дар фарҳанги Эрони қабл аз Ислом пули Чинувад (ҷудокунанда) номида мешавад, ки бар сари

он некон аз бадон ҷудо мешаванд ва ҳар як ба роҳе, ки худ дар зиндагӣ сохтаанд, меравандд. Пули Чинувад байни Албурзкӯҳ ва кӯҳи Даитик дар Эронвиҷ қарор дорад ва пул гузаргоҳи биҳишт аст. Ин пул ба паҳнои нӯҳ найза аст ва ҳар найза ба баландии се ной аст. Равони некӯкор ба осонӣ аз рӯйи он мегузарад ва се гом бармедорад ва ба биҳишт меравад, аммо вақте равони гуноҳкор бар сари пул мерасад пул ба андозаи лабаи теғ мешавад ва равон фарёд мекашад вале фарёдрасе нест ва дар иваз кирдорҳои бади вай дар ҳайати ҳайвоноти ваҳшӣ ба вай ҳамла мекунанд равони гуноҳкор низ се гом бармедорад ва ба дӯзах сарнигун мешавад.

Бархе пули Чинувадро пуле минавӣ донистаанд, ки дар ҳамин ҷиҳот ҳисоби росткорро аз дурӯғкор ҷудо месозад ва танҳо ононе ҳақиқатро дармеёбанд, ки аз рӯйи ин пули маҷозӣ мегузаранд ва ба гурӯҳи росткорон мепайванданд. Дурӯғкорон ҳатто ба наздики он низ намерасанд. Бар асоси готҳо на касе аз тариқи ин пул ба биҳишт мерасад, на касе дар дӯзах сарнагун мешавад ва ба назар мерасад, тавсифи мазкур баъдҳо ба китобҳои Маздаясно роҳ ёфта бошад:

*Гузаштан чу бар Чинувадпул бувад,*
*Ба зери пай андар ҳама гул бувад.*
*(«Шоҳнома»)*

Ин пул дар адаби форсӣ бештар ба ҳамон номи исломии хеш, яъне «Сирот» шинохта аст:

*Бар умеди он, ки ёбам рӯзи ҳашр*
*Бар Сирот аз оташи дӯзах барот.*
*(Носири Хусрав)*

*Бигзаранд аз сари мӯйе ки Сироташ донанд,*
*Пас сари моидаи ҷаннати маъво бинанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳазор бор ба як рӯз ақлро зи Сирот*
*Ба қаъри дӯзахи нафсу ҳаво фуруд занам.*
*(Аттор)*

*Пас бар Сироти шаръ равон гарду ҳуш дор,*

*Зеро ки ҳаст зери Сирот оташи Сақар.*
*(Аттор)*

*Роҳи Сирот тезтар аз тег пеши ӯ,*
*Дӯзах ба зери ӯ-дару меравад забар.*
*Ӯ дар миёни хавфу раҷо метапад зи бим,*
*То з-он ду ҷойгоҳ кадомаш бувад мақар.*
*(Аттор)*

*Банданд боз бар сари дӯзах пули Сирот,*
*Ҳар кас, к-аз ӯ гузашт муқими Ҷинон шавад.*
*(Саъдӣ)*

*Эй ки дар дунё нарафтӣ бар Сирот-ул-мустақим,*
*Дар қиёмат бар Сиротат ҷойи ташвиш асту бим.*
*(Саъдӣ)*

Баҳор дар қасидаи «Ҷаҳаннам» бо зарофате наздик ба танз аз пули Сирот ёд кардааст:

*Аз мӯ заифтар бувад, аз тег тезтар*
*Он пул, ки додаанд ба дӯзах нишони ӯ.*
*(Маликушшуарои Баҳор)*

**СИСАНБАР (سیسَنبَر)**

Сисанбар ё сисанбарун, ки онро «савсанбар» ва «сияҳсунбул» низ гӯянд, гиёҳест миёни пудина (пуна) ва наъноъ, дорои бӯи тунду тез, ки бар газидагии занбӯр ва ақраб фоида кунад. Имрӯз дар тиб ҷавҳари сисанбар мавсум ба «тимул» низ позаҳр аст:

*Неше, ки бизад ақраби зулфат ба дили ман,*
*Заҳраш ба сияҳсунбули зулфи ту даво ёфт.*
*(Урмуздӣ)*

*Рехта нӯш аз дами сисанбарӣ*
*Бар дами ин ақраби нилуфарӣ.*
*(«Хамса»)*

*Бӯи сисанбар аз ҳарорати хеш*
*Ақраби чархро гудохта неш.*
*(Низомӣ)*

Сисанбар пайваста дар об рӯяд ва онро ба арабӣ «ҳариф-ул-моъ» ва «наммом» хонанд ва асосан гиёҳи муқаддасест ва онро махсуси эзади Баҳром донистаанд. Агар бар сисанбар барги савсан дуд кунанд, пашша бигурезад. Ин гиёҳ дар китобҳои тиббӣ барои мудово ба кор мерафтааст.

*Рост гуфтӣ, баромад андар боғ*
*Савсане аз миёни сисанбар.*
*(Фаррухӣ)*

*Чун чиғир гашт буногӯши чу сисанбари ту*
*Чанд тозӣ паси ин пирзани зишти чағоз?*
*(Носири Хусрав)*

*«Ва дар тароққуби қудуми ту аъзову аҷзо чун сисанбар ҳама гӯш гашта».*
*(«Синдбоднома»)*

**СИҶҶИЛ (سِجّیل)**

Сиҷҷил (санҷҷил, санггил) санге сахт аст аз гили пухта монанди оҷур ё санг ва гили ба ҳам омехта, ки луғатшиносон аглаб онро ҳамон «санггил»-и форсӣ донистаанд. Аслан ҳамон гили ухро ё навъе аз он бошад, ки дар қадим бар сари номаҳо мезаданд ва ба истилоҳи имрӯз онҳоро муҳру мум мекарданд. Чунон ки аз Қуръони карим бармеояд Худованд парандагонеро маъмур кард, то аз ин сиҷҷил бар сари лашкариён Абраҳа фурӯ рехтанд ва ононро дар ҳам шикастанд. Ба қазияи абобил (Асҳоби фил) ва ҳалокати онон бо сиҷҷил дар шеъри форсӣ ишора шудааст:

*Ҳеч мардум магар зи нодонӣ*
*Бар сари хеш гаҳ занад сиҷҷил?*
*(Носири Хусрав)*

*Бадсиголи ту гар кунад ба ту қасд,*
*Чун ба Байт-ул-ҳаром соҳиби фил.*
*Бар сари ӯ фалак нисор кунад*
*Аз ситора ҳиҷораи сиҷҷил.*

*(Ҷабалӣ)*

*Рав то ба сарат ҷайши абобил наёяд,*
*Бар фарқи туву қавми ту сиҷҷил наёяд.*

*(Адибулмамолик)*

*Ба гуфтае, ки абобил қавми Абраҳаро*
*Ба сангрезаи сиҷҷил сохт зеру забар.*

*(Қоонӣ)*

**СИҶҶИН** (سِجِّين)

Дар луғат, ба маънии собиту шадид ва ба назари бархе, аз моддаи Сиҷҷин (зиндон) аст ба ҷиҳати муболиға ва дар истилоҳи Қуръон ҷоест, ки номаи аъмоли фуҷҷор ва кофирон дар он бошад. Муфассирин орои мухталифе дар маъно ва чигунагии Сиҷҷин овардаанд. Аз ҷумла ин ки дарахти сиёҳе дар зери ҳафтум замин аст, ки дар он исми ҳар шайтоне навишта аст ва ҳар гоҳ рӯҳи кофир қабз шавад онро ба осмонҳо баранд ва дарҳои осмон баста шаванд ва он гоҳ он рӯҳро ба Сиҷҷин афкананд. Баръакс, ҳангоме, ки арвоҳи муъминон ва некон ба осмонҳо бурда шаванд, дарҳои осмон боз мешавад ва он арвоҳ дар «Иллиййин» ки ба қавли муфассирин дар зери Арш аст, қарор меёбанд. «Каъб-ул-ахбор» дар ривоёте Сиҷҷинро дар зери ҳафтум замин ва сарҳадди мулки Иблис донистааст, ки арвоҳи бадкорон ба он ҷо бурда мешаванд.

Дар ривоёти дигар нақл шудааст, ки Сиҷҷин, хазонаи арвоҳи куффор аст ва он тахтасанге сабз аст дар зери ҳафтум замин, ки сабзии осмон аз он аст ва бар он исмҳои куффор собит аст. Ва гӯянд, сахраест муҷавваф бар забари дӯзах пӯшида, ки ҷони кофирон ва номаи аъмоли эшон дар он аст. Абӯҳурайра аз Паёмбар (с) нақл карда, ки Сиҷҷин номи чоҳест саргушуда дар ҷаҳаннам, бо ҳавлу ҳайбат.

Гоҳе ҳам онро номи лавҳе дар зери ҳафтум замин низ донистаанд, ки исмҳои ҷамеъи шаётин бар он навишта аст ва

арвоҳи куффорро низ дар Сиҷҷин андозанд. Чунон ки мулоҳиза шуд, бештари ривоёт онро номи маконе дар ҷаҳаннам ё зери замин донистаанд. Шуарои форсизабон ҳам бар ҳамин эътиқоданд:

*Аз ҷони пок рафта ба Иллийийн,*
*В-аз ҷисми тира монда ба Сиҷҷинам.*

*(Носири Хусрав)*

*Ризои ту қасрест дар саҳни ҷаннат,*
*Хилофи ту сиҷнест дар қаъри Сиҷҷин.*

*(Сӯзанӣ)*

*Мабод душманат андар ҷаҳон в-агар бошад,*
*Ба зиндагонӣ дар сиҷну мурда дар сиҷҷин.*

*(Саъдӣ)*

*Кофирон чун ҷинси Сиҷҷин омаданд,*
*Сиҷни дунёро хушоин омаданд.*

*(«Маснавӣ»)*

*Ҷои рӯҳи пок Иллийийн бувад,*
*Ҷои рӯҳи ҳар наҷис Сиҷҷин бувад.*

*(«Маснавӣ»)*

*Намунае зи фурӯзанда афви ӯ Фирдавс,*
*Нишонае зи гудозанда хашми ӯ Сиҷҷин.*

*(Масъуди Саъд)*

**СОЛЕҲ (صالح)**

Номи паёмбаре аз қабилаи Самуд ва аз аъқоби Сом ибни Нӯҳ аст, ки аз ҷониби Худованд ба ҳидояти қавми хеш мабъус гардид ва ононро аз бероҳию бутпарастӣ барҳазар дошт. Муддатҳо касе ба ӯ нагаравид ва саранҷом аз ӯ бурҳон хостанд.

***Ноқа (шутур)-и Солеҳ:*** Рӯзе, ки қавми Самуд ба идгоҳ берун рафта буданд, аз ӯ хостанд аз кӯҳ уштуре сурхмӯй ва гурбачашм баровbooрад, то эшонро шир диҳад. Солеҳ ба фармони Ҷабраил дуо кард ва кӯҳ аз ҳам бишикофт ва аз миёни санг уштуре он гуна, ки эшон хоста буданд, берун омад бо шакле аҷибу манзаре маҳиб, ки тӯли ҷуссаи ӯ сад газ ва арзи вай низ сад

газ ва дарозии қавоим (дасту пой)-и ӯ саду панҷоҳ газ буд ва чун ба алаф хӯрдан машғул мешуд, маҷмуъи чаҳорпоёни Самуд аз маҳобати ӯ мегурехтанд.

Чун ин уштур берун омад, ҷумҳури қавми Самуд хостанд, имон оваранд, аммо шаётин монеъ шуданд ва гуфтанд, ин ҷодуст. Уштур бар фарози чашма омад ва ба фармони Худои таъоло оби эшон бихӯрд. Қавм назди Солеҳ омаданд ва аз ӯ об хостанд. Солеҳ гуфт: Об як рӯз шуморо бошад ва як рӯз уштурро ва ин уштурро наёзоред ва накушед. Самуд роҳи мухолифат пеш гирифтанд ва тамаъи куштани ӯ карданд. Уштур сӣ сол дар миёни эшон бимонд. Солеҳ пешбинӣ кард ва гуфт: Ғуломе сурхмӯю гурбачашм аз шумо ноқаро бикушад ва ӯ ҳанӯз аз модар назодааст. Самуд ҳар кӯдакро, ки бар ин нишон меёфтанд, мекуштанд, то нӯҳ кӯдак. Падарони эшон бар Солеҳ хашмгин шуданд, то кӯдаке дигар, ки бар ин нишон зояд, накуштанд ва ҳамӯ буд, ки ноқаро бар сари чашма зарбате бизад бар пой ва бияфканд ва як зарбати дигар бар гардани ӯ зад ва оҳанги баччаи ӯ кард, ки ноқа бигурехт ва сӯи он кӯҳ шуд, ки аз он берун омада буд. Ин кӯдак дар араб ба «Оқир-ун-ноқа» маъруф шуд. Солеҳ қавмро бим дод, ки азобро муҳайё бошед. Қавм гуфтанд: Мо нахостем, он ғуломи сурхмӯй бикушт. Акнун чӣ кунем? Гуфт: Баччаи ӯро дарёбед, ки то баччаи ноқа дар миёни мо бошад, азоб наёяд. Гурӯҳе ба  баччаи ноқа рафтанд. Се бонг бикарду нопайдо шуд. Ҳарчанд ҷустанд, наёфтанд ва мутаоқиби он азобе омад бар қавми Солеҳ ба се рӯз: рӯзи аввал рӯйҳошон зард, рӯзи дувум сурх ва рӯзи севум сиёҳ гашт ва рӯзи чаҳорум сайҳае ҳамаро нобуд кард, магар онҳо, ки ба Солеҳ гаравида буданд. Муҷмали достони Солеҳ ва ноқа дар оёти 73-79-и сураи Аъроф омадааст. Дар ояи 13-и сураи Шамс низ ин шутур «Ноқату-л-лоҳ» номида шудааст.

Достони ноқа ё шутури Солеҳ дар адабиёти форсӣ машҳур аст:

*Аз барои каргасони ботини аммораро*
*Синаи Солеҳ масӯзу уштураш қурбон макун.*

*(Саноӣ)*

*Бақои Солеҳу буд умри ӯ садуҳафтод,*
*Худош ноқа фиристод аз миёни ҳаҷар.*

*Куҷост ноқаву ку Солеҳу куҷо шуд Ҳуд,*
*Ки з-оташи аҷал андар амал зананд шарар.*
*(Носири Хусрав)*

*Ҳоким дар хилвати хубон ба рӯз,*
*Ними шабон муҳтасиб андар шароб.*
*Хуни Ҳусайн он бичашад дар сабуҳ,*
*В-ин бихӯрад з-уштури Солеҳ кабоб.*
*(Носири Хусрав)*

*Ноқаи Солеҳ ба сурат буд шутур,*
*Пай буридандаш зи ҷаҳл он қавми мур.*
*Ноқату-л-лоҳ об хӯрд аз ҷӯю мег,*
*Оби Ҳақро доштанд аз Ҳақ дарег.*
*(«Маснавӣ»)*

*Чун саги дарранда гӯшт ёфт, напурсад,*
*К-ин шутури Солеҳ аст, ё хари Даҷҷол.*
*(Саъдӣ)*

*Гаҳе чун ноқаи Солеҳ бурун давад аз кӯҳ,*
*Гаҳе чу чашмаи Мӯсо равон ҷаҳад зи ҷибол.*
*(Қоонӣ)*

*Ба амри ӯ баромад ноқа аз хорову рамз аст ин,*
*Ки дар хайли вай аз Солеҳ наёяд ҷуз шутурбонӣ.*
*(Қоонӣ)*

**СОМ (سام)**

Писари Наримон (Найрам) аст, ки ағлаб бо сифати якзахм ном бурда шуда ва аз насли Гаршоспи паҳлавони систонист, ки дар «Шоҳнома» ба аждаҳое, ки тавассути Гаршосп нобуд шуда, бешабоҳат нест. Фирдавсӣ гоҳ вайро бародари Наримон ва ағлаб фарзанди ӯ муаррифӣ кардааст. Дар ривоёти паҳлавӣ Сом номи ду тан паҳлавонони систонист: яке падари Асрат, ки дар «Гаршоспнома» Шам омада ва дигаре наводаи Гаршосп, падари Зол аст.

Ба ривояти «Бундаҳишн» Сом ба сабаби қусуре, ки дар ҳифзи дини маздоӣ кард, аз чашми Аҳуромаздо уфтод ва ҷазояш ин шуд, ки бо табаре аз дасти турке маҷруҳ шавад ва то растохез

дар ҳолате аз беҳиссӣ (бӯшосп) ба сар барад. Дар оғози растохез Сом бармехезад ва жадаҳокро мекушад ва он гоҳ Сушиёнт ҷаҳониёнро аз бадию бедод мераҳонад.

Номи Сом ба унвони яке аз паҳлавонони Эрон дар шеъри форсӣ низ омадааст:

*Набояд нарм кардан гардан аз баҳри дирам касро,*
*Набиштаст ин сухан дар пандномa Сомро Найрам.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Шуд аз шаш номдор андар ҷаҳон шаш чиз ӯро ирс,*
*Ки ҷуз бо вай наёбӣ бо кас ин шаш чиз дар кайҳон:*
*Вафои Эраҷу фарҳанги Салму фарри Афредун,*
*Забони Золу саҳми Сому дасти Рустами Дастон.*
*(Қатрон)*

*Сому Фаридун куҷо шуданд, нагӯӣ,*
*Баҳману Баҳроми Гӯру Ҳайдару Дулдул.*
*(Носири Хусрав)*

*Ҷамшеди сомисмат, Соми сипеҳрсатват,*
*Дорои золҳиммат, Золи замонадовар.*
*(Хоқонӣ)*

*Мулкат чу мулки Сому Сикандар басозу ту*
*Ҳамсони Сому ҳамсари Искандар омада.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар ҳифзи мамлакат килкаш қавитар аст*
*Аз румҳи Соми ял, аз тири Золи Зар.*
*(Қоонӣ)*

**СОМ ИБНИ НӮҲ (سام بن نوح)**

Номи писари бузурги Нӯҳ аст, ки бо ҳамсараш дохили киштӣ шуд ва аз тӯфон раҳоӣ ёфт. Нажоди сомӣ ба ӯ мансуб аст.

*Мулки ту киштисту чарх Нӯҳи куҳансол,*
*К-аш зи шабу рӯз Сому Ҳом баромад*
*(Хоқонӣ)*

*Чун Нӯҳи пири ишқу зи тӯфони муҳликот*
*Эмин ба кӯҳу киштию хуррам зи Сому Ҳом*
*(Хоқонӣ)*

*Ба Соми рӯз магар Нӯҳи даҳр нафрин кард,*
*Ки бе ҷинояти маъҳуд ранги Ҳом гирифт?*
*(Қоонӣ)*

Барои равшан шудани таъбири байти ахир ба мадхали «Ҳом» дар ҳамин фарҳанг муроҷиа шавад.

**СОМИРӢ** (سامری)

Номи шахсе муртад ва муосири Мӯсо, ки мардумро гумроҳ мекард. Сомириро дар забони ибрӣ «шамарӣ» гӯянд, ки ба таъбире мансуб ба Шамрун, фарзанди Яшокир – чаҳорумин фарзанди Яъқуб аст, ба таъбири дигар мансуб ба шаҳри Сомира аст ва чун сомириён аз дини яҳуд сар боззаданд, баъдҳо лафзи сомирӣ ба маънии муртад ба кор рафтааст.

Иттифоқи дигаре, ки барои вожаи Сомирӣ аз қавли Гиб нақл шуда, ин аст, ки ин вожа аз вожаи молоёӣ Samutiri ё Samurit гирифта шуда, ки ба маънии «Султони дарё» аст ва вожаи пуртағолӣ Zamorin низ аз он гирифта шудааст. Аз шарҳе, ки Ибни Батута оварда, бар меояд, ки гӯё лақаби подшоҳони Колкут «Сомирӣ» будааст. Бархе Сомариро муҳаррафи «Ёмрас», аз соҳирони Фиръавн, ва бархе низ ӯро аз банӣ Исроил донистаанд ва бештари яҳудиён вайро аз мардуми осур медонанд.

Дар ривоёти исломӣ номи ӯ Ҳорун ибни Зафар ё Мӯсо ибни Зафар омадааст.

Бино бар қисаси исломӣ, Сомирӣ лақаби шахсе муртад буд, ки вақте Мӯсо сӣ рӯз ба кӯҳи Тур рафт (Аъроф:142) ва бародари хеш Ҳорун ибни Имронро ба ҳидояти банӣ Исроил гумошт, ба ҳила зарҳои банӣ Исроилро тасоҳуб кард ва барои онон, ки ба ёди гови Опис афтода буданд, муҷассамае аз зари гудохта, ба ҳайати гӯсола бисохт ва қадре аз хоки наъли Буроқи Ҷабраил, ки дар рӯзи ғарқи Фиръавн ба даст оварда буд, дар ӯ дамид, ки ҷон гирифт ва чун дар он медамиданд, аз он садои гов берун меомад. Сомирӣ ба банӣ Исроил гуфт: ин буд Худои шумо ва Мӯсо аст.

Мӯсо чун ба қавми худ бозгашт ва онҳоро гумроҳ ёфт, аввал Ҳорун ва баъд Сомириро мавриди итоб қарор дод. Ҳорун гуноҳи ғайбати Мӯсоро ба гардани Сомирӣ андохт ва Мӯсо Сомириро гуфт: Туро накушам, вале кайфари ту он аст, ки дар зиндагонӣ «ломисос» гӯӣ ва мардумон бо ту сухан нагӯянд ва бо ту наёмезанд. Банӣ Исроил дар натиҷаи чиҳил рӯзи гӯсолапарастӣ мағзуби Ҳақ шуданд ва муқаррар гардид, чиҳил сол дар биёбон саргардон бимонанд. Аз воқеи ин чиҳил сол, воқеаи Қорун аст ва ба замин фуру рафтани ӯ ва амволаш ва низ қиссаи қурбонӣ кардани гови зарди миёнасол, ки дар ояи 9-и сураи Бақара ба иҷмол ба он ишора шудааст.

Мӯсо гуфт: Ин гӯсоларо бисӯзонам ва хокистар кунам ва ба банӣ Исроил гуфт: Парвардгори шумо Худои ягона аст. Дар «Тафсири зоҳидӣ» ҳаст, ки Сомирӣ то қиёмат зинда хоҳад буд ва чун ба наздики одамӣ шавад, дар андомаш оташ хезад ва «ломисос» – гӯён бигурезад.

Сомирӣ дар адабиёти форсӣ ба сеҳру ҷодугарӣ ва кизбу худоношиносӣ маъруф ва бавижа гӯсолаи ӯ ба унвони мазҳари фиребу таҳмиқ ва ноогоҳӣ забонзад аст:

*Косилу фосил шуд он сеҳри ҳароми Сомирӣ,*<br>
*Ҳаст гуфтори Саноӣ ишқро сеҳри ҳалол.*

(*Саноӣ*)

*Шоъире дар пеши ту шоъир куҷо ёрад намуд,*<br>
*Соҳирӣ дар пеши Мӯсо чун намояд Сомирӣ?!*

(*Саноӣ*)

*Имоми замона, ки ҳаргиз надидаст*<br>
*Бари шайъаташ Сомирӣ соҳириро.*

(*Носири Хусрав*)

*Дасти Мӯсо гашт гӯӣ орази рахшони ӯ,*<br>
*Зулфу ӯ суъбони Мӯсо, чашми ӯ чун Сомирӣ.*

(*Муъиззӣ*)

*Говро чун Худо ба бонг орад,*<br>
*Амали дасти Сомирӣ манигар.*

(*Хоқонӣ*)

*Бо гови заре, ки Сомирӣ сохт,*
*Гӯсола шумор заргаронро.*
*(Хоқонӣ)*

*Он майу майдони заррин бин, ки пиндорӣ, ба ҳам*
*Оташи Мӯсову гови Сомирӣ дарсохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Пеши тахти хусрави мӯсокафи ҳорунзабон*
*Ин манам чун Сомирӣ сеҳр аз баён ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Гови сафолӣ андарор, оташи Мӯсӣ андар ӯ,*
*То чӣ кунанд хокиён гови зарини Сомирӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Бонги гове чу садо боздиҳад, ишва махар,*
*Сомирӣ кист, ки даст аз яди байзо бибарад?!*
*(Ҳофиз)*

*Ин ҳама шуъбадаи хеш, ки мекард ин ҷо*
*Сомирӣ пеши асову яди байзо мекард.*
*( Ҳофиз)*

*Карашмае куну бозори соҳирӣ бишикан,*
*Ба ғамза равнақи номуси Сомирӣ бишикан.*
*(Ҳофиз)*

*Сеҳр ҳарчандон қавӣ, оҷиз шавад бо муъҷиза,*
*Чун кунад бо дасти Мӯсо сеҳрҳои Сомирӣ?*
*(Баҳор)*

*Дабдабаи қаландарӣ, тантанаи Сикандарӣ,*
*Он ҳама ҷазбаи Калим, ин ҳама сеҳри Сомирӣ.*
*(Иқбол)*

*Ғолиён гӯянд, ҳам худ Мӯсиӣ, ҳам Сомирӣ,*
*Баҳри гови зар чӣ бояд ҷанги заргар доштан?*
*(Қоонӣ)*

**СОРА (ساره)**

Сора ё Сорой, духтари амми Иброҳим ва ба ривояте духтари вазири Намруд аст, ки бисёр хушманиш ва некурӯй буд. Дар хабаре ҳаст, ки Худованд некуиро ба ҳазор ҷузъ кардаву нуҳсаду наваду нуҳ ҷузъи онро ба Ҳавво дод ва якеро ба ҳамаи халқ ва он якеро ба ҳазор бахш кард ва нуҳсаду наваду нуҳ ҷузъи онро ба Сора дод ва якеро ба ҳамаи халқ.

Сора чун корҳои Иброҳим бидид, ба вай имон овард ва ба ҳамсарии ӯ даромад ва Иброҳим ӯро бо худ аз Бобил ба Ҳаррони Миср бурд. Сора чун ақим (нозой) буд, канизаки худ Ҳоҷарро ба Иброҳим бахшид, ки Исмоил аз ӯ дар вуҷуд омад. Ба ҳамин ҷиҳат Сора бар ӯ ҳасад бурд ва Иброҳимро ногузир сохт, ки Ҳоҷару кӯдакашро аз пеши ӯ дур кунад. Ба ривояти Қуръон (Ҳуд:72) Худованд Сорაро ба таваллуди Исҳоқ мужда дод ва ҳамонанди Иброҳим соҳиби мавоъид шуд ва дар миёни шигифтӣ дар синни ҳафтодсолагӣ соҳиби фарзанд шуд.

*Эй сорасифоту осиязуҳд,*
*Кас чун ту зубайдасон надидаст.*
*(Хоқонӣ)*

*Осиятавфиқу сорасират аст,*
*Сираташ бар инсу ҷон хоҳам гузид.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй осиякаромату эй сорамаърифат,*
*Ҳаввои вақту Марями охирзамон шуда.*
*(Хоқонӣ)*

Дар тавсифи мамдуҳаи худ шоир гуфтааст:

*Сораи ҳоҷархисол, Робиъаи даҳр,*
*Марями заҳросифат, Хадиҷаи даврон…*
*(Қоонӣ)*

*Сора чӣ сон донамаш, ки хории Ҳоҷар*
*Ҷуст ҳаме аз сари ҳасодату хизлон.*
*(Қоонӣ)*

**СУДОБА (سودابه)**

Судоба ё Судова номи духтари шоҳи Ҳомоварон аст, ки ба ҳамсарии Ковус даромад. Судоба ба ҳусн машҳур буд ва аъроб ӯро Шиърои Ямонӣ мегуфтанд.

Бино бар ривоёти «Шоҳнома» ба Ковус огоҳӣ доданд, ки подшоҳи Ҳомоварон духтаре бисёр зебо ба номи Судоба дорад. Ковус бediранг кас ба хостгории ӯ фиристод. Шоҳи Ҳомоварон ба ин дархост рӯйи хуш нишон надод ва кори он ду ба ҷанг кашид. Дар оғоз саворони эронӣ шикаст хӯрданд, аммо Рустам ба ёрии Ковус шитофт ва сипоҳи Ҳомоваронро дарҳам шикаст ва саранҷом Судоба ба ҳамсарии Ковус даромад. Муддате баъд Судоба ба нописарии хеш – Сиёвуш дил бохт ва чун ба коми дил нарасид, ӯро ба иттиҳоми таҷовуз ба коми оташ фиристод. Сиёвуш пас аз пирӯз баромадан аз озмуни оташ равонаи диёри Турон шуд ва дар он ҷо ба қатл расид ва Рустам бо дили пурдард сари Судобаро аз тан ҷудо кард.

Дар таъбири асотир Судоба ба сурати хиради Аҳремании Ковус дар меояд. Вуҷуди ӯ чунон ки ишора шуд, сароғози бисёре аз ранҷҳо ва шӯрбахтиҳоест, ки Ковус ба онҳо дучор мегардад. Бархе миёни манишу кирдори Судоба бо рафтори шаҳбонуи чинӣ «Судогӣ» шабоҳатҳое ёфтаанд: ҳар ду хиради Аҳремании шавҳари хешанд ва мекӯшанд, шоҳзодаи бегуноҳро ба гумроҳӣ бикашонанд. Поёни кори он ду ҳам ба якдигар шабеҳ аст.

Гоҳе дар адаби форсӣ ва тадовули омма ба занҳои беҳаёву бечашмурӯ, ки аз ваҷоҳате ҳам бархурдоранд, Судоба мегӯянд.

*«...Духтарони содарӯ, ки диле аз он содатар доранд, ҳаргиз наметавонанд ҳарифи майдони Судобаҳое бишаванд, ки бо як ишораи абру Сиёвушҳоро ба зону дармеоваранд». (Алимуҳаммади Афгонӣ).*

**СУДРА (سُدره)**

Судра (садра) пироҳани нахии сафед ва гушодест то ба зону, ки чоке дар васат то интиҳои сина дорад ва дар интиҳои чок кисаи кӯчаке дӯхта мешавад, ки ба кисаи карфа (савоб) маъруф аст. Ин киса нишонае аз ганҷинаи пиндори нек, гуфтори нек ва кирдори нек шумурда мешавад.

Зардуштиён дар ҳафтсолагӣ ё каме дертар тифлро исман ба ҷомеаи динӣ мехонанд. Ба ин маънӣ, ки ибтидо чанд ниёиши асосӣ ба забони авастоӣ ба ӯ меомӯзанд ва сипас дар маросиме, ки бо ҳузури бастагони ӯ анҷом мешавад, мӯбаде пироҳани нахии муқаддас (судра)-ро ба ӯ мепӯшонад ва кустиро се бор даври камари ӯ мепечад. Муъминини зардуштӣ фақат ҳангоми шустушӯ ва вузу кустӣ ва судраро аз худ дур менамояд. Ин маросим, ки назди эрониён «судрапӯшон» номида мешуда, гоҳ дар понздаҳсолагӣ анҷом мешудааст. Дар адаби форсӣ судра ба таври ом ба маънии пироҳан ва либос баланд ба кор рафтааст:

*Эй сурати биҳиштӣ дар судраи баҳоӣ,*
*Ҳаргиз мабод рӯзе аз ту маро ҷудоӣ.*
***(Фаррухӣ)***

*Фохтагун судра ба бар карда танг,*
*Дӯхта бар судра сиҷофи дуранг.*
***(Ҷомӣ)***

## СУЛАЙМОН (سليمان)

Сулаймон бистумин ва кӯчактарин фарзанди Довуд аст, ки ба мӯҷиби аксари ривоёти исломӣ дар 1003 қ. м. Худованд ҳукми нубувватро пас аз Довуд ба ӯ дод, дар ҳоле ки «Китоби муқаддас» танҳо ӯро подшоҳе муқтадир муаррифӣ кардааст. Доварии баҳақ ва саҳеҳи Сулаймон ба ҳангоми кӯдакӣ дар боби гӯсфандоне, ки шабона мазрааеро чарида буданд (Анбиё: 78) вайро мустаъидди ҳукм ва ҷонишинии падар кард. Ҳафтдаҳ бор номи ӯ дар «Қуръон» омадааст ва мансубҳои Сулаймон дар адаби форсӣ забонзаданд:

***Мулк:*** Худованд одамию деву мурғро ҳамчун лашкариён фармонбардорӣ ӯ кард (Намл:17) ва ҷалолу ҳашмату подшоҳии ӯ забонзади хоссу ом шуд ва мулкаш дар вусъату гушодагӣ зарбулмасал гардид. Чун Ҷинну шаётин мусаххари ӯ буданд, гоҳе ба «ҷинни Сулаймон» ва «шаётини Сулаймон» низ шуҳрат ёфтаанд.

***Тахт:*** Ӯро бисоте буд сад фарсанг, ки тахти хешро, ки аз зари ноб буд бар он мениҳод ва бар фарози он ду каркас буданд,

ки чун Сулаймон бар тахт меомад, ба парвоз дармеомаданд. Бино бар ривоёти дигар Сулаймонро бисоте буд, ки худ ва лашкараш бар он қарор мегирифтанд ва мурғон бар сараш меистоданд ва тахташро соя мекарданд ва бод, ки мусаххари ӯ буд, он тахт ва ҳамчунин киштиҳои тиҷории ӯро ба ҳар сӯ, ки Сулаймон мехост, мебурд. Сулаймон миси гудохтаро дар фармон дошт, то бо нерӯи шаётин ва девон абнияи азим бино ниҳад ва девон барои ӯ ҳавзҳо ва дегҳои бузург сохтанд ва аз қаъри дарёҳо барояш марворидҳои гаронбаҳо бароварданд. Бод низ «соҳиби хабари Сулаймон буд ва дар ҳар куҷои мамлакат касе ҳадисе кардӣ, бод ба гӯши Сулаймон расонидӣ» (Балъамӣ).

***Қолича:*** Дар бархе ривоёт омадааст, ки Сулаймонро қоличае буд, ки худ ва лашкараш бар он менишастанд ва мурғон бар сараш меистоданд ва онро соя мекарданд ва ӯ ҳар ҷо ки ирода мекард, бо ин қолича мерафт. Аз ин самбул дар достонҳои омиёнаи форсӣ ва дар зарбулмасалҳо зиёд истифода шудааст. Дар фарҳангҳои ғарбӣ ҳам чизе шабеҳ ба он, бо унвони қоличаи ҷодуӣ шинохта аст.

***«Мантиқ-ут-тайр»:*** Сулаймон гуфт: Эй мардумон, моро сухани мурғон даромӯхтанд ва мулки ҷаҳон ва ҳама чиз моро бидоданд (Намл:16) ва ин аз фазли Парвардгор аст. Дар ахбор омадааст, ки Сулаймон рӯзе дар маҷлисе нишаставу мурғон бар болои сари вай пар дар ҳам пайваста, монанди чатр истодаанд ва ҳар кадом аз мурғон бонге мекард ва Сулаймон ба мардумон мегуфт: Онҳо чи мегӯянд?

***Мӯр:*** Лашкари Сулаймон аз ҷинну инсу мурғон бар ӯ гирд буданд, ки Сулаймон ба сарзамини мӯрчагон гузашт. Мӯре ёронро овоз дод, ки ба хонаҳо дар шавед, то Сулаймон ва ёронаш шуморо фуру нашикананд, ки инон намедонанд. Бод ин хабар ба Сулаймон бурд ва ӯ хандид ва гом бозгирифт ва сипоҳ бозистонид ва мӯрчаҳо ҳама андар хонаҳо шуданд. Ҳангоми арзи ҳадоё мӯре рони малахе ба армуғон ба пешгоҳи Сулаймон бурд ва масали «армуғони мӯр пои малах аст» аз ин ҷо дар форсӣ шуҳрат ёфт. Дар адабиёти араб эҳдои рони малах ба қуббара (чаковак) мансуб шудааст.

*Атат Сулаймона явма-л-ъарзи қуббара(тун),*
*Туҳдӣ илайҳи ҷароддан кона фӣ фиҳо.*

*Ва-ншаддат би-лисони ҳоли қоила(тан),*
*Инна-л-ҳадоё ъало миқдори муътиҳо.*
*Лав кона юҳдо ила-л-инсони қиматуҳу,*
*Ла-кунта уҳдӣ лака дунё ва мо фиҳо.*[48]

***Билқис:*** Ҳудҳуд рӯзе аз ҷамъи парандагоне, ки дар хидмати Сулаймон буданд, ғоиб буд (сураи намл ояти 20 ба баъд). Дере нагузашт, ки аз роҳ расид ва хабаре аз сарзамини Сабо овард, ки дар он ҷо зане соҳиби арше азим подшоҳ аст ва Худоеро напарастад ва бо қавмаш ба хуршед сар фуруд орад. Сулаймон нома навишт ва ӯро ба Ислом хонд. Ҳудҳуд номаро назди он зан – Билқис бурд ва ӯ низ пас аз машварат бо ёрон ҳадяе гарон шомили алмос ва ёқути сурх (ки то он рӯз касе намешинохт) бо пайғомҳо бифиристод. Расули Билқис чун шукӯҳи тахти Сулаймон бидид, шарм дошт, ки ҳадяро ба ӯ бидиҳад. Сулаймон гуфт: Худо маро хоста ва мулку дин дода ва ин беҳтар аст азончи шуморо дод аз хоста ва мулки бедин. Билқис лашкаре гирд кард, то ба сӯи Сулаймон ояд ва арши худ дар хонае бо дарҳои устувори оҳанин бинҳод ва ҳазор марди босилоҳ ба нигоҳдории он гумошт. Сулаймон хост, ки қудрати Худо ба ӯ намояд. Ба ёрон гуфт: Кист, ки қабл аз омадани Билқис арши ӯро ҳозир оварад? Яке аз меҳтарони париён гуфт: Ман биёварам пеш аз он ки ту аз ҷой бархезӣ. Сулаймон гуфт: Дер аст. Осафи Бархиё гуфт: Ман биёварам қабл аз он ки чашматро ба ҳам занӣ ва Худойро бихонд ва дар дам Сулаймон тахти Билқис пеши худ дид. Девон аз омадани Билқис нигарон буданд, зеро корашон афзун мешуд. Хостанд меҳри Билқис бар Сулаймон сард кунанд ва гуфтанд бар соқи пояш мӯй аст ва ин нозебост. Сулаймон хост, биозмояд ва фармуд, то кӯшке кунанд аз обгина ва дохили он об кунанд. Пас курсии Сулаймон бар сари он обгина биниҳоданд ва тахти Билқисро ҳам поини он гузоштанд. Чун Билқис фаро расид, гуфтанд: Ин тахти туст? Гуфт: Рост пиндорӣ, ҳамон аст. Гуфтанд:

---

[48] Рӯзи арз (ки мурғон худро дар пешгоҳи Сулаймон арза медоштанд), мурғи чаковак малахеро, ки дар даҳон дошт, ба расми армуғон ба Сулаймон тақдим кард. В-онгоҳ, гӯӣ, ба забони ҳол (узрхоҳон) гуфт, ки ҳаройина, чун ҳадоё бахри касе мебаранд, он ҳадоё бар андоза ва арзишу манзалати ҳадякунандаанд, (яъне на бар андоза ва арзишу манзалати ҳадягиранда). Агар ҳадя баробари арзиши инсон ҳадя мешуд, бароят дунёро ҳадя медодам ва ончиро дар он аст (Р.В.).

Пеши Сулаймон шав! Чун обгина бидид, пиндошт, об аст. Шалвор аз соқ баркашид. Сулаймон бидид ва кизби сухани девон бар ӯ окор шуд. Гуфт: Обгина аст ва на об, соқ бипӯш! Сулаймон Билқисро пеши занон фиристод ва он лашкарро мусалмон кард.

Ба ин ривоят дар шеъри форсӣ низ тавоҷҷуҳ шудааст:

*Домани худ сарв баркашид чу Билқис,*
*К-об гумон бурд обгинаи майдон.*
*(Мухторӣ)*

Дар ривояте дигар ҳаст, ки соқҳои ӯро бо оби оҳак танвир карданд ва танвир то он рӯз шинохта набуд.

***Нигин:*** Бино бар бархе ривоёт Сулаймонро ангуштаре буд, номи бузурги Худои таъоло (исми Аъзам) бар он набишта ва чаҳор нигин дар он буд: дуто оҳанин ва дуто биринҷин. Бо биринҷин бар сари париён ва бо оҳанин бар девон ва шаётин ҳукм меронд ва муъҷизи Сулаймон ва мулку ҷаҳонгирии вай дар нигини ҳамин ангуштарӣ буд, ки аз биҳишт оварда буданд ва армуғони равзаи ризвон буд. Бино бар ривоёти дигар («Аъломи Қуръон») ин ангуштариро фариштае муқарраб миёни Ҳабрун ва Уршалим ба ӯ дода буд. То он гоҳ, ки ангуштарӣ дар ангушт дошт, мулки ҷаҳон зери нигини ӯ буд ва дадону девону одамиён фармонбардори вай буданд. Бархе ҳам бар онанд, ки бар ин ангуштарӣ Исми аъзам набуд ва ба ҳамин далел дев тавонист, бар он даст ёбад. Ин нигинро Ҳавво ҳангоми берун шудан аз биҳишт дар даҳон пинҳон кард ва бадар овард ва аз Ҳавво ба Сулаймон мерос расида буд. Сулаймон зане дошт Ҷароданом, ки ба ӯ итминон дошт. Рӯзе, ки ба обдаст мешуд, ангуштарӣ ба ӯ дод, то ба Исми аъзам беҳурматӣ нашавад. Деве «Сахри Ҷиннӣ»-ном худро ба сурати Сулаймон ба ӯ намуд ва ангуштарӣ дар ангушт кард ва бар тахт нишаст ва ҳама пиндоштанд, Сулаймон аст. Чун Сулаймон берун омад ва ангуштарӣ талаб кард Ҷарода гуфт: Ту Сулаймон нестӣ, ту девӣ ва худро ба ҳайъати ӯ кардаӣ. Сулаймон ноумед шуд ва сар ба биёбон ниҳод ва бар канори дарё муздурии сайёдон мекард дар изои рӯзе ду моҳӣ. Пас аз чанд рӯз атрофиён бар дев бадгумон шуданд, зеро кирдорҳои ӯ ба Сулаймон намемонист. Баъд аз чиҳил рӯз чун Сахри Ҷиннӣ худро расво ёфт, ангуштарӣ ба дарё андохт ва як моҳӣ онро фурӯ бурд. Сулаймон рӯзе як моҳиро ба бозор бурд ва моҳии дигарро барои худ бирён

кард ва чун шикамаш бидарид, ангуштарии хеш биёфт ва дар ангушт кард ва дубора ба маснади қудрат такя зад. Ин нигин муъҷизаи Сулаймон буд, ҳамон гуна, ки асо муъҷизаи Мӯсо буд.

Баъдҳо салотин дар доштани нигин аз Сулаймон пайравӣ карданд.

Ҳангоми сохтани бинои Байтулмуқаддас Сулаймон ду моҳ дар он ҷо буд ва намоз мекард ва аз меҳробаш ҳар бор дарахте мерӯид. Рӯзе як дарахт ба номи «харруб» бо ӯ ба сухан омад. Сулаймон гуфт: Ту чӣ корро шоӣ? Гуфт: Тахриби Байтулмуқаддасро. Сулаймон аз он дарахт асое дуруст кард ва чун намоз мекард, бар он асо такя медод. Ӯ медонист, ки аз бинои Байтулмуқаддас бисёр мондааст ва чун бимирад девон кор накунанд. Гуфт: Ё Раб, марги ман аз девон пинҳон кун. Рӯзе, ки бар асо такя дошт, бимурд ва ҳамчунон бар ҷой буд, то масҷид тамом шуд. Ҳеч кас аз марги ӯ хабар надошт, зеро касе ҷуръат надошт, бидуни рухсат ба ӯ наздик шавад. Оқибат чӯбхӯра он асо бихӯрд ва Сулаймон биафтод ва донистанд, ки мурдааст.

Гӯянд хуршеду об аз Сулаймон хостанд, аз Худо бихоҳад, то онҳоро орому қарор диҳад ва мор аз ӯ хост, ки Худованд ӯро по диҳад. Хаффош бишнид ва Сулаймонро бо ҳуҷҷат аз ин кор боздошт. Аз ин ҷост, ки хуршед бо хаффош душман аст ва ӯ ба рӯз берун наёяд. Рӯзе дар дарбори Сулаймон сухан аз қазову қадр рафт. Симурғ гуфт: Ман тақдири Парвардгорро бигардонам. Қарор буд, духтари подшоҳи Машрикро ба писари хусрави Мағриб бидиҳанд. Симурғ духтарро рабуд ва ба ошиёни хеш бурд, то ин ки қазои эззадӣ бирафт ва маликзодаро киштӣ ғарқ шуд ва мавҷ вайро ба каронае афканд, ки ҷойгоҳи Симурғ буд ва он ду бо ҳам расиданд ва Симурғро хабар надоданд. Чун назди Сулаймон омад, аз шарм нопадид шуд ва нопадид шудани Симурғ аз он рӯз бошад («Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас»)

***Сулаймон ва Ҷам:*** шабоҳати достони Ҷамшед ва Сулаймон аз бисёре ҷиҳот сабаби ихтилоти саргузашти он ду ва гоҳе итлоқи яке бар дигаре дар фарҳанги исломӣ шудааст: замони Ҷамшед монанди давраи Сулаймон замони сулҳу саломат буд. Сулаймон муддате хотами хешро аз даст дод ва чанд бор фарр аз Ҷамшед ҷудо шуд ва мӯҷиби заволи подшоҳии вай гардид. Ҷамшед ҷоми Ҷам дошт ва Сулаймон оинае, ки ҷаҳонро дар он медид. Ҷамшед ва Сулаймон ҳар ду дар наврӯз ба ҳукумат расиданд. Сулаймон аҷиннаро ба занҷир кашид ва онро ба гурӯҳҳое тақсим кард, то ба

истихроҷи оҳану брунзу санг ва сохтани дижҳо бипардозанд ва аз абрешими хому пунба ва қолию порча бибофанд. Мушобеҳи ҳамин кор дар ривоёти куҳан ба Ҷамшед мансуб аст

Азизуддини Насафӣ ақлро дар бадани одамӣ ҳамонанди Сулаймон дониста, ки чун асири деви шаҳват гардад, дев бар тахт менишинад ва Сулаймон камар ба хидмати ӯ мебандад. Аммо агар Сулаймон бар дев тасаллут ёбад, метавонад ӯро ба фаришта табдил кунад ва аз ӯ кор бикашад. Мавлавӣ низ бардоштҳои ирфонӣ аз саргузашти Сулаймон кардааст.

Таҷаллии ҷанбаҳои мухталифи саргузашти Сулаймон дар адаби форсӣ ҳадисе муфассал аст, ки дар ин фарҳангҳо ба муҷмале аз он бояд иктифо кард:

***Ҳашмату шукӯҳ***:

*Чунин тира чароӣ, эй муборак тахти рахшанда,*
*Ҳамонӣ, к-аз Сулаймонат бидуздиданд девонаш.*
*Ту мургонро ҳаме соя кунӣ имрӯз, агар рӯзе*
*Туро соя ҳамекарданд ӯро низ мургонаш.*

*(Носири Хусрав)*

*Ин гӯйи гаронро ба ҳаво-бар кӣ ниҳодаст,*
*То кай ба шигифтӣ бувӣ аз тахти Сулаймон*

*(Носири Хусрав)*

*Мулкат ҷӯӣ ҳаме магар чу Сулаймон,*
*Гетӣ гардӣ ҳаме магар чу Сикандар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Назар кардан ба дарвешон мунофии бузургӣ нест,*
*Сулаймон бо чунон ҳашмат назарҳо буд бо мӯраш.*

*(Ҳофиз)*

*Он ки якдаст барад мулки Сулаймоне чанд,*
*Бо фақирон ду ҷаҳон бохтанаширо нигаред.*

*(Иқбол)*

***Сулаймон ва дев:***

*Ба раҳ боз ояд ин гумроҳ деват, гар бихоҳӣ ту,*
*Мусалмонӣ биёбад, гар хирад бошад Сулаймонаш.*

*(Носири Хусрав)*

*Роҳи махлуқон гирию наяндешӣ ҳеч,*
*Дев бар тахти Сулаймон чу Сулаймон нашавад.*
*(Саноӣ)*

*Чун бад-ин ҳафт осмон пӯянд бо тардоманӣ?*
*Чун кунад нақши Сулаймон дев ба рӯйи изор?*
*(Саноӣ)*

*Офате дон ишвадеҳро сирри шаръ омӯхтан,*
*Фитнае дон девро муҳри Сулаймон доштан.*
*(Саноӣ)*

*Сулаймонвор девонро мутеъи амри худ гардон,*
*Нишин бар тахти билқисию чатр аз парри анқо кун.*
*(Саноӣ)*

*В-агар нақши нигини мулк наъти ханҷарат будӣ,*
*Чӣ гуна баркашидӣ дев з-ангушти Сулаймонаш?*
*(Мухторӣ)*

*Ҳар кӣ чун деви Сулаймон бар шумо осӣ шавад,*
*Дар сарои деви меҳнат доиман муздур бод!*
*(Анварӣ)*

*Чун тавонад дев бар тахти сулаймонӣ нишаст,*
*Гар Сулаймон гум кунад дар мулки худ хотам, равост.*
*(Аттор)*

*Чу даст аз остин берун кунад бозичаи гардун,*
*Кунад деве бурун аз даст ангуштар Сулаймонро.*
*(Сойиб)*

***Нигин (хотам)-и Сулаймон:***

*Камар ба дасти ту ояд ҳаме Сулаймонвор,*
*Туро тамаъ, ки дар ангушти ту кунад хотам.*
*(Саноӣ)*

*Магар нигини Сулаймон ба дасти хусрави мост,*
*Ки чун Сулаймон мар бодро ба фармон кард.*
*(Масъуди Саъд)*

*Нест ғам гар чун Сулаймон, эй фарид,*
*Ҳар гадо мулке ба хотам дарнаёфт.*
*(Аттор)*

*Бигирям, то маро бинӣ Сулаймони нигинрафта,*
*Бихандӣ, то зи ёқутат Сулаймонро нигин хезад.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳаст дар гетӣ Сулаймон сад ҳазор,*
*Як Сулаймонро нигин ҷустем нест.*
*(Хоқонӣ)*

*Фаридунро сар омад подшоҳӣ,*
*Сулаймонро бирафт аз даст хотам.*
*(Саъдӣ)*

*Гарчи ширинданон подшаҳонанд, вале*
*Ӯ Сулаймони замон аст, ки хотам бо ӯст.*
*(Ҳофиз)*

*Ман он нигини Сулаймон ба ҳеч настонам,*
*Ки гоҳ-гоҳ бар ӯ дасти Аҳраман бошад.*
*(Ҳофиз)*

*Сазад к-аз хотами лаълаш занам лофи сулаймонӣ,*
*Чу исми Аъзамам бошад, чӣ бок аз Аҳраман дорам?*
*(Ҳофиз)*

*Нест бар соҳибдилон дасте ҳавои нафсро,*
*Бод дар дасти Сулаймон аст, то хотам ба ҷост.*
*(Сойиб)*

*Эй мусалмон, дигар эъҷози Сулаймон омӯз,*
*Дида бар хотами ту Аҳрамане нест, ки нест.*
*(Иқбол)*

*Тасхири ҷаҳонро карамаш муҳри Сулаймон,*
*Яъҷуҷи замонро сахаташ садди Сикандар.*
*(Қоонӣ)*

***Бод дар фармони Сулаймон:***

*Бодро гуфтам: Сулаймонро чаро хидмат кунӣ?*
*Гуфт: Аз он, к-аш номи Аҳмад нақш бар хотам бувад.*
*(Саноӣ)*

*Ҳофиз аз давлати ишқи ту Сулаймоне шуд,*
*Яъне аз васли туаш нест ба ҷуз бод ба даст.*
*(Ҳофиз)*

*Бодат ба даст бошад, агар дил ниҳӣ ба ҳеч*
*Дар маъразе, ки тахти Сулаймон равад ба бод.*
*(Ҳофиз)*

*Баркаш, эй мурғи саҳар, нағмаи довудӣ боз,*
*Ки Сулаймони гул аз боди ҳаво боз омад.*
*(Ҳофиз)*

*Чу гул савор шавад бар ҳаво Сулаймонвор,*
*Саҳар, ки мурғ дарояд ба нағмаи Довуд.*
*(Ҳофиз)*

***Сулаймон ва забони мурғон:***

*Шоҳо, ту Сулаймони рӯзгорӣ,*
*Мурғони ту тирҳои бопар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Шукӯҳи Осафию асби боду мантиқи тайр*
*Ба бод рафту аз ӯ хоҷа ҳеч тарф набаст.*
*(Ҳофиз)*

*Лисон-ут-туюр аз дамаш ёбӣ, арчи*
*Ҷаҳонро сулаймонливое наёбӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Мурғи ту, Хоқонӣ, аст доии субҳу висол,*
*Мантиқи мурғон шинос, шоҳи Сулаймонрикоб*
*(Хоқонӣ)*

Ин матлаб дар дафтари дувуми «Маснавӣ» мавриди таъйиди Мавлавӣ қарор гирифтааст:

*Мантиқ-ут-тайрони хоқонӣ садост,*
*Мантиқ-ут-тайри сулаймонӣ куҷост?*

***Ҳудҳуди Сулаймон:***
*Беш аз ин бо ту гуфт натвонам,*
*Ки на ман ҳудҳуди Сулаймонам,*
*К-аз Сабо мар туро кунам огоҳ,*
*То биёбӣ ба  дониш роҳ.*
*(«Ҳадиқа»)*

*Эй ҳудҳуди сабо, ба Сабо мефиристамат,*
*Бингар, ки аз куҷо ба куҷо мефиристамат.*
*(Ҳофиз)*

*Сабо ба хушхабарӣ ҳудҳуди Сулаймон аст,*
*Ки муждаи тараб аз гулшани Сабо овард.*
*(Ҳофиз)*

*Мужда, эй дил, ки дигар боди сабо боз омад,*
*Ҳудҳуди хушхабар аз тарфи Сабо боз омад.*
*(Ҳофиз)*

***Мӯр ва Сулаймон:***

*Кори ҳар мӯре набошад бо Сулаймон гуфтугӯ,*
*Ёри ҳар сагбон набошад роздори Мустафо.*
*(Саноӣ)*

*Ҳадяшон рад макун, ангор, ки пои малахе*
*Галаи мӯр ҳаме пеши Сулаймон оранд.*
*(Саноӣ)*

*Ӯ Сулаймон асту ман мӯрам, ба ёдаш зиндаам*
*Зинда монод он, к-аз ӯ ин достон овардаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ту Сулаймонию ин тоифа мӯрони заиф,*
*Ҳама аз хона буруну ҳама аз дона барӣ*
*Зоҳиру ботини эшон ҳама пои малах аст,*
*Чӣ шавад, к-аз сари пои малахе даргузарӣ?*
*(Анварӣ)*

*Кай бибарам васли ту дасти тиҳӣ,*
*Ҳеч малах мулки Сулаймон набурд.*
*(Аттор)*

*Бар даргаҳе, ки навбати «арнӣ» ҳамезананд,*
*Мӯре ниҳиву мулки Сулаймонат орзуст*
*(Саъдӣ)*

*Андар он соат, ки бар пушти сабо банданд зин,*
*Бо Сулаймон чун биронам ман, ки мӯрам маркаб аст?!*
*(Ҳофиз)*

*Бар тахти Ҷам, ки тоҷаш меъроҷи осмон аст,*
*Ҳиммат нигар, ки мӯре бо он ҳақорат омад.*
*(Ҳофиз)*

*Даст то аз туст, даст аз донаафшонӣ мадор,*
*Рахнаи мулки Сулаймон ҷуз даҳони мур нест.*
*(Соиб)*

*Серчашмию бузургӣ нашавад бо ҳам ҷамъ,*
*Мӯр бе пои малах пеши Сулаймон нашавад.*
*(Соиб)*

*Матоъи маънии бегона аз дунфитратон ҷуӣ,*
*Зи мӯрон шӯхии табъи Сулаймоне намеояд.*
*(Иқбол)*

*Ҳадиси ишқ ба аҳли ҳавас чӣ мегӯӣ?*
*Ба чашми мӯр макаш сурмаи сулаймонӣ.*
*(Иқбол)*

***Сулаймон ва Билқис:***

*Гар аршу фарш Билқис овард сӯи Ҷам*
*Фарзанди Бархиё ба яке лаҳза аз Сабо.*
*(Муъиззӣ)*

*Чунон бувад сухани ман ба маҷлиси ту, ки буд*
*Ду хишт пеши Сулаймон ниҳода аз Билқис.*
*(Мухторӣ)*

***Ихтилотиривоёти Ҷам ва Сулаймон:***

*Ангуштарии Ҷам бирасидаст ба Ҷам боз*
*В-аз деви нигунахтари барда шуда овор.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ҳамеша, то ки ҳувайдо бувад чу чашмаи меҳр*
*Ҳадиси асли ҷаҳонгирии Ҷаму хотам,*
*Шуои афсари ӯ бод нури чашмаи меҳр,*
*Ғуломи ханҷари ӯ бод муҳри хотами Ҷам!*
*(Мухторӣ)*

*Диле, ки гайбнамой асту Ҷоми Ҷам дорад,*
*Зи хотаме, ки даме гум шавад, чӣ ғам дорад?*
*(Ҳофиз)*

*Забони мӯр ба Осаф дароз гашту равост,*
*Ки хоҷа хотами Ҷам ёва карду бознаҷуст.*
*(Ҳофиз)*

**СУНБУЛ (سُنبل)**

Сунбул ё Сумбул, ки аслан аз санскрит гирифта шуда, гиёҳест доруӣ аз тираи савсаниҳо, ки гулҳои бунафши он ба шакли хӯша аст. Сунбули эронӣ гулҳояш сафедранг аст ва анвоъи зиёде дорад, ки аз он миён навъи румию ҷабалию ҳиндии он маъруфтаранд. Навъи ҳиндии онро «сунбул-ут-тиб» гӯянд ва сунбули хитоиро «гули фаришта» номанд. Сунбул яке аз

шинохташудатарин анвоъи бӯи хуш ва атрро дорад ва аз нишонаҳои махсуси Зуҳра ё Ноҳид аст ва аз тариқи номҳо ва сифот бо Ноҳид иртибот меёбад.

Дар китобҳои тиббии қадим хавоссе доруӣ барои сунбул зикр кардаанд, ки муҳимтарини онҳо қавӣ ва гарм кардани меъда ва аз байн бурдани балғам аст. Гурба бӯйи сунбулро азим дӯст дорад. Дар ишора ба ҳамин вижагист, ки Хоқонӣ навиштааст: «Ғояти ҳунари оҳуи хитоӣ он қадр савобдиди ҳиммати ӯст, ки чарохӯр аз баҳман созад ва сар ба сунбула фуруд орад, ки гурба дӯст дорад. Дар китоби «ал-Булдон» омадааст, ки сунбули ҳиндӣ дар Таббат рӯяд ва дар ҷои рустани он афъӣ ва морҳои кушанда бисёранд ва агар касе ақсоми онро нашиносад ва ё дасташ арақ карда бошад, пас аз даст задан ба сунбул мемирад.

Бархе хулафо дастур медоданд, бар киштиҳое, ки аз Ҳинд меомаданд ва атри сунбул бо худ доштанд, касоне бигуморанд ва онҳоро хуб баррасӣ кунанд, то кушанда набошад:

*Ҳам заҳр диҳад чу шохи сунбул,*
*Гарнайшакаре гузид хоҳам.*
*(Хоқонӣ)*

Дар паҳнаи шеъри форсӣ рангу бӯйи сунбул ва дигар гиёҳони хушбӯ машомро менавозанд:

*Бӯяд ба саҳаргаҳон аз шавқ ба ногоҳон*
*Чун накҳати дилхоҳон бӯйи суману сунбул.*
*(Манучеҳрӣ)*

*То бӯй диҳад ёсуману чинию сунбул,*
*То ранг диҳад дебаи румию алоӣ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Марғулро барафшон, яъне ба ранги сунбул*
*Гирди чаман бухуре ҳамчун сабо бигардон.*
*(Ҳофиз)*

*Зи дастбурди сабо гирди гул кулола нигар,*
*Шиканҷи гесуи сунбул бибин ба рӯйи суман.*
*(Ҳофиз)*

Мавориди бисёре низ ҳаст, ки сунбул ё маҷозан ба маънии зулф ба кор рафтааст ва ё ба навъи зулфҳои хушбӯ ба он ташбеҳ шудаанд:

*Богҳо кардӣ чун рӯйи бутон аз гули сурх,*
*Рогҳо кардӣ чун сунбули хубон зи хазар.*

*(Фаррухӣ)*

*Аз баҳри он ки зулфи муаққад наку бувад,*
*Сунбул ба бог зулф муаққад кунад ҳаме.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Бинӣ он беҷодаораз луъбати ҳамроқабой,*
*Сунбулаш чун парри тӯтӣ, рӯй чун фарри ҳумо.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Дар гамзаҳои наргиси ӯ бешумор сеҳр,*
*Дар шохаҳои сунбули ӯ беқиёс тоб.*

*(Анварӣ)*

*Дар оби дида ҳамегашт зулфи мушкинаш,*
*Чу шохи сунбули сероб дар майи аҳмар.*

*(Анварӣ)*

*Фуру гусаста ба уннoб анбарин сунбул,*
*Фуру шикаста ба хушоб буссадин шаккар.*

*(Анварӣ)*

*Ҳам ҷон бад-он ду наргиси ҷоду супурдаем,*
*Ҳам дил бад-он ду сунбули ҳинду ниҳодаем.*

*(Ҳофиз)*

*Бе ту, эй сарви равон, бе гулу гулшан чӣ кунам,*
*Зулфи сунбул чӣ кашам, орази савсан чӣ кунам?*

*(Ҳофиз)*

*Чу атрсой шавад зулфи сунбул аз дами бод,*
*Ту қиматаш ба сари зулфи анбарӣ бишкан.*

*(Ҳофиз)*

**СУРУШ (سروش)**

Суруш, бо сурати авастоии он «суруш» ба маънии итоат ва фармонбарӣ аз каломи эзадист ва вожаҳои «суруд» ва «сароидан» бо он иртибот дорад. Суруш яке аз умдатарин эзадони оини Маздаясно, ки бо сифоти муқаддас, нек, подошдиҳанда, тавоно, пирӯзманд, далер ва аҳуроӣ тавсиф шудаву вазифааш ин аст, ки хокиёнро расми бандагӣ омӯзад ва роҳи итоат нишон диҳад.

Суруш агарчи асосан аз шумори амшоспандон нест, дар анҷумани баландпоягони минавӣ роҳ дорад ва гоҳ ҳам аз ҳафт амшоспандон ба шумор омадааст. Ӯ намоди итоат ва намояндаи порсоии эзадист ва посдори фурӯғу ва равшанӣ. Аз ҳайси мақом бо Меҳр баробар аст ва Хашм, ки дар «Авасто» деве шарур маънӣ шуда, бузургтарин рақиби ӯст. Суруш барои нахустин бор «барсам»-ро густард ва мардумро ба замзама (ниёиш) амр кард. Аз тамоми фариштагон бо ҷинн ва ҷодувон душмантар аст. Мурғи саҳархез (хурӯс) аз тарафи суруш маъмур аст, ки бомдодон бонг бардорад ва мардумро ба ситоиш бихонад. Ҳамчунин Суруш бо эзади Озар, дар сайри осмонҳо, бо Ардовироф ҳамроҳ буд. Ёздаҳумин яшт ба номи Суруш аст ва муҳофизати ҳафдаҳумин рӯзи моҳ ба ӯ супурда шудааст:

*Ҳамеша Сурушат ба рӯзи Суруш,*
*Нигаҳбону афзунтарат рою ҳуш!*
*(«Шоҳнома»)*

Суруш-яшт, дар воқеъ, хаёлҳо ва орзуҳои аҳли тасаввуфро дар Эрони бостон таҷассум бахшидааст ва дар он эзади Суруш ба гунаи марди ҷанговаре тавсиб шуда, ки бо девон ба набард бармехезанд, то тане чанд аз порсоёни фурутанро посдорӣ кунанд. Ба ин ҷиҳат, бархе ӯро «Порсоэзад» ё ба забони тасаввуф муршиди комил хондаанд. Дар адабиёти мутааххири зардуштӣ Суруш пайки эзадӣ ва ҳомили ваҳй хонда шуда, ки монанди Меҳр пайваста бедор аст ва аз махлуқоти Аҳурамаздо посбонӣ мекунад. Дар «Ясно» аз гардунаи вижаи Суруш, ки «чаҳор таковари сапеди дурахшони бесоя» онро мекашанд, сухан ба миён омадааст. Суруш дар рӯзи растохез ба кори ҳисоб ва мизон

гуморда хоҳад шуд. Дар фарҳанги исломӣ ва ба табаъи он дар адабиёти форсӣ Суруш бар Ҷабраил интибоқ ёфтааст:

*Ба аршу Сурушу ба ҷони Набӣ,*
*Ба тоъоти Усмону илми Алӣ.*
*(Дақиқӣ)*

*Ҳаст исми аламат номи расули қаришӣ,*
*Ки барад маркаби гошия бари дӯши Суруш.*
*(Сӯзанӣ)*

*Эй фалакрой меҳтаре, ки туро*
*Номи Пайғамбар асту табъи Суруш.*
*(Масъуди Саъд)*

Суруш гоҳе ба маънии мутлақи фаришта ва гоҳ муродифи номи эзадоне ба кор рафта, ки сӣ рӯзи моҳ ва дувоздаҳ моҳи соли хамсаи мустарақа (панҷаи duздида) ба номи онон аст.

Бинобар «Шоҳнома» Суруш ҳангоми қиёми Кова ёру ёвари Фаридун буд ва ба нируи осмонии худ сабаби тафаввуқи ӯ бар Заҳҳок шуд ва низ ҳангоми тасарруфи дижи Баҳман ба кумаки Кайхусрав шитофт. Зиндагӣ ва салтанати Хусрави Парвиз бо ҳимояти Суруш аз инҳидоми қатъӣ раҳоӣ ёфт. Бархе аз маъонии дигари Суруш дар адабиёти форсӣ ба қарори зеранд:

***Ҳотифи ғайбӣ:***

*Ҳар дуое, ки бигуфтанд пайи сиҳҳати ту,*
*Бишуниданд дар он дам ҳама омин зи Суруш.*
*(Сӯзанӣ)*

*Банда зи Суруш ёфт ин талқин,*
*Ин лафз ба худ нагуфт бар амдо.*
*(Масъуди Саъд)*

*Омад хитобзавкҷе аз ҳотифи ҳақиқат,*
*К-эй хаста, чун биёбӣ андӯҳи зори моро.*
*(Аттор)*

*Ҳотифе овоз дод аз гӯшае,*
*К-эй зи дастат рафта мурғе муътабар.*
*(Аттор)*

*Таффи оҳ аз дилам сиришта ба хун,*
*Субҳасӯзи Суруши май бишавад.*
*(Хоқонӣ)*

*Суруши маро девмардум макун,*
*Сари ришта аз роҳи худ гум макун.*
*( «Хамса» )*

*Ало, эй ҳумои ҳумоюнназар,*
*Хуҷаста Суруши муборакхабар.*
*(Ҳофиз)*

*Дар роҳи ишқ васвасаи Аҳраман басест,*
*Пеш ойу гӯши дил ба паёми Суруш кун.*
*(Ҳофиз)*

*То нагардӣ ошно, з-ин парда рамзе нашнавӣ,*
*Гӯши номаҳрам набошад ҷои пайғоми Суруш.*
*(Ҳофиз)*

*Ҳотиф он рӯз ба ман муждаи ин давлат дод,*
*Ки бад-он ҷавру ҷафо сабру суботам доданд.*
*(Ҳофиз)*

***Овози хуш:***

*Хуш бихандӣ бар суруди мутрибу овои руд*
*В-ар тавонӣ, доманаш пурлуълуи макнун кунӣ.*
*(Носири Хусрав)*

***Ваҳй ва илҳом:***

*Расид аз олами ғайбам суруше,*
*Ки фориғ бош аз гуфту шунидан.*
*(Носири Хусрав)*

*Он ресмонфурӯш, ки буд осмонсуруш,*
*Кардӣ ба ресмони ишороташ эътисом.*
*(Хоқонӣ)*

Номи мунаҷҷими ҳиндии дарбори Яздгурди базаҳгар:

*Яке моявар буд бо фарру ҳуш,*
*Сари ҳиндувон буд, номаш Суруш.*
*(«Шоҳнома»)*

Ҷойгоҳи бартари фариштаи Суруш дар фарҳанги эронӣ сабт шудааст,ки эрониён дар давраи исломӣ ҳам натавонанд мавқеияти бартари ӯро аз ёд бибаранд ва ӯро ба монанди гузаштаҳои дур ҳамвора дар тақобул бо Аҳриман дидаанд:

*Туро ёварӣ кард фаррух Суруш,*
*Вагарна зеҳ оварда будам ба гӯш.*
*(«Бӯстон»)*

*Зи фикри тафриқа боз ой, то шавӣ маҷмуъ,*
*Ба ҳукми он ки чу шуд Аҳраман, Суруш омад.*
*(Ҳофиз)*

**СУРУШРӮЗ** (سروش روز)

Муҳофизати рӯзи ҳафдаҳуми моҳи шамсӣ ба Суруш супурда шуда ва ба ҳамин ҷиҳат ба «Сурушрӯз» номбардор гардидааст. Ин рӯз дар ҳар моҳ фархунда аст, зеро Суруш – фариштаи муроқиби он ҳамон Ҷабраил ва душмани соҳирон аст. Ин рӯзро баргузида, сабук ва муносиб барои дуо кардан ва ба оташкада рафтан донистаанд, аммо аз низоъ ва қарз кардан дар ин рӯз барҳазар бояд буд.

Малакулмавт дар ин рӯз офарида шуд ва Худованд онро бар Яъқуб муборак сохт.

*Ҳамеша Сурушат ба рӯзи суруш,*
*Нигаҳбону афзунтарат рою ҳуш!*
*(«Шоҳнома»)*

*Зи гетӣ бароммад саросар хурӯш,*
*Дар Озар буд ин ҷашн, рӯзи Сурӯш.*
*(«Шоҳнома»)*

*Рӯзи сурушат, ки гуяд Суруш,*
*Бода хӯру нағмаи мутриб ниюш.*
*(Масъуди Саъд)*

**СУРХА (سُرخه)**

Номи писари Афросиёб ва паҳлавони баноми туронист, ки Фаромарз ӯро зинда ба асорат гирифт ва Рустам вайро ба кинхоҳии Сиёвуш бикушт:

*Зи пеши падар Сурха берун кашид,*
*Дирафшу сипаҳро ба ҳомун кашид.*
*(«Шоҳнома»)*

*Меҳр Фаромарзвор Сурхаи маҳро,*
*Бар дами ханҷар ниҳод ханҷари буррон.*
*(Қоонӣ)*

*Теги ту ҳангоми вақъа кард ба душман,*
*Тири ту дар вақти кина кард ба бадгӯ,*
*Ончи Фаромарзи ял намуд ба Сурха,*
*Ончи Наримони гав намуд ба Коку.*
*(Қоонӣ)*

**СУҲАЙЛ (سهیل)**

Суҳайли Яман номи ситораи Олфо аст аз сурати фалакии сафина, ки пас аз Шиъро аз дурахшандатарин ситорагон аст ва чун дар Яман ба хубӣ ва ё барои аввалин бор қобили руъят аст, онро ба Яман нисбат додаанд. Ситорашиносони араб Ҷудайро ситораи шимол ва Суҳайлро ситораи ҷануб меномиданд ва дар ҷиҳатёбӣ аз онҳо истифода мекарданд. Суҳайл, чун ба нудрат дида мешавад, зарбулмасали камёбист. Қудамо руъяти онро нишонаи поёни гармо ва расидани меваҳо ва қимат ёфтани аҳҷори карима (сангҳои қиматӣ) медонистанд. Зарбулмасали маъруфи «себе, ки Суҳайлаш назанад, ранг надорад» ёдовари ин бовари куҳан аст. Хавоссу таъсироти Суҳайл дар фарҳанги Эрон ба ин мунҳасир намешавад, балки масоили мухталифе дар боби

он матраҳанд, ки бисёре аз онҳо ба қаламрави адаб низ роҳ ёфтаанд.

Дар асотири Юнон Суҳайл ё Конупус дар асли нохудои киштии «Оргу» будааст, ки баъдҳо нохудо ва киштӣ ба сурати маҷмуаи фалакии «Сафинаи Оргу» даромадаанд. Суҳайл ситораи равшану зебоест ва бинобар асотир барои мусофирони дарёӣ нури фаровон ва бахту иқбол ба армуғон меоварад ва чун дар канори Зуҳал ғуруб кунад,  нишони маргу мир хоҳад буд. Ин боварҳо каму беш ба шеъри форсӣ низ роҳ ёфтаанд:

*Чу маллоҳон Суҳайл аз ҷониби қутб*
*Ба дарёи ҷануб афканда маркаб.*
*(Адибулмамолик)*

Гӯянд, вақте ки Суҳайл тулуъ кунад, аз ҷараёни сел мутмаин набояд буд:

*Зи боридани барфу борону сайл*
*Ба ларзиш дарафтод ҳамчун Суҳайл*
*(«Шарҳи «Бӯстон»)*

Ва дар арабӣ зарбулмасале ҳаст ба ин мазмун, ки «Айна маҷри-с-сайли ва матлаъу-с-Суҳайли». (Абулъалои Маъаррӣ). Пешиниён ин ситораро худои бахшишу фаровонӣ медонистаанд ва дар Мисри қадим ба он мақоми худои об дода буданд.

Соҳиби «Лисон-ул-араб» овардааст, ки Суҳайл дар роҳи Яман ушшор (ғоратгар)-и ситамгаре буд ва худованд ӯро ба кайфари ситамкорияш ба сурати ситорае масх кард:

*Гар бари Шиъриш Ямон юмни мисоли ту расад,*
*Масх шавад, Суҳайлвор ар накунад мусаххарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

Дар бархе ашъор сухан аз заношӯии ситорагон, аз ҷумла Суҳайл бо Зуҳра аст:

*Дар шакаррези сури ӯ биншаст,*
*Зуҳраро бо Суҳайл кобин баст.*
*(«Хамса»)*

Агар соҳиби нохуна дар қутби ҷанубӣ ба Суҳайл назари бисёр кунад, нохуна аз чашми ӯ биравад:

*Чашми Суҳайлу нохуна нохуни офтобу най,*
*К-оташу қанди ӯ диҳад бо наю бод ёварӣ.*

*(Хоқонӣ)*

Чун чашми авлоду-з-зино (кирми шабтоб) бар Суҳайл афтад, дар дам ҳалок шавад. Яъне бо тулуъи Суҳайл кирми шабтоб аз байн меравад:

*Гар маро душман шуданд ин қавм, маъзуранд, аз он-к*
*Ман Суҳайлам, к-омадам бар мавти авлоду-з-зино.*

*(Хоқонӣ)*

***Таъсири Суҳайл дар адим (пӯст):***

*Бар ҳама олам ҳаметобад Суҳайл*
*Ҷое анбон мекунад, ҷое адим.*

*(Саъдӣ)*

***Соири мазомин:***

*Зи сар то ба пояш гул асту суман*
*Ба сарви саҳӣ чун Суҳайли Яман.*

*(«Шоҳнома»)*

*Аз рӯи чархи чанбарӣ рахшон Суҳайлу Муштарӣ,*
*Чун бар паранди шуштарӣ пошида динору дирам.*

*(Ломеъӣ)*

*Рахшандатар аз Суҳайлу хуршед,*
*Бӯяндатар аз абиру анбар.*

*(Носири Хусрав)*

*Гар шабе талъат намояд дар Яман наҷми Суҳайл,*
*Сад ҳазорон пӯст хилъат гардад андар ҳар диёр.*

*(Саноӣ)*

*Дар диёри ту натобад з-осмон ҳаргиз Суҳайл,*
*Гар ҳаме бояд Суҳайлат, қасд кун сӯи Яман.*
*(Саноӣ)*

*Алмосро ба ними назар мекунад ақиқ*
*Доге, ки шуд Суҳайли дили хунчакони мо.*
*(Сойиб)*

*Лаби ақиқ ба дандон гирифтааст Суҳайл,*
*Зи дур дида магар себи он занахдонро?!*
*(Сойиб)*

*Бо он фурӯғи ҳусн ҷигаргӯшаи Суҳайл*
*Барги хазонрасидае аз лолазори ӯст.*
*(Сойиб)*

*Лабе, ки ранг намегирад аз фурӯғи Суҳайл,*
*Куҷо ба фикри ҷавоби саломи мо афтад.*
*(Сойиб)*

***Ин мазмуни тоза низ аз Саноӣ аст:***

*Менамуд аз сари мастию тараб ҳар соат*
*Сию ду тобиши Парвин зи Суҳайлу зи Қамар.*
*(Саноӣ)*

*Падид гашта ду ҷирми Суҳайлу сӣ Парвин,*
*Миёни доираи Моҳу зери ҷирми Суҳош.*
*(Саноӣ)*

**СУҲРОБ (سهراب)**

Суҳроб (дар бархе мутун: Сурхоб) паҳлавони эронист, ки дар сарзамини Самангон аз як ишқи сода миёни Рустам ва Таҳмина (духтари шоҳи Самангон ) падид омад. Ӯ пас аз он ки дар ғоиби падар чашм ба ҷаҳон гушуд, ба ривояти «Шоҳнома» аз модар нишони падар хост ва Таҳмина гуфт, ки аз насли Рустам

аст ва номае ба се кисаи зар ва се ёқути рахшон, ки Рустам ба ӯ супурда буд, ба фарзанд нишон дод.

Кӯдаки навхоста басуръат чунон болид, ки тану тӯши ӯ дар якмоҳагӣ ҳамчун кӯдаки яксола буд ва дар даҳсолагӣ ҳеч кас тоби овехтан бо ӯ надошт. Суҳроб, ки асбе аз нажоди Рахш дошт, ба ҳавои падар бо лашкаре, ки Афросиёб ба саркардагии Ҳумон ва Бормон – ду паҳлавони туронӣ дар ихтиёри ӯ гузошт, ба Эрон тохт ва Ҳаҷирнигаҳбони дижи сапедро асир гирифт ва он ҷоро вайрон кард. Суҳроб вақте бо сипоҳи Ковус рӯ дар рӯ истод ва нишони саропардаҳо ва сокинони онҳоро аз Ҳаҷир бипурсид, ӯ ҳамаро муаррифӣ кард, ба ҷуз Рустамро ва гуфт: Ӯ марде чинӣ аст ва ба тозагӣ назди Ковус омада ва ӯро намешиносад. Саранҷом падару писар ношинос дар баробари ҳам истоданд ва паҳлуи писар ба дасти падар дарида шуд. Суҳроб қотили хешро дар дами марг аз интиқоми Рустам бим дод ва нишони падар ба ӯ намуд, аммо кор аз кор гузашта буд. Рустам бо хашм Гударзро барои гирифтани нӯшдору назди Ковус фиристод, аммо вай аз додани нӯшдору сар боззад. Рустам худ ба роҳ уфтод ва дар роҳ буд, ки Суҳроб ҷон супурд ва масали «нӯшдору пас аз марги Суҳроб» аз ин ҷост. Саргузашти Суҳроб аз бисёре ҷиҳот бо саргузашти Ли Ну Ҷо – паҳлавони чинӣ қобили муқоиса аст.

Ҳикояти паҳлавонию ҷавонмаргии Суҳроб дар адабиёти форсӣ ҳам инъикос ёфтааст:

*Аё ба базмгаҳ озодатар зи сад Ҳотам,*
*Аё ба маърака мардонатар зи сад Суҳроб.*

*(Фаррухӣ)*

*Ҳамеша гуфт ҳаме пури Рустам – он Суҳроб,*
*Чу Эрон овард лашкари Турон,*
*Ки ман писар бувам у Рустамам падар бошад,*
*Агарчи бошад дайҳимвор дар кайҳон.*

*(Қатрон)*

*Саҳми ту қатрон кунад нутфаи Сурхобу Зол,*
*Теги ту зайбақ кунад заҳраи Гаршоспу Шам.*

*(Хоқонӣ)*

*Фусуни чарх маро аз ту дур кард, оре,*
*Ҳалоки Суҳроб аз ҳилати Ҳаҷир омад.*

*(Қоонӣ)*

Қиссаи Суҳроб ва нӯшдору дар адабиёти форсии муосир ҳам бо зарофат инъикос ёфтааст:

*Ман аз саёҳат дар як ҳамоса меоям*
*Ва мисли об*
*Тамоми қиссаи Суҳробу нӯшдоруро*
*Равонам.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Нӯшдору медиҳад Суҳробро Ковусшоҳ,*
*Лек, Умед, он гаҳ ки бар хоки адам паҳлу ниҳод.*
*(Ахвони Солис)*

**СУШИЁНТ (سوشیانت)**

Сушиёнт ё Сушёнс (мавъуди наҷотдиҳанда ё судрасонанда), мавъуди куллии Зардуштиён аз тухмаи Зардушт аст, ки дар оғози растохез мутаваллид мешавад ва мурдагонро омодаи ҳаёте абадӣ мекунад, ки саросар равшанию покист. Дар оини Маздаясно, се Сушиёнат ҳастанд, ки ҳар як ба фосилаи ҳазор сол зуҳур мекунанд ва ҳар вақт Сушиёнт ба сурати муфрад меояд, мурод охирин мавъуд аст ва ҳар се аз пушти Зардушт ҳастанд. Наваду нуҳ ҳазору нуҳсаду наваду нуҳ фравахри нек ва тавонои порсиён нутфаи Зардуштро дар дарёчаи Ҳомун (Киёнса) посбонӣ мекунанд, зеро нутфаи Зардушт ба фариштаи об (Ноҳид) супурда шудааст.

Дар оғози ҳазораи ёздаҳум дӯшизае дар оби Ҳомун ба нутфаи Ҳушедар обистан мешавад ва аломати зуҳури ӯ таваққуфи хуршед ба муддати даҳ шабонарӯз дар васати осмон ва нурпошӣ бар ҳафт кишвар аст. Дар оғози ҳазораи дувоздаҳум дӯшизаи дигаре тани худро дар дарёча мешӯяд ва ба Ҳушедар обистан мешавад. Аломати зуҳури ӯ таваққуфи бистрӯзаи хуршед дар васати осмон аст. Заҳҳок дар аҳди ин мавъуд меояд ва Гаршосп ба фармони Аҳурамаздо ӯро ҳалок хоҳад кард.

Дар охири ҳазораи дувоздаҳум ба ҳамон тартиб Сушиёнт – охирин офаридаи Аҳуромаздо ба ҷаҳон меояд ва дар сисолагӣ амонати рисолати Маздаясно ба вай вогузор мешавад ва бо

зуҳури ӯ Аҳреман нест мегардад. Кайхусрав, Гев, Гударз, Пашутан ва Гаршосп, ки ҳама аз ҷовидонон ҳастанд, рӯзи вопасин бархоҳанд хост ва Сушиёнтро дар кори навсозии ҷаҳон ёрӣ хоҳанд кард ва аз партави фарри эзадӣ, ки бо онон аст, дурӯғ рахт бармебандад ва зиндагии ҷовидонию минавӣ оғоз мешавад ва инсонҳо пас аз барангехта шудан ва пок шудан аз гуноҳу палидӣ фанонопазир хоҳанд шуд. Сушиёнт барои ин кор гове қурбонӣ мекунад ва аз чарбии ӯ усораи ҳумро ба даст меоварад ва бо чашондани он ба мардумононро ҷовидонӣ менамояд. Пирон ба чиҳилсолагӣ ва кӯдакон ба понздаҳсолагӣ бармегарданд ва саранҷом Аҳреман шикаст мехӯрад ва суруру хушӣ ба ҷаҳон ҳадя мешавад.

# -Т-

**ТАВБА ВА ЛАЙЛО** (توبه و ليلا)

Тавба ибни Ҳумайр ибни Ҳазин ибни Каъб шоире аз ушшоқи машҳури араб аст, ки дар авосити қарни аввали ҳиҷрӣ мезистааст ва бар Лайло (Лайлӣ) бинти Абдуллоҳ ибни Арраҳол, ки аз шоираҳои араби садри Ислом аст, дил бохта буд ва барояш шеър мегуфт. Чун вайро аз падараш хостгорӣ кард ва духтарро ба яке аз банӣ-л-адлаъ тазвиҷ кард, Лайло, ки ба ин тазвиҷ розӣ набуд, муддатҳо барои Тавба шеър гуфт ва посуххои дилшикану сӯзон шунид. Ин ошиқу маъшуқ то поёни умр дар фироқи якдигар сӯхтанд, то ин ки Тавбаро банӣ Авф піромуни соли ҳаштоди ҳиҷрӣ куштанд ва Лайло дар рисои ӯ чакомае пурандӯҳ суруд.

Ҳадиси дилбохтагии ин ду дар адаби арабӣ машҳур аст ва аз он ба шеъри форсӣ низ роҳ ёфтааст:

*Гар набудӣ достони Тавбаву Лайло масал,*
*Аз ҳади авҳом номе менабудӣ дар миён.*
*(Қоонӣ)*

**ТАЛҲАК (طَلحَک)**

Аз далқакон ва масхарагони муосири Маҳмуди Ғазнавӣ будааст. Ҳадс задаанд, шояд калимаи «далқак» аслан маъхуз аз номи ин шахс бошад. Убайди Зоконӣ ҳикоёту латоифи дилнишин ба ӯ нисбат додааст.

**ТАММУЗ (تمّوز)**

Таммуз ё Тамуз яке аз худоёни Бобил ва Сумер аст, ки бино бар асотир агарчи мурда аст, дар баҳори ҳар сол дубора бармехезад. Ӯ бо Мардух ва Адуниси юнонӣ яке дониста шудааст. Замоне ки яҳудиён ба бутпарастӣ рӯй оварданд, ба парастиши Таммуз пардохтанд, ки аслан худои Хуршед буд ва парастиши он аз қадимулайём ба Бобил роҳ ёфта буд. Бино бар ақидаи собиён пеш аз он ки Сулаймон Батулмуқаддасро бино ниҳод, он ҷо ҳайкале барои Миррих буд ва буте бо номи «Тамуз» дар он қарор дошт.

Номи Тамуз дар Канъон «Адуно» аст, ки номи Адунис (Адонис) аз он гирифта шудааст. Чун Тамуз аслан бо Иштор (Ъиштор) муртабит ва маҳбуби ӯ буд, Адуниси юнонӣ ҳам бо Офрудит иртибот ёфт. Тамуз парвардгори баҳор, ёр ё ҳамсари Нано, илоҳаи таволуд ва таносул дониста шудааст.

Бино бар ривоёти асотирӣ Тамуз аз бокира мутаваллид шуд ва раҷъати ӯ ба зиндагӣ се рӯз пас аз маргаш иттифоқ афтод. Дар «Биҳишти гумшуда»-и Милтун ба ин воқиа ишора шудааст. Дар адабиёти муосири араб гунае шеър бо такя ба аносири устураӣ марбут ба Таммуз падид омада, ки ба «адабиёти таммузӣ» шуҳрат дорад, ки мубтакири он ҳам Алӣ Аҳмад Саййиди маъруф ба «Адунис» – шоири муосири сурӣ аст.

Илова бар ин тамуз номи моҳи аввали тобистон ва моҳи даҳуми соли румӣ миёни ҳазирон ва об ва муштамил аст бар 31 рӯз, ки дар гузаштаҳо ҷашни Тамуз ҳам дар ин моҳ баргузор мешудааст.

Дар адабиёти форсӣ тамуз бештар ба мафҳуми ахир ва ва муродифи фасли гармо ва тобистон ва дар шеър гоҳе бо ташдиди «мим» омадааст.

*Бихандид таммуз бар сурхсеб,*
*Ҳамекард бо бору баргаш итеб.*
*(«Шоҳнома»)*

*Баркашад теғи асад чун офтоб андар Асад,*
*Дар тамуз аз роҳи хасмон меҳргон ангехта.*
*(Анварӣ)*

*Умр барф асту офтоби тамуз,*
*Андаке монду хоҷа ғарра ҳанӯз.*
*(Саъдӣ)*

*Чун авҷ гирифт меҳр аз саратон,*
*Бигшод тамуз чун шер даҳон.*
*(Баҳор)*

**ТАНӮРИ ПИРЗАН (تنور پیرزن)**

Ҳангоме ки Одам аз биҳишт ба сарзамини Ҳиндустон афтод, Ҷабраил ба ӯ омӯхт, ки аз оҳан васоили зироат ва низ танӯре бисохт. Ин танӯр то замони Нӯҳ боқӣ буд. Гурӯҳе бар онанд, ки ин ҳамон танӯрест, ки дар шаҳри Кӯфа дар хонаи пирзане қарор дошт ва об аз он барҷӯшид ва тӯфони Нӯҳ аз он ҷо оғоз шуд. «Ҳатто изо ҷоа амруно ва фора танур» (Ҳуд:40). (Чун амри мо даррасид, танӯр фаввора зад). Ривоят шудааст, дар ҳоле, ки Нӯҳ машғули сохтани киштӣ буд, занаш омад ва ба ӯ гуфт, ки аз танӯр об берун ояд. Нӯҳ шитобон ба он ҷо омад ва табақ бар сари танур гузошт ва дари онро муҳр кард. Чун аз сохтани сафина фориғ шуд, муҳри онро бардошт ва об ҷастан кард ва табақро ба дур андохт.

Ин танӯр дар адабиёт ба номи «танӯри пирзан» ё «танӯри аҷуз» маъруф шудааст:

*Дар танӯр он ҷой тӯфон дида в-андар чашму дил*
*Ҳам танури ғусса, ҳам тӯфони эҳзон дидаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Хонаи пирзан, ки тӯфон бурд,*
*Дар танураш фатир натвон пухт.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун қавми Нӯҳ хушкниҳолони бебаранд,*
*Бод аз танӯри пирзане фатҳи бобашон.*
*(Хоқонӣ)*

*Не золи Мадоин кам аз пирзани Кӯфа,*
*Не ҳуҷраи танги ин камтар зи танӯри он.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар гумон омадаш, ки ин чӣ фан аст,*
*Асли тӯфон танӯри пирзан аст.*
*(«Хамса»)*

*То бар сари танӯрӣ, метарсам аз ту, з-онк*
*Тӯфони Нӯҳ гоҳи нахуст аз танур хост.*
*(Масъуди Саъд)*

**ТАРРОРИ БАСРА (طرّار بصره)**

Бар асоси ҷустуҷӯҳо ва таҳқиқоте, ки шуда, «Таррори Басра» номи кисабуре буда, ки дар duздию таррорӣ тардастӣ ва маҳорати бисёр доштааст. Номи ӯро ағлаб бо «Турфаи Бағдод» мисол мезананд, аввалӣ ба бадӣ ва дувумӣ ба хубӣ:

*Багдодро ба турфаи Багдод боздеҳ,*
*В-андар камини Басра нишину тарор гир.*
*(Саноӣ)*

Хоқонӣ ба ҷои «Таррори Басра» «Таррори Бағдод» ба кор бурдааст, ки холӣ аз мусомаҳа нест:

*Багдоди ҷонҳо рӯйи ӯ, тарори дилҳо мӯи ӯ,*
*Дилдилкунон дар кӯи ӯ чун худ фаровон дидаам.*
*Бошад ба Багдод-андарун таррор пинҳон аз фусун,*
*Дар зулфи таррораш кунун Багдод пинҳон дидаам.*
*(Хоқонӣ)*

*«Ва нодиртар он ки аз нодонӣ таррори Басра дар чашми шумо турфаи Багдод менамояд». («Калилаву Димна»)*

**ТАСНИМ (تسنیم)**

Номи чашмаест, ки аз зери Арш ва ба ривояте аз биҳишти адн берун мерезад ва беҳтарин ошомидании биҳишт аст, ки бинобар Қуръон (Мутаффифин:28) муқаррабон ва наздикон аз он менӯшанд. Абдуллоҳи Аббос гуфт, тасним шаробест, ки муқаррабонро аз сирф (холис) диҳанд ва дигаронро мамзуҷ (омехта). Баъзе низ гуфтаанд, обест, ки дар ҳаво муаллақ меояд ва дар қадаҳҳои аҳли биҳишт рехта мешавад ва чун пур шавад, худ бозистад, чунон ки қатрае бар замин наёяд. Аҳли ишорат гуфтаанд, ин шарбатест холӣ ва на мамзуҷ, ки муқаррабон бозхӯранд бар бисоти қурб дар маҷлиси унс, дар бӯстони айш, ба каъси ризо, бар мушоҳидаи Мустафо ва аҳли байташ.

Тасним дар адаби форсӣ низ ба унвони чашмае биҳиштӣ ва гуворо шинохта шудааст:

*Шифои табзадагон буд шарбаташ, гӯӣ,*
*Ки буд шарбаташ аз Салсабилу аз Тасним.*
*(Сӯзанӣ)*

*Башорате бирасонад ба гӯши маҷлисиён*
*Зи хамру ҳуру қусуру зи Кавсару Тасним.*
*(Сӯзанӣ)*

*Ҳар он ки сояи он кӯҳ диду он чашма,*
*Бидид сояи Тубову чашмаи Тасним.*
*(Сӯзанӣ)*

*Қарбае пур кун зи Таснимы замир,*
*Рӯҳро бо он ба саққоӣ фирист.*
*(Хоқонӣ)*

*Кавсару Тасним бурд аз ту нишоти амал,*
*Гир зи минои ток бодаи ойинафом.*
*(Иқбол)*

**ТАҲМИНА (تهمینه)**

Номи духтари шоҳи Самангон, ҳамсари Рустам аст, ки бар ҳасби иттифоқ ба ҳамсарии Рустам даромад. Рӯзе Рустам ба наздикии марзи Турон ба шикор рафт ва ҳангоме ки дар хоб буд, паҳлавонони туронӣ Рахши вайро, ки ҳангоми чаридан вориди марзи Самангон шуда буд, банд карданду ба шаҳр бурданд. Рустам дар пайи Рахш ба Самангон расид. Шоҳи Самангон маҷлисе дархури Рустам бисохт ва бузургонро низ фаро хонд. Рустам нимашаб маст дар бистар хобида буд, ки Таҳмина – духтари шоҳи Самангон ба ҳамроҳи парастандае бо шамъе анбарин ба болини вай омад ва ба ӯ ибрози ишқ кард. Вақте Рустам аз ному нишонаш пурсид:

*Чунин дод посух, ки Таҳминаам,*
*Ту гӯӣ, ки аз ғам ба ду нимаам.*

Ва:

*Ба кирдори афсона аз ҳар касе*
*Шунидам ҳаме достонат басе.*
*Туроам кунун, гар бихоҳӣ маро,*
*Набинад ҷуз ин мурғу моҳӣ маро.*

Орзуи Таҳмина ин буд, ки аз Рустам писаре дошта бошад. Рустам пешниҳоди ӯро пазируфт ва вайро аз падар хостгорӣ кард ва шабро бо ӯ ба субҳ овард. Ба ҳангоми азимат муҳрае, ки дар бозу дошт ба он хубрӯй доду гуфт: Агар Худо ба ту духтаре дод, ин муҳраро бар гесувони ӯ бубанд ва агар писаре овардӣ, бар бозуи ӯ бибанд. Он гоҳ ба Эрон равона шуд. Суҳроб аз Таҳмина ба вуҷуд омад ва ҳамин ки бузург шуд, нишони падар ҷуст ва саранҷом ба ҳангоми навҷавонӣ ба сӯи Эрон ба дидори падар шитофт ва ба таври ношинос ба Рустам рӯбарӯ ва ба дасти ӯ ҷавонмарг шуд. Номи Таҳмина каму беш барои шоирони Эрон шинохта ва мавриди таваҷҷуҳ будааст. Қоонӣ дар тавсифи мамдуҳаи хеш чунин гуфтааст:

*Ҳасрати Қайдофа – ҳамнишини Сикандар,*

*Ғайрати Таҳмина – духти шоҳи Самангон.*

*Таҳмтан Рустам асту таҳм далер,*
*Моми Суҳроб буда Таҳмина.*
*(Адибулмамолик Фароҳонӣ)*

**ТАҲМУРИС (تهمورث)**

Ё تهمورس ва низ طهمورث (ба маънии рӯбоҳи тезраву қавӣ) дар ривоёти авастоӣ ҷонишини Ҳушанг аст, ки бо Вою (эзади боду ҳаво) нафақа арза кард ва чунон неру ёфт, ки бар ҳамаи девону ҷодувон чира гардид. Сӣ сол салтанат кард ва Аҳреманро ба сурати асбе даровард ва бо ӯ гирди ҷаҳон сафар кард ва то фарози Албурзкӯҳ расид. Аҳреман саркашӣ намуд ва ӯро аз зин бияфканд ва ба дам даркашид. Ҷамшед огоҳ шуд ва ӯро аз шиками Аҳреман дар овард ва дар устудон (дахма) ниҳод. Дар ривоёти мутааххир ва аз ҷумла «Шоҳнома» омадааст, ки Таҳмурас дар замони салтанати худ пашмресӣ ва буридану дӯхтани ҷомаро ба одамиён ёд дод ва чорпоён ва бозу шоҳину юзро аҳлӣ кард. Вазири некройи ӯ Шедосп («Шоҳнома», чопи Маскав «Шаҳрасп») низ шоҳро ҳама ба некӣ роҳ менамуд. Ба ривояти «Шоҳнома» вақте девонро ба занҷир кашид, аз ӯ амон хостанд ва баъд:

*Набиштан ба хусрав биёмӯхтанд,*
*Дилашро ба дониш барафрӯхтанд.*
*Набиштан яке на, ки наздики сӣ,*
*Чи румӣ, чи тозию чи порсӣ.*

Балъамӣ овардааст, ки форсӣ нахуст ӯ навишт.

Номи ин паҳлавон дар «Авасто» бо сифати «азинавант» зикр шуда, ки дар паҳлавӣ ва форсӣ ба суратҳои «зеновант» ва «зебованд» ва «дебованд» забт шуда ва ба маънии мусаллаҳ аст. Ин лақаб бино ба назари бархе ба ин муносибат аст, ки мутобиқи асотир Таҳмурас абрешимкаширо аз девон ёд гирифт ва дебо дар ин вожа ба маънии порчаи абрешимист. Гардезӣ кашфи мусиқӣ ва абрешиму асалро ба вай мансуб доштааст. Дар «Шоҳнома» ва бархе маохизи дигар Таҳмурас ба ҷойи зеновант «девбанд»

мулаққаб шудааст. Номи Таҳмурас ба нудрат дар адаби форсӣ низ омадааст:

*Чи Ҳушанги гаронфарҳангу чи Таҳмураси доно,*
*Чи Ҷамшеди сипеҳраврангу чи Заҳҳоки алвонӣ.*
*(Қоонӣ)*

*Эй дудаи Таҳмурас, дил якдила бояд кард,*
*Як силсила девонро дар силсила бояд кард.*
*(Фаррухӣ)*

*Дид Таҳмурас чу бар он ду каниз,*
*Гуфт бо Шедасп, к-эй пири азиз,*
*Ин ду духтарро ҷамоле бемар аст,*
*Ё парӣ худ з-одамӣ зеботар аст.*
*(Маликушшуаро Баҳор)*

**ТАҶАЛЛӢ (تجلّی)**

Таҷаллӣ дар луғат ба маънии падидор шудан ва пайдоист ва дар истилоҳе, ки дар ин ҷо мурод мекунем, падидор шудани анвори Ҳақ аст бар ҳазрати Мӯсо пас аз нузули алвоҳ (лавҳҳо)-и Таврот. Бино бар ривояти Қуръон (Аъроф:143) Мӯсо ба миқот омад ва парвардгораш бо ӯ сухан гуфт. «Мӯсо гуфт: Худоё, хештан ба ман намой, то ба ту бингарам. Худой гуфт: Ҳаргиз маро набинӣ. (Қола: Раббӣ, аринӣ, анзур илайка. Қола: Лан таронӣ) аммо бад-он кӯҳ бингар, агар бар ҷойи худ қарор гирифт, маро хоҳӣ дид… Чун парвардгораш бар кӯҳ таҷаллӣ кард, он пора-пора гардид ва Мӯсо ба рӯй дарафтод ва аз ҳуш бишуд. (Фаламмо таҷаллӣ Раббуҳу лилҷабали, ҷаъалаҳу даккан ва харра Мӯсо соиқо). Навиштаанд, кӯҳ ба шаш пора шуд ва Мӯсо он чизе ки кӯҳ дида буд, надид. Ӯ кӯҳро дид ва чунин мадҳуш шуд» (Балъамӣ). Чун Мӯсо ба худ омад, тавба кард.

Дар як ривоят («Қисаси Нишобурӣ») омадааст, ки нури Худо бар кӯҳ натобид, зеро ки ҳама чизҳо ба нури ӯ истодааст: Ва ашрақатиларзу бинури Раббаҳо (Зумар:69) балки нури Худо барои як лаҳза кӯҳ бозгирифта шуд ва кӯҳ ба ҳафтод ҳазор пора

гашт. Мӯсо дар ҳар санге монанди об ҳамчун хештан медид бо асое дар даст, ки «аринӣ» мегуфт ва чун чунон дид, беҳуш шуд.

Гоҳе ҳам таҷаллиро киноя аз ғалабаи нури илоҳӣ донистаанд, ки бар Тури Сино зоҳир шуд ва Мӯсо аз он беҳуш гашт. Илова бар ин, чунон ки аз ояи 55 сураи Бақара бармеояд, гурӯҳе аз ёрони Мӯсо, ки дар ғиёби ӯ гӯсолапараст шуда буданд, аз Мӯсо хостанд, ки садои Худоро бишнаванд. Мӯсо дуо кард. Абри сафед ононро дар миён гирифт ва садои Худо бишниданд. Гуфтанд: То мо соҳиби садоро набинем, имон наёварем. Аз осмон бонге баромад, ки ишон аз ҳавли он бонг бияфтоданд. Аммо бино бар бештари ривоёт таҷаллӣ ҳамон аст, ки дар боло ба он ишора шуд.

Аз назари ирфонӣ таҷаллӣ иборат аст аз зуҳури зоту сифоти улуҳият, ки бар ду навъ аст: раббонӣ ва рӯҳонӣ. Таҷаллии раббонӣ худ ба ду навъи таҷаллии зоту сифот тақсим мешавад («Кашшоф») ва дар воқеъ аз таҷаллии рӯҳонӣ бартару латифтар аст. Пиромуни ин навъи таҷаллӣ мазомини бадеъе дар ирфони исломӣ падид омадааст.

*Бехуд аз шаъшаъаи партави зотам карданд,*
*Бода аз ҷоми таҷаллии сифотам доданд.*
*(Ҳофиз)*

***Иди таҷаллӣ***: Дар бархе манобеъ («Шарҳи бист боб») аз иди Таҷаллӣ ном бурдаанд, ки рӯзи шашуми об буд ва гӯянд, ки дар ин рӯз Исо аз миёни абр бар ҳаввориюн таҷаллӣ кард ва Мӯсоро бо худ зоҳир сохт. Ба нақл аз «Зиҷи мағрибӣ» омадааст, ки таҷаллии Исо ва ҳузури Мӯсо ва Илёс дар Тури Сино буд. Ин ид аз иди Милод қадимтар ва аҳаммияташ бештар будааст.

Дар адабиёти форсӣ масъалаи таҷаллии Худованд бар Мӯсо ба таври васеъ ва бо таъобири «аринӣ» ва «лан таронӣ» ва «таҷаллӣ», ки ҳар се маъхуз аз оёти ёдшуда аст, инъикос ёфта:

*Ёри ӯ гар чашм дорад рӯзгор андар улум,*
*Лан таронӣ бонг бархезад зи халқи рӯзгор.*
*(Саноӣ)*

*Аз таҷаллӣ чаро насибам нест,*
*Ки ҳама умр ҷойи ман Тур аст.*
*(Масъуди Саъд)*

*Қусури ақл тасаввур кунад ҷалолати ту,*
*Асоси Тур таҳаммул кунад таҷаллиро.*
*(Анварӣ)*

*Мӯсо ба лантаронии ҷонсӯз чарба хӯрд,*
*Ӯ тавба зад, ки мо казабалқалбу мо рао.*
*(Аттор)*

*Мӯсӣ истодаву гум карда зи даҳшат наълайн,*
*Аринӣ гуфтанаш аз нури таҷаллӣ шунаванд.*
*(Хоқонӣ)*

*Нашгифт, агар зи ҳуш бишавад Мӯсӣ он замон,*
*К-Эзад ба Тур нури таҷаллӣ барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз теғи нурафзои ту в-аз рахши суровои ту*
*Бар гурзи туросои ту нури таҷаллӣ рехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Чу расӣ ба Тури ҳиммат, аринӣ мағӯву бигзар,*
*Ки наярзад ин таманно ба ҷавоби лан таронӣ.*
*(Низомӣ)*

*Ишқ ҷони Тур омад, ошиқо,*
*Тур масту харра Мӯсо соиқо.*
*(«Маснавӣ»)*

*Фитода бар ду ҷаҳон партави таҷаллии дӯст,*
*Сафири булбули бустони лан таронӣ ку?*
*(Хоҷу)*

*Шуълаи шавқ зи шамшер нагардонад рӯй,*
*Лан таронӣ нашавад банди забон Мӯсоро.*
*(Сойиб)*

*Гушой чеҳра, ки он кас, ки лан таронӣ гуфт,*
*Ҳанӯз мунтазири ҷилваи кафи хок аст.*
*(Иқбол)*

**ТАЪМИД (تعمید)**

Таъмид (баптизм) ғуслест аз маросими масеҳиён ба ин тартиб, ки кӯдакро дар обе ба номи «маъмудонӣ» фуру мебаранд ва он ба манзалаи хатна дар Ислом аст ва муътақиданд, кӯдакро пок мегардонад. Исо ин расмро, ки қабл аз ӯ тавассути Яҳё ривоҷ ёфта буд, аз фароизи калисо қарор дод. Берунӣ («Осор-ул-боқия») аз қавли Абулҳасани Аҳвозӣ, соҳиби «Маориф-ур-рум» нақл мекунад: Шахс ин тавр масеҳӣ мешавад, ки ҳафт рӯз дар бомдод ва шомгоҳ бар ӯ дуо мехонанд ва рӯзи ҳафтум ӯро бараҳна бо равғани зайтун даҳин мекунанд ва сипас бо тартибе хос ӯро ғусл медиҳанд ва бидуни он ки ба замин бихӯрад, ба тани ӯ либос мепӯшонанд.

Ғусли таъмид, дар воқеъ, ба манзалаи ёфтани ҳаёти тоза ва маънавӣ ва бозгашт ба асли инсон аст. Яҳёи таъмиддиҳанда мегуфт: Ман шуморо бо об таъмид медиҳам, вале хоҳад омад он бузургтар аз ман, ки шуморо бо оташи Рӯҳулқудс таъмид хоҳад дод.

**ТИЛИСМ (طلسم)**

Тилисм аз «тилисмо»-и юнонист: «Амале берун аз одат, ки мабдаъи онро қувои фаъолаи осмонӣ ва қувои мунфаилаи заминӣ донанд ва бад-он умури аҷибу ғариб падид ояд. Тилисм метавонад амали фавқи одат бошад ё навиштае шомили ашкол ва адъияе, ки ба тавассути он амали хориҷи одат анҷом диҳанд ё шакл ва сурате, ки бар сари хазоин ва дафоин таъбия кунанд. Дар арабӣ «тиласм» (бо фатҳи лом) гӯянд бо ҷамъи «талосим». Ва тилисмот иборат аз фаннест ки бад-он чигунагии дар омехтагии қувои фаъолаи олия ба қувои мунфаилаи софила шинохта мешавад, то ба василаи он феъле ғариб дар олами кавну фасод падид ояд».

Тилисм вижаи фарҳанги Эрону Ислом нест. Тилисми «Абракадабра», ки ба шакли мусаллас навишта мешуд (шакли зер) барои дафъи таб ва беморӣ дар саросари қуруни вусто ба кор мерафтааст:

Абракадабра
Абракадабр
Абракадаб
Абракад
Абрака
Абрак
Абра
Абр
Аб
А

Ин таркиб дар ибрӣ аз даҳ ҳарф ташкил мешуд. Маҳалли қарор гирифтани ҳарфи А дар зилъи чапи мусаллас даҳ бор такрор мешуд ва қудрате ҷодуӣ ба он мебахшид ва ҳамчун таъвиз ва тилисм ва ситораи панҷпар ба инсон амнияти хотир медод ва дар воқеъ ӯро бо қавонини розомезе ҳамоҳанг мекард, ки ҷаҳон таҳти фармони онҳо ва дар иртибот бо қудрате мутаолӣ буд. Дар форсӣ аз он бо иборати «Аҷҷ маҷҷ ло тараҷҷ» ёд шудааст.

*Бисозед ҷои шигифтӣ тилисм,*
*Ки кас бознашносад ӯро ба ҷисм.*
*(«Шоҳнома»)*

*Тилисме, ки Заҳҳок созида буд,*
*Сараш б-осмон барфарозида буд.*
*(«Шоҳнома»)*

Мавлавӣ онро бо талаффузи арабӣ ба кор бурда ва бо «хасм» қофия кардааст:

*Он дигар гуфтӣ, ки сеҳр асту тиласм,*
*К-ин расад, бошад адувви ҷони хасм.*
*(«Маснавӣ»)*

Балиноси ҳаким ба унвони падари тилисмот шуҳрат ёфтааст. Бино бар бархе ривоёт, ӯ дар бисёре аз шаҳрҳо тилисмҳое барои мухолифат аз тӯфон ва мору каждум сохта буд. Қавоиди гуногуне барои таҳияи тилисм ба Ҳермеси Трисмгистус

мансубанд. Илми тилисмотро «лимом» ҳам гуфтаанд, ки аз зумраи улуми хамсаи муҳтаҷиба (кимиё) аст. Асҳоби тилисмот барои аъдоди хос ва таъсироте қоиланд ва бар онанд, ки меҳр ва кинро метавон аз тариқи навиштани аъдод миёни мардумон эҷод кард. Бино бар ин ақида, ҳар кас битавонад, миёни қувои осмонӣ ва замин иртибот барқарор кунад, аз осори махсуси онҳо баҳраманд хоҳад шуд ва корҳои шигифт метавонад анҷом диҳад.

Ин бовари омиёна дар маънии мусбат ва рамзгунаи он дар шеъри муосири форсӣ ҳам роҳ ёфтаат:

*Ва калимаи инсон*
*Тилисми эҳзори ваҳшат аст ва*
*андешаи он*
*кобусе, ки ба руъёи маҷонин мегузарад.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Қалъае азим,*
*ки тилисми дарвозааш*
*каломи кучаки дӯстист.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Дар афсонаҳо ва достонҳои омиёна ба дижҳое бармехӯрем, ки дарвозаҳои онҳо тавассути ҷодугарон тилисм шудаанд ва қаҳрамони достон пас аз убур аз мароҳил ва ҳаводисе ба таври хориқулода муваффақ ба шикастани тилисм мешавад. Масалан, дар достони Амирарслон Қалъаи санг ва Қалъаи сангборон тавассути Фӯлодзиреҳ ва модараш тилисм шудааст ва Амирарслон пас аз таҳаммули ранҷҳои фаровон саранҷом метавонад тилисми онро бигушояд.

**ТИР (تیر)**

Ё Тиштар (Уторид) эзади нигаҳбони борон ва фариштаи ризқу рӯзист, ки аз вуҷуди ӯ замин пок ва аз боронҳои бамавқеъ бархурдор мешавад ва киштзорҳо сероб мегарданд. Ӯро бо Микоил – фариштаи ризқ дар ойинҳои сомӣ яке донистаанд.

Тиштар ва Тир дар достонҳои асотирӣ Ораш ва Ҳирз, сардор (сипаҳсолор)-и Анӯшервон дар ҷанг бо ҳабашиён ҷойгоҳи

муҳимме доранд ва дар Тиштар-яшт ду бор аз Ораш ба унвони беҳтарин тирандози Эрон ёд шуда ва ҳаракати Тиштар ё Тири заррин дар осмон дар тундию неру ба тири Ораш монанд шудааст.

Чаҳорумин моҳи сол ва сездаҳумин рӯзи моҳи шамсӣ ба номи ин фаришта аст. Тиштар ҳамеша бо ду сифати роюманд ва фараҳманд ва ба унвони сипаҳсолори ситорагони Машриқ, ки алайҳи ситорагони Мағриб набард мекунад, маъруф аст. Чунон ки аз «Авасто» бармеояд, бетардид Тиштар ҳамон Шиъурои Ямонӣ аст, ки ба қавли Замахшарӣ ситораест, ки банӣ Хузоъа онро мепарастиданд ва дурахшиши он навиди резиши борон ва мурдоду шаҳривар авқоти ҷилваи он аст. Шиъурои Ямонӣ дар тирмоҳ, ки ба исми Тиштар аст, тулуъ мекунад ва навиди борон медиҳад ва пас аз муддате фасли борон фаро мерасад. Мутобиқи ривоёт Тиштар, ки боронҳои судманди тобистонро ба ҳамроҳ меоварад, бо Апуш, деви хушкӣ, ки обҳоро зиндонӣ сохта, меҷангад ва пас аз қурбонӣ кардан ва нолидан ба даргоҳи Аҳуромаздо бар ӯ чира мешавад ва дарёи Фарохкартро ба ҷӯш меоварад ва аз бухоре, ки аз он бармехезад, борону тагарг ба мазореъи ҳафт кишвар меборад. Ба назар мерасад, иллати аҳаммият ва эҳтироми эзади Борон, ки дар шеъри форсӣ низ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифта, ин бошад, ки дар Эрон масъалаи камобӣ ҳамеша ба сурати як мушкили асосӣ матраҳ аст. дар шеъри форсӣ дасти бахшандаи мамдуҳ борҳо ба Тиштар ташбеҳ шудааст:

*Тиштари род хонамат, ширк аст,*
*Ӯ чу ту кай бувад ба гоҳи ато.*
*(Дақиқӣ)*

*Гарчи Тиштарро ато борон бувад,*
*Мар туро дурру гуҳар бошад ато.*
*(Дақиқӣ)*

Аз мавзуъи интибоъи Шиъро ба Тир ё Тиштар мафҳуми истеъмоли лафзи «тир» дар маънии пойиз, ки ба назар мерасад, асари як гоҳшумории қадимӣ бошад, низ равшан мешавад. Истеъмоли лафзи «тир» дар маънии пойиз дар каломи шуарои қадим ба фаровонӣ дида мешавад:

*Баҳору тамузу зимистону тир*
*Наёсуд ҳаргиз яли шергир.*
*(«Шоҳнома»)*

*То ба Наврӯз андарун бошад нишони навбаҳор,*
*То сипоҳи тирмоҳ орад нишони Меҳргон.*[49]
*(Унсурӣ)*

*Ба тир то ду бувад рост гаштани шабу рӯз:*
*Яке ба вақти баҳору дигар ба аввали тир.*
*(Унсурӣ)*

*Тирмоҳон барги заррин кимиёи зар шавад*
*В-аз наҳиби дай ҳисори симгунсимо шавад.*
*(Носири Хусрав)*

«Ва ба сол чаҳор фасл аст, чун баҳору тобистону тирмоҳу зимистон» («Ваҷҳи дин»).

*Сайёди пирӣ омад бар истиёди ман,*
*Досу каманду тиру камон-ш аз чаҳор тир.*
*Як тир аз зимистон, як тир аз баҳор,*
*Як тири ӯ тамузу дигар тир моҳи тир.*
*(Сӯзанӣ)*

Тиштар аз сӯи дигар бо Тир бо Уторид эзади нависандагӣ ва паёми осмонию ҳикмату пешгӯйӣ иртибот дорад. Берунӣ дар ваҷҳи тасмияи ҷашни Тиргон овардааст: «Номи ин рӯз Тир аст, ки Уторид – ситораи нависандагон бошад. Дар ин рӯз буд, ки Ҳушанг номи бародари худро бузург гардонид ва даҳқана (кашоварзӣ) ба ӯ дод ва даҳқанаву китобат як чиз аст ва то рӯзгори Гуштосп аз роҳи иҷлоли китобат ва эъзоми даҳқана ин расм боқӣ бувад». Ба ин тартиб, хешовандии худои борон аз тариқи кашоварзӣ бо Тир – дабири фалак, ба хубӣ равшан мешавад.

Уторид ба суратҳои гуногун дар адёни милали бостонӣ, монанди Миср, Рум ва адёни ҳиндӣ ва ҳамчунин ойини собиин низ вуҷуд дорад ва тақрибан дар усул бо тири эронӣ муштарак аст. Ҳатто бар хилофи машҳур вожаи «Уторид», ки ба назар

---

[49] Аз ин шавоҳид маълум мегардад, ки истеъмоли «тирамоҳ» (тирмоҳ) ба маънои фасли хазон ва пойиз дар миёни тоҷикон решаи қадимӣ дорад ва ҳифзи он беҳтар аз иқтибоси вожаҳои баъдист.

мерасад, арабӣ бошад, ба қавле аз решаи форсӣ ва ба маънии «беҳтарин довари барангехта» аст.

Ба таври куллӣ Тир офаридгори навиштан ва нависандагӣ ва хатту донишу ҳикмат ва паёмбарию об ва обофаринию тӯфони об ё тӯфони Нӯҳ назди ақвоми бисёр куҳан бо таҷаллиёти мухталиф ҳақиқате воҳид будааст. Уторид – ситораи фалаки дувум, ё Тир, ки ба маънии нифоз дар умур аст, ба номи зуҷасадайн низ маъруф аст ва дар илми аҳкоми нуҷум худовандгори рӯзи чаҳоршанбе аст, ки ба мӯҷиби афсонаҳои юнонӣ паёмбари суханварӣ ё қосиди худоён ва ҳомии бозаргонон будааст. Далолатҳое ҳам ки кутуби нуҷумӣ ба Уторид нисбат додаанд, мубаййини ҳамин иртиботҳост. Сифоти ин худовандгор то ҳудуде ёдовари хусусиёти Идрис (Ахнух, Ҳермес) аст. Бархе гуфтаанд, ки Идрис дар Бобил мутаваллид шуда ва маъбади Уторидро нигаҳбонӣ мекардааст. Иддае ҳам Уторидро дар юнонӣ Ортамис ва Идрисро маъхуз аз он пиндоштаанд. Ба назар мерасад, достонҳои марбут ба ахтари бобилӣ (Уторид) ба Юнон ва аз он ҷо бо номи Ҳермес ба Бобил сафар карда ва аз тарафи дигар бо номи Ҳермеси ҳакими мисрӣ даромехта ва сипас ба сурати Ахнух дар ибронӣ ва Идрис дар арабӣ таҷаллӣ ёфтааст.

Барои Уторид дар кутуби нуҷум монанди «ат-Тафҳим» хавос ва таъсироте қойил шуда ва навиштаанд: Уторид кавкаби ҳукамо ва табибону мунаҷҷимону шуъарову азкиёву девониёну котибону наққошону туҷҷор ва аҳли бозору ахлоқу дину илму покию нутқу адаб ва саноеъи дақиқа аст, ки ғолибан бо сифоти мансуб ба Идрис муштарак аст. Насафӣ («Алинсон») Уторидро димоғи олами кабир медонад, ки намудори осмони дувум аст ва Ҷабрайил, ки сабаби илми оламиён ва муваккал бар таҳсили хату улуму тадбири маош аст, сарвари фариштагонест, ки дар ин фалак ҷой доранд.

Дар адабиёти форсӣ Тир ё Уторид ба бархе аз сифоти боло ва бавижа дабирии фалак номбардор аст:

*Зераш Уторид, он ки нахониш ҷуз дабир,*
*Як номи ӯ Уторид, як номи ӯст Тир.*
*(Рӯдакӣ)*

*Зи гардун чу бар номаи ман битобад,*
*Сано хонад аз чарх Тири дабирам.*
*(Носири Хусрав)*

*В-ар ба замин омадӣ аз чарх Тир,*
*Бар сухани ман шуда будӣ иёл.*

*(Носири Хусрав)*

*Тири чарх ар дар камон бошад мисоли ҳикматат,*
*Дарзамон ҳамчун камон кӯзӣ пазирад ҷирми Тир.*

*(Саноӣ)*

*Бош, то вақт оядат асбоби девон сохтан,*
*То Уторидро бибинӣ пеши хеш-андар сафир.*

*(Саноӣ)*

*Бар сипеҳри комгорӣ ҳаст қодир азми ту,*
*Чирадастиро Уторид, тезпоиро Қамар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Аз Уторид фасеҳтар будам,*
*Чу Зуҳал кардаӣ маро алкан.*

*(Масъуди Саъд)*

**ТИРГОН (تیرگان)**

Тиргон, ки ба тирҷашн, обонгон, обонгоҳ, обрезгон, обрезон, обриҷгон ва тиргони фурс низ маъруф аст. Тиррӯз (сездаҳум) аст аз тирмоҳ, ки ба муносибати ситоиши ду эзади умдаи об «Тир» ва «Ноҳид» аз қадим дар он ҷашне бузург барпой медоштаанд. Эрониён дар ин рӯз ғусл мекарданд ва онро расме куҳан аз аҳди Кайхусрав медонистанд («Осор-ул-боқия»). Яке аз вуҷуҳи тасмия ва имтиёзи ин рӯзро тир андохтани Ораш барои таъйини марзи Эрону Турон медонистанд, ки мардум ба ифтихори ин пирӯзӣ ҳар рӯз ҷашн мегирифтанд. Дар ин ҷашн ба асли ситоиш ва бузургдошти унсури об ва эзадони он таваҷҷуҳ мешудааст.

**ТИРРӮЗ (تیرروز)**

Тир номи фариштаи мувакил бар ситорагон аст, ки рӯзи сездаҳуми ҳар моҳи шамсӣ ба номи ӯ «тиррӯз» хонда шудааст ва онро рӯзе наҳсу сангин донистаанд. Рӯзи сездаҳуми тирмоҳ ба иллати тақоруни номи моҳ ва рӯз «тиргон» номида мешавад, ки

ҷашни муҳимме дар он рӯз барпо мешавад. Иллати тасмияи онро ду омил донистаанд: яке тир андохтани Ораши Камонгир ва дигар бузургдошти мақоми котиб ва дабир ва ҳампоя шумурдани дабирон бо деҳбадон ва деҳқонон. Шояд иллати наҳсии тиррӯз бо адади сездаҳ беиртибот набошад.

*Эй нигори тирболо, рӯзи тир*
*Хезу ҷоми бода деҳ бо лаҳни зер.*
*(Масъуди Саъд)*

**ТИҲ (تيه)**

Дар луғат ба маънии гумроҳ шудан ва саргардон ба ҳар ҷой рафтан ва дар биёбон роҳ гум кардан аст ва дар истилоҳ биёбоне бувад дувоздаҳ дар шаш фарсанг ва ё ба ривояте чиҳил дар чиҳил фарсанг, ки Мӯсо бо дувоздаҳ сибти банӣ Исроил, ҳар сибт панҷоҳ ҳазор нафар, дар он саргардон шуданд. Худованд он биёбонро бар ишон тиҳ гардонид, ки ҳар чи гаштанд, аз дарозову паҳнои он берун натавонистанд омад. Ин биёбон миёни Ила ва Миср ва дарёи Қулзум ва кӯҳҳои Сирот аз замини Шом қарор дошт. Қавми Мӯсо аз вай сояву манну салво хостанд (Бақара:57; Аъроф:160; Тоҳо:80). Абре бар сари ишон соя кард, ки рӯз мемонд ва шаб канор мерафт. Аз Мӯсо ҷома хостанд. Дуо кард, ки либос бар тани онҳо куҳна нашавад. Дар асари зарбати асои Мӯсо дувоздаҳ чашма дар он ҷорӣ шуд. Чун қавми Мӯсо Худойро устувор надоштанд, зиллату масканату уқубат бар онҳо расид ва чиҳил сол дар Тиҳ саргардон монданд, то Мӯсову Ҳорун бимурданд ва Юшаъ ибни Нун, ки ҷонишини Мӯсо буд, ишонро бираҳонид. Ишора ба саргардонии Мӯсо ва қавми ӯ дар биёбон дар шеъри форсӣ низ ҳаст:

*Семоҳа сафар ҳаст, чилсола ранҷ,*
*Ки аз Тиҳи Мӯсо бурун омадем.*
*(Хоқонӣ)*

*Бибин, ки кавкабаи умр хизрвор гузашт,*
*Ту бозмонда чу Мӯсо би Тиҳи хавфу раҷо.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун Мӯсиям шаҷар диҳад оташ, чӣ ҳоҷат аст,*
*К-оташ зи Тиҳи водии Айман даровара.*
*(Хоқонӣ)*

*Рӯзгорам рафт, з-ин гун ҳолҳо,*
*Ҳамчу Тиҳу қавми Мӯсо солҳо.*
*(«Маснавӣ»)*

**ТОБИЪА (تابعه)**

Ё шаётин-уш-шуаро аз мусталаҳоти қадими арабист ба маънии ҷин ва шайтоне, ки ба шуаро талқин мекунад. Чун ин рӯҳи номаръӣ ҳама ҷо ҳамроҳу пайрави шахси шоир аст, ӯро тобиъа номидаанд.

Тобиъа гоҳе ба маънии мутлақи ҷинну парӣ ба кор меравад, ки бо порае аз афроди инсонӣ дар иртибот аст ва ҳама вақт ҳамроҳу коромӯзи ӯст. Гоҳе ҳам аз ӯ ба ҳамзод таъбир кардаанд.

Ин тасмия мубтанӣ бар ин асли куллист, ки мегуфтанд арвоҳи номаръӣ (ҷин, парӣ, фаришта, дев ва шайтон) бо ашхоси инсонӣ робитаву улфат барқарор мекунанд ва зуҳури осори бадеъи ҳунарию завқӣ ва иктишофӣ ва низ баъзе дарёфтҳои қалбии башар дар асари талқини ҳамин арвоҳ аст. Қудамо муътақид буданд, ҳар шоиреро аз ҷинну инс тобиъаест, ки ӯро шеър талқин мекунад ва Низомӣ аз он ба ҷиннӣ таъбир кардааст:

*Ҷабраилам ба ҷинниӣ қаламам*
*Бар саҳифа чунин кашид рақам,*
*К-ин фусунро, ки ҷинниомӯз аст,*
*Ҷома нав кун, ки фасли наврӯз аст.*
*Ончунон кун зи дев пинҳонаш,*
*Ки надонад магар Сулаймонаш.*
*(«Хамса»)*

Бархе ҳам ҳамон вожаи «тобиъа»-ро овардаанд:

*В-арчи дусад тобиъа фаришта дорӣ,*
*Низ парӣ бозу ҳар чи ҷиннию шайтон,*
*Гуфт надонӣ сазош, хезу фароз ор*
*Ончи бигуфтӣ, чунон ки бояд натвон.*
*(Рӯдакӣ)*

*Гӯянд, ки тобиъа кунад талқин,*
*Шоир чу қасидае кунад иншо.*

*Ман, банда, чу мадҳи ту барандешам,*
*Рӯҳулқудусам ҳамекунад имло.*
*(Ҷамолуддини Исфаҳонӣ)*

Вазифае, ки дар фарҳанги исломӣ ва адабиёти форсӣ барои тобиъа зикр кардаанд, ёдовари нақши музҳо (муза) дар асотири юнонист, ки ҳар кадом аз онҳо илоҳаи яке аз ҳунарҳо ба шумор мерафтанд. Бархе миёни тобиъа ва ҳамтову ҳамзод ва низ фаравашӣ дар Эрони бостон иртиботе ёфтаанд.

**ТОБУТИ АҲД (تابوت عهد)**

Сандуқест, ки Мӯсо ба амри Ҳақтаъоло аз чӯби шатим сохт ва беруну андарунаш пӯшида аз тило буд ва атрофи сари он тоҷҳои тилоӣ ва рӯйи он сарпӯше аз тилои холис қарор дошт. Дар бораи тобут ва муҳтавиёти он ривоёт фаровон аст. Бино бар як ривоят ҳуққаи «манн» (манну салво) ва асои Ҳорун ибни Умрон, ки шукуфа дод ва ду лавҳи Аҳд, ки аҳкоми ашара (аз Мӯсо) бар он навишта шуда буд ва дар канори он Таврот қарор дошт, муҳтавиёти тобутро ташкил медоданд. Аз ин рӯ гоҳе онро тобути шаҳодат низ гуфтаанд.

Бар фарози ин тобут сурати ду каррубӣ таъбия шуда буд ва муҳтамал аст, ибрати «таҳмилуҳу-л-малоика» (фариштагон мебурдандаш) (Бақара:248) дар Қуръон ишора бад-он бошад. Дар ин оя зимни баёни достони Толут аз тобути аҳд низ сухан рафтааст. Дар ривояте дигар ин тобутро Худованд бар Одам фуру фиристод ва баъд паёмбарони дигар онро ба мерос бурданд, то ба Яъқуб расид ва пас аз ӯ дар дасти банӣ Исроил мегашт ва чунон ки навиштаанд, рӯҳе дар он буд, ки сухан мегуфт ва ихтилофи банӣ Исроилро рафъ мекард.

Банӣ Исроил дар сафарҳо тобутро бо худ мебурданд. Довуд онро ба Уршалим мунтақил кард ва баъд фаластиниҳо онро дар ҳайкали бути Доҷун гузоштанд, аммо Худованд онҳоро ба беморӣ дучор сохт ва онҳо тобутро ба банӣ Исроил баргардонданд. Бо таваҷҷуҳ ба ҳамин мафҳуми афсонаӣ ба нудрат дар адаби форсӣ ба тобути аҳд ишора шудааст:

«Вақте ки ман хеле ҷавон будам, Ҳидоят «тобути аҳд» буд ва ҳар рӯзномаву маҷаллае, ки боз мекардӣ, зикри ҷамиле ҳам аз Ҳидоят дар он буд». («Вазъи кунунии тафаккур дар Эрон»:114).

**ТОВУС (طاووس)**

Товус парандаест, ки дар фарҳанги эронӣ пари ӯ ба зебоӣ ва пояш ба зиштӣ маъруф аст. Ин паранда бумии Ҳиндустон ва Срилонко аст ва аз он ҷо ба Чину Жопон дар Шарқ ва ба Эрону Юнон ва фаросӯи он дар Ғарб роҳ ёфтааст.

Дар бархе маросими оини куҳан як ҷуфт товус дар ду дарахти муқаддас (мурд) қарор дошт, ки гоҳе ҳар як аз онҳо море дар минқор гирифта буданд. Ин парандаро бо хуршед марбут медонистанд, шояд ба он ҷиҳат, ки монанди хурӯс мубашшири сапедадам будааст. Товус дар ҳунари исавӣ намоди растохез ва ҷовидонагист ва ба ҳамин сабаб тасаввур мерафт, ки гӯшти ӯ ҳаргиз фосид намешавад ва хӯрдани он навъе позаҳр, бавижа бар зидди заҳри мор аст, зеро товус ба мор ҳамла мебарад ва ӯро мебалъад. Дар бархе кишварҳо доштани пари товус нишонаи ифтихор ва бархе дигар нишонаи чашми шӯр аст.

Товус дар фарҳангҳои форсӣ ва арабӣ ба алқобу куняҳои Абулҳасан, Абулвашӣ, Саррох, ва Фалисо маъруф аст . Тасғири он тувайс ва ҷамъи он атвос ва тавовис ва тавоис аст. Ин паранда дар миёни соири парандагон аз ҷиҳати арҷмандӣ ва зебоӣ монанди асб аст дар миёни чорпоён.

Бо ҳамаи зебоӣ товусро ба фоли бад гиранд ва шояд иллат он бошад, ки ӯро мусаббиби духули Иблис ба биҳишт ва фирефтани Одаму Ҳавво донистаанд. Достон аз ин қарор аст, ки Иблис худро фариштае муаррифӣ кард ва товусро ба зебоӣ ситуд ва гуфт: Ҳеч ҳилате тавонӣ кард, ки дар биҳишт шавам ва Худойро бибинам? Агар чунин кунӣ, туро се сухан омӯзам, ки ҳаргиз пир нагардӣ ва бемор нашавӣ ва аз биҳишт дарнамонӣ. Товус ӯро ба мор ҳаволат дод ва Иблис ба ҳила бо кумаки мор ба биҳишт омад ва Одамро бифирефт ва ӯро ба дарахти гандум, ки товус ба ӯ намуда буд, роҳ намуд. Чун ҳамаи инҳо аз биҳишт ронда шуданд, товус ба Майсон (Дашти Мешони кунунӣ) афтод.

Вақте Одам дар биҳишт дарахти разро кошт, Иблис дар пойи он товусе сар бурид ва он дарахт аз хуни ин паранда обёрӣ

шуд ва вақте барг баровард, Иблис маймунеро ва чун ба камоли худ расид, хукеро дар пойи он кушт. Аз ин рӯ майхорагонро ҳангоми нӯшидани шароб хӯи ҳар се ҳайвон ориз мешавад. Бархе муфассирин яке аз чаҳор мурғеро, ки Иброҳим кушт, товус донистаанд, ки ба унвони мазҳари зебоӣ ва зинати анбиё кушта шуд.

Фирқаи язидия барои товус бар хилофи бештари адён мақоме воло қоиланд ва онро воситаи офаридгор дар офариниши ҷаҳон медонанд ва вижагиҳое ба ӯ нисбат медиҳанд, ки бо вижагиҳои шайтон мутобиқат дорад. Насафӣ ҳангоми баёни таъбироти ирфонии фалсафии хеш аз достони Одам дар миёни онҳое, ки аз биҳишти севум берун омаданд товусро «шаҳват» ва Одамро «рӯҳ» ва Ҳавворо «ҷисм» ва … донистаанд.

Мавлавӣ уламои зоҳир ва фуқаҳои қишриро «товусонипаррон» ва фақеҳи олим ва олими комил ва илми зоҳириро, ки ба камоли воқеъ нарасида, «товуси иллиййин» ё товуси боғи биҳишт хондааст. Баъид нест, ки Мавлоно дар ин таъбир аз товус мазҳари зоҳир ва зудгузареро дар назар дошта, ки дар фарҳангҳои куҳан нозир ба парҳои шукӯҳманди товус ва суръати ӯ дар чатр задан бо думаш падид омадааст ва ӯро намоди ҷилваҳои нопайдо ва сипанҷӣ муаррифӣ кардааст, ки ҳамчун чатре, ки товус мезанад ва бо он ҷилва мефурӯшаду мехиромад, дере намепоянд.

Товус ба далели ҳамдастӣ бо Иблис дар иғвои Одам гоҳе дар адаби форсӣ нақше носитуда ёфтааст:

*Хашму шаҳват мору товусанд дар таркиби ту,*
*Нафсро он поймарду девро ин дастёр.*
*Кай тавонистӣ бурун овард Одамро зи хулд,*
*Гар набудӣ роҳбар Иблисро товусу мор.*

(*Саноӣ*)

*Аз оразу рӯю зулф дорӣ*
*Товусу биҳишту мор бо ҳам.*

(*Хоқонӣ*)

*Раҳбари дев чу товус мудом,*
*Мояи фисқ чу асфур муқим.*

(*Хоқонӣ*)

*Дӯш чун товус менозидам андар боғи хулд,*
*Дигар имрӯз аз фироқи ёр мепечам чу мор.*

*(Саъдӣ)*

Ишора ба чаҳор мурғи Иброҳим:

*Агарчи пашша наёрад шудан мулозими боз,*
*Маро ба манзили товус рағбатест азим.*
*Зи оҳам оташи Намруд бифсурад он дам,*
*Ки дар дилам гузарад ёди кӯҳи Иброҳим.*

(Хоҷу)

Зебоии пари товус ва зиштии пои ӯ дар адабиёти форсӣ мӯҷибе барои бархе хаёландешиҳои шоирона будааст:

*Нагӯям, ки товуси нарр аст гулбун,*
*Ки гулбун ҳаме з-ин сухан ор дорад.*

*(Носири Хусрав)*

*Шибҳи товус шумар фақр, ки товусонро*
*Ранг зебост, гар овоз на зебо шунаванд.*

*(Хоқонӣ)*

*Пари товус дар авроқи масоҳиф дидам,*
*Гуфтам, ин манзалат аз қадри ту мебинам беш.*

*(Саъдӣ)*

*Айби худ дидан маро з-аҳли ҳунар мумтоз кард,*
*Манфиат аз по зиёд аз пар бувад товусро.*

*(Соиб)*

*То расидам ба парихонаи ваҳдат, Соиб,*
*Пои товус маро дар назару бол якест.*

*(Соиб)*

*Аз ҷавонӣ нест ғайр аз оҳу ҳасрат дар дилам,*
*Нақши пое чанд аз ин товуси зарринбол монд.*

*(Соиб)*

«Товусӣ» ва «товусон» номи гулҳое ҳам ҳастанд, ки дар адаби форсӣ ба онҳо ишора шудааст.

**ТОҒУТ (طاغوت)**

Тоғут дар Қуръон ба маънии «бут ва деви аз ҳад даргузаранда» омадааст ва аз ин рӯ бархе онро аз моддаи «туғён» донистаанд, ки ҷамъи он тавоғит ва тивоғ аст. Муфассирин асному аҳҷор ва ашҷору офтоб ва ситораву оташ ва ба таври куллӣ ҳар чиро ҷуз Худо, ки парастида шавад, аз тавоғит донистаанд. «Тафсири Шарифи Лоҳиҷӣ» аз ҳазрати Содиқ (а) ривояте нақл карда, ки тоғут ғосибини ҳаққи Муҳаммаданд ва тафсири тоғутро ба асном ба далоили балоғӣ саҳеҳ надонистааст.

Баъид нест, тоғут Худои мисриён, яъне ҳамон Тут ё Шит бошад, зеро ба Ҷибт (Қибт) дар Қуръон (Бақара:256) ҳамроҳ омадааст.

Дар шеъри форсӣ тоғут наздик ба ҳамин маъонӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Аз Худо чора-сташу аз фут не,*
*Чорааш аз дину аз тогут не.*
*(«Маснавӣ»)*

*Он фариштай ақл чун Ҳорут шуд,*
*Сеҳромӯзи дусад тогут шуд.*
*(«Маснавӣ»)*

*Тан чу шуд бемор, доруҷӯт кард,*
*В-ар қавӣ шуд, мар туро тогут кард.*
*(«Маснавӣ»)*

*На чун чиполи Ҳинд аз ҷаври тахте карда тогуташ,*
*На чун Хоқони Чин аз зулми тоҷе дода туғёнаш.*
*(Хоқонӣ)*

**ТОЛУТ (طالوت)**

Номи подшоҳи банӣ Исроил аз насли Бинёмин – бародари тании Юсуф аст, ки дар таврот Шоул номида шуда ва ба қавли

Балъамӣ чун аз ҳамаи сибти Бинёмин боқувваттар ва дарозболотар буд, ба ин ном маъруф шудааст. Ашмуил – рӯҳонии бузурги ҳамасри ӯ, ба фармони Худо ӯро подшоҳи банӣ Исроил кард ва микдоре равғани қудс бар сари Толут рехт ва ӯро ба мансаби салтанат таҳният гуфт ва ба аломати мулки ӯ Тобути аҳд пайдо шуд. Ҷолут ба ҷанги Толут шитофт ва ёрони Толут гурехтанд ва гуфтанд, ки набард бо Ҷолут ва лашкараш аз мо сохта нест. Толут нидо дод, ки ҳар кас бар қатли Ҷолут икдом намояд, ӯро дар подшоҳӣ бо худ анбоз гардонад ва духтари худ ба ӯ диҳад. Довуд, ки дар лашкари ӯ буд ва аз назари ҷисм хурдтарини эшон, ба таври муъҷизаосое Ҷолутро бикушт ва Толут, ки ногузир буд, ба ваъда вафо кунад, дар садад баромад, Довудро нобуд кунад. Довуд мутаваҷҷеҳ шуд ва бигурехт ва ҳарчанд биҷустанд, наёфтанд. Толут амр кард, тамоми уламои банӣ Исроилро бикуштанд, ҷуз як зан, ки аз дасти вай бираҳониданд. Толут пиронасар ба худ омад ва бар дасти он зан роҳи тавбаи хешро дар кушта шудан ёфт, ки тавбааш пазируфта шуд ва ба ривояти Қуръон (Бақара:251) подшоҳию нубувват ёфт.

Номи Толут ба нудрат дар адаби форсӣ омадааст:

*Ман онам, ки Толутро рӯзи ҷанг*
*Барафканд Довуд бо тири санг.*
*(Ҳуҷҷатулисломи Табрезӣ)*

**ТОРИС ВА ТОФИЛ (تارس و تافیل)**

Торис (Тодис) ва Тофил ба ривояти Балъамӣ яке аз се қавми сокини шаҳри устураии Ҷобулсо ҳастанд, ки ба паёмбари Ислом имон овардаанд ва рӯзи растохез ҷузви уммати ӯ маҳшур хоҳанд шуд. Ба ривояте дигар («Тафсири Табарӣ») ишон халқеанд аз ҷинси дигар, ки ҳам одамӣ нестанд ва паёмбар алайҳи-с-салом гуфтааст, ишонро ба Ислом хондам, дини ман напазируфтанд ва ишон ҳарду бо якдигар душмананд ва халқи Ҷобулқо ва Ҷобурсо аз бими ишон ҳар шаб пос доранд.

**ТУР (تور)**

Ё Тураҷ ва низ Туч, бузургтарин писари Фаридун, ки бо Салм аз як модар ва бо Эраҷ аз модаре ҷудогона буд. Фаридун се духтари Сарви Яманро ба издивоҷи се писари худ даровард ва пас аз озмоиши писарону пурсидани толиъи ишон аз ахтаршиносон, қаламрави подшоҳии хешро ба се бахш тақсим кард ва навоҳии шарқӣ, яъне ноҳияи Турку Хазару Чину Мочинро ба Тур дод, ки ба номи ӯ Турон номида шуд:

Нуҳуфта чу берун кашид аз ниҳон,
Ба се бахш кард Офаридун ҷаҳон…
Дигар Турро дод Туронзамин,
Варо кард солори туркони Чин.

Дар воқеъ, набарди Аҳуромаздо ва Аҳремани асотир дар ҳамоса табдил ба хусумати Эрон ва Турон шуд ва то муддатҳо идома ёфт:

*Куҷост манзили Турониёни шаҳрошӯб,*
*Ки синаҳои худ аз тезии нафас хастанд.*
***(Иқбол)***

*Шаҳномаи Фирдавсияш аз бар ҳама яксар,*
*Гар кинаи Эрон буд, ар вақъаи Турон.*
***(Қоонӣ)***

**ТУРИ ЗАЙТО (طور زَیتا)**

Кӯҳест наздики Раъсиъийн канори пули Хобур ва бар фарози он дарахти зайтунест, ки аз борон об мехӯрад ва ба ин ҷиҳат онро Тури зайто номидаанд.

«Аз фазоили Байтулмуқаддас он аст, ки Тури зайто дар он ҷост ва дар он ҳафтод ҳазор пайғамбар аз гуруснагию бараҳнагӣ ва шапуш бимурдаанд ва он кӯҳ мушриф аст бар Масҷид-ул-ақсо ва миёни он ду водӣ ҷаҳаннам воқеъ аст ва аз он ҷо Исо ибни Марям бар осмон шуд ва Сирот низ бар он устувор аст». Ба ривояти «Муҷмал-ут-таворих вал-қисас» яке аз панҷ кӯҳе, ки Одам (а) барои бинои Каъба аз он санг бардошт, Тури зайто буд.

**ТУРИ СИНО (طور سينا)**

Тури сино ё тури синин (сураи Тин: 2), ки кӯҳи Байтулмуқаддас низ номида мешавад, байни Миср ва Ийла дар наздикии Мадян қарор дорад ва дар муҷоварати он водии муқаддас ё водии Тuво воқеъ аст. Ҳазрати Мӯсо бо ҳафтод тан ба ин кӯҳ рафт ва як моҳ он ҷо рӯза дошт ва Худованд даҳ рӯзи дигар низ бар он мазид кард (сураи Аъроф:142). Ин ҳафтод тан барои он рафтанд, ки садои Худоро бишнаванд ва банӣ Исроилро гуво бошанд. Чун Мӯсо ба кӯҳ баромад, дар миёни абре сапед нопадид шуд ва Худой бо азамати хеш бо Мӯсо сухан гуфт ва Тавротро ба ҳамроҳи алвоҳи набишта бар ӯ фиристод (Аъроф:143) он гоҳ Мӯсо гуфт: Худоё худро ба ман бинмой. Ҷавоб омад: Маро ҳаргиз натавонӣ дид, аммо бад-он кӯҳ бингар, агар бар ҷои худ қарор гирифт, маро хоҳӣ дид. Ҳамин ки Худованд бар кӯҳ таҷаллӣ кард, кӯҳ аз ҳам фуру пошид ва Мӯсо беҳуш шуд ва чун ба худ омад, тавба кард. Соҳиби «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» овардааст: шаш ҳазору шаш саду шаш поя монанди нардбон аз санги хоро бар ин кӯҳ аст ва бар болои он дарахтест ва канисаҳо яке аз они Илиёи пайғомбар ва дигар аз они Мӯсо (а) аз рухом сохта ва сақфи санавбар ва дарҳои оҳанин дорад. Ин канисаҳо дар он ҷойгоҳест, ки Ҳақ таъоло ба Мӯсо сухан гуфт ва шаш ҳазор савмаа бар он ҷо будааст ва акнун ҳафтод савмаа аз они зуҳҳод ва уббод мондааст ва ҳамаи кӯҳ дарахти бодом ва меваҳо ва сарвистон аст ва бар домани кӯҳ дайре ҳаст аз они тарсоён, сахт ба такаллуф ва дарахти уллайқӣ, ки Мӯсо аз он нур дид, ҳанӯз бар ҷой аст.

Аз ин кӯҳ обгинаи фаровоне оранд ва аввалин кӯҳе буд, ки Худоро суҷуд кард. Аз Паёмбари Ислом нақл шудааст, ки гуфт: Ман саййиди арабам ва Макка саййиди ҳамаи шаҳрҳост ва кӯҳи Тури сино саййиди ҳамаи кӯҳҳост ва Ҷабрайил саййиди ҳамаи фариштагон аст. Одам дар бинои Каъба аз санги панҷ кӯҳ ба кор гирифт: Тури синову Тури зайто ва Лубнону Ҷудӣ ва Ҳаро.

Панҷоҳу дувумин сураи Қуръон «Тур» ном дорад ва даҳ бор низ Қуръон аз кӯҳи Тур ном бурда ва ду бор (Тур: 1ва Тин: 2) ба он савганд ёд кардааст.

Дар адабиёти форсӣ Сино ва Тури сино дар иртибот бо таҷаллии Худованд бар Мӯсо ва дидани оташ аз кӯҳ мӯҷиди хаёлот ва тозаандешиҳои шоирона шудааст:

*Боз омаданду гуфтанд он умматони Мушо,*
*К-Эзад буд он, на Мушо бар кӯҳи Тури сино.*

*(Дақиқӣ)*

*Чу арнист аз нафс бар Тури сино,*
*Қадамгоҳи ӯ ҷумла оби равон шуд.*

*(Саноӣ)*

*Чу Мӯсо гусфандонро яке раҳ саҳро бар,*
*Пас он гаҳ бо асо оҳанги кӯҳи Тури сино кун.*

*(Саноӣ)*

*Ҳадиси он каломy Туру Мӯсо гар ҳамехоҳӣ,*
*Ки бишносӣ, зи худ ёбӣ, зи дигар кас куҷо ёбӣ.*

*(Саноӣ)*

*Аз таҷаллӣ чаро насибам нест,*
*Ки ҳама умр ҷои ман Тур аст.*

*(Масъуди Саъд)*

*Чу расӣ ба Тури сино, «аринӣ» магӯву бигзар,*
*Ки наярзад ин таманно ба ҷавоби «лан таронӣ».*

*(Низомӣ)*

*Нашгифт, агар зи ҳуш бишавад Мӯсӣ он замон,*
*К-Эзад ба Тур нури таҷаллӣ барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

Саъдӣ дар ситоиши Пайғамбари Ислом сурудааст:

*Калиме, ки чархи фалак Тури ӯст,*
*Ҳама нурҳо партави нури ӯст.*

*(«Бӯстон»)*

*Шаби тор асту раҳи водии Айман дар пеш,*
*Оташи Тур куҷо, мавъиди дидор куҷост?*

*(Ҳофиз)*

*Мададе гар ба чароғе накунад оташи Тур,*
*Чораи тирашаби водии Айман чӣ кунам?*
*(Ҳофиз)*

*Эй кӯҳи Тур, гардани даъвӣ макун баланд,*
*Охир, дили шикастаи мо ҷилвагоҳи кист?*
*(Сойиб)*

*Аз калиме сабақ омӯз, ки донои Фаранг*
*Ҷигари баҳр шикофиду ба Сино нарасид.*
*(Иқбол)*

*Ман хуб ёдам ояд зи он рӯзу рӯзгор,*
*К-андар ту буд, ҳар чӣ сафо ё сурур буд.*
*В-он пок чашмаи ту аз ин дашти девлох*
*Бас дуру дур буду надонист ҳеч кас,*
*К-аз кӯҳсори Ҷудӣ ё кӯҳи Тур буд.*
*(Ахавони Солис)*

**ТУРИ ҲОРУН (طور هارون)**

Кӯҳест наздики Байтулмуқаддас, ки чун Мӯсо хост, ба дидори Парвардгор шитобад, Ҳорун (Ҳорун ибни Имрон)-ро бо худ ба он ҷо бурд. Ҳамин, ки бар он кӯҳ боло рафтанд, ду мардро диданд, ки гӯр меканданд. Пурсиданд: Ин гӯр аз баҳри кист? Гуфтанд: Аз баҳри марде, ки ба ин мард (Ҳорун) мемонад. Он гоҳ ба Ҳорун гуфтанд: Бубин, фарох аст ё на? Ҳорун ҷома барканд ва дар гӯр хобид ва дар ҳол рӯҳ аз ӯ муфориқат кард ва гӯр фароҳам омад. Мӯсо бо ҳолати ҳазин баргашт. Банӣ Исроил ӯро ба қатли Ҳорун муттаҳам карданд. Вай Худойро бихонд, то тобути Ҳорун бад эшон намояд ва мардум ба фарози қуллаи он кӯҳ диданд ва сипас аз дидаи онон ниҳон гашт. Он кӯҳро Тури Ҳорун хонданд.

**ТУРФАИ БАҒДОД (طُرفهٔ بغداد)**

Турфа аз назари луғавӣ ба маънии ҳар чизи нав ва бадеъ ва нодиру хуш ва низ шахси зебову амри ғариб ва ҳикоя ё гуфтаи нодир ба кор рафтааст.

Навиштаанд, ки турфаи Яман ва турфаи чинӣ ва турфаи Бағдод ва шуҳраи Рай ашхос ё ашёе буданд, ки онҳоро мисол мезаданд.

Деҳхудо ва то ҳудуде Абоси Иқбол турфаи Бағдодро ҳар чизи туҳфа ва армуғони нав, ки аз Бағдод оваранд, донистаанд ва ин ба муносибати эътибор ва шуҳрати Бағдод ва марказияти он буда, ки авомир ва фармонҳои мамолики исломӣ аз он ҷо содир мешудааст. Аммо Муҳаммад Муъин пас аз ҷустуҷӯ ва тааммул дар шоҳид ба ин натиҷа расида, ки Турфаи Бағдод номи шуъбадабозе машҳур будааст. Шояд ҳам битавон эҳтимол дод, шахсе буда, ба номи «Мансури Абулаҷаб» ки ба ин лақаб машҳур шудааст. Охирин тардасте, ки ибни Надим дар Бағдод дида, ҳамин шахс будааст:

*Даст бигирад зи Бӯҳанифа расулат,*
*Турфатар аст ин сухан зи турфаи Бағдод.*
*(Носири Хусрав)*

*Бағдодро ба турфаи Бағдод боздеҳ,*
*В-дар камини Басра нишину тарор гир.*
*(Саноӣ)*

*Эй дафтари ҳар сирре Шамсулҳақи Табрезӣ,*
*Эй турфаи Бағдодӣ, моро Ҳамадон карда.*
*(«Девони Шамс»)*

*Пӯст канӣ маънии устодро,*
*Ур кунӣ турфаи Бағдодро.*
*(Ҷомӣ)*

Ба назар мерасад, баъзе шоирон «Турфаи Бағдод»-ро аз маънии аслии мазкур хориҷ кардаву ба маънии шахсияти зебо ва маъшуқу шоҳиди бағдодӣ овардаанд:

*Ба ту, эй турфаи Бағдод, на з-он додам дил,*
*Ки ту аз дидаи ман Даҷлаи Бағдод кунӣ.*
*(Муъиззӣ)*

*З-он рӯйи чу моҳ турфаи бағдодӣ,*
*З-он чашми сиёҳ мояи бедодӣ,*

*Монанди гул, эй васли ту асли шодӣ,*
*Хушбӯю шукуфтарӯю андакзодӣ.*
*(Ҷабалӣ)*

*Ҳаргизам рӯзе надод он турфаи Бағдод дод,*
*Хирмани уммедро з-он додаам бар бод, бод.*
*(Камоли Хуҷандӣ)*

**ТӮБО (ДАРАХТ) ((طوبی (درخت)**

Тӯбо номи дигари биҳишт ва ё номи дарахтест дар биҳишт, ки шоху барги он тамоми боғи биҳиштро мепӯшонад. «Асли он дар сарои Расул (с) ва ё Алӣ ибни Абӯтолиб (а) аст ва дар сарои ҳар муъмине шохе аз он бошад ва меваҳои гуногуну хушбӯ аз он ҳосил ояд ва чун биҳиштиён меваи он дарахт орзу кунанд, шоха сар фуруд орад, то мева бозкананд. Аз ибни Аббос ривоят кунанд, ки савор зери яке аз шоххои он дарахт ҳафтод сол роҳ равад. Мурғоне, ки бар шохи Тӯбо фуруд оянд, ҳамчанди шутури хуросонӣ бошанд». Дар ҳадис аст, ки Исо ба Худованд гуфт: Парвардгоро, Тӯбо чист? Худованд фармуд: Дарахтест дар биҳишт, ки ман онро коштаам бар саросари биҳишт соя афканда, решаи он аз Ризвон ва обаш аз Тасним. Дар «Амолӣ»-и Шайх Садуқ ҳадиси дигарест, ки дар биҳишт дарахтест, ки аз болояш ҷома барояд ва аз поинаш асбони пардор бо зин ва маҳор, ки на саргин кунанд ва на идрор. Авлиё (дӯстон)-и Худо бар онҳо савор шаванд ва дар биҳишт ҳар ҷо ки хоҳанд, парвоз кунанд.

Шайхи Ишроқ дар рисолаи «Ақли сурх» мегӯяд: дарахти Тӯбо дарахти азим аст ва ҳар кас, ки биҳиштӣ бувад чун ба биҳишт равад он дарахтро дар биҳишт бубинад. Ҳар мевае, ки дар ҷаҳон мебинӣ, бар он дарахт бошад ва агар он дарахт набуд, ҳаргиз на мева буду на дарахт ва на раёҳину на набот. Симурғ ошёна бар сари Тӯбо дорад ва бомдод, ки аз ошёнаи худ бадар ояд ва пар бар замин бозгустаронад, аз асари пари ӯ мева бар дарахт пайдо шавад ва набот дар замин.

Ин тавсиф баробар аст бо дарахти «ҳаматухм» ё риспубиш (Симурғ; Дарахт) ки мутобиқи ривоёти эронии куҳан ҷойгоҳи Симурғ дониста шуда ва дар дарёи Фарохкарт аст ва базри ҳамаи ниҳолҳо дар ӯст.

Суфиён Туборо ба маънии вақт ва ҳолати хуш гирифтаанд.

Айнулқузоти Ҳамадонӣ Тӯбо ва Сидрат-ул-мунтаҳо ва зайтунро ҳама яке медонад, ки номҳои бисёр дорад ва билахара Рӯзбеҳони Бақлии Шерозӣ Тӯбои ҷон, Тӯбои ҷаннат, Тӯбои сифат,Тӯбои қидам ва Тӯбои яқинро ба кор бурдааст.

Дар шеъри форсӣ Тӯбо дарахте биҳиштӣ талаққӣ шудааст:

*Дарахте сохтам монанди Тӯбо хурраму зебо,*
*Ки ҳар лафзеш диноресту ҳар маъниш хурмое.*
*(Носири Хусрав)*

*Пушти ин мушти муқаллид кай шудӣ хам аз рукуъ,*
*Гар на дар ҷаннат умеди сояи Тубостӣ?!*
*(Носири Хусрав)*

*Кай зишт шавад рӯйи накӯ, ар бинашӯянд,*
*Кай хушк шавад Тубӣ, агар абр наборад?*
*(Саноӣ)*

*Эй чу савдо карда хасми сардро бе гарм гарм,*
*В-эй чу Тӯбо дода шохи хушкро бе нам намо.*
*(Саноӣ)*

*Сояву моя, ки давлатрову неъматро аз ӯст,*
*Аз дарахти Тӯбию аз чашмаи Кавсар гирифт.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чи таънаҳост, ки атфоли шох меназананд*
*Ба гуна-гуна балогат булуги Тӯборо.*
*(Анварӣ)*

*Аз тӯтиёни раҳ чу қадам баргирифтаанд,*
*«Тӯб аҳум», ки бар сари Тӯбо ниҳодаанд.*
*(Аттор)*

*Марҳабо, эй тӯтии тӯбонишин,*
*Ҳулла дарпӯшида, тавқи оташин.*
*(«Мантиқ-ут-тайр»)*

*Сояи Тӯбо бибину хуш бихусп,*
*Сар бинеҳ дар соя бе саркаш бихусп.*
*(«Маснавӣ»)*

*Файзи ҳазор Кавсару з-ин абр як сиришк,*
*Барги ҳазор Тӯбию з-ин боғ як гиё.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Туву тӯбию мову қомати ёр,*
*Фикри ҳар кас ба қадри ҳиммати ӯст.*
*(Ҳофиз)*

*Тубӣ зи қомати ту наёрад, ки дам занад,*
*З-ин қисса бигзарам, ки сухан мешавад баланд.*
*(Ҳофиз)*

**ТӮС (طوس)**

Нӯзар – паҳлавони эронӣ ду писар дошт ба номҳои Густаҳам ва Тӯс, ки чун ҳеч кадом фарр надоштанд, наметавонистанд ба ҷои падар биншинанд. Дар «Бундаҳишн» Тӯс дар шумори ҷовидонон ном бурда шуда ва дар ҳамон китоб низ бо Геву Пашутану Кайхусраву Сом аз ҷовидононе дониста шуда, ки дар нав намудани ҷаҳон бо Сушиёнт ҳамроҳӣ хоҳанд кард.

Тӯс дар дарбори Ковусу Кайқубоду Кайхусрав мақоми испаҳбадӣ дошт ва чанде ҳам муддаъии тоҷу тахт буд. Дар «Обон-яшт» омадааст, ки Тӯс бар пушти асби хеш ба Ардависура Аноҳито дуруд фиристод ва аз ӯ барои худ ва сутурони хеш неру ва тандурустӣ хост. Тӯс дар ҳамин яшт бо унвонҳои «паҳлавони ҷанговар» ва «барандозандаи ҳазорҳо даҳ ҳазорҳо сад ҳазорҳо аз турониёни номбардор аст, ки бар Пирони Виса ғалаба мекунад ва дар ҷое ҳам «солори нӯзариёни тезтак» мешавад. Аммо дар «Шоҳнома» Тӯс паҳлавоне тундхӯву сабукмағз аст, ки бо Фуруд – шоҳзодаи эронӣ ҷанг кард ва нохирадмандӣ ва бадхӯии вай мӯҷиби марги ин шоҳзода шуд.

Кайхусрав ҳангоми тарки подшоҳӣ маншури ҳукумати Хуросонро ба Тӯс дод. Ӯ яке аз панҷ паҳлавонест, ки бо Кайхусрав ба кӯҳсор меравад ва дар миёни дамаву барф нопадид мешавад ва аз ин рӯ зардуштиён муътақиданд, ки дар Растохез ба ёрии Сушиёнт хоҳад шитобид.

Ҳамдуллоҳи Муставфӣ бинои шаҳри Тӯсро ба Ҷамшед ва таҷдиди иморати онро пас аз харобӣ ба Тӯс нисбат додааст, ки ӯ пас аз таҷдиди бино онро ба номи худ «Тӯс» мавсум гардонид.

Ба нудрат номи Тӯс дар радифи соири паҳлавонон дар адаби форсӣ омадааст:

*Эй шоҳи ҷаҳон, ту бандагон дорӣ*
*Чун Рустаму Тӯсу Бежану Қоран.*
*(Масъуди Саъд)*

*Рустами урдибиҳиштӣ мужда назди Тӯси ид*
*Аз ҳалоки Ашкбӯси Меҳргон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

*Не, гирифтам, аз дари Тӯс аст, осеб аз куҷо*
*Бар тану бозуи Соми паҳлавон меоварад?*
*(Қоонӣ)*

**ТӮТӢ (طوطی)**

Тӯтӣ (тӯтак) парандае сабзранг аст, ки дар арабӣ онро «бабғо» гӯянд. Қудрати тақлиди ӯ маъруф аст ва вақте бихоҳанд таълимаш диҳанд, оинае дар қафасаш мегузоранд ва шахсе аз пушти он сухан мегӯяд ва тӯтӣ сурати худро дар оина мебинад ва мепиндорад тӯтӣ аст, ки сухан мегӯяд. Дар ишора ба ин нукта аст, ки Ҳофиз мегӯяд:

*Дар паси оина тӯтисифатам доштаанд,*
*Ончи устоди азал гуфт, бигӯ, мегӯям.*
*(Ҳофиз)*

Дар масал ҳаст, ки «тӯтӣ ба сабаби забон дар ҳабс гирифтор омад». Гӯянд тӯтӣ ранги биҳиштиён доранд ва дар форсӣ ба сифоти шакаршикан, шакарнишон, шакармақол, ширинсухан ва хушнаво шуҳрат ёфтааст. Бисёре аз қиссаҳои омиёнаи форсӣ аз қавли ҳамин тӯтии шакаршикани ширингуфтор ривоят мешаванд.

Тӯтӣ бештар дар Ҳинд ёфт мешавад ва аз ин рӯ дар қиссаҳо ва ривоёте, ки аз тариқи фарҳанги ҳиндӣ ба Эрон расидаанд, ҷое бас воло дорад. Дар забони форсӣ чандин «Тӯтинома» ва «Чиҳил тӯтӣ» ҳаст, ки тақрибан ҳама аз диёри пураҷоиби Ҳинд нашъат гирифтаанд. Ин китобҳо ва назоирашон намунаи осоре тамсилиянд, ки омолу орзуҳои башари рӯзгорони куҳанро аз забони ҳайвонот баён мекунанд.

Тӯтӣ дар қиссаҳои эронӣ парандае ғариб аст, ки аз диёри Ҳинд ба ин сарзамин омадаву ҳамвора дар орзуи парвоз ба сарзамини аслӣ ва пайвастан ба ёрон ҳамзабонони дерини худ месӯзад. Тӯтӣ дар ин диёр ба хонаҳо ва дуконҳо рафта ва гоҳе ҳамзабон ва ғамхори танҳоён ва ғурбатзадагон ва гоҳ ҷосуси парандагоне будааст, ки шӯйҳошонро бар онҳо эътимоде набудааст.

Дар порае аз қиссаҳо тӯтӣ ба унвони «тутим» (тотем) зоҳир мешавад ва инсони ғурбатзадаро ба табиати аслии хеш наздик мекунад ва инсон низ мекӯшад бар ҳар тартиб ки шуда, дилбастагӣ ва меҳри содиқонаи хешро ба ӯ нишон диҳад. Ин робита то он ҷост, ки ҳар гоҳ кори муҳим пеш меояд, аз ӯ маслиҳат меҷӯянд ва бе ризову рухсати ӯ ҳеч кори муҳимме аз қувва ба феъл дарнамеояд. Ҳангоме ҳам ки тӯтӣ мемирад, соҳибаш ончунон дар маргаш мемӯяд, ки гӯӣ азизтарин касони худро аз даст додааст.

Дарди ҷудоии инсон дарунмоя ва бунёни қисаҳоест, ки тӯтӣ дар он нақше ба ухда гирифтааст. Гӯӣ инсон бо қиссаҳои тӯтӣ аз танҳоӣ ва беҳамзабонии хеш ҳарф мезанад. Дар қиссаи «Дош-оқо» асари мондагори Содиқи Ҳидоят робита ва пайванди инсон бо тӯтӣ бисёр латифу риққатангез тасвир шуда ва ҳангоме ки қаҳрамон мемирад, тӯтӣ дарди кашидаи ӯро пас аз марг баён мекунад. Дар қиссаи «Пирзан ва тӯтӣ» асари Акбари Неъматӣ ин садоқат ва якрангӣ лутфи бештаре меёбад ва саранҷом тӯтӣ ва пирзан барои якдигар мемиранд. Тӯтӣ дар достони «Бозаргон ва тӯтӣ», ки қабл аз Мавлоно низ шинохташуда буд ва дар «Асрорнома»-и Аттор ва «Аҷоиб-ул-махлуқот»-и Тӯсӣ ва тафсири Абулфутуҳ бо тафовутҳои мухтасаре низ омадааст, намудори ҷони улвии поку муҷаррад аст ва қафас мисоли тан ва ё қолаби касифи фурудин аст ва Мавлавӣ раҳоӣ аз ин қафасро танҳо дар мурдани пеш аз марг донистааст ва дақиқан дар поёни достон ишора мекунад, ки «қиссаи тӯтии ҷон з-ин сон бувад». Ба

илова Мавлоно дар «Маснавӣ» «тӯтиёни хос»-ро ба ҷои соликони роҳ ва аҳли тариқат ва «тӯтиёни ом»-ро киноя аз зуҳҳод ва уббод ва «тӯтиёни кӯр»-ро кӯрдилон ва ноқисон донистааст.

Ахавон, шоири муосир, ба сурате малеҳ ба достони тӯтии «Маснавӣ» ишора кардааст:

*Мурдаму аз сари ман даст надорад сайёд,*
*Нодир он шева, ки тӯтӣ заду ҷаст аз қафасе.*

*(Ахавони Солис)*

*Шеваи дигарам омӯз ба ҷуз мурдану растан,*
*Тӯтии Ҳинд, ки ман мурдаму дармонда ба доме.*

*(Ахавони Солис)*

*Боз тӯтӣ кард ёд аз дӯстон,*
*Эй азизон, роҳи Ҳиндустон куҷост?*

*(Ахавони Солис)*

*Ҳанӯзаш дӯст медорам чу тӯтӣ оинай худро,*
*Агар оҳам малулаш кард ё бишкаст дар дастам.*

*(Ахавони Солис)*

Тӯтии шакаршикан ва хушсухан бавижа дар иртибот бо оина ва қудрати тақлидаш дар шеъри форсӣ низ ҳузури муассире ёфтааст; бахусус Мавлонову Ҳофизу Сойиб, ки бештар дарди танҳоӣ ва ғами ғурбатро ҳис кардаанд, ӯро ба хилватгаҳи дил талабидаанд:

*Ҳарчанд, ки тӯтии дилат куштаи заҳр аст,*
*Он заҳри дамонро ту ҳама шаҳду шакар бош.*

*(Саноӣ)*

*Ку яке тӯтии шаккарчин, ки то дар пеши ӯ*
*Ҳарзамоне сад сухан ширин чу шаккар гӯяме.*

*(Аттор)*

*Шохи дониш мисли ту тӯтӣ надорад,*
*Менагӯям, эй чу тӯтӣ сад ҳазорат.*

*(Анварӣ)*

*Эй андалеби гулбуни дин, зор нол, зор,*
*К-аз шохи шаръ тӯтии ҳозирҷавоб шуд.*
*(Хоқонӣ)*

*Коҳилу нодошт будам, кор дар овард маро,*
*Тӯтии андешаи ӯ ҳамчу шакар хӯрд маро.*
*(Шамс)*

*Тӯтии Қофи қурбем, аз доми кӯҳ ҷаста,*
*Товуси боги Аршем, аз ломакон парида.*
*(Шамс)*

*Тӯтиеро ба хаёли шакаре дил хуш буд,*
*Ногаҳаш сели фано нақши амал ботил кард.*
*(Ҳофиз)*

*Шаккаршикан шаванд ҳама тутиёни Ҳинд*
*З-ин қанди порсӣ, ки ба Бангола меравад.*
*(Ҳофиз)*

*Агар оинарӯе дар назар медоштам, Соиб,*
*Ба тӯтӣ мечашондам шеваи ширинмақолиро.*
*(Соиб)*

*Тӯтӣ, аз оина мегӯянд, меояд ба ҳарф,*
*Чун маро дар пеши рӯяш заҳраи гуфтор нест?*
*(Соиб)*

**ТӮФОН (طوفان)**

Тӯфон яке аз муҳимтарин асотирест, ки баъд аз устураи офариниш зеҳни башарро ба худ мутаваҷҷеҳ кардааст. Таҷдиди ҳаёт ва дуборасозии олами баъд аз тӯфони оламгир дар назари бархе онро бо растохез ҳамонанд карда ва аз ин рӯ дар ирфони исломӣ ҳам баъзе он дуро бо ҳам марбут донистаанд. Тӯфони оламгир дар фарҳангҳо бо мухтасаре тафовут матраҳ аст ва ба достони офариниши ҷаҳони ҳастӣ аз бунёди об марбут мешавад. Дар фарҳанги эронӣ сухан аз барфу дама ва тӯфон аст ва Ҷамшед маъмур мешавад ба хотири тадовуми насли мавҷуд Вари

Ҷамкардро[50] бисозад. Таърихи тӯфони барфӣ, ки дар замони Ҷамшед дар ҳазораи ҳафтум омада, яке аз таърихҳои қадимест, ки дар Эрон мавриди таваҷҷуҳ будааст. Дар ривоёт сухан аз тӯфони Нӯҳ ва сохтани сафина аст. Дар назари сумериёни бостон низ чизе наздик ба ҳастаи аслии достони Нӯҳ бо ихтилофоти ҷузъӣ дида мешавад. Достони «Ифижанӣ» духтари Огомамнун, ки падараш ҳангоми ҷанги Труо ӯро қурбонии роҳи «Даён» намуд, то бодҳои мувофиқро барои ҳаракати киштиҳои хеш аз тарафи худоён ҷалб намояд, ба достони тӯфон дар асотири ҳиндӣ шабеҳ аст. Ҳиндувон муътақиданд, вақте «Мону» (муалими кулл) гирифтори тӯфони Нӯҳ шуд Вишну ба сурати моҳӣ даромад ва киштии ӯро ба кӯҳистони Шимолӣ роҳнамоӣ кард ва дар он ҷо фуруд омад. Об, ки фуру нишаст, Мону аз киштӣ ба хушкӣ ворид шуд. Гӯянд, Мону дар киштии худ ҳафт ҳаким ва як ҷуфт нарина ва модина аз ҳар навъи ҷондор дошт, ки баъд аз хушкидани об шӯруъ ба зоду валад карданд.

Ба таври куллӣ устураҳо гузориши мубҳаме аз як асри ях ва чизе шабеҳи тӯфон ба даст медиҳанд ва гӯӣ офариниши инсон ва гиёҳу ҷонварони рӯйи замин дуруст аз поёни ин асри тӯфон ва яхбандон ва вазиши бодҳои гарму зуби яххо, ки дар натиҷаи он саросари заминро об фаро гирифт, оғоз мешавад.

Соҳиби «Миръоти ҷаҳоннамо» овардааст, ки аҳли таърих аз се тӯфон нишоне додаанд: Яке тӯфоне, ки пеш аз Одам омад ва ҳубути Одам тибқи муҳосиботи нуҷумӣ 2242 сол пас аз харобии олам ба тӯфон буд; тӯфони дувум дар замони Нӯҳ буд, ки аз Куфа шӯруъ шуд ва ҷаҳонро фаро гирифт ва тӯфони севум хосси аҳли Миср буд ва пас аз тӯфони Нӯҳ воқеъ шудааст.

Дар адабиёти форсӣ тӯфон бештар дар иртибот бо Нӯҳ матраҳ шудааст:

*Ҳаҷҷи мо одинаву мо ғарқи тӯфони карам,*
*Худ ба аҳди Нӯҳ ҳам одина тӯфон дидаанд.*
*(Хоқонӣ)*

---

[50] Қобили таваҷҷуҳ аст, ки дар Бадахшон хонаҳои калони суннатиро, ки дар он ҳамаи аҳли хонавода гирд меоянд, «варҷамкад» меноманд, ки бо таваҷҷуҳ ба асолати ориёии фарҳанги Бадахшон, қатъан ин нукта бе муносибат ба устураи «Вари Ҷамкард» нест.

# -У-

**УДИ САЛИБ ( - ас-салиб) ((عود صليب ( ـــــــــ الصليب))**

Гиёҳест, ки гули садтумонӣ ва «фовониё» низ номида мешавад ва дорои хавоссест, ки бо ҳар кӣ бошад, аз саръ эмин мешавад. Дар китобҳои тиббии, куҳан назири «ал-Абния» ва «Туҳфаи ҳакими муъмин» хавосси дигаре низ барои он зикр кардаанд. Баъзе гӯянд, чӯбест, ки оташ бар он кор накунад ва ҳарчанд бишкананд, мураббаъ барояд. Масеҳиён муътақиданд, чун ин чӯбро қатъ кунем, чизе монанди салиб дар он зоҳир мешавад. Ҳатто ҷамъе аз инон муътақиданд, ин аломат аз замони ба дор овехтани ҳазрати Исо дар чӯб ёфт шуд ва ба ҳамин далел ҳаст, ки агар ин чӯбро ба масруъ биёвезем, беҳбуд меёбад. Берунӣ, чун ин хосиятро ҳатто Ҷолинуси ҳаким қабл аз Масеҳ низ барои ин чӯб зикр карда, ин пиндорҳоро хурофот ва дур аз ҳақиқат медонад.

Ин чӯб ба номҳои Удуррих, Удулкаҳино, Абӯзайдон ва Абдуссалом низ хонда шудааст. Фарҳангҳо уди салибро киноя аз субҳдам донистаанд. Дар адаби форсӣ ва бахусус дар шеъри Хоқонӣ, ки ба таъолими оини Масеҳ вуқуфи комил дошта, хавосси ин чӯб шинохта аст:

*Чу он уду-с-салиб андар бари тифл,*
*Салиб овезам андар ҳалқ амдо.*
*(Хоқонӣ)*

*Он нозанин, ки Исии дилҳо забони ӯст,*
*Уду-с-салиби ман хатти зуннорсони ӯст.*
*(Хоқонӣ)*

*Меҳроби Қайсар куйи ту, иди Масеҳо рӯйи ту,*
*Уду-с-салиби мӯи ту оби чалипо рехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Даҳр пири булфузул аст, уммисибиён ёфта,*
*К-аз наботи фикри ӯ уду-с-салибаш ёфтам.*
*(Хоқонӣ)*

**УЗАЙР (عُزَیر)**

Яке аз банӣ Исроил буд, ки бинобар Қуръон (Тавба:30) бархе аз яҳуд ӯро писари Худо медонистанд, аммо дар Таврот ба ин мавзуъ ишорае нашудааст. Ба ақидаи бархе муфассирин ӯро ба ин ҷиҳат писари Худо номиданд, ки вақте Таврот дар дастраси яҳуд набуд, ӯ аз ҳофиза тамоми Тавротро бар эшон хонд ва забт карданд ва баъд, ки нусхаҳои Таврот ба даст омад, ҳамчунон буд, ки ӯ гуфта буд. Назири ин достонро дар мавриди «Авасто» низ гуфтаанд, ки як бор «Авасто» бар зеҳни Озарбоди Морсипандон пас аз чанд соати беҳушӣ нақш баст.

Узайрро ҳамон Азро ё Асдрос донистаанд, ки ба амри Ардашери аввал – подшоҳи ҳахоманишӣ бақияи яҳудиёни муқими Эронро бо худ ба Фаластин овард ва баъд аз он ки Бухти Нассар Байтулмуқаддасро вайрон кард, аз он ҷо бо хараш ба роҳ афтод.

Ояи 259-и сураи Бақара қиссаеро баён мекунад, ки бархе ба Узайр ва бархе ба Ирмиё ва баъзе ҳам ба Хизр нисбат додаанд. Мазмуни қисса ин аст, ки марде ба қаряе гузашт ва онро дар ҳам рехта ёфт ва дар растохез ва чигунагии зинда шудани мурдагон шак кард. Худои таъоло ҷони вайро гирифт ё ба ривояте ӯро ба хоби амиқе фуру бурд. Пас аз сад сол зинда гашт ва устухони хари худро дид, он ҷо афтода ва шираи анҷире, ки гузошта буд, ҳамчунон тоза бар ҷой буд. Гуфт: Ин аҷаб аст! Фариштае омад ва гуфт: Чанд сол аст, ки ту ин ҷоӣ? Гуфт: як рӯз ё андаке аз рӯз. Фаришта гуфт: Балки сад сол аст; бар таому шароби хеш бингар, ки нагардида аст ва ба хари хеш дарнигар. Он гоҳ хар зинда шуд ва ӯ ба растохез имон овард ва чун ба хона омад, фарзандони худро пиру садсола дид. Он ду бародар, ки ба як шаб аз модар зоданд, ба як рӯз бо ҳам пеши Худой шуданд ва чун бимурданд, якеро дивист сол буд ва якеро сад сол, Узайр ва Азар буданд. Бархе муваррихин монанди Табарӣ ва соҳиби «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» Зардуштро шогирди Узайр донистаанд.

*Чу дӯзах бидонисту роҳи биҳишт,*
*Узайру Масеҳу раҳи Зардуҳишт.*

*(«Шоҳнома»)*

*Чу роҳи Фаридун шавад нодуруст,*

*Узайру Масеҳову ҳам Занд ӯст.*
(«*Шоҳнома*»)

*Чу хар савор шавам, ҷуз хари Узайру Масеҳ,*
*Ҳама харон ба яке чӯб ронам аз савдо.*
(*Сӯзанӣ*)

**УЗЗО (عُزّی)**

Номи бути маъруфест, ки аъроби ҷоҳилӣ, бахусус қабилаи Ғатфон онро мепарастиданд ва дар канори он зиёфат ва қурбонӣ барпо медоштанд. Бино бар Қуръон (Наҷм:19) ин бут бо ду бути бузурги дигар, яъне Лот ва Манот дар ҷоҳилият мавриди парастиш ва савганди аъроб буданд ва ҳар серо Қурайш духтарони худо мешумурдаанд. Дар асотири Эрон Уззо бар Зуҳра интибоқ ёфта, ки номи дигари он Ноҳид ё Оноҳито аст. Номи Уззо ба унвони бут дар «Маснавӣ» омада ва ба дарахти махсуси он, ки намоди ҳаёт будаву Уззо ба сурати зане урён аз даруни он берун омада ишора шудааст:

*Гуфт: Эй Уззо ту бас икромҳо*
*Кардаӣ, то растаем аз домҳо.*
*Ин Ҳалимай Саъдӣ аз уммеди ту*
*Омад андар зилли шохи беди ту.*
(«*Маснавӣ*»)

**УРВА ВА АФРО (عُروه و عَفرا)**

Номи ду дилдодаи араб ва хулосаи саргузашташон ин аст, ки Урват ибни Ҳузом ибни Муҳоҷир (аз банӣ Узра) духтари амми худ Афроро сахт дӯст медошт ва дар мусоҳибати вай дар як манзил бузург шуд ва саранҷом аз ӯ хостгорӣ кард, вале модари Афро аз Урва моле бисёр хост ва Урва ночор ба Яман назди амми дигари худ рафт. Дар ин фосила Афроро ба марде шомӣ доданд. Урва чун аз сафар бозгашт, ба ин зану шавҳар пайваст. Шавҳари мақдами ӯро гиромӣ дошт, вале Урва пас аз чанд рӯз он дуро тарк гуфт ва баъд аз андаке ба сабаби назорӣ ва лоғарӣ, ки аз ишқи Афро ӯро даст дода буд, даргузашт ва дар Водиюлқуро (наздики Мадина) ба хок супурда шуд. Урва аҳли шеър низ буд ва девони

кӯчаке ба ӯ мансуб аст. Ҳадиси дилдодагии Урва ба Афро монанди Лайлию Маҷнун ва Вомиқу Азро дар адаби форсӣ, бахусус назди шуарое, ки бо адабу фарҳанги арабӣ бештар ошноӣ доштаанд, машҳуру забонзад аст:

*Ба зери гул занад чангӣ, ба зери сарвбун нойӣ,*
*Ба зери ёсуман Урва, ба зери настаран Афро.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Вомиқ ба Азро чун расид, Урва ба Афро чун расид,*
*Асъад ба Асмо чун расид, ас-сабру мифтоҳу-л-фараҷ.*

*(Саноӣ)*

*Ҳамеша то ки ба ишқ-андарун хабар гӯянд,*
*Зи ҳоли Урваву Афрову ҳоли Раъду Рабоб.*

*(Муъиззӣ)*

*Ҷуд Афрову табъи ӯ Урва-ст*
*Рӯзи бахшандагию гоҳи сахо.*

*(Адиби Собир)*

*Чун булбула даҳон ба даҳони қадаҳ барад,*
*Гӯӣ ки Урва бол бар Афро барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

*Дар банди ишқи шоҳиду ҳам ишқ шоҳидаш,*
*Ишқе чу Қайси Омирию Урваи Ҳузом.*

*(Хоқонӣ)*

*Гар набудӣ Вомиқ, аз Азро ки пурсидӣ асар,*
*В-ар набудӣ Урва, аз Афро кӣ донистӣ нишон?!*

*(Қоонӣ)*

## УРДИБИҲИШТГОН (اردیبهشتگان)

Урдибиҳиштрӯз (рӯзи севум) аз урдибиҳиштмоҳ ҷашни урдибиҳиштгон аст ба номи фариштаи оташ ва нур, ки аз тарафи Худованд ба ин кор мувакил шуд, то иллали амрозро ба ёрии адвия ва ағзия рафъ кунад ва сидқро аз кизб бознамояд.

Ба маъбаду оташкада рафтан ва ҳоҷат хостан ва назди подшоҳон даромадан ва ба ҷангу корзор шуданро дар ин рӯз неку муборак донистаанд.

**УРДИБИҲИШТРӮЗ (اردیبهشت روز)**

Урдибиҳиштрӯз Дар олами рӯҳонӣ намояндаи ростию покию тақаддуси Аҳуромаздост ва дар олами моддӣ нигаҳбони тамоми оташҳои рӯи замин. Севумин рӯзи ҳар моҳи шамсӣ ба номи ӯ мавсум аст ва севуми урдибиҳиштмоҳ ба иллати тақоруни номи моҳу рӯз ҷашне ба номи урдибиҳиштгон маъмул будааст.

Навиштаанд Одаму Ҳавво дар ин рӯз аз биҳишт ронда шуданд. Урдибиҳиштрӯз дар баъзе моҳҳо миёна аст ва дар бархе наҳс ва анҷоми порае корҳо дар он нохуҷаста.

*Урдибиҳиштрӯз аст, эй моҳи дилситон,*
*Имрӯз чун биҳишти барин аст бӯстон.*

**УРУМИЯ (ارومیه)**

Урумия ё Урмия номи дарёчаи муқаддасе дар Озарбойҷон аст, ки замоне ба дарёчаи Ризоия маъруф шуд ва дар «Шоҳнома» ва бархе маохизи куҳан «Чичаст» (дар баъзе нусах «Хунҷаст» бо таҳриф) ва Чунчаст номида шудааст. Бинобар ривоёти куҳан оби ин дарёча гарм аст ва аз осеби ҷонварони музӣ ва аҳреманӣ дар амон. Дар он ҳеч ҷонваре зиндагӣ намекунад, зеро обаш бисёр шӯр аст. Сарчашмаи он ба дарёи Фарохкарт пайваста аст ва дар он боди сард нест ва дар канораш Озаргушаспи пирӯзманд (оташкада) воқеъ аст.Тақаддуси ин дарёча бештар ба он ҷиҳат аст, ки маҳалли таваллуди Зардушт, паёмбари эронӣ, дар ҷавори он тасаввур шудааст.

Дар «Шоҳнома» омадааст, вақте Афросиёб ба ҳила аз чанги Ҳум, обиди ғори Бардаъ, наҷот ёфт, худро дар дарёи Чичаст афканд ва дар об пинҳон шуд. Ҳум ба Гударз, ки ба ҷустуҷӯи Афросиёб омада буд, мегӯяд:

*Дар ин оби Чичаст пинҳон шудаст,*
*Бигуфтам туро рост, чунон  ки ҳаст.*

*(«Шоҳнома»)*

Гударз ин хабарро ба Ковус ва Кайхусрав расонид ва онҳо бо тадбир Афросиёбро аз ин дарё берун кашиданд ва интиқоми хуни Сиёвушро бозгирифтанд.

Аҳмади Шомлу дар шеъри зер ба савобиқи Урумия таваҷҷуҳ кардааст:

*Лабхандҳои маъсум,*
*Фишурдагии ғазаболуди лабҳо шуд.*
*Ман хуфта будам, Урумияи гирён хомуш монд ва*
*Дар сукут ба ғулғулаи дурдаст гӯш фаро дод.*
*Ман ишқҳоямро мешумурдам.*
*Тактире гиревкашон аз хомӯшии вайронаи бурҷи Зартушт берун ҷаст.*
*Ман ба ҷои дигар менигаристам.*

## УРФА (ОРФЕЙ) (اورفه)

Урфа ё Урфиус дар асотири Юнон писари Уигра (Oeagre), ки дар мавриди модараш ихтилоф аст, номи шоирест, ки мухтареъи чанг буд ва дар муҷовирати Алп овозхонӣ мекард. Ӯ ба неруи шеъру мусиқӣ ҳайвоноту гиёҳон ва ҳатто ҷамодотро масҳур (сеҳр) мекард. Пас аз марги ҳамсараш Уридис чун наметавонист, бе ӯ зиндагӣ кунад, ба ҷустуҷӯи вай ба он ҷаҳон пар кашид, аммо дар бозгашт дучори тардиди аҷибе шуд ва ба ақиб нигарист, ки Уридис бори дигар мурд ва барои ҳамеша нопадид шуд. Урфа боз ҳам талош кард, аммо ба ҷаҳон роҳ наёфт.

Достони Урфа дар афкори аввалияи масеҳият таъсир дошта ва дар наққошӣ мавриди таъкид будааст. Дар адабиёти урупоӣ Урфа устураи шоирест, ки бе тахайюли офаринандаи худ зиндагӣ наметавонад кард ва шеъраш хонандаро то марзҳои ношинохтае мебарад.

## УҶ ИБНИ УНУҚ (عوج بن عُنُق)

Аз бақоёи қавми Од дар Арз-ул-ҷабобира марде буд баландқад ба номи Уҷ ибни Унуқ (Уноқ, Аноқа), ки гӯянд дар манзили Одам мутаваллид шуд ва се ҳазору сесад сол ва бинобар

баъзе ривоёт се ҳазору понсад сол то замони Мӯсо бизист. Чандон баландқад буд, ки чун ҳаворо абр фаро мегирифт, ниме аз пайкари ӯ болои абр буд. Ба ривояти Балъамӣ: «Бар лаби дарё биистодӣ ва даст дар қаъри дарё фуру бурдӣ ва моҳӣ баргирифтӣ ва дар гармои офтоб бирён кардию бихӯрдӣ. Тӯфони Нӯҳ то камаргоҳи ӯ буд. Уҷ посдори Арз-ул-ҷабобира буд ва дувоздаҳ тан нақибони Мӯсоро, ки ба ҷанги ин мардум омада буданд, дар соқи мӯза (кафш) бибаст ва ба ҳақорат бар онҳо нигарист. Тахтасанге аз кӯҳ бардошт, ки агар бар лашкари банӣ Исроил мезад, ҳамаро нобуд мекард. Аммо Худованд парандагонеро маъмур кард, ки сӯрохӣ дар он эҷод карданд ва ба гарданаш афтод. Вақте Мӯсо ба ӯ рӯбарӯ шуд, хост, асо бар Уҷ занад. Вай даҳ арш қад дошт ва асо низ даҳ арш буд. Мӯсо даҳ арш ҳам барҷаст ва асо бар ӯ зад бар шитолинг (устухони пошнаи по)-и ӯ хӯрд ва бияфтоду бимурд. Устухони ӯ ба муддати даҳ сол пуле буд бар рӯйи рӯди Нил ба арзи як мил. Дар ривоёти дигар ҳаст, ки дар замини Лаҳовур (устухон) ду зону ёфтанд: якеро бар сари наҳре азим андохтанд ва аз он пуле бисохтанд ва бар сари он сад ҳазор мард ва чаҳорпоён мерафтанд».

Гӯянд Уҷ як рӯз манӣ кард ва бар худаш болид, ки махлуқе аз ман баландтар нест. Ҳангоми шикор даст кард дар дарё ва камари моҳиеро берун кашид ва ҷилави хуршед гирифт. Вақте нигоҳ кард, дид, сару думи моҳӣ дар дарёст. Битарсид ва моҳиро раҳо кард. Соҳиби «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» ӯро яке аз муборизони Ҳушанг донистааст. Ибни Халдун ривоёт ва афсонаҳое марбут ба Уҷро бо далоили мантиқӣ рад кардааст.

Номи Уҷ дар Қуръон наёмада ва достони ӯ аз тариқи Таврот дар ривоёти исломӣ роҳ ёфта ва аз он ҷо ба унвони мазҳари баландқаддӣ дар адаби форсӣ низ матраҳ шудааст:

*Чу бишнид шаҳ ҳукми Яъҷуҷро,*<br>
*Ки пил афканад ҳар яке Уҷро.*<br>
*(Низомӣ)*

*Нону ошу шири он ҳар ҳафт буз*<br>
*Хӯрд он бӯқаҳти Уҷи ибни Ғуз.*<br>
*(«Маснавӣ»)*

*Ҷаве боздорад балое дурушт,*
*Асое, шунидӣ, ки Уҷе бикушт.*
*(Саъдӣ)*

*Некбахтон бихӯранду ғами дунё нахӯранд,*
*Ки на бар Уҷи Унуқ монду на бар Оду Самуд.*
*(Саъдӣ)*

## -Ф-

**ФАРАНГИС (فرنگیس)**

Фарангис (Фаригис) духтари Афросиёб ва зани дувуми Сиёвуш буд, ки пас аз Ҷарира, духтари Пирони Виса, ба ҳамсарии Сиёвуш даромад ва бо ӯ ба «Сиёвушгирд» (Гангдиж) рафт. Ҳосили ин пайванди хуҷаста Кайхусрав буд, ки кини падарро аз турониён, ки хешони модарии ӯ буданд, бигирифт. Фарангис яке аз ранҷкашидатарин занони адабиёти Эрон аст. Ҳангоме ки Гарсеваз заминаи нобудии Сиёвушро фароҳам кард, Фарангис дар вафодорӣ нисбат ба шӯи хеш санги тамом гузошт. Ӯ падарро аз ин андешаи шум огоҳ кард ва ӯро аз поёни ин иқдом бим дод, аммо саранҷом шӯяш ба дасти Афросиёб ба қатл расид ва ҳатто падар қасди ҷони ӯ низ кард. Пас аз қатли Сиёвуш Фарангис бо писараш Кайхусрав солҳо дарбадарӣ кашид ва бо эрониён дар кинхоҳии Сиёвуш аз турониён ҳамдилӣ нишон дод. Ҳангоме ки Фарибурз – бародари Сиёвуш аз ӯ хостгорӣ кард, ба исрори писараш Кайхусрав ва Рустам ва шояд ҳам аз рӯи маслиҳати сиёсӣ хоҳиши ӯро пазируфт. Ин зан ба унвони ҳамсар ва модаре намуна ба хушномӣ дар адабиёти форсӣ номбардор аст.

*Будӣ ба даргаҳи ту Сиёвуш ҳошият,*
*Будӣ ба ҳазрати ту Фарангис пардадор.*
*(Хоқонӣ)*

*Аз Фарангису Катоюну Ҳумой*
*Бостонро ному ово дидаам.*
*(Хоқонӣ)*

Дар тавсифи мамдуҳаи худ шоир сурудааст:

*Буд Фарангис, агар набуд Фарангис*
*Ёри гала рӯзу шаб ба кӯҳу биёбон*
*(Қоонӣ)*

**ФАРВАҲАР (فَروَهر)**

Фравахр (фарваҳар, фарвар, фарвард, фарвашӣ, фараҳвашӣ) яке аз неруҳои панҷгонаест, ки бино бар асотири авастоӣ ва паҳлавӣ эрониёни бостон ба он эътиқод доштанд. Фраваҳр яке аз қувои ботинӣ ва ё сурати маънавии ҳар як аз махлуқот аст, ки пеш аз ба дунё омадани он махлуқ барои муҳофизати сурати ҷисмонии ӯ аз осмон фуруд меояд ва пас аз марги ӯ бори дигар ба олами боло суъуд хоҳад кард. Фраваҳр махсус ба инсон нест, балки тамоми мавҷудоти Аҳурамаздо дорои фраваҳр ҳастанд. Ақида ба фраваҳрҳо бо эътиқод ба бақои рӯҳ дар бисёре аз адён шабоҳат дорад, аммо фраваҳр бо рӯҳ мутафовит аст. Шояд битавон онро ба ончи дар фикри Афлотун «мусул» номида мешавад, наздик донист, ки дар воқеъ сурате зеҳнист аз қолаби ашёи ғайриҳақиқӣ. Пас, ҳар чӣ дар олам ҳаст, аз ду ҷузъи азалӣ ва фанонопазир ба вуҷуд омадааст. Дар «Минуи хирад» омадааст, ки ситорагони осмон фраваҳри махлуқоти зиндаанд.

Барои вожаи фраваҳр маъонии мухталифе аз қабили қувваи гуворандаи ғизо, имон овардан, ҳимоят ва муҳофизат ва диловарии барҷаста зикр шудааст. Дар мавриди маънии охир эҳтимол додаанд дар оғоз танҳо диловарон ва парҳезгорон фраваҳр доштаанд ва тӯдаи мардум аз доштани он маҳрум будаанд ва баъдҳо инон низ дорои фраваҳр шудаанд. Инсон бо қудрати ин неру аз рӯҳи ҷангҷӯӣ бархурдор мешавад ва ба мубориза бо шарр бармехезад. Бино бар ақидаи Бэллӣ – донишманди муосири ингилисӣ вожаи «фраваҳр» аз лиҳози решашиносӣ бо вожаи «гурд» (паҳлавон) аз як тараф ва бо вожаи «баҳром» аз тарафи дигар иртибот дорад.

Ба эътиқоди эрониёни бостон Аҳуромаздо қабл аз падид омадани ҷаҳони моддӣ як ҷаҳони минавӣ падид овард ва мисолу тасвири комиле аз ҷаҳонро ба сурати гавҳари минавии он ва бо

таҷаллии хеш пайдо кард. Низоми олам ба дасти фраваҳрҳо супурда шуда ва ончи будаву ҳаст, аз посбонии ин қуво бениёз нест. Бино бар «Авасто» наваду нуҳ ҳазору нуҳсаду наваду нуҳ фраваҳр низ барои посбонӣ аз уқёнуси Фарохкирт маъмурият ёфтаанд ва ба ҳамин таъдод муҳофизи ҳафтавранг ҳастанд.

Дар асотири зардуштӣ чанд нақши умда бар уҳдаи фраваҳрҳо гузошта шудаанд:

1. Ёрӣ бахшидани Аҳуромаздо дар нигаҳдории ҷаҳони моддӣ ва пирӯзӣ бар Аҳреман («Фарвардин-яшт», банди 12).

2. Падид овардани фарзанд ва ёрӣ расондан дар амри зоиш ва фарохию неъмат (ҳамон Яшт, банди 9 ва 16).

3. Ҷанговарӣ ва ҳимоят аз паҳлавонони парҳезкор (ҳамон Яшт, банди 17)

4. Дифоъ аз хонаву сарзамин (ҳамон Яшт, банди 46 ва 50).

Аз он ҷо ки парастиши ниёкон дар миёни ақвоми бадавӣ мӯҷиби нахустин тасаввурот роҷеъ ба худоён буда, метавон пиндошт, ки дар мароҳили куҳан ақвоми ҳиндуэронӣ ниёпараст будаанд.

Бархе абёти «Шоҳнома» низ ин назарро таъйид мекунанд:

*Ниёро ҳаме буд оину кеш,*
*Парастидани эзадӣ буд пеш.*

Эътиқод ба фраваҳр яке аз аркони муҳимми оини Маздаясно аст ва асосан дар «Авасто» ба се табақа аз фариштагон ишора шудааст:

Амшоспандон (ки бино бар машҳур ҳафтто ҳастанд), эзадон (ки бешуморанд) ва фраваҳрон, ки ба андозаи махлуқоти Аҳуромаздо ҳастанд. Сездаҳумин яшти «Авасто» махсуси фраваҳрҳо ва ба «Фарвардин-яшт» мавсум аст. Ин яшти куҳан ба ду бахш тақсим мешавад:

Дар бахши аввал фраваҳри парҳезгорон ситоиш мешавад ва дар бахши дувум фраваҳри қаҳрамонони маздоӣ аз Каюмарс то Сушиёнт мавриди ситоиш қарор мегирад. Охирин фраваҳре, ки ба замин хоҳад омад, фраваҳри Сушиёнти мавъуд аст.

Фраваҳр дар форсӣ ба сурати «фарвар» ва ё гунае маъмулитари он «фарвард» аст, ки нахустин моҳи сол ва нуздаҳумин рӯзи ҳар моҳ ба номи фраваҳрҳо ба «фарвардин» мавсум аст. Ҷашнҳои Наврӯз, ки дар фарвардинмоҳ баргузор

мешуд, дар воқеъ ҷашни нузули фраваҳрҳо аз осмон аст, зеро фраваҳр касеро, ки ба ӯ тааллуқ дорад, фаромӯш намекунад ва ҳар сол як бор барои дидани ӯ фуруд меояд.

Дар нуқуши барҷастаи Хахоманишӣ фраваҳр ғолибан ба сурати инсоне болдор ва гоҳе ба шакли нимтанаи болдор таҷҷасум ёфтааст, ки бисёре аз ховаршиносон онро нақши Аҳуромаздо медонанд, аммо ба далоиле саҳеҳ нест. Фарвартӣ (сурати дигаре аз фраваҳр) дар таърихи Мод номи яке аз шоҳони ин силсила аст.

Дар адабиёти форсӣ ба нудрат ба нақши фраваҳр ишора шудааст:

*Сипеҳру боду обу оташу хок,*
*Ҳушу бӯи равону фраваҳр пок.*
*(Баҳроми Пажду)*

*Сурӯши пок бар мо посбон кун,*
*Фраваҳр ошвони меҳрубон кун.*
*(Баҳроми Пажду)*

**ФАРВАРДИН (فروردين)**

Фарвардин ё фарвадин ҷамъи таънис аз калимаи фарвард (фраваҳр) дар ҳолати изофа аст (дар авастоӣ низ монанди форсии бостон ва санскрит барои калима ҳашт ҳолати наҳвӣ мавҷуд будааст).

Номи Фарвардин дар асл аз фурси ҳахоманишӣ боқӣ монда ва аввалин моҳи сол ва нуздаҳумин рӯзи ҳар моҳи шамсӣ ба номи фраваҳрҳо ба фарвардин мавсум аст. Соҳиби «Фарҳанги ҷаҳонгирӣ» фарвардинро номи фариштае донista, ки хозини биҳишт аст ва тадбири умуру масолеҳи моҳи фарвардин ба ӯ мутааллиқ аст, ки барои он санаде куҳантар наёфтем.

Дориюш дар катибаи Бесутун яке аз ҳамовардони худро ба номи Фарвартӣ ёд карда ва номи дувумин подшоҳи Мод низ Фарвартӣ будааст:

*Чунон то биёмад маҳи фарвадин,*
*Биёрост гулбарг рӯи замин.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гашт гетӣ чун биҳишт аз фарри моҳи фарвадин,*
*Бӯстонро кард пурпирояҳои ҳуришн.*
*(Қатрон)*

*Вақти он аст, ки мардум раҳи саҳро гиранд,*
*Хоса акнун, ки баҳор омаду фарвардин аст.*
*(Саъдӣ)*

*Фарвадин асту рӯзи фарвардин*
*Шодию тараб кунад ҳаме талқин.*
*Эй ду лаби ту чу май, маро май деҳ,*
*К-он бошад расми рӯзи фарвардин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Равнақе, к-аз ту дид давлату дин,*
*Боғ нодида з-абри фарвардин.*
*(«Хамса»)*

**ФАРВАРДИГОН (فروردیگان)**

Фарвардигон (Фарвардингон, Парвардигон, Фарвардиён, ҷашни Фарвардин) бар ду ҷашн итлоқ шудааст:

А. Ҷашне, ки дар панҷ рӯзи охири сол ба ёди фраваҳрҳои даргузаштагон анҷом мешуд ва ба қавли Берунӣ Фарвардигони ҳақиқӣ ин аст. Ба назари бархе ҷашни Фарвардин аслан ҷашни динии эрониёни шимолӣ буд, ки маҳди оини зардуштӣ ба шумор меравад ва бештар аз соири манотиқ аз одобу русуми рустоӣ мутаассир аст. Эрониёни шимолӣ ин ҷашнро ба ёди даргузаштагони худ ва бино бар ақида бар фраваҳрҳо ва нузули нахустини фраваҳр дар рӯзҳои гоҳанбори охирин (офариниш) баргузор мекарданд ва гӯё дар давраи Сосонӣ, ки ба суннатҳои шимолӣ ё авастоӣ бештар алоқа доштанд, ҷашни динии Фарвардин дар ноҳияи ҷанубии Эронзамин равнақу шукӯҳ ёфта бошад. Дар ин рӯзҳо бар ривояти Гардезӣ муғон таому шароб месохтанд ва дар дахмаҳо мегузоштанд, то рӯҳи мурдагон биёянд ва онро бихӯранд. Муддати ин идро баъзе панҷу бархе даҳ рӯз донистаанд, ки бинобар машҳур даҳ рӯз будааст. Яъне панҷ рӯзи

охири моҳи дувоздаҳум ва панҷ рӯзи илҳоқии «хамсаи мустариқа» (андаргоҳ) дар гоҳшумории эронӣ. Дар авохири давраи сосонӣ ва назди аксари зардуштиёни қуруни аввалияи исломӣ замони ин ҷашн панҷ рӯзи охири обонмоҳ ва панҷ рӯзи «андаргоҳ» буд, ки пас аз охири обон меомад. Баъд аз интиқоли хамсаи мустариқа (андаргоҳ) ба охири исфанд, фарвардагон низ ба охири исфандормуз афтод.

Б. Дар Эрони куҳан рӯзи фарвардин (нуздаҳум) аз моҳи фарвардин низ ба муносибати тақорун (ҳамзамон омадан)-и рӯзу моҳ, ба «фарвардигон» мавсум буд ва дар ин ҷашн низ порсиён ба дахмаҳо мерафтанд ва дар маъбад чӯби сандал бухур медоданд ва мӯбадон бо назру меваву гул маросими офарингон ба ҷой меоварданд. Ба номи ин ҷашн дар адаби форсӣ ишора шудааст:

*На Наврӯз бинанду на Меҳргон,*
*На ҷашну на ромишу на Фарвардигон.*
*(«Заротуштнома»)*

Метавон маросими «Чароғи барот»-ро, ки ҳамакнун ба сурате комилан исломӣ дар Хуросон ва навоҳии кавирии Эрон баргузор мешавад, бозмондаи ҷашни фраваҳрҳо ё Фарвардигон донист. Маросими «Авробун»-и жопонӣ низ, ки дар миёнаи моҳи ут – мурдодмоҳ (август) бо шукӯҳи фаровон барпо мешавад, ба эътиқоди донишмандони жопонӣ метавонад, реша дар оини куҳани ҷашни Фраваҳрҳо дар Эрони бостон дошта бошад ва сурати исломии «Чароғи бароти Хуросон» бошад.

**ФАРВАРДИНРӮЗ (فروردین روز)**

Рӯзи нуздаҳум аз моҳи шамсӣ ба «фарвардинрӯз» мавсум аст, ки ба ривояти Берунӣ онро «Наврӯзи анҳор» гӯянд ва он рӯз дар обҳои ҷорӣ атру гулоб мерезанд.

Ниёиши фраваҳри порсиён дар ин рӯз тавсия шуда ва барои сафар ва издивоҷ низ шоиста аст. Таваллуди Исҳокро дар ин рӯз донистаанд. Фарвардинрӯз дар моҳҳои тиру озару фарвардин саъд ва дар бақияи моҳҳо миёна аст.

**ФАРИБУРЗ (فريبرز)**

Фарзанди Ковус, ки дар банди девони Мозандарон гирифтор шуд, аммо Рустам ӯро аз банд раҳонид. Ӯ дар набардҳои мухталиф мушорикат дошт ва саранҷом бо Кайхусрав дар барфу бурон гум шуд.

**ФАРИДУН (فريدون)**

Пас аз Ҷамшед Фаридун (Афридун, Офаридун) бузургтарин подшоҳ ва паҳлавони достонии Эрон аст, ки дар «Шоҳнома» аз нажоди Ҷамшед ва писари Отбин муаррифӣ шудааст. Заҳҳок чун рӯзгори дарозе аз шаҳрёрии ғосибонааш гузашт, хоб дид, ки марде Фаридун ном бар ӯ чира хоҳад шуд ва ӯро ба банд хоҳад кашид. Аз ин рӯ хобу ором аз даст дод ва чун Фиръавн, ки дар садади ёфтани Мӯсо баромада буд:

*Нишони Фаридун ба гирди ҷаҳон*
*Ҳаме бозҷуст ошкору ниҳон.*

Фаридун зода шуд ва фарри каёнӣ пас аз ҷудо шудан аз Ҷамшед ба ӯ пайваст. Модари Фаридун – Фаронак чун Заҳҳокро аз таваллуди фарзанд огоҳ ёфт, вайро ба нигаҳбонии Бирмоюн (Бирмоя, Пурмоя, гови Пурмоя) супурд ва пас аз муддате ӯро ба Албурзкӯҳ бурд. Моҷарои таваллуд ва кӯдакии Фаридун бо таваллуди Зеус, Куруш ва Мӯсо шабоҳатҳое дорад. Пас аз он ки Кова қиём кард, Фаридунро ба шаҳрёрӣ бардошт ва Фаридун ду хоҳари Ҷамшед Шаҳрноз ва Арнавозро аз банди Заҳҳок раҳонд ва ӯро ба кӯҳи Дамованд дар банд кард. Бар мӯҷиби ривоёти «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» Фаридун аз Шаҳрноз ду писар ба номҳои Салм ва Тур ва аз Арнавоз писари дигаре ба номи Эраҷ дошт ва ҷаҳонро миёни се писари худ тақсим кард. Номи ин ду зан дар «Авасто» низ омада, аммо хоҳарони Ҷамшед нестанд.

Табарӣ ва Берунӣ асомии аҷдоди Фаридунро бо гов ҳамроҳ овардаанд ва чунон, ки Дормстатер назар дода, иллат ин аст, ки хонадони ӯ мардуме зориъ будаанд. Дар «Бундаҳишн» Аспиён ва Асфиён (Отбин) номи хонадони Фаридун ва номи Пургов (дорандаи гови бисёр) нигошта шудааст.

Мутобиқи яштҳо Фаридун барои Ноҳид ва эзади Гӯш қурбонӣ дод ва ба мақсуд расид. Манобеъи исломӣ (аз ҷумла Балъамӣ) ӯро ба додгарӣ ситудаанд: «Муғон гӯянд, ки оташпараст буд. Ӯ нахустин касе буд, ки ба илми нуҷум андарнигарист ва дар илми тиб низ ранҷ бурд. Тарёк ӯ ба даст овард ва аввалин касе, ки бар пил нишаст, ӯ буд ва пилро ҳарб фармуд».

Сабаби пайдоиши ҷашни Меҳргон, бинобар ривояти Берунӣ, яке ин буд, ки Фаридун бар Заҳҳок ғалаба ёфт. Бастани кустӣ ва божро Фаридун аз ин ҳангом ва ба шукронаи ин фатҳ ва дур кардани шарри Заҳҳок аз халқи Худо марсум сохт. Иллати дигари таҷлил аз ҷашни Меҳргон ин буд, ки чун Фаридун бар Заҳҳок ғалаба ёфт, говҳои Асфиёнро ки Заҳҳок аз дастраси вай дур карда буд, раҳо кард ва ба хонаи ӯ бозгардонид. Дар «Шоҳнома» Фаридун гоҳ афсунгар хонда шудааст. Афросиёб хитоб ба Кайхусрав мегӯяд:

*Макун гар туро ман падармодарам,*
*Зи тухми Фаридуни афсунгарам.*

Гардезӣ низ илова бар каромоте, ки бар Фаридун нисбат дода, овардааст: «Фаридун илми азимат ба мардумон омӯхт ва илми тиб ӯ овард». Интисоби ҷодугарӣ ба Фаридун шояд аз ривоёте, ки дар яшти 23 дар боби вай омадааст, ношӣ бошад.

Асоси достони маъруфи ғалабаи Фаридун бар Заҳҳок ба асотири куҳан марбут мешавад ва мавзӯи он кашмакаши қувои табиат аст. Ба мӯҷиби «Авасто» Заҳҳок деве бо се даҳон ва се сару шаш чашм ва ҳазор даст аст, ки аз ҷониби Аҳреман барои вайрон сохтани гетӣ ба вуҷуд омад ва барои найл ба мақсуд барои худоёне чун Ноҳид ва Вою галаҳои гов ва асб қурбонӣ кард. Фаридун бо ӯ ба муқобила бархост ва аз худоён ёрӣ хост ва саранҷом Заҳҳокро мағлуб сохт ва фарро ба даст овард. Дар сурудҳои «Ригведо» ин пирузӣ бар Заҳҳок ба Трито, яке аз худоёни ҳиндӣ мансуб аст ва диловариҳои Фаридун бо рафтори Индро шабоҳати том дорад.

Достони Фаридун аз ҷиҳоти мухталиф дар шеъри форсӣ мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Сиёвуш аст, пиндорӣ, миёни шаҳру кӯй-андар,*
*Фаридун аст, пиндорӣ, ба зери диръу хӯй-андар.*
(*Дақиқӣ*)

*Меҳргон омад ҷашни малик Афридуно,*
*Он куҷо гови наку будаш Бирмоюно.*
(*Дақиқӣ*)

*Ба нӯки тозиёна барфикандӣ*
*Ниҳода гурзи Афридуну Рустам.*
(*Саноӣ*)

*Меҳрмаҳ Заҳҳоки бустон буду Афридун баҳор,*
*Дорад андар ҳар ду гоме даҳ дирафши ковиён.*
(*Мухторӣ*)
*Ҷаму Фаридун гар ҷашн сохтанд, равост,*
*Чунин бувад раҳу оини хусравони кибор.*
(*Масъуди Саъд*)

*Эй туро фарри Фаридуну ниҳоди Ҷамшед,*
*В-эй туро сирати Кайхусраву рои Ҳушанг.*
(*Масъуди Саъд*)

*Эй гаҳи бахшиш Фаридун, гоҳи кӯшиш Кайқубод,*
*Эй ба ҳимат Ардашеру эй ба ҳашмат Ардавон.*
(*Масъуди Саъд*)

*Шаҳи мулк-Арслон, ки ӯ дорад*
*Тоҷи Ҷамшеду тахти Афридун.*
(*Масъуди Саъд*)

*Эй Каюмарсбақо подшаҳи Кисроадл*
*В-эй Манучеҳрлиқо Хусрави Афридунфар.*
(*Анварӣ*)

*Ҳар кӣ шуд тоҷдору тахтнишин,*
*Тоҷи ӯ осмону тахт замин.*
*Тахти Ҷамшеду тоҷи Афридун*
*Ҳарду доим намонд то акнун.*
(*«Хамса»*)

*Киро донӣ аз Хусравони Аҷам*
*Зи аҳди Фаридуну Заҳҳоку Ҷам,*
*Ки бар тахти мулкаш наёмад завол,*
*Намонад ба ҷуз мулки Эзад таъол.*
*(Саъдӣ)*

*Ҳамчу Фаридун ба кини Бевари зулмат*
*Чарх зи хур барафрошт ахтари Ковон.*
*(Қоонӣ)*

**ФАРИШТА (فرشته)**

Фаришта (афришта, фаришта, фариштак, фаристак, фариста), ки дар забонҳои куҳани эронӣ Суруш ва дар арабӣ малак ва ҳотиф гуфта мешавад, мавҷуде латифу номаръӣ, ки дар ғолиби адён васфи он омадааст ва мо дар ин ҷо бидуни таъаҳҳуди сиҳҳату суқми ривоёт, сирфан ба бархе аз онҳо ишора мекунем:

Дар оини яҳуд фариштагон воситаи миёни Худо ва ҷаҳони моддӣ ҳастанд ва дар «Китоби муқаддас» чандин бор аз онон ёд шудааст: онҳо малакути осмонии Худовандро ташкил медиҳанд ва ба манзалаи бандагоне ҳастанд, ки авомири Худоро дар замин иҷро мекунанд. Дар Инҷил ҳам чанд бор аз онон ном бурда шудааст. Обои нахустини калисо барои парҳез аз ташобуҳ ба гунустикҳо камтар аз моҳияти фариштагон сухан мегуфтанд. Котуликҳо муътақид буданд, фариштагон мавҷудоти муҷаррад аз модда ҳастанд ва офариниши ишон пеш аз инсон сурат пазируфтааст ва силсиламаротибе доранд ва муҳофизи инсон ҳастанд. Дар оини зардуштӣ вожаи «Эзад» аслан ба фариштагон итлоқ мешудааст.

Дар фарҳанги исломӣ ҳам фариштагон дастае аз махлуқоти парвардгор ҳастанд, ки ҳар гурӯҳ аз онҳо тибқи барнома ва назми хоссе ба анҷоми вазоифи худ машғуланд. Аз Паёмбар (с) нақл шуда, ки фармуд: ваҷабе аз осмонҳо нест, ки дар он фариштае дар ҳоли рукуъ ё суҷуд набошад ва заррае дар олам нест, ки фариштае бар ӯ гумошта набошад ва қатрае нест, ки бо ӯ фаришта набошад. Вуҷуди малоика барои салоҳи олам аст ва ақлро маҷоли маърифати эшон нест.

Дар моҳияти фариштагон ва ин ки онҳо чӣ гуна мавҷудоте ҳастанд, ақволи мухталифе вуҷуд дорад ва иҷмоли сухан ин аст, ки: онҳо мавҷудоте ғайримоддӣ ҳастанд ва қодиранд, худро ба шаклҳои мухталиф даровaранд ва ба ҳамаи манофиз, ҳатто ҷавфи инсон роҳ ёбанд. Нуфуси нотиқа агар софу холис бошанд, малоика ва агар нопоку кадар бошанд, шаётин номида мешаванд.

Фаришта ҷавҳарест басит дар ҳаёту ақлу нутқ ва муназзаҳ аст аз зулмату шаҳвату кудурату ғазаб, ки аз фармони Худо сар напечида ва ончи ӯро фармоянд, бикунад. Таоми эшон тасбеҳ бошад ва шароби эшон тақдис ва унси эшон ба зикри борӣ таъоло ва шодии эшон ба ибодати вай.

Гурӯҳҳои малоика он қадр мутааддиданд, ки ҷуз Худой ҳеч кас надонад. Ғайр аз чаҳор малаки муқарраб (Ҷабраил, Исрофил, Микоил ва Азроил) гурӯҳе ҳомилони Арш ҳастанд ва гурӯҳе бар гирди Арш ҳалқа задаанд. Ҳомилони Арш чаҳор фариштаанд: яке ба сурати одамӣ, ки барои одамиён дуо кунад; дувум ба сурати гове, ки барои чаҳорпоён дуо кунад; севум ба сурати каргас барои мурғон дуо кунад ва чаҳорум ба сурати шер, ки барои дарандагон дуо кунад ва чун рӯзи қиёмат шавад, чаҳор фариштаи дигар низ бар инҳо изофа мешаванд.

Гурӯҳе малоикаи биҳиштанд; гурӯҳе фариштаи азоби дӯзах; дастае малоикаи каррубӣ ва гурӯҳе нигаҳбони курсӣ. Малоикаи осмонҳо бисёранд ва фариштагони ҳар осмоне ба сурати мавҷуди хос ҳастанд:

Фариштагони осмони аввал ба сурати гованд ва раиси онҳо «Исмоил» аст.

Фариштагони осмони дувум ба сурати уқобанд ва раиси онҳо «Шамоил» аст.

Фариштагони осмони севум ба сурати каргасанд ва раиси онҳо «Соид» аст.

Фариштагони осмони чаҳорум ба сурати асбанд ва раиси онҳо «Силсоил» аст.

Фариштагони осмони панҷум ба сурати ҳуриъийнанд ва раиси онҳо «Калкоил» аст.

Фариштагони осмони шашум ба сурати вилдон (писарони зеборӯй)-анд ва раиси онҳо «Самхоил» аст.

Фариштагони осмони ҳафтум ба сурати банӣ Одаманд ва раиси онҳо «Бармоил» аст.

Болои осмонҳо ҳиҷобҳост ва он ҷо низ фариштагонанд, ки ба овозҳое чун раъди осиф ва риҳи осиф Худойро тасбеҳ гӯянд.

Малоикат-ул-ҳафизат (фариштагони нигаҳбон) бар банӣ Одам муваккаланд ва бар ҳар шахсе ду фаришта: яке ба рост ва яке бар чап ва баъзе гӯянд чаҳор фаришта: дуто дар рӯз ва дуто дар шаб. Чун банда гуноҳе кунад, соҳиби шимол (фариштаи дасти чап) қалам бардорад ва шаш соат агар тавба кунад, он гуноҳро нанависад ва чун бинависад, соҳиби ямин (фариштаи дасти рост) шафоат кунад. Чун банда бимирад, ин ду ба амри Худо ба сари гури ӯ раванд ва Худойро тасбеҳ кунанд ва савоби он барои банда навишта шавад.

Накиру Мункар низ ду фаришта буданд, ки масх шуданд. Иблис ҳам фариштае соҳибном буд, ки пас аз ҳазорон сол ибодат аз даргоҳи Ҳақ ронда шуд.

Азизуддини Насафӣ, ки машраби ирфонӣ дорад, малак ва шаётин ҳар дуро сабаб медонад бо ин тафовут, ки малак сабаби кашф аст ва шаётин сабаби ситр ва мегӯяд:

«Ҳар кӣ туро ба корҳои нек даъват мекунад ва аз корҳои бад бозмедорад, малаки туст ва ҳар кӣ туро ба корҳои бад даъват мекунад ва аз корҳои нек бозмедорад, шайтони туст».

Дар фарҳанги Эрон ва дар натиҷа адабиёти форсӣ фаришта мазҳари камол ва латофату зебоию тамомият аст; бар хилофи дев, ки самбули палидию шарорату зиштист. Дар адаби форсӣ илова бар ҳузури таъбирот ва таркиботи латифе аз қабили фариштапар, фариштапаноҳ, фариштапайкар, фариштапайванд, фариштатан (рӯҳонӣ), фариштахисол, фариштахулқ, фариштаху, фариштарух (зебо), фариштасиришт, фариштасалаб (онки ҷомааш чун фариштагон бошад), фариштасират, фариштасифат, фариштафиреб, фариштакаш, фариштамахбар, фариштаманиш, фариштанамудор, фариштаниҳод, фариштавор, фариштаваш ва … шуаро низ дар шеъри хеш дар бораи фаришта мазмунандешӣ кардаанд:

*Бар олами улвиш гумон бар чу фаришта,*
*Ҳарчанд ки ин ҷо бувад ин ҷисми аёниш.*

*(Носири Хусрав)*

*Кай дарояд фаришта, то накунӣ*
*Саг зи дар дуру сурат аз девор.*

*(Саноӣ)*

*Ту фаришта шавӣ ар ҷаҳд кунӣ, аз пайи он-к*
*Барги тут аст, ки гаштаст ба тадриҷ атлас.*

*(Саноӣ)*

*Дар он масоф, ки хайли малоика саф зад,*
*Чи ҳадди ханҷари ҳиндию найзаи батҳост.*

*(Анварӣ)*

*Бил, то парӣ зи хони башар хоҳад устухон,*
*Ту чун фаришта бӯй шунав, устухон махоҳ.*

*(Хоқонӣ)*

*Девон фариштагонанд он ҷо, ки лутфи ӯст,*
*Мардон муханнасонанд он ҷо, ки қаҳри ӯст.*

*(Хоқонӣ)*

*Донам, ки бигзарад зи сари ҷурми ман, ки ӯ*
*Гарчи париваш аст, валекин фариштахӯст.*

*(Ҳофиз)*

*Фаришта ишқ надонад, ки чист, эй соқӣ,*
*Бихоҳ ҷому гулобе ба хоки Одам рез.*

*(Ҳофиз)*

*Хилвати дил нест ҷои суҳбати аздод,*
*Дев чу берун равад, фаришта дарояд.*

*(Ҳофиз)*

*Куфр аст по ба Мусҳафу боли малак задан,*
*Хоки дараш бирӯб ба мижгон чу офтоб.*

*(Соиб)*

*Фариштаро дигар он фурсати суҷуд куҷост,*
*Ки нуриён ба тамошои хокиён мастанд.*

*(Иқбол)*

*Эй хуш он ақл, ки паҳнои ду олам бо ӯст,*
*Нури африштаву сӯзи дили Одам бо ӯст.*

*(Иқбол)*

Намодҳои марбут ба фариштагон дар ҳунари Ғарб ҳам инъикоси фаровон доштаанд.

**ФАРОМАРЗ (فرامرز)**

Писари Рустам ва бар асоси «Шоҳнома» пешрави лашкаре буд, ки Рустам ба кинхоҳии Сиёвуш ба Турон эъзом дошт. Ӯ шоҳи Сапеҷобро кушт ва бо Сурха ва Пилсам – ду паҳлавони Афросиёб даровехт. Дар замони Кайхусрав марздори Ҳиндустон шуд ва ҳангоми рафтани Рустам ба Турон барои раҳоии Бежан аз чоҳи Афросиёб ҷонишини вай дар Зобулистон гардид. Пас аз марги Рустам ба Кобул лашкар кашид ва шоҳи Кобулро дар ҳамон чоҳе, ки Рустамро кушта буд, сарнигун овехт ва Шағодро бо чиҳил паҳлавони дигари кобулӣ сӯзонид. Саранҷом чун Баҳман ибни Исфандёр ба кинхоҳии Исфандёр ба Зобулистон лашкар кашид, дар ҷанге Фаромарзро гирифтор сохт ва нагунсор зинда бар дор кард.

Чеҳраи ин паҳлавон ва ҳикояти далерии ӯ дар адабиёти форсӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон будааст:

*Он намоӣ, ки Фаромарз надонист намуд,*
*Ба далерию ба тадбир, на аз хирасарӣ.*

*(Фаррухӣ)*

*Рустамзафарӣ, балки фаромарзшукӯҳӣ,*
*Ҷамшедфарӣ, балки каюмарсдаҳоӣ.*

*(Қоонӣ)*

*Баҳри новарди Фаромарзи хариф инак сипеҳр*
*Аз камони баҳманӣ тиру камон меоварад.*

*(Қоонӣ)*

*Меҳр Фаромарзвор Сурхаи маҳро*
*Бар дами ханҷар ниҳод ханҷари буррон.*

*(Қоонӣ)*

**ФАРОНАК (فرانَک)**

Номи модари Фаридун ва зани Отбин аст, ки аз бими Заҳҳок фарзандро дар бешаҳо пинҳон кард ва аз нигаҳбони марғзор хост, то Фаридунро ба шири гови Пурмоя (Бирмоюн) бипарварад. Фаронак пас аз пирӯзии Фаридун молу хоста ба ниёзмандон бахшид ва ҷашнҳо барпо кард.

Қоонӣ дар тавсифи мамдуҳаи худ гуфтааст:

*Буд Фаронак, агар набуд Фаронак*
*Ҳар тараф аз бими Беварасб гурезон.*
*(Қоонӣ)*

**ФАРОХКИРТ (فَراخکِرت)**

Фарохкирт (Фарохкирд) номи паҳлавии уқёнусест, ки дар «Авасто» «Вурукаш» забт шуда ва маънии таҳтуллафзии он «бузургсоҳил» ва «фарохканора» аст. Таъйини маҳалли он ба дурустӣ маълум нест. Бархе ховаршиносон бар онанд, ки мақсуд дарёи Хазар ва дарёчаи Орол аст ва баъзе дигар онро Уқёнуси ҷануби Эрон пиндоштаанд. Пайдоиши Фарохкард дар яшти ҳаштум ба ин гуна аст, ки Тиштар – эзади борон бо «Опуш» – деви хушкӣ ба пайкор бармехезад ва дар се навбат, ки бар вай пирӯз мешавад, ҳар бор даҳ шабонарӯз борон меборад. Дар асари ҷараёни сел Аҳреман ва ёронаш нобуд мешаванд ва он гоҳ боди тунде мевазад ва обҳоро ба каронае мебарад, ки аз он дарёи Вурукаш (Фарохкирт) падид меояд. Ин дарё як севуми заминро дар ҷиҳати ҳадди ҷанубии Албурзкӯҳ ишғол карда ва чунон азим аст, ки оби ҳазор дарёчаро дар бар дорад. Ҳар як аз ин дарёчаҳо хусусиёте доранд: бархе бузурганд ва бархе кӯчак. Ҳамаи обҳо аз чашмаи «Ардависура Аноҳито» (чашмаи пуроби зулол) ҷорист ва дар масири он яксад ҳазор муъҷизаи заррин таъбия шудаанд ва оби гарму зулол аз ин маҷорӣ убур мекунанд ва ба кӯҳи муртафеъи Ҳугар равон мешавад. Баъзе дарёчаҳои он ба андозае бузург аст, ки як савор дар муддати чиҳил рӯз даври онро наметавонад бипаймояд зеро атрофи он ҳазору ҳафтсад фарсанг аст. Ин дарёи афсонаӣ сарчашмаи ҳамаи обҳост ва зоҳиран бино

бар тасаввури аввалия дар осмон ҷой доштааст. Бино бар «Авасто» наваду нуҳ ҳазору нуҳсаду наваду нуҳ фраваҳр барои посбонии Уқёнуси Фарохкирт гумошта шудаанд.

Аҳаммияти ин дарё бештар аз он рӯст, ки бисёре аз рӯйдодҳои достонӣ ва мазҳабӣ дар канори он иттифоқ афтодааст. Бино бар мундариҷоти яшти нуздаҳум, бархе ҳаводис марбут ба Афросиёб дар канори ин дарё рӯй медиҳанд. Дар бораи Гаршосп ва Симурғ ва чанд ҷонвари аҷиби дигар низ ривоёте дар атрофи ин дарё ҳаст.

## ФАРР (فَرّ)

Фарр (фарра, харра, хурра) ба маънии шукӯҳу ҷалол ва шаъну шавкат ва барозандагию зебандагӣ дар фарҳангҳо забт шудааст ва варҷу арҷ ва фарраҳию фароҳату фарманду фараҳманду фарруху фархундагӣ ва фарӯҳида ва фарҳуманд низ дар адабиёт ба навъе бо он иртибот меёбанд ва илова бар инҳо дар сохтмони номҳо ва муштаққоти дигаре ҳам ҳаст. Фарр дар истилоҳи авастоӣ ҳақиқате илоҳӣ ва кайфияте маънавист, ки чун барои касе ҳосил шавад, ӯро ба шукӯҳу ҷалол ва марҳалаи тақаддус ва азамати маънавӣ мерасонад ва соҳиби қудрату нубуғ ва хуррамию саодат мекунад. Бино бар мундариҷоти «Авасто» миёни харра (фарр) ва озар (оташ) бастагии фаровон мавҷуд аст. Дар «Авасто» аз ду гуна фарр сухан рафтааст: Нахуст фарри эронӣ, қудрат ва шукӯҳ ва бавижа неруи фавқулода ва маздоофаридаест, ки Эронзаминро ҳамвора дар баробари душманон ва ғайриэрониён нигаҳбонӣ карда ва аз партави ҳамин фарр сарзамини Эроншаҳр ҳамвора мустақил ва нерӯманд буд ва душманон наметавонистанд бар он чира шаванд. Ин фарр бахшандаи неъмату сарвату сутуру аҳшом ба Эронзамин низ буд. Дигар фарри каёнӣ (подшоҳӣ) аст, ки мӯҷиби подшоҳӣ ва комёбии сарони кишвар ва шавкату иқтидори онон ба шумор мерафт. Дар яшти нуздаҳуми «Авасто», ки мавсум ба «Зомёд» ё «Каён-яшт» аст, ағлаб аз фарри каёнӣ сухан рафтааст. Бино бар мундариҷоти ин яшт фарри каёнӣ неруе маънавӣ ва қобили ситоишу тақдис ва ҷузъи лоятаҷаззои вуҷуди Аҳуромаздост, ки дар партави он офаринишро дар камоли зебоӣ падид меоварад. Ин нерӯ ба ҳамаи эзадон, амшоспандон, шаҳрёрон, бузургон ва

порсоён мутааллиқ аст ва ҳатто паҳлавонон бино бар баъзе ривоёт низ дорои фарри хосси худ ҳастанд.

Фарри каёнӣ ибтидо ба Ҳушанг тааллуқ ёфт, ки аз партави он бар ҳафт кишвар фармон ронд; баъд ба Таҳмурас мунтақил шуд, ки ӯ низ бар ҳафт кишвар ва девону ҷодувон мусаллат буд; он гоҳ ба Ҷамшед расид ва муддати зиёде бо ӯ буд. Ҷамшед дар авҷи азамат ба васвасаи дурӯғу норостӣ бероҳ гашт ва ба тадриҷ дар се марҳала фарр аз вуҷуди ӯ ба ҳайъати мурғи «вориған» (шоҳин) берун рафт. Вопасин баҳраи фарр, ки аз Ҷамшед ҷудо шуд, ба Гаршосп пайваст, ки аз партави он паҳлавоне беҳамол шуд ва девяснонро барандохт. Пас аз бероҳии Гаршосп ба монанди Ҷамшед, фарр аз ӯ низ ҷудо шуд ва чун касе лоиқи он набуд муддате саргардон монд, то ин ки дар ҳангомаи кашмакаши Ажидаҳок (Заҳҳок) ва Озар фарр миёни дарёи Фарохкирт пинҳон шуд. Афросиёб барои тасоҳуби он ба Фарохкирт рафт ва фарр аз он ҷо низ берун омад ва пас аз як давра фатрат ба колбади Кайқубод, нахустин подшоҳи силсилаи каёнӣ ва пас аз ӯ ба соири шоҳони каёнӣ интиқол ёфт. Фарр сипас ба Кайхусрав пайваст, ки шикастнопазир шуд ва бар Афросиёби табаҳкор пирӯз гардид.

Саранҷом амшоспандон онро ба Гуштосп расониданд, ки Зардушт дар паноҳи ӯ авҷ гирифт. Ба ин тартиб фарр то зуҳури Сушиёнт ва растохез аз Эронзамин рӯй барнахоҳад тофт. Баҳроми Варҷованд низ дорои фарр хоҳад буд. Фарр ҳар гоҳ аз касе ҷудо мешавад, мӯҷиби идбору бадбахтии ӯ бувад. Фирдавсӣ дар достони Ҷамшед мегӯяд:

*Бар ӯ тира шуд фарраи эзадӣ,*
*Ба кажжӣ гароиду нобихрадӣ.*

*(«Шоҳнома»)*

Фарр дар корномаи Ардашери Бобакон (14-15) ба сурати барра ва дар «Шоҳнома» ба сурати ғурм (меши кӯҳӣ) муҷассам шудааст. Фарр чун аз касе бигсалад, подшоҳӣ низ аз кафаш берун хоҳад шуд.

Шайхи Ишроқ дар қаламрави ҳикмати Ишроқ аз фарр ё ба таъбири ӯ «Каёнхарра» ба нуре таъбир карда, ки «муътии таъйид аст ва нафс бад-ӯ равшану қавӣ гардад ва ба сабаби он гарданҳо ӯро хозиъ гардад» ва дар истилоҳи ин мактаб метавон онро ҳамон нури сотеъ аз нур-ул-анвор номид. Ба ақидаи Пури Довуд

эътиқод ба фарр баъдҳо бо унвони «шахино» ба дини яҳуд нуфуз кард ва Яъқуб дорои шахино буд, ки дар асари бетобӣ дар фироқи Юсуф аз ӯ ҷудо шуд ва ду бора ба ӯ пайваст.

Юнониён ҳам фарри каёнӣ ва «тика»-ро ки гунае бахту толеъ ё тасодуф ва тақдири худоист, яке шумурдаанд. Нигоҳбонии «тика» аз сарнавишти шаҳрҳо ҳадди ақал то рӯзгори Пиндор, бузургтарин шоири ғаноии Юнон (438-518 қ.м) собиқа доштааст.

Дар адабиёти форсӣ фарр ағлаб ба маъонии фавқ ва бавижа ба ҳамон маъонии луғавӣ, ки дар оғоз гуфтем ва гоҳе ба суратҳои фарри эзадӣ, фарри яздонӣ, фарри осмонӣ, фарри паҳлавонӣ, фарри каёнӣ, фарри хусравӣ ва каёнхарра ба кор рафтааст. Ба хусус дар «Шоҳнома»и Фирдавсӣ мавзӯи фарр ва суратҳо ва таҷаллиёти он то он ҷо густарда аст, ки китоби хоссе бо унвони «Фарр дар «Шоҳнома»» тавассути Алиқулӣ Эътимоди Муқаддам таълиф шудааст.

Дар ин ҷо ба бархе намунаҳои истифода аз фарр дар шеъри форсӣ ишора мешавад:

*Малик чун варо дид бо варҷу фар,*
*Ки онро на андоза буду на мар…*
*(«Шоҳнома»)*

*Яке гуфт бо шоҳи хуршедфар,*
*Ки чун ту ҷаҳон шоҳ н-орад дигар.*
*(«Шоҳнома»)*

*Зи меҳраш ҷаҳонро бувад варҷу фар,*
*Зи хашмаш биҷӯшад ба тан дар ҷигар.*
*(«Шоҳнома»)*

*Манам, гуфт, бо фарраи эзадӣ,*
*Ҳамам шаҳрёрӣ, ҳамам мӯбадӣ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ман аз баҳри ин фарру авранди ту,*
*Биҷӯям ҳаме рою пайванди ту.*
*(«Шоҳнома»)*

*Зи ман бигсалад фарраи эзадӣ,*
*Гароям ба кажжию роҳи бадӣ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Гирифт аз моҳи фарвардин ҷаҳон фар,*
*Чу фирдавси барин шуд ҳафт кишвар.*
*(Унсурӣ)*

*Эй ба варҷу комкорӣ ноиби Исфандёр,*
*В-эй ба адлу номдорӣ ноиби Нӯширвон.*
*(Муъиззӣ)*

*Рикобаш дошт иззи ҷовидонӣ,*
*Чу чатраш дошт фарри осмонӣ.*
*(Фахруддини Асъад)*

*Ҳар кӣ дар фарри сояи кафи туст,*
*Эмин аст аз навоиби ҳадасон.*
*(Саноӣ)*

*Аён аз чеҳрааш чеҳри Манучеҳр,*
*Ниҳон дар фаррааш фарри Фаридун.*
*(Қоонӣ)*

**ФАРҲОД (فرهاد)**

Номи ошиқи афсонаии Ширин ва рақиби Хусрави Парвиз аст, ки дар мутуни таърихӣ ишорае ба вуҷуди ӯ нашудааст ва фақат дар бархе аз китобҳои қадим ба унвони Фарҳоди Ҳаким, ки муҳандис буда ва кори сохтани баъзе нуқуш дар биноҳои аҳди Хусрави Парвиз ба ӯ мансуб аст, аз ӯ сухан рафтааст. Дар давраҳои баъд аз Низомӣ шуҳрати ӯ чандон мусаллам буда, ки шохаҳое аз қабоили Курд монанди кулҳар худро аз нажоди ӯ медонистанд. Низомӣ дар «Хусраву Ширин» устураи ошуфтагӣ ва бедилии Фарҳодро ба унвони яке аз зеботарин «мусалласҳои ошиқ» дар адаби форсӣ ва шояд ҷаҳон мондагор кардааст. Фарҳод коргари дилсӯхтаи Бесутун аз назари пойгоҳи табақотӣ ҳеч мушобаҳате бо рақиби худ Хусрав, шоҳи муқтадири Эрон, надорад, аз ин рӯй Хусрав ҳам ишқи ӯро ба ҷидд намегирад ва чун дар баҳсу гуфтугӯ аз уҳдаи ӯ барнамеояд, барои ин ки Фарҳодро аз пеши худ дур кунад, ба ӯ пешниҳод мекунад:

*Ки моро ҳаст кӯҳе бар гузаргоҳ,*
*Ки мушкил метавон кардан бад-ӯ роҳ.*
*Миёни кӯҳ роҳе канд бояд,*
*Чунон к-омадшуди моро бишояд.*
*(«Хамса»)*

Хусрав ба гумони худ санге бузург сари роҳи ӯ гузоштааст, аммо Фарҳод барои расидан ба маъшуқ ва бо илҳом аз тасвири Ширин, ки худ бар синаи сахраҳо кардааст, роҳи расидан ба дилдорро бар худ ҳамвор мекунад ва ба «кӯҳканӣ» шуҳраи офоқ мешавад:

*Ба гирди олам аз Фарҳоди ранҷур*
*Ҳадиси кӯҳкандан гашт машҳур.*
*(«Хамса»)*

Ширин, ки наметавонад бовар кунад ва ё садоқати ишқаш ба Хусрав намегузорад, меҳри дигареро ба дил роҳ диҳад, ӯро ба кандани ҷӯи шир маъмур мекунад, то шире, ки бо заҳмат аз роҳи дур парасторони ӯ меоварданд, осон ба дастояд. Вақте бо ин иқдомот наметавонанд азми сангини Фарҳоди кӯҳканро суст кунанд, шоеъаи марги Ширинро ба атроф мепароканaнд. Ҳангоме ки ба дурӯғ хабари марги Ширин ба гӯши Фарҳод расид аз сари дилдодагӣ ва ишқи ҷунуномез ба қавли Низомӣ «зи тоқи кӯҳ чун кӯҳе дарафтод» ва:

*Салои ишқи Ширин дар ҷаҳон дод,*
*Замин бар ёди ӯ бӯсиду ҷон дод.*
*(«Хамса»)*

Бо марги ҳамосӣ ва ошиқонаи Фарҳод кори кандани кӯҳи Бесутун нотамом монд. Аҳмади Шомлу – шоири муосир ба ин мавзуъ ишора мекунад:

*Мармари хушки обдони бесамар*
*Оинаи урёнии Ширин намешавад*
*Ва тешаи Кӯҳкан*
*Беамонтарак акнун*
*Поёни ҷаҳонро*

*Дар набзе беруъё*
*Мекӯбад.*

Намунае дигар аз Шафеъии Кадканӣ:

*Достони ишқи ман ширинтар аз Фарҳод буд,*
*Гар нагуфтам, поси ишқи Кӯҳкан медоштам.*

Аз миёни шоҳони ашконӣ низ панҷ тан ба номи Фароотас (бо талафузи румӣ) ҳастанд, ки талаффузи паҳлавии он «фарҳот» ва дар форсӣ «фарҳод» аст. Бархе муҳаққиқон бар онанд, ки Фарҳод паҳлавони бостонӣ ҳам яке аз ҳамин шоҳони Ашконист, ки дар ривоёти ҳамосӣ роҳ ҷуста ва дар шумори ҷангҷӯён даромадааст.

Ҳикояти ишқи устураии Фарҳод ҳатто қабл аз назми достони Низомӣ ҳам дар адаби форсӣ шинохташудааст ва пас қарни шашум овозаи кӯҳкании Фарҳод абъоди васеътаре ёфта ва бавижа дар домани сабки ҳиндӣ мӯҷиди хаёлҳо ва мазомини дилпазире шудааст, ки ба андаке аз бисёр ишора мешавад:

*Аз пайи он то яке гавҳар ба даст орад магар,*
*Нангарӣ, то чанд гуна ранҷ бинад Кӯҳкан?*

*(Саноӣ)*

*Қуввати Фарҳоду мулки Хусрават чун ёр нест,*
*Даъвӣ андар зулфу холу чеҳраи Ширин макун.*

*(Саноӣ)*

*Нобурда ба лафз номи Ширин,*
*Дар кӯҳ бимондаам чу Фарҳод.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳамеша бодӣ бар тахти мулк чун Хусрав,*
*Мухолифи ту гирифтори шиддати Фарҳод!*

*(Масъуди Саъд)*

*Ту Хусрави рӯзгори хешӣ,*
*Дар банди ту ҳосиди ту Фарҳод.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳамеша то ба самарҳои ишқ ёд кунанд,*
*Ҳадиси қиссаи Ширину Хусраву Фарҳод.*
*(Масъуди Саъд)*

*То чанд канӣ кӯҳе, к-ӯро набувад гавҳар?*
*Дар кандани кӯҳ, охир, Фарҳод нахоҳӣ шуд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ман аввалрӯз донистам, ки бо Ширин дарафтодам,*
*Ки чун Фарҳод бояд шуст даст аз ҷони ширинам.*
*(Саъдӣ)*

*Шуҳраи шаҳр машав, то наниҳам сар дар кӯҳ,*
*Шӯри ширин манамо, то накунӣ Фарҳодам.*
*(Ҳофиз)*

*Ҷаҳон пир асту бебунёд, аз ин Фарҳодкуш фарёд,*
*Ки кард афсуну найрангаш малул аз ҷони ширинам.*
*(Ҳофиз)*

*Аз камар берун наёяд тешаи Фарҳоди мо,*
*Кӯҳро бардошт аз ҷо нолаву фарёди мо.*
*(Соиб)*

*Бесутунро тешаам дар ҳамлаи аввал гудохт,*
*Нест бо ман нисбате Фарҳоди сангиндастро.*
*(Соиб)*

*Ҷӯи шир аз қудрати Фарҳод мебахшад хабар,*
*Метавон дар захм дидан ҷавҳари шамшерро.*
*(Соиб)*

*Корҳоро корфармо обу ранге медиҳад,*
*В-арна ҷӯи шир зуннорест Фарҳоди маро.*
*(Соиб)*

*Нохуни ман обрӯи тешаи Фарҳод рехт,*
*Оҳ, агар Ширин ба чашми Кӯҳкан бинад маро.*
*(Соиб)*

*Нест дилгирӣ зи кӯҳи Бесутун Фарҳодро,*
*Ишқ чун машшота гардад, санги хоро ҳам хуш аст.*
*(Соиб)*

*Ба ҷӯи шир чу Фарҳод теша фарсудан*
*Яке зи ҷумлаи бозичаҳои тифлона-ст.*
*(Соиб)*

*Мотами Фарҳод кӯҳи Бесутунро сурма дод,*
*Бе ҳамовозе нафас аз дил кашидан мушкил аст.*
*(Соиб)*

*Шукӯҳи сангдилон зӯри ишқ мехоҳад,*
*Ба қаср бурдани Ширин на кори Гулгун аст.*
*(Соиб)*
*Миҳак аз корҳои сахт бошад шермардонро,*
*Ба мардум ҷавҳари Фарҳод дар куҳсор пайдо шуд.*
*(Соиб)*

*Сохт он санъатгари Фарҳодзод*
*Масҷиде аз ҳукми султони мурод.*
*(Иқбол)*

*Дар ишқу ҳаваснокӣ донӣ, ки тафовут чист?*
*Он тешаи Фарҳоде, ин ҳилаи Парвизе.*
*(Иқбол)*

*Ба ҳар замона ба услуби тоза мегӯянд,*
*Ҳикояти гами Фарҳоду ишрати Парвиз.*
*(Иқбол)*

*Бигӯ аз ман ба Парвизони ин аср:*
*На Фарҳодам, ки гирам теша дар даст.*
*(Иқбол)*

*Фарҳоди покбозам, к-аз барқи тешаи ишқ*
*Афрӯхтам ба ҳасрат шамъи мазори худро.*
*(«Оинае барои садоҳо»)*

Фарҳод ҳамчунин номи чанд тан аз паҳлавонони «Шоҳнома» дар давраҳои мухталиф низ будааст.

**ФАРШЕДВАРД (فرشیدورد)**

Номи яке аз паҳлавонони эронист, ки ба мӯҷиби ривоёти мутааххир бародари Исфандёр ва писари Гуштосп аст ва ба ривояти Фирдавсӣ дар ҷанг бо Арҷосп фармондеҳи маймана (тарафи рост)-и лашкар буд:

*Чу ҳарду сипаҳ баркашиданд саф,*
*Ҳама найзаву тегу жӯпин ба каф,*
*Абар маймана шоҳ Фаршедвард,*
*Ки бо шери дарранда ҷустӣ набард.*
*(«Шоҳнома»)*

Ба ривояти «Ёдгори Зарирон» Фаршедвард ба дасти «Важак дев» ва ба ривояти Дақиқӣ ба дасти Кухрам – сипаҳбади Турон кушта шуд:

*Або Кухрами тегзан дар набард*
*Баровехт ногоҳ Фаршедвард.*
*Зи Кухрам бар он шоҳ тан хаста шуд,*
*Ба ҷон гарчи аз дасти ӯ раста шуд.*
*(«Шоҳнома»)*

Фаршедвард номи бародари Пирони Виса, диловари туронӣ низ ҳаст, ки ба ривояти «Шоҳнома» дар ҷанги дувуми Кайхусрав бо турониён ҳамоварди Руҳҳом буд ва пас аз қатли ӯ бо бародари дигараш Лаҳҳок аз роҳи биёбон ба Турон гурехт, аммо Густаҳм ононро дунбол кард ва дар марғзоре бар эшон даст ёфт ва ҳар дуро бо шамшер аз пой даровард.

Ҳамчунин Фаршедвард номи рустоии ҳозирҷавоб ва сарватмандест, ки ба Баҳроми Гӯр ҷуръае об надод ва Баҳром дастур дод, сарвати ӯро бигиранду ба мустамандон бидиҳанд.

**ФИРДАВС (فردوس)**

Фирдавс дар забонҳои куҳани эронӣ ба маънии боғи бузург ё ҷойгоҳест фарохнок, ки гирдогирди онро деворе бароварда бошанд ва ҳама гуна дарахтону гиёҳон ва басо чорпоёни судманд дар он бипарваронанд. Ин вожа ду бор ба сурати «паирӣ даиза» дар «Авасто» ба кор рафтааст.

Дар рӯзгори Ҳахоманишиён дар Эрон боғҳои бисёр бузургу бошукӯҳ мутаалиқ ба шоҳону сарону бузургон вуҷуд доштанд ва шоҳон марзбононро ба оростани ин боғҳо ва парварондани дарахтон ташвиқ мекарданд. Бисёре аз муаррихини юнонӣ аз ин боғҳо ёд кардаанд ва чун дар Юнон чунин боғҳое набуд, таваҷҷуҳи онон ҷалб шуд ва ба тақлид аз эрониён боғҳое бо ҳамон номи эронӣ ба сурати «Породойсус» эҳдос карданд. Боғҳои эронӣ ҳамеша шуҳрати ҷаҳонӣ доштанд ва бештари ҷаҳонгардон ва муаррихин бо таҳсину шигифтӣ аз онҳо ёд кардаанд. Вожаи «пайрадайза» дар давраи сосонӣ ба сурати «пардис» даромад ва ин пардисҳо боғҳои шоҳии давраи Сосонӣ буданд, ки дар онҳо анвоъи ҳайвонот ва дарахтону гулҳо ва рӯдҳову бирkaҳову дарёчаҳо вуҷуд доштанд ва тасвири яке аз онҳо зери доманаи кӯҳи Бесутун густурда шуда ва дар Тоқи Бустон мавҷуд аст. Аз ҳамон оғоз ин вожа бар биҳишти ҷовидон, ки он ҳам ба сурати боғи сабзу хуррам таҷассум ёфта, итлоқ шуда ва ду бор дар Инҷил ва ду бор ба сурати муарраб «фирдавс» дар Қуръон ба маънии биҳишт ба кор рафтааст.

Вожаи «парадис» дар забони ибрӣ пас аз муҳоҷирати яҳудиён ба Бобил дар қарни шашуми қабл аз мелод ба орият гирифта шуда ва дар қисматҳои мухталифи Таврот ба кор рафтааст ва ҳамакнун дар забонҳои урупоӣ низ вуҷуд дорад. Вожаи «полез» дар форсӣ ба маънии боғу бӯстон ва киштзор аз вожаи «парадис» ба ҷой мондааст:

*Бад-ӯ гуфт, гӯянд, к-эй шаҳрёр,*
*Ба полез гул нест бе ранҷи хор.*
*(«Шоҳнома»)*

*Ба полез булбул бинолад ҳаме,*
*Гул аз нолаи ӯ биболад ҳаме.*
*(«Шоҳнома»)*

Фирдавс дар адаби форсӣ ба мафҳуми биҳишт ба кор рафтааст ва дар фарҳангҳо таркиботе аз қабили фирдавсрӯ, фирдавскирдор, фирдавслиқо ва фирдавсмонанд омадаанд, ки фирдавс дар ин таркибҳо мазҳари зебоию камол муаррифӣ шудааст:

*Фасурда тан андар миёни гуноҳ,*
*Равон фирдавс гум карда роҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

*Дар ситоиши Унсурӣ шоир гуфтааст:*
*Шеъри ӯ Фирдавсро монад, ки андар шеъри ӯст*
*Ҳар чӣ дар Фирдавс моро ваъда дода Зулминан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Эй ҳушёрмард, чӣ гӯӣ, ки ин гурӯҳ*
*Ҳаргиз сазои неъмати Фирдавсу Кавсаранд.*
*(Носири Хусрав)*
*Бад-ин замона зи Фирдавс ҳар замон Ризвон*
*Ҳамегушояд бар бӯстони хуррам дар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Амири гозӣ Маҳмуд, сайфи давлату дин,*
*Ки қасри ӯ Фирдавс асту дасти ӯ Кавсар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй базмгаҳи ту сурати Фирдавс*
*В-эй размгаҳи ту ояти маҳшар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Фирдавси адн гашт равон то ба фаррухӣ,*
*Боз омадӣ ба маркази дорулқарори мулк.*
*(Масъуди Саъд)*

*Намунае зи фурӯзанда афви ӯ Фирдавс,*
*Нишонае зи гудозанда хашми ӯ Сиҷҷин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Райҳони рӯҳ аз бӯи май, ҷонро футӯҳ аз рӯи май,*
*Базми сабӯҳ аз ҷӯи май фирдавскирдор омада.*
*(Хоқонӣ)*

*Одамӣ чун ту дар офоқ нишон натвон дод,*
*Балки дар ҷаннати Фирдавс набошад чу ту ҳур.*
*(Саъдӣ)*

*Баҳри фирдавси Хуросон ба дари дӯзахи Рай*
*Чӣ нишинам, ки ба пинҳон шуданам нагзоранд.*
*(Хоқонӣ)*

**ФИРЪАВН (فرعون)**

Лақаби подшоҳони қадими Миср аст ва муфассирон онро лақаби шоҳони амолиқа донистаанд, чунон ки шоҳони Эронро «кисро» ва подшоҳони Чинро «фағфур» ва шоҳони Румро «қайсар» гуфтаанд.

Назароти мухталифе роҷеъ ба асли калимаи «Фиръавн» изҳор шудаанд, ки ба навъе ҳар кадом бо номи подшоҳон иртибот меёбанд. Дар як назар Фиръавнро хуршед донистаанд, ки нахуст номи бузургтарини маъбуди милали Шарқ буда ва сипас подшоҳоне, ки худро мазҳари он мепиндоштаанд, ин номро ба худ ниҳодаанд.

Номи Фиръавн шастуҳашт бор дар Қуръон омада ва тамоман мурод аз он Фиръавни замони ҳазрати Мӯсо буда, ки аз назари таърихӣ бар Ромисеси дувум (1232-1297қ.м.) дувумин нафар аз силсилаи нуздаҳуми фароъинаи Миср маъруф ба «Фиръавни Тасхир» мунтабиқ аст. Балъамӣ номи аслии Фиръавни ҳамзамон бо Мӯсоро Валид ибни Мусъаб дониста, ки аз ҳамаи фиръавнони Миср бадтар ва ситамкортар буд. Ин Фиръавн бист сол халқро ба бутпарастӣ хонд ва сипас даъвии худоӣ кард (Нозиъот:23) ва мардумро ба парастиши хеш хонд ва анбӯҳе ба ӯ гаравиданд. Танҳо зани ӯ Осия бар дини Юсуф буд ва ҳаргиз ба вай нагаравид.

Фиръавн хоб дид, ки аз Байтулмуқаддас оташе ба Миср омад ва ҳамаи қибтиёнро бисӯхт ва тахту сарои ӯро дар ком кашид, аммо банӣ Исроилро ҳеч зиён накард. Хобгузорон

гуфтанд: Аз банӣ Исроил фарзанде зояд, ки ҳалоки ту бар дасти ӯ бошад. Фиръавн касонеро бар занони банӣ Исроил гумошт, то аз бордор шудани онон ҷилавгирӣ кунанд ва бори занон бияфкананд. То панҷ сол чунин карданд. Он гоҳ аҳли Миср бар дари Фиръавн гирд омаданд ва бино бар он ниҳоданд, як сол навзодонро бикушанд ва як сол накушанд, то насли мардумони банӣ Исроил мунқатеъ нашавад. Мӯсо ба амри Худо дар ҳамон соле, ки навзодонро мекуштанд дар вуҷуд омад. Модари Мӯсо аз бими Фиръавн ӯро ба об афканд ва канизакони Фиръавн ӯро бигирифтанд ва бо васотати Осия, ки фарзанд намеовард, ӯро ба фарзандӣ бардоштанд ва Мӯсо ном карданд. Рӯзе, ки Мӯсо канори Фиръавн буд, риши Фиръавнро бигирифту биканд. Фиръавн хост, ки ӯро бикушад, ки ба шафоати Осия аз марг наҷот ёфт.

Мӯсо ба рисолат баргузида шуд ва соҳирон мағлуби муъҷизоти ӯ шуданд, аммо Фиръавн имон наёвард. Ҳизқил, ки дар Қуръон ба муъмини оли Фиръавн мавсум аст, бо ҳамсараш, ки ба ривояте духтари Фиръавн буд, аввалин касоне буданд, ки ба Мӯсо гаравиданд. Ҳизқил ва занаш ва ҳамчунин Осия ва тамоми соҳирон ба қатл расиданд, аммо нерӯи маънавии Мӯсо боис шуд, ки Фиръавн ба рағми назари худ ба банӣ Исроил иҷозаи хуруҷ дод ва худ бо лашкаре гарон ба таъқиби онҳо бархост. Рӯди Нил барои банӣ Исроил ба амри Худо шикофта шуд ва онон ба саломат аз об гузаштанд ва Фиръавну сипоҳаш дар дарё ғарқ шуданд.

Дар Қуръон аз вазири Фиръавн, яъне Ҳомон низ сухан ба миён омада, ки ба мӯҷиби ояи 38-и сураи Қасас маъмур шуд барои Фиръавн чунон бурҷе бисозад, ки ӯ аз фарози он ба осмонҳо даст ёбад ва бар Худои Мӯсо мусаллат шавад. Чун ин бурҷ сохта шуд, Фиръавн бар болои он рафт ва ба ҷониби Худои Мӯсо тире биандохт. Худованд тири ӯро рангин боз гардонид. Фиръавн пиндошт, тир ба Худои Мӯсо хӯрдаву хунӣ шудааст. Он гоҳ Ҷабраил маъмур шуд, то он бурҷро вожгун кунад.

Дар Қуръони карим ба вуҷуди ду фиръавн дар замони Мӯсо тасреҳ нашуда, аммо бисёре аз ривоёт бар онанд, ки ду фиръавн ҳамзамони ӯ будаанд: яке Фиръавни Тасхир ва дигаре Фиръавни Хуруҷ писари ӯ, ки қисмати ахири умри Мӯсо ва хуруҷи банӣ Исроил дар замони ӯ будааст.

Фиръавн дар адабиёти исломии Эрон бо илҳом аз оёте ки дар Қуръон омада ба унвони мазҳар ва мисоли такаббуру таҷаббур ва туғёну саркашӣ машҳур шуда, то он ҷо ки масдари «тафаръун» (ба маънии гарданкашӣ)-ро аз номи ӯ муштақ донистаанд.

*Алӣ Ҳоруни уммат буд, душман з-он ҳамедорад*
*Мар ӯро, к-аш чунин омӯхт раҳ Фиръавну Ҳомонаш.*
*(Носири Хусрав)*

*Фиръавни рӯзгор зи ман кинаҷӯй гашт,*
*Чун ман ба илм дар кафи Мӯсо асо шудам.*
*(Носири Хусрав)*

*Нафс Фиръавн асту дин Мӯсову тавба чун асо,*
*Рух ба ҷанги Фиръавни лаин бояд ниҳод.*
*(Саноӣ)*

*Миср агар Фиръавн дорад, мо ба Канъон бас кунем,*
*Сим агар Салмон рабояд, дида дар Бӯзар ниҳем.*
*(Саноӣ)*

*Сеҳри душман ҳама ботил кунӣ аз тег, магар*
*Душману теги туро қиссаи Фиръавну асост.*
*(Масуди Саъд)*

*Чу аз Фиръавни ҳастӣ боз растам,*
*Чу Мӯсо мешудам ҳар дам ба миқот.*
*(Аттор)*

*Оре, бинои ҷодуи фиръавнӣ аз ҷаҳон*
*Суъбони асваду яди байзо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Фиръавн, ки мезад «лиман-ул-мулк» зи нахват,*
*Дар баҳри адам ғӯта зад аз чӯби шубонат.*
*(Соиб)*

*Чун Калиме сӯи Фиръавне равад,*
*Қалби ӯ аз «лотахаф» муҳкам шавад.*
*(Иқбол)*

*Бо он ки гашт қибтии гетӣ гариқи Нил,*
*Дар Мисри мо фароъина фармонраво ҳанӯз.*

*(Фаррухии Яздӣ)*

Ҷом ё оинаи фиръавнӣ ҷоме будааст, ки аз Тури Сино меовардаанд ва дар шеъри форсӣ борҳо ба он ишора шудааст:

*Майи дерина гусорем ба фиръавнӣ ҷом*
*Аз кафи симбуногӯше бо каффи хазиб.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Дарди мусивор хоҳӣ, ҷоми фиръавнӣ талаб*
*Бодҳои офиятсӯзу маломатгоҳро.*

*(Саноӣ)*

*Ҷоми фиръавнӣ ба каф гирем, пас мӯсиниҳод*
*Ҳар чӣ фиръавнист дар мо, бехаш аз бун барканем.*

*(Саноӣ)*

*Ҷоми фиръавнӣ хабар деҳ, то куҷост,*
*К-оташи Мӯсо аён бинмуд субҳ.*

*(Хоқонӣ)*

*Бидеҳ ҷоми фиръавниям, к-аз тазаҳҳуд*
*Чу фиръавниён з-аждаҳо мегурезам.*

*(Хоқонӣ)*

**ФИСАҲ (ид) ((فِصَح (عيد))**

Фисаҳ ё иди қиёми Масеҳ дар «Осор-ул-боқия» ва кутуби луғати арабӣ ба касри фо ва сукуни сод (фисаҳ) забт шуда ва талаффузи маъмули ибрии он чунон, ки Ҷалоли Ҳумоӣ таҳқиқ карда, Писаҳ аст. Ин ид, ки дар фаронсавӣ Иди Пок номида мешавад, иди умдаи масеҳиён аст, ки ҳар сол ба ёдбуди қиёми Масеҳ пас аз марг барпо медоранд. Ин ид аз он ҷо пайдо шуд, ки масеҳиёни нахустин маросими иди Фисаҳи яҳудро риоят мекарданд. Таърихи баргузории ин ид дастхуши тағйироти фаровон шуда ва байни 22-и морс ва 25-и оврил мутағаййир аст. Музаффари Гунободӣ овардааст, ки дар ин рӯз ҳавориюн аз

ҳазрати Исо дархости нузули моида (хӯрданӣ, таом) карданд ва он хоне буд аз тилои аҳмар ба масоҳати чиҳил заръ, ки дар он моҳии бирён бо панҷ гирда нон ва қадре сирка ва намак буд. Иди Фисаҳ ё иди Фатир яке аз муҳимтарин аъёди яҳуд аз шомгоҳи рӯзи чаҳордаҳуми найсон шуруъ мешавад ва ҳафт рӯз идома меёбад. Рӯзи понздаҳуми найсон, ки ба қавли Берунӣ нахустин рӯз аз ҳафт рӯзест, ки онро «Фатирхӯрон» хонанд, «Фисҳо» номида мешавад ва он рӯзест, ки банӣ Исроил аз Миср берун омаданд ва аз бандагӣ растанд ва қурбониҳо карданд. Яҳудиён дар ин рӯз шоиста намедонанд, ки хамир назди худ нигаҳ доранд ва дар охирин рӯз аз ин ҳафт рӯз Фиръавн дар дарёи «Суб» ё «Қурзум» ғарқ шуд ва ин рӯзро «Кас» хонанд.

Дар ду шаби нахустини ид ағзияе хоссе ба нишонаи масоиби банӣ Исроил дар Миср сарф мешавад. Дар ин аём ба нишонаи он ки банӣ Исроил ҳангоми хуруҷ аз Миср чунон шитоб доштанд, ки фурсати «баромадани» (расидани) хамир надоштанд, нони фатир сарф мешуд.

Абӯрайҳон дар бораи Фисаҳ аз назари гоҳшуморӣ ва тафовути Фисаҳи яҳудиён ва масеҳиён ба таври муфассал баҳс кардааст.

**ФУРУД (فرود)**

Яке аз шоҳзодагони Каёнӣ ва писари Сиёвуш аз Ҷарира духтари пирони Виса аст, ки ҳангоми лашкаркашии Тӯс ба Турон аз ҷониби Кайхусрав дар дижи Калот сукунат дошт ва чун лашкари Тӯс бар хилофи назари Кайхусрав ба он ҷо наздик шуд, барои огоҳӣ аз авзоъу аҳвол аз диж берун омад ва бо он ки Баҳром, писари Гударз, ӯро шинохт ва паёми вайро ба Тӯс расонид, Тӯси тундхӯй ва нобихрад бо ӯ аз дари ҷидол даромад ва нахуст Ревниз – домоди худ ва сипас Зарасп – писари хешро ба ҷанги ӯ фиристод ва ин ҳарду паҳлавон ба тири Фуруд кушта шуданд. Он гоҳ Тӯс ба кинҷӯӣ рафт ва коре аз пеш набурд ва саранҷом Рӯҳҳом – писари Гударз вайро аз пой даровард. Ҷарира дар ғами марги фарзанд ҳамаи ганҷҳои ӯро оташ зад ва бо ханҷар шиками худро дарид ва занони Фуруд низ худро аз болои диж ба зер афканданд. Дар «Шоҳнома» Фуруд аз нажоди

Каён аст, аммо таҳқиқоти ҷадидтар ӯро аз Ашкониён дониста ва ҳатто бархе вайро бо Бардон дар таърихи Порт яке донистаанд:

*Чун барад даст бар ба гурзи гарон,*
*Чун занад шаст бар ба тири хаданг,*
*Тан бишӯяд ба оби марг Фуруд,*
*Рух бипӯшад ба оби тира Пашанг.*

*(Қоонӣ)*

## -Х-

**ХАЙЗАРОН (خِیزَران)**

Хайзарон ё бомбу (bamboo), ки ба «найи ҳиндӣ» низ маъруф аст, гиёҳест баланд ва дарахтмонанд бо соқаҳое нозуку дароз, ки бо хам шудан намешикананд ва аз решаи он ҳасир ва аз чӯби он асо ва бархе силоҳҳои сабук чун сипару найза месозанд. Ба иллати зарофат ва истеҳкоми чӯби он дар тӯли замон барои танбеҳи муҷримон ва сохтани шаллоқ низ ба кор мерафтааст. Шояд ба ҳамин далел буда, ки аз он ба унвони намоди эътимод ва шуҷоат ба ҳангоми бадбахтӣ ва тарбияти хубу фазоили мушобеҳ ёд шудааст. Ҳамчунин ба далели сарсабзии ҳамешагӣ намоди тӯли умр дониста шудааст. Ин намод ба ҳамроҳи коҷ ва шукуфаи олу бар рӯйи сафолинаҳои чинӣ ва ашёи лок ва алкулии ҷопонӣ маҷмуаи мунсаҷимеро ташкил дода, ки ҳокӣ аз бахт ва тӯли умр будааст.

Дар шеъри форсӣ ағлаб ба унвони чӯбе сахт ва муқовим ва силаҳгуна дар канори размафзорҳо ва васоили таъдиб ҷой гирифтааст:

*Дирафше паси пушти солори Рум,*
*Навишта бар ӯ сурху пирӯзабум.*
*Ҳумой аз бару хайзаронаш қазиб,*
*Навишта бар ӯ-бар «муҳибби салиб».*

*(«Шоҳнома»)*

*Мург ниҳод ошён бар сари шохи чинор,*
*Чун сипари хайзарон бар сари марди савор.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Ҳиндувонро оташи рахшанда рӯяд шохи румҳ,*
*Зангиёнро шӯшаи заррин барояд хайзарон.*

*(Фаррухӣ)*

*Дар яди байзош суъбон аз каманди хайзарон*
*Хасмро зиқ-ун-нафас з-он хайзарон ангехта.*

*(Хоқонӣ)*

Хайзарон номи ҳамсари имом Ризо (а) ва модари Муҳаммадтақӣ (а) низ будааст.

**ХАР (خر)**

Хар, улоғ ё дарозгӯш (дар арабӣ: ҳимор) ҳайвони боркаши маъруф аст, ки ба борбарию ҳамоқату кавданӣ маъруф аст. Дар бисёре аз ривоятҳои асотирӣ радди пои хар дида мешавад.

Дар тӯфони Нӯҳ вақте чаҳорпоён дар киштӣ қарор мегирифтанд, охирини онҳо хар буд, зеро Иблис ба думи хар часбида буд ва Нӯҳ иҷоза дод, Иблис ҳам биёяд. Дар саргузашти Узайр вақте қабули зинда шудани мурдагон дар растохез барояш душвор омада буд, фариштае бар ӯ нозил шуду гуфт: Ба устухонҳои хари мурдаат бингар. Ва он гоҳ хар зинда шуд ва ӯ ба растохез имон овард.

Исо ҳангоми вуруд ба Байтулмуқаддас бар харе нишаст ва ба шаҳр даромад ва кӯрону беморонро шифо дод. Аз он пас ду табақа, яъне рӯҳониёну пизишкон ба таассӣ (пайравӣ) аз он ҳазрат ва аз боби таяммун бар хар савор мешуданд.

Шоире аз сари танз гуфтааст:

*Фақеҳи шаҳр бигуфт ин сухан ба гӯши ҳимораш,*
*Ки ҳар кӣ хар шавад, албатта мешаванд савораш.*

Хари Балъом ба сухан омад ва кӯрботинии соҳиби худро ба боди маломат гирифт. Дар фарҳанги Машриқзамин хари Мулло Насриддин мазҳари инқиёд ва ҳамоҳангӣ бо танзҳои Муллост ва барҷастагии хоссе ёфтааст. Хар дар фарҳанги Ғарб намоди фақру мазҳари фурутанӣ, шакибоӣ, фармонбардорӣ ва танбалист.

Дар шеъру адаб ва фарҳанги форсӣ мазоҳир ва намудҳои ин ҳайвон бисёранд ва истилоҳоту зарбулмасалҳои фаровоне дар иртибот бо он дар фарҳангҳои форсӣ шиноваранд. Аз миёни

шоирони эронӣ Носири Хусрав аз номи ин ҳайвон ба унвони мазҳари нодонӣ бисёр суд бурдааст. Дар забони форсӣ ин калима дар таркиб бо вожаҳои бисёре омадааст.

**ХАРУЗОН (خَروزان)**

Харузон ё Хазарвон номи паҳлавоне туронӣ буд, ки бо Шамосос – диловари эронӣ набард кард. Ин ном дар «Шоҳнома»-и чопи Маскав ҳама ҷо ба сурати «Хазарвон» омадааст.

*Ба дил гуфт, к-акнун зи лашкар чӣ бок,*
*Чи пешам Хазарвон, чи як мушт хок.*

*Шамososу дигар Хазарвони гурд*
*Зи лашкар саворон бад-ишон супурд.*
*(«Шоҳнома»)*

Ин ном дар шеъри форсӣ низ ба нудрат омадааст:

*Золи хур аз новаки шуъоъ фалакро*
*Хун зи шафақ баркушод ҳамчу Харузон.*
*(«Қоонӣ»)*

**ХАШМ (خشم)**

Дар «Авасто» Аишма (Aeshma) номи деви ғазабу хашм аст, ки парстиши девонро таҷвиз мекунад. Дар бархе мутун номи ӯ «Амеҳриспанд» омада, ки бо ду деви дигар «Араск» ва «Мисӯхт» як мусалласи шуму дӯзахиро ташкил медиҳанд.

Хашм дар ойини Зардуштӣ яке аз пуросебтарини девон ва бо сифати «хунинсилоҳ» муаррифӣ шуда ва гоҳе барои такмили адади ҳафт дар гурӯҳи шаш каморикон дар баробари Амшоспандон қарор мегирад. Ӯ ҳамчунин рақиби Сурӯш (фариштаи итоат) аст ва саранҷом ҳам аз гурзи Меҳр ба ҳарос меафтад ва ба дасти Сурӯш нобуд мешавад. Дар «Бундаҳишн» ҳафт қувва ба деви Хашм интисоб ёфта, ки бо онҳо тамоми мавҷудотро фано мекунад. Ӯ яке аз душманони равон дар пули Чинувад ба ҳисоб меояд. Аҳреман ӯро барангехт, то бо эҷоди

муҷодала ва издиёди қатлу куштор осоиши мардумро барҳам бизанад.

Дар фарҳанги исломӣ ва бавижа дар адабиёти форсӣ, агарчи хашм як дев ба ҳисоб намеояд, аммо хусусиёте, ки барои он дар назар гирифта шуда, мубайййини аҳаммият ва собиқаи ин қувваи аҳреманист. Аҳодиси бисёре аз Паёмбар ва аимма дар мазаммати хашм ва фазилати фуру хӯрдани хашм нақл шудаанд.

*На деви хашми ӯ гаштаст беҳтар,*
*На тоза ишқи ӯ гашта куҳантар.*
*(«Вису Ромин»)*

*Манам, гуфт, бар тахти гардонсипеҳр,*
*Ҳамам хашму ҷанг асту ҳам доду меҳр.*
*(«Шоҳнома»)*

*Қудраташ бар хашми сахти хеш мебинам равон,*
*Мард бояд, к-ӯ ба хашми сахт-бар қодир шавад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Хашмро дар дил мадор, эро ки хашм*
*Зери доман-дар бало дорад дафин.*
*(Носири Хусрав)*

*Хашм гирӣ, ҷанг ҷӯйӣ, чун бимонӣ аз ҷавоб,*
*Хашм як сӯ неҳ, сухан густар, ки шаҳр овор нест.*
*(Носири Хусрав)*

**ХИЗР (ХАЗИР) (خِضر (خَضِر))**

Баъзе Хизрро аз паёмбарони банӣ Исроил ва бархе бандае аз бандагони Худо, ҳамчун Луқмон, донистаанд, ки илми бисёр дошт ва ӯро ба ин ҷиҳат Хизр хондаанд, ки рӯзе рӯйи санге биншаст ва чун бархост аз зери он санг гиёҳи сабз руста буд.

*Чун зи пайи Хизр ҳама сабз руст,*
*Хатти ту з-он қисса нишон мекунад.*
*Чашмаи Хизр аст даҳонат ба ҳукм,*
*Хатти ту сарсабз аз он мекунад.*
*(Аттор)*

*Гардидааст ҳамчу қадамгоҳи Хизр сабз*
*Рӯйи замин зи сарви парешонхироми мо.*
*(Ҳофиз)*

Баъзе Хизрро бо Ясаъ ва баъзе бо Илёс ва гоҳ бо Лиё ва Ирмиё мутобиқат дода ва ҳатто сифри Мӯсо ва Юшаъро, ки дар Қуръон низ ба он ишора шуда маъхуз аз сифри Илёс ва Ясаъ донистаанд.

Падари Хизр агарчи подшоҳе некӯкор буд, худоро намепарастид, аммо Хизр худопараст шуд ва аз издивоҷ сар боззад ва дар ҷазоир маскан гузид. Хизр бар оби ҳаёт низ даст ёфт ва то растохез ҷовидона шуд. Аз ин рӯ бархе манобеъ ӯро саркардаи лашкари Искандар ё Зулқарнайн донистаанд, ки дар натиҷаи тақвои худ ва ё ба далели ин ки бар муқаддимаи лашкар ӯ буд (Балъамӣ) ба нӯшидани оби ҳаёт ноил омад, вале Искандар (Зулқарнайн) аз он бенасиб монд:

*Файзи азал ба зӯру зар ар омадӣ ба даст,*
*Оби Хазир насибаи Искандар омадӣ.*
*(Ҳофиз)*

Хизр роҳнамои дарёҳост ва ҳар кӣ дар дарёҳо роҳ гум кунад, ӯро роҳ намояд ва ҳар ки бимирад, бар ӯ намоз кунад ва Илёс ҳамин корро дар биёбонҳо кунад ва ҳарду мавсими ҳаҷ ба Макка оянд ва ҳеч кас онҳоро набинад, магар онҳо ки худ бихоҳанд.

Номи Хизр дар Қуръон наёмадааст, аммо бисёре аз муфассирон ояи 65-и сураи Каҳфро марбут ба ӯ дониставу навиштаанд, Мӯсо ба талаби Хизр шуд, то аз ӯ илм биёмӯзад, зеро худо ба ӯ ваҳй кард, ки ман дар замин бандае аз ту олимтар дорам ва номи ӯ Хизр аст. Аз ин рӯ Мӯсо ба ҳамроҳии Юшаъ ба дунболи моҳӣ ба дарё фурӯ рафт ва вақте аз Маҷмаъ-ул-баҳрайн бозгашт, Хизрро дар ҳоли намоз ёфт. Онҳо бо ҳам ба роҳ уфтоданд ва Хизр дар ин сафар бо сӯрох кардани киштӣ ва таъмири девори махруба ва куштани як тифл шигифтӣ ва эътирози Мӯсоро барангехт ва аз чашми ӯ пинҳон шуд:

*Хизр осудаст аз таъмири девори ятим,*
*Ҳар касеро рӯй дар таъмири девори худ аст.*
*(Сойиб)*

Дар манобеъи яҳуд ҳам қиссае шабеҳ ба достони Мӯсо ва Хизр ҳаст.

Урафо Хизр ва Илёсро дар зумраи авлиё шумурдаанд. Ба назари онҳо Хизр намунаи ишқ ва Мӯсо мазҳари ақл аст, ки дар ҳамсафарии Хизр нотавон омад. Оби ҳаёт дар даруни зулмат ҷой дорад ва Хизр, ки пири тариқат ва зиндаи ҷовид аст, соликро ба он роҳ менамояд.

Мутобиқи ривоёт Хизр бар афроди хоссе зоҳир мешавад. Барои аввалин бор Саноӣ аз мулоқот бо Хизр сухан ба миён овардааст. Оммаи мардум низ муътақиданд, Хизр бар афроде, ки бихоҳад, зоҳир мешавад ва мушкили онҳоро аз миён бармедорад ва ҳатто тариқаи хоссе барои ҳозир кардани Хизр пешниҳод кардаанд. Ба назар мерасад, дидор бо Хизр асосан як фикри эронӣ бошад. Дар адаби форсӣ асотири марбут ба Хизр гоҳ бо афсонаҳои марбут ба Ҷоми Ҷам – ба далели иртиботи Искандар бо Ҷом ва Хизр ва гоҳе бо ривоёти марбут ба Ҷам иртибот ёфтааст:

*Карамаш чашмасори машраби Хизр,*
*Қаламаш сарбаҳои хотами Ҷам.*
*(Хоқонӣ)*

*Идрису Ҷам муҳандис, Мӯсову Хизр банно,*
*Рӯҳу фалак музаввиқ, Нӯҳу малак дуругар.*
*(Хоқонӣ)*

*Холиқи арш се чизи се паямбар ба ту дод:*
*Муъҷизи Исию умри Хизиру шоҳии Ҷам.*
*(Муъиззӣ)*

*Фалак ба мулки Ҷам, эй шоҳ, мужда дод туро,*
*Ба умри Хизр туро рӯзгор мужда диҳод!*
*(Муъиззӣ)*

Ба таври куллӣ дар адаби форсӣ достони Хизр бо муносибатҳои зер матраҳ шудааст:

а) Умри ҷовидон, зеро Хизр оби ҳаёт нӯшида ва бақо ёфт:

*Ба сони Хизри паямбар ҳамеша зинда бувам,*
*Агар биёбам бар Салсабили дӯст сабил.*
*(Қатрон)*

*Сикандаре, ки муқими ҳарими ӯ чун Хизр*
*Зи файзи хоки дараш умри ҷовидон гирад.*
*(Ҳофиз)*

*Аз каманди риштаи умри абад сар мекашид*
*Хизр, агар меёфт қадри печутоби ишқро.*
*(Сойиб)*

*Ҳаёти ҷовидоне аз Худо чун Хизр мехоҳам,*
*Ки пок аз сабзаи бегона созам гулшани дилро.*
*(Сойиб)*

*Мо аз ин ҳастии даҳрӯза ба ҷон омадаем,*
*Вой аз Хизр, ки зиндонии умри абад аст.*
*(Сойиб)*

б) Оби ҳаёт, ки Искандар дар талабаш ноком монд:

*Иттифоқи он ду ҷавҳар буд, ки дар офоқ ҷуст*
*Асл вақте Хизр бурду фаръ Искандар гирифт.*
*(Саноӣ)*

*Хазир з-ин роҳ шуд дар кӯй, к-обе ёфт ҷонпарвар,*
*Сикандар аз раҳе дигар бурун омад чу тобистон.*
*(Саноӣ)*

*Зи баҳри оби ҳаёт аз пайи ризои Худо*
*Замин бипаймоям ҳамчу Хизру Искандар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Дар лаби лаъли турки ман оби ҳаёти Хизр буд,*
*Лаб чу ниҳод бар лабам, гуфтам, Хизри дигарам.*
*(Аттор)*

*Оби ҳайвон агар ин аст, ки дорад лаби дӯст,*
*Равшан аст ин, ки Хазир баҳра саробе дорад.*
*(Ҳофиз)*

*Гарат ҳавост, ки бо Хизр ҳамнишин бошӣ,*
*Ниҳон зи чашми Сикандар чу оби ҳайвон бош.*
*(Ҳофиз)*

*Ба эҳтиёт зи дасти Хазир пиёла бигир,*
*Мабод оби ҳаётат диҳад ба ҷои шароб.*
*(Сойиб)*

*Ба зери миннати хушки Хазир марав, зинҳор,*
*Ки оби рӯй кам аз оби зиндагонӣ нест.*
*(Сойиб)*

*Сикандар бо Хазир хуш нуктае гуфт:*
*Шарики сӯзу сози баҳру бар шав.*
*Ту ин ҷанг аз канори арса бинӣ,*
*Бимир андар набарду зиндатар шав.*
*(Иқбол)*

*Он сахткӯш чист, ки гирад зи санг об,*
*Муҳтоҷи Хизр мисли Сикандар намешавад.*
*(Иқбол)*

ч) Зулумот, ки чашмаи ҳайвон ё оби ҳаёт дар он воқеъ аст:

*Беҳуда маҷӯй оби ҳайвон*
*Дар зулмати хеш чун Сикандар,*
*К-он чашма, ки Хизр ёфт он ҷо,*
*Бо дев фаришта нест ҳамбар.*
*(Саноӣ)*

*Гар наёбӣ Хизрвор оби ҳаёт андар зулам,*
*Айб н-ояд з-он, ту дар ҷустан Сикандарвор бош.*
*(Саноӣ)*

*Хизр оварад бурун зи сиёҳӣ гилеми хеш,*
*Эй ақл, вогузор ба савдои ӯ маро.*
*(Сойиб)*

д) Роҳнамоӣ ва далолати гумгаштагон:

*Мавҷи дарё кай расад дар авҷи саҳрои Хазир,*
*Дар биёбон роҳ камтар гум кунад Илёсро.*
*(Саноӣ)*

*Самъ ку, то бишнавад имрӯз овози Увайс,*
*Хизр ку, то даршавад ғаввосвор андар биҳор.*
*(Саноӣ)*

*Хизри фаррухпай далелиро миён баста чу килк,*
*Ҷоҳилӣ бошад сутури ланг раҳбар доштан.*
*(Саноӣ)*
*Ту дастгир шав, эй Хизри пайхуҷаста, ки ман*
*Пиёда меравам у ҳамраҳон саворонанд.*
*(Ҳофиз)*

*Қатъи ин марҳала бе ҳамраҳии Хизр макун,*
*Зулумот аст, битарс аз хатари гумроҳӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Мекунад ҳамраҳии Хизр биёбонмаргат,*
*Агар аз дарди талаб роҳбаре нест туро.*
*(Сойиб)*

**ХУМОҲАН (خُماهن)**

Дар забони паҳлавӣ филизгуна будани осмон, бо сифати «хуван оҳан» ба маънии филиззи гудохта баён шуда ва дар форсӣ, ба сурати «хуми оҳан» ва «хумоҳан» ба кор рафта ва бинобар ончи дар фарҳангҳо омада, сангест бағоят сахт ва тираранг, моил сурхӣ ва бар ду навъ нар ва мода аст, ки нари онро чун бо об бисоянд, монанди зирних зард шавад ва модаи онро чун бо об бисоянд, сурх шавад монанди шанҷарф. Дар «Бундаҳишн» омада, ки «нахуст осмон бо зоҳире равшан ва бисёр дуркарона, ба пайкари тухме аз хумоҳан, ки алмос (филиззи сахт ё фӯлод)-и нар бошад, офарида шуд». Ин санг барои варамҳои дамовӣ ва сафровӣ нофеъ бошад. Гӯянд, ки дар зарфи хумоҳан ҳарчанд шароб хӯранд, мастӣ наёварад.

Дар шеъри форсӣ, хумоҳан бештар ба ҳамон мафҳуми мутаъорифи он, яъне санги сиёҳ ва моил ба сурхӣ, матраҳ аст ва ба нудрат ба мафоҳими куҳани он тавачҷуҳ шудааст:

*То зи Бадахшон падид ояд луълӯ*
*Чун гуҳар аз сангу каҳарбо зи хумоҳан*
*(Фаррухӣ)*

*Ба дарёбор бошад анбари тар,*
*Бо кӯҳ-андар бувад кони хумоҳан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ҳон, эй Саноӣ, арчи чунин аст теғ деҳ,*
*К-ишон на оҳананд, ки рими хумоҳананд.*
*(Саноӣ)*

*Зи бас ки сӯхтани ҷону рондани хун гашт*
*Замину об ба ранги хумоҳану марҷон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Теғи ту барқест хумоҳангузар,*
*Асби ту абрест навоҳигузор.*
*(Мухторӣ)*

*Дар пардаи хумоҳанӣ абри сикоҳанӣ*
*Ранги хизоб бар сари дунё барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй теғи ту оби равшану оташи ноб,*
*Обе чу хумоҳан, оташе чун симоб.*
*(Хоқонӣ)*

*Зи нӯки новаки ин римани хумоҳанфом,*
*Ҳазор чашмаи римоҳан аст синаи ман.*
*(Хоқонӣ)*
*Ин хумоҳангун, ки чун римоҳанам полуду сӯхт,*
*Шуд сикоҳанпӯш аз дуди дили дарвои ман.*
*(Хоқонӣ)*

*Худойгоно, меҳмони банда будастанд*
*Тане ду дӯш ба секию нуқлу руду шароб.*
*Ба табъи хурраму хандон шароб нӯшиданд,*
*Ки бар хумоҳани гардун фурӯғи ӯ симоб.*
*(Анварӣ)*

**ХУРДОД (خردادروز)**

Рӯзи шашуми ҳар моҳи шамсӣ ба Хурдод фариштаи муваккали тарбияти халқ ва ашҷору изолаи палидӣ таллуқ дорад ва ба номи ӯ «хурдодрӯз» номида мешавад. Дар ин рӯз издивоҷу сафару касби маъишатро некуву муносиб медонистаанд. Рӯзи шашуми хурдодмоҳ ҷашни хурдодгон ва рӯзи шашуми фарвардин «Наврӯзи бузург» номида мешавад ва аз қадим дар ин рӯзҳо маросиме вижа дар Эрон баргузор мешудааст («Осор-ул-боқия»).

*Бурун рафт шодон ба хурдодрӯз,*
*Ба нек ахтару фоли гетифурӯз.*
*(«Шоҳнома»)*

*Хурдодруз дод набошад, ки бомдод*
*Аз лаҳву хуррамӣ наситонӣ зи бода дод.*
*(Масъуди Саъд)*

**ХУРРАМРӮЗ (خرّم روز)**

Рӯзи ҳаштуми моҳи моҳи шамсӣ бар асоси гоҳшумории Эрони қадим аст, ки онро дар даймоҳ ба муносибати яке шудани номи моҳ ва рӯз ҷашн мегирифтанд. Дар ин рӯз шоҳон бори ом медоданд ва бо раъият якҷо менишастанд ва ба сухани онон гӯш медоданд. Хуррамрӯзи дайро «Додорҷашн» низ мегуфтанд.

**ХУРРӮЗ (خرروز)**

Рӯзи ёздаҳуми ҳар моҳи шамсӣ, ки ба номи фариштаи Хуршед аст, ба «хуррӯз» мавсум аст. Бинобар ривоёт, Шис ва Мӯсо дар ин рӯз зода шуданд. Дар ин рӯз ҳар кас мусофират

кунад, ғанимат ёбад ва ҳар кас дар ин рӯз зода шавад, муборак ва некуст. Ин рӯз дар хурдод наҳс ва дар моҳҳои дигар миёна аст. Рӯзи ёздаҳуми даймоҳ аввали гоҳанбори нахуст аст ва Худованд осмонро дар ин рӯз офарид («Осор-ул-боқия»). Ёздаҳуми исфанд аввали гоҳанбори дувум аст ва дар ин рӯз об офарида шуд.

*Рӯзи хур аст, эй ба ду рух ҳамчу хур,*
*Тофт хур аз чархи фалак, бода хӯр!*
*(Масъуди Саъд)*

**ХУРӮС (خروس)**

Хурӯс, Хурӯҳ, Хурӯз ваХурӯч аз мурғони муқаддас аст. Бунёди калимаи «хурӯс» (аз масдари храус дар «Авасто» ба маънии хурӯшидан) бо вожаи «хурӯш» ва «хурӯшидан» дар забони форсӣ ҳамреша аст. Бинобар ин, хурӯс ба маънии хурӯшанда ва ин тасмия ба муносибати бонг задани хурӯс аст («Бурҳон»).

Дар фарҳанги Маздясно хурӯс аз мурғони муқаддас аст ва ба фариштаи Баҳман ихтисос дорад. Хурӯс дар сапедадам бо бонги хеш деви зулматро меронад ва мардумро ба бархостан ва ибодату кишту кор мехонад. Ин ҳайвон бо кумаки саг дар барандохтани душманон аз ҳамкорони Сурӯш ба шумор меравад. Илова бар ин вазифаи пайки Сурӯш низ бар уҳдаи хурӯс аст ва дар сапедадам муждаи сипарӣ шудани торикии шаб ва баромадани фурӯғи рӯзро ба ҳамроҳ дорад. Дар ҳоле, ки деви Бӯшосп мардумонро ба хоб даъват мекунад. Дар «Шоҳнома» низ хурӯс пайки эзадӣ муаррифӣ шудааст.

Ба ривояти Балъамӣ Гаюмарс суфориш кард, ки Сиёмакро бо мокиён ва хурӯси сафед нигаҳ доранд, то девон ӯро газанд накунанд ва дар сияри Аҷам ҳаст, ки девон огоҳ шуданд, ки ӯ падари ҳамаи шоҳон аст ва тадбири ҳалокаш карданд ва мореро бигирифтанду дар хонаи Сиёмак бияфканданд. Хурӯси сафед чун морро бидид, бонг мекард ва ғулом огоҳ шуду морро бикушт.

Гаюмарс чун ба кинхоҳии писараш ба кӯҳи Дамованд рафт, вақти намози пешин хурӯси сапедеро дид, ки мокиёне ба дунболи ӯ буд ва море дар пеш. Хурӯс ба мор ҳамла мебурд ва ҳар бор, ки ӯро мезад, бонге хуш мекард. Гаюмарсро хуш омад аз меҳрубонии ӯ бар ҷуфти хеш ва дид, ки табъи ӯ ба табъи одамӣ

наздик аст. Бо санг морро кушт. Хурӯс бонги нишот кард ва Гаюмарс ғизое бад-ӯ дод ва ӯ онро ба ҷуфти худ исор кард. Гаюмарс саховати ӯро ба фол нек гирифт. Аз ин рӯ аҷам бонги хурӯсро ба вақт хуҷаста донанд, хосса хурӯси сафедро ва гӯянд дар ҳар хона, ки бошад, дев дар он хона набошад. Аммо бонги хурӯсро дар шомгоҳ ба фол бад доранд ва ин аз он рӯст, ки чун кори Гаюмарс ба охир расид, хурӯс бевақт дар намози шом бонг кард ва чун нигоҳ карданд, Гаюмарс мурда буд.

«Шоҳнома» парвариши мурғон, аз ҷумла хурӯсро ба Таҳмурас нисбат медиҳад:

*Чу ин карда шуд, мокиёну хурӯс*
*Куҷо бархурӯшад гаҳи захми кӯс,*
*Биёварду яксар ба мардум кашид,*
*Нуҳуфта ҳама судмандаш гузид.*

Дар ривояти Маздясно хурӯс фидяи хубест ва назди эрониён монанди уқоб нишонаи сипоҳиён ба шумор мерафт ва чун шоҳону паҳлавонон ҳар ҷо мерафтанд, ӯро бо худ мебурданд, ҳамзамон бо кишваргушоиҳо соири милал низ бо он ошно шуданд.

Ному сурати ин паранда чи ба сурати ҳақиқию авастоии он ва чи бо унвони «мурғи эронӣ» ва «аҳли мод» ба забонҳои юнонӣ ва фарангӣ роҳ ёфтааст. Ҳатто эътиқод ба тақаддусу аҳаммияти ӯ дар рондани деви торикӣ ва хоб ҳам, чунон ки дар ойини зардуштӣ вуҷуд дошта, ба Урупо рафта ва дар адаби Мағрибзамин нуфуз кардааст. Аз ҷумла дар «Ҳамлет»-и Шекспир. Ба назар мерасад, юнониён хурӯсро аз тариқи Эрон шинохта бошанд ва ба ҳамин далел то замоне дароз онро perser (порсӣ, эронӣ) мехонданд.

Урупоиён ҳам хурӯсро аз тариқи эрониён шинохтанд. Олмониҳои қадим нахустин рӯзе, ки хат омӯхтанд, онро «ҳон фасус», яъне пои хурӯс номиданд. Юнониён ва румиён хурӯсро фарраи худовандӣ ва мазҳари Опулун номидаанд.

Дар Эрон аз қадим панҷа нишонии муқаддас ва рамзи хурӯс будааст.

Муҳаммад ибни Абдуссаломи Хатибӣ, шуъубии эрониро «хурӯси девон» номидаанд, ки дар арабӣ ба «дикулҷин» машҳур шудааст.

Гоҳе хурӯс монанди калоғ мазҳари шумию зиштӣ ва шаҳватпарастӣ дониста шудааст. Мавлавӣ дар достони Иброҳими Халил овардааст:

*Чанд гӯйӣ ҳамчу зоги пурнуҳус,*
*Эй Халил, аз баҳри чӣ гаштӣ хурӯс.*
*Гуфт фармон, ҳикмати фармон бигӯ,*
*То мусаббиҳ гардам онро мӯбамӯ.*
*(«Маснавӣ»)*

Дар фарҳанги исломӣ низ бисёре аз ин вижагиҳо ба хурӯс мансуб аст. Дар «Ҳаёт-ул-ҳайвон»-и Дамирӣ аҳодисе дар зикри фазоили хурӯс нақл шуда ва бинобар «Тафсири Табарӣ» дар шаби меъроҷ Паёмбар дар осмони чаҳорум мурғе дид, сапедтар аз оҷ, бар мисоли хурӯс, пойи ӯ бар ҳафтум табақаи замин буд ва сари ӯ бар ҳафтум осмон. Ҷабрайил ба Паёмбар гуфт: Ин хурӯси сапед (дикулабяз) аст, ки ҳар гоҳ ду боли хеш боз кунад ва бонг занад, ҷумла хурӯсҳои замин низ бонг кунанд. Ба ин ҷиҳат Паёмбар васият кард, ки хурӯси сапед дӯсти ман аст ва ман дӯсти ӯям.

Ончи имрӯз дар эътиқодоти авом боқӣ монда, нишон медиҳад, ки ривоёти куҳан ба навъе дар боварҳои мардум таъсир гузоштааст. Авом муътақиданд, хурӯси сафедро набояд кушт, зеро фаришта аст. Хурӯсро, ки бевақт бихонад, бояд кушт ё бахшид, вагарна соҳибаш мемирад. Шояд назар ба ҳамин эътиқод аст, ки бонги хурӯсро аз мурғ ба фол бад доштаанд ва Саъдӣ овардааст:

*Саодат намонад дар он хонадон,*
*Ки бонги хурӯс ояд аз мокиён.*

Маъруф аст, ки хурӯс дар тамоми умр як байза ниҳад, ки онро «байзат-ул-фуқаро» гӯянд. Шоире гуфта:

*Инъоми хоҷа бо мани мискин ба умри хеш*
*Чун байзаи хурӯс яке бор буду бас.*

Вожаи «хурӯс» ба суратҳои «хурӯҳ», «хурӯч» ва «хурӯз» низ дар шеъри форсӣ омадааст:

*Дувум рӯз, ҳангоми бонги хурӯс*
*Бибандам бари кӯҳаи пил кӯс.*
*(«Шоҳнома»)*

*Шаб аз ҳамлаи рӯз гардад сутӯҳ,*
*Шавад парри зоғаш чу парри хурӯҳ.*
*(Унсурӣ)*
*Хурӯҳи гунуда фуру кӯфт бол,*
*Дуҳулзан бизад бар табира давол.*
*(«Хамса»)*

*Сиголандаи ҷанг монанди ғуч,*
*Табар бурда бар сар чу тоҷи хурӯч.*
*(Рӯдакӣ)*

*Он писари порадӯз шаб ҳама шаб то ба рӯз*
*Бонг кунад чун хурӯз «рашкӣ попуч кимда вор?!»*
*(Мавлоно)*

Ҳамчунин дар фарҳангҳо («Бурҳон» ва «Ҷаҳонгирӣ») «хурӯҳак» ба маънии марҷон ва «худхӯра» ба маънии бӯстонафрӯз ё тоҷи хурӯс ва «хурӯҳа» ё «хурӯсак» ва «хурӯса» ба муносибати рангу шакл ва тоҷи хурӯс омадаанд.

Ҷанги хурӯс низ аз қадимулайём аз саргармиҳои роиҷ ба ҳисоб меомадааст ва хурӯсҳое аз нажоди махсус барои ин кор тарбият мешудаанд. Ин расм дар Афғонистон ва қисматҳое аз Хуросон ҳанӯз боқист. Таъбири «хурӯси ҷангӣ», кинояаз афроди тундхӯву ситезаҷӯ, аз ҳамин ҷо мутадовил шудааст.

Бонги хурӯс нидои бедории субҳ аст ва низ киноя аз соати охири шаб ва субҳи пагоҳ:

*Омад бонги хурӯс, муъзини майхорагон*
*Субҳи нахустин намуд рӯй ба наззорагон.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба шабгир ҳангоми бонги хурӯс*
*Аз он дашт бархост овои кӯс.*
*(Фирдавсӣ)*

Хурӯши хурӯс низ ба ҳамон маънии бонги хурӯс аст ва киноя аз наздикии субҳ:

*Чу аз рӯз шуд кӯҳ чун сандарус,*
*Ба абр андаромад хурӯши хурӯс.*
*(Фирдавсӣ)*

*Бад-он гаҳ ки хезад хурӯши хурӯс,*
*Зи даргоҳ бархост овои кӯс.*
*(Фирдавсӣ)*

Чашми хурӯс дар шеъри форсӣ мушаббаҳбиҳи оростагию зебоист ва гоҳе ҳам киноя аз сурхӣ:

*Ба шабгир бархост овои кӯс,*
*Ҳаво шуд ба кирдори чашми хурӯс.*
*(Фирдавсӣ)*

*Лаб аз лабе чу чашми хурӯс аблаҳӣ бувад*
*Бардоштан ба гуфтаи беҳудаи хурӯс.*
*(Саъдӣ)*

*Май хӯрам сурхтар аз чашми хурӯс*
*Дар шаби тиратар аз парри зоғ.*
*(Адиб Собир)*

*«Шаб ба хурӯс гузоштан»* ба маънии дору надори худро раҳо кардану гурехтан дар насри форсӣ ба кор рафтааст:

*«Сулаймоншоҳ, чунон ки одати ӯ буд, дар пайи бесуботӣ асби навбатӣ бихост ва нақде, ки аз хазона бартавонист гирифт, бардошт ва шаб ба хурӯс гузошту хештанро чун мӯй аз миёни хамир аз мулк бадар овард ва хазонаву боргоҳу асбоб ҳамчунон барҷой бимонд ва худ биронд» («Роҳат-ус-судур»).*

Хурӯсро самбули огоҳӣ, ихтор, пуштикор, талош, ҷастухез, хушҳолӣ, растохез, шабзиндадорӣ, ҳушёрӣ, мардонагӣ, пайки саҳар, ҳасодат, худпарастӣ ва муборизаталабӣ низ донистаанд ва дар фарҳанги милал боварҳои қавмию асотирӣ дар мавриди он вуҷуд доранд.

Соири мазомин:

*Аз хурӯсони Хуросон чу мане нест, чӣ суд,*
*Ки гаҳи субҳ хурӯшон шуданам нагзоранд.*
*(Хоқонӣ)*

*Имшаб магар ба вақт намехонад ин хурӯс,*
*Ушшоқ бас накарда ҳанӯз аз канору бӯс.*
*(Саъдӣ)*

**ХУРШЕД** (خورشید)

Хуршед ё шамс номи яке аз эзадони Маздаясно аст, ки дар бахшҳои «Авасто» аз он сухан рафта ва фариштаи фурӯғ ва рӯшноии меҳр ва бо сифати «тезасб» муаррифӣ шудааст. Чунонки аз «Авасто» бармеояд, хуршед ғайр аз «меҳр» аст, вале аз қадим ин ду бо ҳам муштабеҳ шудаанд ва хуршед бо фурӯғи муқаддаси он ҷовидонӣ шумурда шудааст. Дар тақвими куҳани эронӣ, рӯзи ёздаҳуми ҳар моҳ – хур ё хуррӯз ва ба номи хуршед мавсум аст. Ба қавли Берунӣ, дай, ки номи моҳи даҳуми ҳар сол аст, «хурмоҳ» низ номида шудааст. Яшти шашуми «Авасто» махсуси хуршед аст ва чунон ки аз «Бундҳишн» бармеояд, гули мурди сафед ба ин фаришта ихтисос дорад. Хуршед ба воситаи нур ва азамат ва фоида ҳамеша назди ақвоми ҳиндуурупоӣ ва сомӣ мавриди таъзиму такрим буда ва ҳатто дар Мисри қадим худованди Хуршед (маъбади Хуршед) парастиш мешудааст. Як ҷо колбади Аҳурамаздо ҳамонанди хуршед тасвир шуда ва ҷои дигар хуршед чашми Аҳуромаздо дониста шудааст. Бинобар «Бундҳишн», чун Каюмарс аз ҷаҳон даргузашт, нутфааш ба хуршед пайваст, то дар он ҷо поку муназзаҳ шавад ва маҳфуз бимонад.

Дар таърихи куҳани Эрон низ хуршед аз эътибору аҳаммияти хоссе бархурдор будааст ва дар аъёд гардунаи хуршедро мегардонанд. Куруш лашкариёни худро ба одати қадим пас аз баромадани хуршед ҳаракат медод. Ин суннат дар «Шоҳнома» низ дида мешавад. Бисёре аз корҳо, аз ҷумла набардҳо, пас аз баромадани хуршед анҷом мешуданд. Ба илова, хуршед дар манобеъи куҳан аломати иқтидор, салтанат ва бақои Эронзамин буда ва ба унвони мазҳари мамлакат болои чодари шоҳ ва ҳатто бар рӯи дирафши подшоҳон («Шоҳнома») нақши хуршед қарор доштааст. Ба ҳар ҳол татҳир ва изолаи палидиҳо яке аз умдатарин вазоифи хуршед ба ҳисоб меомад. Дар фиқҳи исломӣ ҳам хуршед дар зумраи мутаҳҳарот ва номи навадуякумин сураи Қуръон (аш-Шамс) аст, ки дар садри ҳамин сура ба он савганд низ ёд шуда аст.

На танҳо дар фарҳанги Эрон ва Ислом, ки дар бисёре аз фарҳангҳо ҳолае аз андешаҳо ва ривоёти куҳани асотирӣ хуршедро дар бар гирифтааст.

Аз сӯе хуршед ба ҷиҳати гармобахшии худ ҳамонанди об нишонаи ҳаёт ва сарчашмаи неруи инсон ва кайҳон ва аз рӯи дигар мазҳари муҷассами неруҳои осмону замин ва «падари башар» номида шудааст. Хуршед аз жарфои дарёҳо сар бармекашад ва дар ҷаҳони нопайдакарона нопадид мешавад. Хуршедпарастӣ (меҳрпарастӣ) дар кешҳои бешуморе ба суратҳои гуногун намудор гаштааст. Масалан, саҷдаи хуршеди толеъ кешест роиҷ. Дар Шарқи Дур «офтоби тобон» нишонаи хосси сарзамини Ҷопон аст ва ба ҳамин ҷиҳат дар забони ҷопонӣ онро «Ниҳон» ё «Ниппон» номиданд. Дар адабиёти форсӣ хуршед манбаъи партавфишонӣ ва мазҳари камолу зебоию баландист, ки ҷойгоҳи ӯ фалаки чаҳорум, маъмани паёмбароне чун Идрис ва Исост. Дар манобеъи куҳан омадааст, ки дар рӯзгори Идрис бод хост ва хостор шуд, вайро ба осмон барад, то дар он ҷо бо соири фариштагон ба парастиши Худой пардозад ва Худованд ӯро ба осмони чаҳорум бурд.

Порае аз ин мазомин дар шеъри форсӣ омадааст:

*Эй манзараву кох бароварда ба хуршед,*
*То гунбади гардон бикашида сари айвон.*
*(Дақиқӣ)*

*Шарҳи он дигарон ҳаме надиҳам,*
*Гар фуруданду гар бар аз хуршед.*
*(Анварӣ)*

*Чун талъати хуршед аён гашт ба саҳро,*
*Он ҷо чӣ бақо монад нури қамариро?!*
*(Саноӣ)*

*Гашт равшан зи фарри талъати ту*
*Чашми хуршеди равшанигустар.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй тамошогоҳи ҷон бар тарфи лоластони ту,*
*Матлаъи хуршед зери зулфи ҷонафшони ту.*
*(Хоқонӣ)*

*Хуршеди ман ба зери гил он ҷо чӣ мекунад,*
*Ғарқа миёни хуни дил ин ҷо ман он кунам.*
*(Хоқонӣ)*

*Чаҳорум фалак бод хуршедро,*
*К-аз ӯ мар ҷаҳонро саросар зиёст.*
*(Носири Хусрав)*

*Камтар аз зарра наӣ, паст машав, меҳр биварз,*
*То ба хилватгаҳи хуршед расӣ чархзанон.*
*(Ҳофиз)*

*Гар равӣ поку муҷаррад чу Масеҳо ба фалак,*
*Аз чароғи ту ба хуршед расад сад партав.*
*(Ҳофиз)*

Дар адабу фарҳанги Эрон аз хуршед ба «наййири аъзам» низ таъбир шудааст.

*Наййири аъзам кашид теғ чу Рустам,*
*Деви шаб аз ҳайбаташ гурехт чу Аквон.*
*(Қоонӣ)*

**ХУСРАВ ВА ШИРИН (خسرو و شیرین)**

Хусрави дувум машҳур ба Хусрави Парвиз, аз машҳуртарин шоҳони сосонист, ки пас аз Ҳурмуз ба салтанат расид ва яке аз айёштарини шоҳон буд ва дӯшизагону бевазанон ва ҳатто занони соҳибавлодеро, ки зебо меёфт, ба ҳарами худ меовард. Дар миёни занони бешумори ӯ Ширин – ҳамсари арманӣ (ва ё ба ривояте, юнонӣ)-и ӯ назди вай ҷойгоҳи дигаре дошт. Ин зан, ки дар авоили салтанати Хусрав ба ақди ӯ даромад, бо вуҷуде ки аз ҳайси манзалат аз Марям – духтари Қайсар ва ҳамсари дигари ӯ поинтар буд, дар Хусрав нуфузе тамом дошт. Хусрав асби машҳури худ Шабдизро, ки ҳамтои Гулгун – асби Ширин буд, бисёр дӯст медошт. Аз ганҷҳои ӯ Ганҷи бодоваранд аст, ки таърихнависон ба он ишора кардаанд.

Ҳадиси ишқи афсонаии Хусраву Ширин, бахусус рақобати Фарҳоди кӯҳкан дар ин майдон ва рӯ овардан ба Шакари исфаҳонӣ барои инсироф аз Ширин мавзуъи ҳавасномаи дилкаши Хусраву Ширинро падид оварда, ки Низомӣ, шоири тавонои қарни шашум, онро ба силки назм кашидааст ва пас аз ӯ бисёре аз шуарои форсизабон ба роҳи ӯ рафта ва «Хусраву Ширин»-ҳои мутаъаддиде сурудаанд, ки бархе бо ривояти ӯ тафовути чандоне ҳам надоранд. Гузашта аз ин, бисёре аз шуарои дигар бо илҳом аз ин ишқи сӯзон мазомини бикру бадеъе пардохтаанд, ки ба чанд намуна аз онҳо ишора мешавад:

*Ба ҷоҳи хусрави гетиситон ситонӣ дод*
*Зи мулки гетӣ чунон ки Хусрав аз Ширин.*
*(Сӯзанӣ)*

*Закову зеҳни ту дар сабқ Вомиқу Узро,*
*Сахову табъи ту дар ишқ Хусраву Ширин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Муроди Хусрав аз Ширин каноре буду оғӯше,*
*Муҳаббат кори Фарҳод асту кӯҳи Бесутун суфтан.*
*(Саъдӣ)*

*Ё раб, андар дили он Хусрави ширин андоз,*
*Ки ба раҳмат гузаре бар сари Фарҳод кунад.*
*(Ҳофиз)*

*Аҷрҳо бошадат, эй Хусрави ширindаҳанон,*
*Гар нигоҳе сӯи Фарҳоди дилуфтода кунӣ.*
*(Ҳофиз)*

*Сарв Парвиз асту гул Ширину бустон Тоқдис,*
*Борбад сулсул, Накисо зандхон, Фарҳод хор.*
*(Қоонӣ)*

*Зиҳӣ зи шаккари шукрат мазоқи ҷон ширин,*
*Чунон ки аз шакарафшонии Шакар Парвиз.*
*(Қоонӣ)*

*Ҳам Арабро буда чун Лайлӣ ҳазорон дилфиреб,*
*Ҳам Аҷамро буда чун Ширин ҳазорон дилситон.*
*(Қоонӣ)*

# -Ҳ-

**ҲАБАННАҚА (هَبَنّقه)**

Номи Язид ибни Сарвонулқайсӣ (мулаққаб ба Зулвадаъот) аз банӣ Қайс ибни Саълаба буд. Ин шахс дар миёни аъроб зарбулмасали ҳамоқату содалавҳист ва иборат «Аҳмақу мин Ҳабаннақа» аз амсоли соира аст. Акдулфарир номи вайро дар фасли марбут ба девонагон зикр карда ва достонҳое роҷеъ ба вай гирд овардааст. Ӯ дорои риши дарозе буд ва дар гардани худ қалодае аз мухраҳои вадаъ (шабаи сафед, ки аз дарё сайд кунанд) ва устухону сафол овехта буд, то гум нашавад. Шабе бародари вай он қалодаро дуздид ва дар гардани худ овезон кард ва фардои он шаб Ҳабаннақа гуфт: «Ё ахӣ, анта ано, фаман ано?» (Эй бародар, ту манӣ, пас, ман киям?).

Номи ин шахс ба нудрат дар шеъри форсӣ низ роҳ ёфтааст:

*Он аҳмақӣ, ки Мираки Синову Ҷоҳизанд*
*Андар муқобили ту Ҷӯҳию Ҳабаннақа*
*(Сӯзанӣ)*

**ҲАВВО (حوّا)**

Ҳавво (Умму-л-башар) номест, ки Одам ҳамсари худро ба он номид. Навиштаанд, вақте хилқати Одам тамом шуд ва Худованд ӯро ҳуллаҳои биҳишт дарпӯшонид, хоб бар Одам муставлӣ шуд ва дар ин ҳангом Худованд аз паҳлу ё данда ва ё раги паҳлуи чапи вай Ҳавворо биёфарид ба сурати чун моҳ, то ба ӯ ором гирад (Аъроф:189) ва ӯро дар канори Одам ба хоб фурӯ бурд. Одам чун чашм боз кард, Ҳавворо ба болини хеш дид:

*Чун пайи «яскун илайҳо»-ш офарид,*
*Кай тавонад Одам аз Ҳавво бурид?*
*(Маснавӣ)*

Номи ҷуфти Одам дар Таврот (Сифри пайдоиш: боби 3, ояи 20) ба муносибати ин ки модари ҳар шахси зинда аст, «Ҳавво» зикр шуда. Табарӣ (тафсир: 51/1) ваҷҳи тасмияи Ҳавворо ин медонад, ки Худои азза ва ҷалла ӯро аз зинда (Одам) офаридааст. Қуръон аз ӯ танҳо ба «ҷуфти Одам» ёд кардааст (Бақара:35).

*Баровард дорандаи обу хок*
*Зи чапи ӯ яке ҷуфти пок.*
*Чу аз хоби хуш дидагон кард боз,*
*Нишаста бараш дид Ҳавво ба ноз.*
*Бигуфташ: Кийӣ ту, бад-ин рангу бӯй,*
*Ки гирад ҳаме ҷону дил бо ту хуй?!*
*Манам, гуфт, Ҳавво, меҳин ҷуфти ту,*
*Маро кард Додор ҳамхуфти ту.*
*(Суруш)*

Баҳс аст, ки оё Ҳавво дар биҳишт офарида шуд ё дар замин. Гурӯҳе гуфтаанд, дар дунё ва ба сарзамини Макка ва гурӯҳе бар онанд, вақте Одам хост ба биҳишт равад. Худованд ҷуфти ӯро аз паҳлуи чапаш биёфарид.

Ҳавво дар биҳишт ба васвасаи Иблис аз меваи мамнуъ хӯрд ва ба Одам низ хӯронид ва ба муҷозоти ин иқдом ба одати моҳона ва таҳаммулии ҳамл ва дарди зодану маҳрумият аз ҷаҳон ва нуқсони саҳм-ул-ирс ва маҳдудият дар шаҳодат дучор шуд. Пас аз ихроҷ аз биҳишт Одам ба Сарандеб афтод ва Ҳавво ба Ҷадда. Пас аз сад соли дурию саргардонӣ дар маҳалли Арафот Ҳавво Одамро бозшинохт.

Урафо гоҳ аз Одам ба ақли кулл ва аз ҳаво ба нафси кулл таъбир карда ва кайфияти зуҳури Ҳавво аз ҷониби чапи Одамро низ ба ҳамин далел гирифтаанд:

*Гар мидҳаташ ба хоки Сарандеб адо кунам,*
*Кавсар зи хоки Одаму Ҳавво бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй осиякаромату эй сорамаърифат,*
*Ҳаввои вақту Марями охирзамон шуда.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар тавсифи мамдуҳаи худ шоир гуфтааст:*
*Ҳавво чун хонамаш ба покии тинат,*
*К-ӯ раҳи Одам зад аз васовиси шайтон.*

*(Қоонӣ)*

**ҲАЖДАҲ ҲАЗОР ОЛАМ** (هجده هزار عالم)

Пешиниён ақидае доштанд, ки Худовандро ҳаждаҳ ҳазор олам аст. Дар тафсири ояи дувуми сураи Фотиҳа (Ал-ҳамд-ул-иллоҳи Рабб-ил-оламин) дар тафосири куҳани форсӣ барои Парвардгор оламҳои мутааддид зикр шудааст: аз қавли Саъид ибни Мусайяб сад ҳазор олам; аз қавли Заҳҳок сесаду шаст ҳазор; аз қавли Муқотил ибни Ҳайён ҳаштод ҳазор; ва аз қавли Ваҳб ибни Мунаббаҳ ҳаждаҳ ҳазор олам барои Парвардгор тасаввур шудааст. Дар ирфон ва каломи исломӣ дараҷот, маротиб, табақот ва гурӯҳҳое барои ин оламҳо дар назар гирифтаанд. Суфия аз аволими сиюшаш ва гоҳ ҳаждаҳгона ёд кардаанд.

Табарӣ аз қавли Ваҳб ибни Мунаббаҳ дар ҳар ҳадде аз олам (шимол, ҷануб, машриқ ва мағриб) чаҳор ҳазору понсад олам зикр кардааст, ки ба рӯи ҳам мешавад ҳаждаҳ ҳазор олам.

Ин адад, ки борҳо дар шеъру адаби форсӣ ва низ достонҳову боварҳои омиёна такроршуда ба назар мерасад, аз тариқи исроилиёт вориди тафсирҳои Қуръон шуда ва аз он ҷо ба адабу фарҳанги Эрон роҳ ёфтааст:

*Бар худ падид карда зи худ сирри худ даме*
*Ҳаждаҳ ҳазор олами асрор омада.*

*(Аттор)*

*Ҷумла туӣ, ба худ нигар, ҷумла бибин, ки доиман*
*Ҳажда ҳазор олам аст оинаи ҷамоли ту.*

*(Аттор)*

*Чу шуд ҳаждаҳ ҳазораш олам аз пос,*
*Чаро аз ҳафда ман пӯшид карбос?*

*(«Илоҳинома»)*

*Гар натарсам зи малоли ту, бихонам сад байт,*
*Ки зи сад беҳтар в-аз ҳаҷда ҳазорон ту марав.*

*(Шамс)*

**ҲАЛЛОҶ (حلّاج)**

Абӯмағис ё Абулғайс Ҳусайн ибни Мансури Ҳаллоҷ (мақтул ба 309 ҳ.қ. – 921 м.) орифу сӯфии маъруфи поёни қарни севуми қамарист, ки асли вай аз Байзои Форс буд, вале дар Восит нашву намо ёфт. Дар ҳудуди соли 299 қ. Тариқаву мазҳаби хоссе изҳор кард ва иддае ба ӯ гаравиданд. Вай ба мусофират ва нашри ақоиду таъолими хеш мепардохт ва оқибат ба дастури Муқтадир – халифаи Аббосӣ (хилофат 220-295) ӯро гирифтанду ба зиндон андохтанд ва пас аз муҳокама ба сахтӣ куштандаш. Гӯянд ҷасадашро сӯзонданд ва сарашро бар болои пули Бағдод овехтанд, аммо пайравонаш муътақид буданд, ки ӯро накуштанд.

Ҳаллоҷ таълифоту осори фаровон аз худ ба ҷой гузошт ва суханоне шигифтангез аз ӯ нақл шуда, ки дар тадовули сӯфия ба «шатҳиёт» мавсум аст. Бархе ба истиноди порае аз ҳамин суханон ба худоии ӯ қоил шудаанд, чаро ки мегуфт: «Лайса фи ҷуббатӣ сиво-ал-лоҳ» (дар хирқаи ман ҷуз Худо касе нест) ва «Ана-л-ҳақ» (ман худоям) ва «ано муғрақу қавма Нӯҳин ва муҳлаку Один ва Самуд» (ман ғарқакунандаи қавми Нӯҳ ва ҳалоккунандаи Оду Самудам).

Абӯҳомиди Ғаззолӣ, ки аз муридони Ҳаллоҷ буда, аз ин суханон пӯзиш хоста ва гуфтааст, ки ӯ ҳамаи онҳоро аз фарти муҳаббату ишқ ва шиддати ваҷду ҳол ва камоли истиғроқ бар забон рондааст. Ба истиноди ҳамин суханон буд, ки ӯро кофир донистанд ва солҳо ба зиндонаш карданд ва саранҷом ба амри Ҳомид ибни Аббос – вазири Муқтадири Аббосӣ ва ба ҳукми уламои вақт ҳазор тозиёнааш заданду дасту пойҳояш буриданд ва дар оташ бисӯзониданду хокистарашро дар Даҷла рехтанд.

Ончи Ҳаллоҷро дар паҳнаи фарҳанги Эрон ва арсаи адабиёти форсӣ мондагор кардааст, устураи ҳаёту суханони баланди ӯст, ки девонасон аз зиндагии амалии ӯ нашъат мегирифт.

Вақте сесад зиндониро аз маҳбас ба кароматҳ наҷот дод, гуфтанд: Худро чаро наҷот надиҳӣ? Гуфт: Мо дар банди Худовандем ва поси саломат медорем. Чун ҳама берун рафтанд, гуфтанд: Ту намеоӣ? Гуфт: Моро бо ӯ сиррест, ки ҷуз бар сари дор натавон гуфт. Нақл аст, ки дарвеше аз ӯ пурсид: Ишқ чист? Гуфт: Имрӯз бинӣ ва фардо бинӣ ва пасфардо бинӣ. Он рӯзаш бикуштанду дигар рӯзаш бисӯхтанду севум рӯз ба бод бардоданд. Яъне ишқ ин

аст. Чун ба зери дор бурдандаш, бӯсае бар чӯбаи дор зад ва пой бар нардбон ниҳод. Гуфтанд: Ҳол чист? Гуфт: Меъроҷи мардон сари дор аст. Мардумонро амр карданд,ки санг зананд. Ҳама санг мезаданд ва ӯ хам ба абрӯ наёвард. Шиблӣ, орифи маъруф ва яке аз муридони ӯ ҳозир буд, гиле бизад, ох (оҳ) кард. Саранҷом дасташ бибриданд. Хандае бизад. Гуфтанд: Ханда чист? Гуфт: Даст аз одами баста боз кардан осон аст, мард он аст, ки дасти сифот, ки кулоҳи ҳиммат аз тораки арш дармекашад, қатъ кунад. Пас ду дасти буридаи хунолуд дар рӯй молид, то ҳар ду соид ва рӯй хунолуд кард. Гуфтанд: Ин чаро кардӣ? Гуфт: Хуни бисёр аз ман бирафт ва донам, ки рӯям зард шуда бошад ва шумо пиндоред, ки зардии рӯйи ман аз тарс аст. Хун дар рӯй молидам, то дар чашми шумо сурхрӯй бошам, ки гулгунаи мардон хуни ишон аст. Назири ҳамин ривоят дар мавриди Бобаки Хуррамдин ва кайфияти қатли ӯ низ нақл шудааст. Гуфтанд: Соидро чаро олудӣ? Гуфт: Вузу месозам. Гуфтанд: чӣ вузӯ? Гуфт: Ракъатони фи-л-ъишқи ло ясаҳҳу вузуҳумо илло би-д-дам (вузуи ду ракаъат намози ишқ ҷуз бо хун дуруст нест).

Ба қавли М. Сиришк (Шафеъии Кадканӣ) шоири муосир:

*Ту дар намози ишқ чӣ хондӣ,*
*Ки солҳост*
*Болои дор рафтию ин шаҳнаҳои пир*
*Аз мурдаат ҳанӯз парҳез мекунанд,*
*Номат ҳанӯз вирди забонҳост…*
*(«Дар кӯчабогҳои Нишобур»)*

Ҳадиси ин шефтагиву шӯридасариро борҳо шуарои форсизабон ба силки иборат кашидаанд:

*Мо ба Багдоди азал лофи аналҳақ мезадем,*
*Пеш аз он к-ин дору гиру нуктаи Мансур буд.*
*Толибон дидем, ҳар як дар талабкорӣ шуданд,*
*Толиб он ҷо Боязиду Шиблии масрур буд.*
*Як назар кардам дар он майдони сарбозони Ҳақ,*
*Масти ҳазрат дар миён Ҳаллоҷ ё Мансур буд.*
*(Аттор)*

*Буд «ана-л-ҳақ» дар лаби Мансур нур,*
*Буд «ана-л-лаҳ» дар лаби Фиръавн зӯр.*
*(Маснавӣ)*

*Гуфт Фиръавне аналҳақ, гашт паст,*
*Гуфт Мансуре аналҳаққу бираст.*
*Он «ано»-ро лаънату-л-лаҳ дар ақиб,*
*В-ин «ано»-ро раҳмату-л-лаҳ, эй муҳиб.*
*(Маснавӣ)*

*Гуфт он ёр к-аз ӯ гашт сари дор баланд,*
*Ҷурмаш ин буд, ки асрор ҳувайдо мекард.*
*(Ҳофиз)*

*Чу Мансур аз мурод онон ки бар доранд, бар доранд,*
*Бад-ин даргоҳ Ҳофизро чу мехонанд, меронанд.*
*(Ҳофиз)*

*Гар бароӣ бар сари дори фано мансурвор,*
*Ҳокими мулки бақову мири сардорон шавӣ.*
*(Шоҳ Неъматуллоҳи Валӣ)*

*Дар назди хилофи ту бибозад сару ҷонро*
*Бадхоҳи лаҷуҷи ту бад-он гуна ки Ҳаллоҷ.*
*(Қоонӣ)*

*Ворисам ман, тахти Исоро шаҳиди Солисам,*
*Вақт шуд, Мансур агар аз дор меояд фуруд.*
*(Ахавони Солис)*

*Фарози дор чунон рақси ошиқона кунам,*
*Ки рақсу қиссаи Мансурро баранд зи ёд…*
*(Ахавони Солис)*

Илова бар ин бархе аз ушшоқи бузург ва урафои соҳибном, ки баъзан худ низ ба сарнавишти дардноки Ҳаллоҷ гирифтор омаданд, аз ҷумла Айнулқузоти Ҳамадонӣ, Шаҳобуддини Сухравардӣ, Шамси Табрезӣ ва Муҳаммад Иқболи Лоҳурӣ низ азамати рӯҳи Ҳаллоҷро ситуда ва аз ӯ дар осорашон бо шефтагии хоссе ёд кардаанд.

**ҲАМЗОД (همزاد)**

Мавҷудест, ки гӯянд бо шахс дар як замон мутаваллид мешавад ва дар тамоми ҳаёт бо ӯ ҳамроҳ аст. Омма муътақиданд, ҳамзод гоҳе мумкин аст, ба инсони ҳамзоди хеш садама бизанад

ва боиси заҳмати ӯ бишавад ва гоҳ ҳам мумкин аст, ӯро ба саодату сарват бирасонад. Бархе аз мардум, махсусан ҷингирон ва ғашиҳо, бо ҳамзоди хеш робитаи дӯстона ё хасмона барқарор мекунанд ва гоҳ ба мадади онҳо корҳои шигарф анҷом медиҳанд.

Эътиқод ба ҳамзоди осмонӣ аз замонҳои бисёр куҳан назди бисёре аз миллатҳо вуҷуд доштааст. Ин ақида ба эътиқоди бархе бо ақидаи куҳани эронӣ ба фраваҳрҳо бастагӣ дорад ва тасвири нимтанаи болдори инсон, ки ағлаб ба фраваҳр нисбат медиҳанд, мебоистӣ тасвири ҳамзоди осмонӣ бошад ва чун ин ҳамзод бо мисоли фурӯғе аз худи Аҳуромаздо ва таҷаллии ӯст, дорои неруи мофавқи инсонӣ хоҳад буд.

**ҲАМИМ (حمیم)**

Ҳамим аслан ба маънии хешованд ва оби гарм ва дар истилоҳ шароби дӯзахиён аст аз миси гудохта, ки ба гунаҳкорон хӯронда мешавад. Бархе онро яке аз чаҳор наҳри дӯзах донистаанд, ки се наҳри дигари он иборатанд аз ғислин (Ҳоқа:36), ки таоми дӯзахиён аст ва муҳл (Духон:25), ки дар шикамҳо меҷӯшад ва қатрон (Иброҳим:50), ки ба манзалаи пироҳани дӯзахиён аст. Шуаро ба ин наҳри ҷаҳаннамӣ ишора кардаанд:

*Чу дид Ҳомонаш андар ҳимояти Фиръавн,*
*Ба ҳукми ёрӣ додаш дар ӯ зақуму ҳамим.*

*(Сӯзанӣ)*

*Каъси ҳамим бар лабу заққум бар асар,*
*Як рӯз таффи нору дигар рӯз замҳарир.*

*(Сӯзанӣ)*

*Ту тавонӣ ҷуду эҳсон кард бо халқи Худой,*
*Бе майе, к-аз баъди он ояд зи ғислайну ҳамим.*

*(Сӯзанӣ)*

*В-он косаи шароби ҳамиме, ки ҳар кӣ хӯрд,*
*Аз ноф муштаъил шавадаш то забон варо.*

*(Баҳор)*

**ҲАМУРОБӢ (حمورابی)**

Ҳамуробӣ (Ҳамурабӣ, Ҳомуробӣ) номи шашумин подшоҳ аз нахустин силсилаи салотини Бобили қадим аст, ки таърихи салананаташ миёни 2067 то 2035 қабл аз мелод ё ба ривояте қарни 12 қабл аз мелод будааст. Ӯ пас аз истеҳкоми қаламрави худ, ба судури қавонине пардохт, ки бештарини шуҳрати ӯро сабаб шуда ва ба «Қавонини Ҳамуробӣ» мавсум гаштаанд ва яке аз қадимтарин ва муҳимтарин қонунномаҳои башарӣ ба шумор мераванд. Лавҳе, ки ин қавонин бар он манқуш аст, дар соли 1901-02 дар Шуш кашф шуд ва инак дар музеи Лаври Порис нигаҳдорӣ мешавад. Ин лавҳ сутунест аз санги дюрити сиёҳ ба иртифоъи 2/5 метр, ки болои он нақши барҷастаи Шамаш – худои офтоб ва адолат дида мешавад ва Ҳамуробӣ ҷилави он истодааст ва дар поин матни қавонин давр то даври лавҳ навормонанд ба хатти мехӣ канда шудааст. Қавонини Ҳамуробӣ махсусан таъаддӣ ба дармондагонро ба шиддат манъ карда ва ҷанбаҳои маданию инсондӯстии он машҳуд аст.

Дар шеъри форсӣ аз ин лавҳ ба унвони мазҳари қидмат ёд шудааст:

*Дар мавҷи тоби ойина чу чашм гушудам,*
*Он қадр пир гашта будам,*
*Ки лавҳи Ҳамуробиро метавонистам*
*Ба ҷойи шиносномa ироа диҳам,*
*Будан чӣ суд?*

*(Нусрат Раҳмонӣ)*

**ҲАФТ (هفت)**

Ҳафт адади шаш ба иловаи як аст, ки намояндаи он дар ҳуруфи ҷуммал (абҷад) «з» аст ва аз дер боз мавриди таваҷҷуҳи хосси ақвому милал буда ва ағлаб дар умури эзадӣ ва нек ва гоҳ дар умури аҳреманӣ ва шарр ба кор рафтааст. Қадимтарин қавме, ки ба адади ҳафт таваҷҷуҳ карда, қавми сумер аст, ки барои аввалин бор мутаваҷҷеҳи сайёрот шуданд ва онҳоро ба сурати арбоби анвоъ парастиданд. Аз қадим вуҷуди баъзе авомили табиӣ

монанди теъдоди сайёраҳои макшуфи ҷаҳони бостон ва ҳамчунин рангҳои аслӣ муайййиди руҷҳон ва ҷанбаи моваро-ут-табиии адади ҳафт шудааст. Адади ҳафт дар мазоҳиб ва таърихи ҷаҳон ва дар тасаввуф ва сунану одоб аҳаммияти зиёд дошта ва шумораи бисёре аз умур ва мавзуъҳо «ҳафт» будааст.

Дар миёни ақвоми Ҳинд ва Жарман низ тақаддуси адади ҳафт ошкор буда ва дар Юнони қадим ин адад махсуси Опулун, худованди дармон ва шеъру мусиқӣ ва ғайбгӯист. Дар фарҳанги Эрон бахусус таъсири ин адад бисёр чашмгир будааст. Қадосати ҳафт дар оини Меҳр сабаб шудааст мадориҷи расидан ба камол дар ин оин ҳамонанди тасаввуфи давраи исломӣ ва мазҳаби Исмоилӣ ҳафт бошад, ки болотарини онҳо «пир» ё «падар» будааст. Ин ҳафт дараҷа дар «Ҷоми ҷаҳонбин» ва адабиёти муғонаи форсӣ бозмондааст ва «Пири ҳафтхат» ё «Пири муғон» дар дайри муғон болотарин дараҷаро дорад.

Дар таърихи Эрон низ ҳама ҷо таваҷҷуҳ ба адади ҳафт машҳуд аст: давр то даври қуллаи Ҳамадон пойтахти Модҳо дорои ҳафт девор буда, ки кунгураҳое ба рангҳои мухталиф доштаанд; Дориюш бо шаш тани дигар аз бузургони Эрон ҳафт тане буданд, ки даст ба ҳам доданд ва Гаумоти муғ (Асмардиси ғосиб)-ро аз тахт ба зер оварданд ва дар байни роҳ ҳафт ҷуфт каргас диданд ва онро ба фоли нек гирифтанд; дар давраи Ҳахоманишӣ ҳафт қабила дар Форс будаанд; қабри Куруш дар дашти Мурғоб рӯи як суффа қарор гирифта ва он суффа бар ҳафт санги мармар устувор ва дорои ҳафт пилла аст; дар нуқуши Нақши Рустам болои гӯри Дориюш дар ду тараф шаш нафар ҳастанд, ки бо худи муҷассама ҳафт нақшро ташкил додаанд; Ашки аввалро ҳафт тан аз бузургони болои тахт нишонданд; ва дар давраи Сосонӣ низ ҳафт тоифа аз бузургони Эрон меҳвари мамлакатдорӣ будаанд.

Ҷоҳиз дар «ал-Маҳосин в-ал-аздод» навиштааст: Дар Наврӯз рӯи хонча ҳафт шоха аз дарахтони муқаддас мисли зайтуну беду анор ва … мегузоштанд ва дар ҳафт пиёла сиккаи сафед ва нав меандохтанд. Ҳафтсин дар суфраи Наврӯз бозмондаи ин расми куҳан аст. Ҳафт пайкар, ки афсонаи ҳафт зани Баҳроми Гӯр аст, дар фарҳанги Эрон маъруф аст ва Низомӣ онро ба риштаи назм кашидааст.

Дар масеҳияти қуруни вусто «ҳафт гуноҳи бузург» ва «ҳафт ҳунари озод» ҳар кадом дар давраe матраҳ будаанд ва низ «ҳафт

ганҷ» дар Чин ва Жопун нишонаи як импиротури ҷаҳонӣ дар афсонаҳои ҳиндӣ буда ки салтанати ӯ то каронаҳои чаҳор уқёнус идома доштааст.

Ба назар мерасад, бисёре аз фарҳангҳо ва адёну милал адади ҳафтро комилтарини аъдод донистаанд ва бахусус ба далели иртиботи адади ҳафт бо офариниш ва ин ки мутобиқи Таврот офариниши олам дар шаш рӯз (марҳала) тамом шуд ва рӯзи ҳафтумро Худованд ба оромишу истироҳат гузаронд ва дар бисёре аз фарҳангҳо назароте мушобеҳи ин дар мавриди офариниш иброз шудааст ва бахусус итлоқи башар аз ҳафт сайёраи маъруф (обои сабъа), ки қудамо таъсири онро бар чаҳор унсур (уммаҳоти арбаа) обу бод ва хоку оташ мӯҷиби пайдоиши кулли мавҷудоти олам медонистанд, сабаб шудааст, ин адад дар назари бисёре аз ақвому милал тақаддус ёбад ва дар аҷзову абъоди зиндагии моддию маънавии онон таъсир бигузорад. Ҷустуҷӯ дар абъоди ин таъсиргузорӣ ҳатто дар фарҳанги Эрон чунон густардаву дароздоман аст, ки аз ҳавсалаи ин мухтасар берун аст ва барои огоҳии бештар метавон ба манобеъи марбут ба ин мавзуъ мурочиа кард.

Дар ин ҷо порае аз шавоҳиди шеърӣ марбут ба адади ҳафт, ки дар пахнаи адаби порсӣ парокандаанд, дастабандӣ мешаванд:

***Ҳафт об (ҳафт дарё):***

*Ҳафт дарёро закот аз баҳри чашми ман кушод,*
*Лоҷарам ҳар ҳафтро ҳафтод кишвар ёфтам.*
*(Аттор)*

*На ба ҳафт об, ки рангаш ба сад оташ наравад,*
*Ончи бо хирқаи зоҳид майи ангурӣ кард.*
*(Ҳофиз)*

*Рав, синаро чун синаҳо ҳафт об шуй аз кинаҳо,*
*Он гаҳ шароби ишқро паймона шав, паймона шав.*
*(Шамс)*

Чунон ки мулоҳиза мешавад, ҳафт об ё ҳафт бор шустушӯ барои татҳири мутлақ ва шаръӣ дар мавриди наҷосот, бавижа

чизҳое монанди шароб ё олуда шудан бо саг ба кор мерафтааст. Ба ин навъ татҳир дар шеъри муосир ҳам ишора шудааст:

*Аз ҳайбати муҳтасиб вожагонро*
*Дар дил ба ҳафт об шустӣ.*
*Сад корвон шавқ сад Даҷла нафрат*
*Дар синааат аммо нуҳуфтӣ.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

***Ҳафт осмон:*** (ҳафт айвон, ҳафт бом, ҳафт бино, ҳафт паргор, ҳафт пайкар, ҳафт чатр, ҳафт хазро, ҳафт сақф, ҳафт фалак, ҳафт гардун, ҳафт гунбад ва ғайра): ҳар як аз сайёроти ҳафтгона, ки аз қадим боз шинохта шуда буданд дар осмоне (фалаке) махсус ба худ қарор доранд ва бинобарин табақоти осмон (афлок) низ ҳафттост, чунон ки табақоти замин ҳам ҳафтто дониста шудааст:

Дар тавсифи майдони набард:

*Зи сумми суторон дар он паҳндашт*
*Замин шуд шашу осмон гашт ҳашт.*
*(Фирдавсӣ)*

*Навбари боғи ҳафт чархи куҳан,*
*Дурат-ут-тоҷи ақлу тоҷи сухан.*
*(Низомӣ)*

*Бар сараш ногаҳон шабехун кард,*
*Гард болои ҳафт гардун кард.*
*(Низомӣ)*

*Ҷумла рӯёрӯю пуштопушту ҳамдард омаданд,*
*Наъраву фарёд аз ҳафт осмон бардоштанд.*
*(Аттор)*

*Чун дид офтоб, ки он моҳи ҳашт хулд*
*Аз рӯи худ закот ба ҳафт осмон диҳад…*
*(Аттор)*

***Ҳафт ахтар***: (ҳафт оина, ҳафт аҷром, ҳафт аждаҳо, ҳафт бону, ҳафт падар, ҳафт солор, ҳафт сайёра, ҳафт ситора) шомили моҳ Уторид, Зуҳра, Хуршед, Маррих, Муштарӣ ва Зуҳал, ки ҳар кадом дар як табақаи осмон қарор доранд:

*То бар ин ҳафт падидор кунад ҳафт ахтар,*
*Ҳамчунин ҳафт падидор бувад ҳафт аврang.*
*(Фаррухӣ)*

*Ниҳоди оламу таркиби чарху ҳафт ахтар*
*Шуд офарида ба тартиб аз ин чаҳор гуҳар.*
*(Носири Хусрав)*

*Рӯзидиҳони панҷ ҳавосу чаҳор табъ*
*Холигарони нуҳ фалаку ҳафт ахтаранд.*
*(Носири Хусрав)*

*Як-ду-се аз се ҳарфаш, чор аслу панҷ шуъба,*
*Шаш рӯзу ҳафт ахтар, нуҳ қасру ҳашт манзар.*
*(Хоқонӣ)*

*Хишт зери сару бар тораки ҳафт ахтар пой,*
*Дасти қудрат нигару мансаби соҳибҷоҳӣ.*
*(Ҳофиз)*

«Ҳафт ахтар» номи манзумае аз Абдибеки Шерозӣ низ ҳаст, бар вазни «Ҳафт пайкар»-и Низомӣ.

***Ҳафт иқлим*** *(ҳафт бум, ҳафт кишвар):* дар Готҳо аз ҳафт бум ва дар бахшҳои дигари «Авасто» аз ҳафт кишвар сухан рафтааст ва бино бар мундариҷоти «Бундаҳишн» рӯзе, ки Тиштар борандагӣ кард, нисфи гетиро об гирифт ва замин ба ҳафт кишвар тақсим шуд, ки ҳар кадом номи хоссе доранд. Ин тақсимбандӣ бо тақсимоти олам дар китобҳои динии бараҳманони Ҳинд мушобиҳат дорад. Муҳимтарини ин ақолим, ки дар маркази олам низ қарор доранд, Хваринас номида шуда, ки сарзамини эрониҳо дар он аст:

*Бо маҷоли сахоти ҳафт иқлим*
*Тангмайдон ба сони ҳафт авранг.*

*(Саноӣ)*

*Ба ҳафт кишвари ҳашмат расид назм, оре,*
*Ҷудо кӣ дид худ аз ҳафт кишвар оташу об?!*

*(Саноӣ)*

*На чун қадраш ба боло ҳафт гардун,*
*На чун ҷоҳаш ба пинҳон ҳафт кишвар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Гӯӣ, андар кишвари мо барнамехезад вафо,*
*Ё худ андар ҳафт кишвар ҳеч ҷое барнахост.*

*(Хоқонӣ)*

*Ҳафт кишвар намекунанд имрӯз*
*Бе мақолоти Саъдӣ анҷумане.*

*(Саъдӣ)*

***Ҳафт анӯша ё ҳафт ҷовиди варҷованд***: ишора аст ба саргузашти Кайхусрав, ки бино бар «Шоҳнома» пас аз нопадид шудан ба ҳамроҳи панҷ паҳлавони ёвари худ (Тус, Бежан, Фарибурз, Гев ва Густаҳм) дар барфу борон ба ҷовидонон пайваст. Зоҳиран Ахавони Солис Соми гурдро ҳам бар ин шаш тан афзудаву аз онон ба «Ҳафт анӯша» ёд кардааст:

*Магар дигар фурӯғи эзадий озар муқаддас нест,*
*Магар он ҳафт анӯша хобашон бас нест?!*

*(«Аз ин Авасто»)*

Душвор битавон пазируфт, ки Ахавон ба хоби Асҳоби Каҳф, ки онон низ ҳафт тан буданд, назар дошта бошад. Каме ҷилав дар ҳамин китоб шоир аз онҳо ба «Ҳафт тан ҷовиди варҷованд» ёд кардааст:

*Наҷӯяд Золи Зарро, то бисӯзонад пари симургу пурсад чораву тарфанд*
*Надорад интизори ҳафт тан ҷовид варҷованд.*

***Ҳафт авранг (ҳафт туранг, ҳафт доварон, дубби акбар, банот-ун-наъш, ҳафт бародарон, ҳафт хоҳарон, хирси бузург):*** сурате фалакӣ мураккаб аз ҳафт ситора ба шакли хирс аст, ки ба чаҳортои онҳо ба сурати мураббаи мустатил ва равшан ҳастанд ва се ситора дар дунболаи он ба шакли дум (занаб) қарор доранд. Бино бар «Авасто» наваду нуҳ ҳазору нуҳсаду наваду нуҳ фраваҳр нигаҳбони ситораи Ҳафтавранг ҳастанд. Ин маҷмуаи ситора бо ҳамин ном ва бахусус бо номи Банот-ун-наъш дар адаби форсӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст:

*Бо маҷоли сахоти ҳафт иқлим,*
*Тангмайдон ба сони Ҳафт авранг.*
*(Саноӣ)*

*Дасти ҷуди ту чу ҷон сохта бо ҳафт иқлим,*
*Пои қадри ту чу дил бохта бо Ҳафт авранг.*
*(Саноӣ)*

*Бар бораи чун гардун ронда ҳама шаб чун маҳ,*
*Карда чу Банот-ун-наъш он лашкари чун Парвин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Хазинаҳои пур аз бас дирам чу Парвин пур,*
*Ҳаме пароканад аз бас ато чу Ҳафт авранг.*
*(Фаррухӣ)*

*Бонуи туст Робиъаи духтарони Наъш,*
*В-аз Робаъа ба зуҳд фузунтар ҳазор бор.*
*(Хоқонӣ)*

Абдурраҳмони Ҷомӣ ҳам маснавиҳои ҳафтгонаи худро, ки ба тақлид аз «Хамса»-и Низомӣ суруда, «Ҳафт авранг» ном ниҳодааст.

***Ҳафт хатти ҷом:***

*Ҳафт хат дошт ҷоми Ҷамшедӣ,*
*Ҳар яке дар сафо чу оина.*
*Ҷӯру Багдоду Басраву азрақ,*
*Ашгу косагару фурудина.*
*(Адиб)*

***Ҳафт ранг:***

*Чун паранди нилгун бар рӯй пӯшад маргзор,*
*Парниёни ҳафтранг андар сар орад кӯҳсор.*
*(Фаррухӣ)*

***Ҳафт сақар*** (табақоти ҳафтгонаи ҷаҳаннам), ки гоҳе ҳафт дӯзах ҳам номида шудааст.

*Ту фуру гир ба коми дили худ ҳашт биҳишт,*
*Ки аду рахт ҳафт сақар меорад.*
*(Аттор)*

***Ҳафт узв:***

*Гуфтам, ки ҳафт узв кадом аст тан-тро,*
*Гуфто, ки паҳлуясту ду пову ду дасту сар.*
*(Носири Хусрав)*

*Хат бар ҷаҳон задию зи холи сапеди зулм*
*Бар ҳафт узви мулк нишон чун гузоштӣ?*
*(Хоқонӣ)*

***Ҳафт қалами ороиш:*** «ҳафт ванд» ё «ҳар ҳафт» иборат аст аз ҳафт қалам лавозими ороиш, ки маъмулан дар ҷаъбаи ороиши бонувон нигаҳдорӣ мешуд ва таркиби он ороиши занро комил мекард.

Хоқонӣ дар васфи Каъба гуфтааст:

*Ишқ баркарда ба Макка оташе, к-аз шарқу гарб*
*Каъбаро ҳар ҳафт кардай ҳафт мардон дидаанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Хоқониё, аруси сафоро ба дасти факр,*
*Ҳар ҳафт кун, ки ҳафттанон даррасидаанд.*
*(Хоқонӣ)*

***Ҳафт гуноҳи бузург:*** Дар масеҳият иборатанд аз ғурур, ҳирс, шаҳват, рашк, хашм, шикамборагӣ ва танбалӣ, ки ҳар кадом дар сурати як ё чанд ҳайвон мушаххас мешудаанд.

***Ҳафт мавзуъ:*** Дар саҷдаи намоз «ҳафт мавзуъ»-ро ду ангушти шасти по ду сари зону ва кафи даст ва пешонӣ донистаанд.

Аз миёни шоирони Эрон Хоқонӣ алоқаи хоссе ба адади ҳафт нишон додаву таъбироти зерро дар шеъри хеш ба кор бурдааст: ҳафт оби ниёз, ҳафт осмон, ҳафт оина, ҳафт аҷром, ҳафт ахтар, ҳафт ахтари макрУмат, ҳафт аждаҳо, ҳафт иқлим, ҳафт андом, ҳафт андоми замин, ҳафт авроқ, ҳафт айвон, ҳафт айвони ахзар, ҳафт бом, ҳафт боми осиё, ҳафт бону, ҳафт баҳр, ҳафт буна, ҳафт бунён, ҳафт биёбон, ҳафт байдақ, ҳафт байзаи замӣ, ҳафт парда, ҳафта пардаи азрақ, ҳафт пардаи хурд, ҳафт пайки ройгон, ҳафт тобхона, ҳафт таскин, ҳафт тан, ҳафттанон, ҳафтҷӯши оина, ҳафт чатри обгун, ҳафт чарх, ҳафт чашм, ҳафт чашмаи гардун, ҳафт хол, ҳафт ҳаҷлаи нур, ҳафт хароси фалак, ҳафт хотун, ҳафт хонаи заррин, ҳафт хусрав, ҳафт хатаргаҳ, ҳафт хон, ҳафтхон баровардан, ҳафтхон гузидан, ҳафт хаймаи фирӯза, ҳафт дори ҳарб, ҳафт духтар, ҳафт дахмаи хазро, ҳафт дар, ҳафт дари баста, ҳафт дари гушода, ҳафт дарё, ҳафт дастанбӯи зебо, ҳафт дукон, ҳафт даврон, ҳафт дӯзах, ҳафтдаҳ, ҳафтдаҳ оят, ҳафтдаҳ хокдон, ҳафт рахшон, ҳафт расад, ҳафт руқъа, ҳафт руқъаи адкан, ҳафт руқъаи бостон, ҳафтранг пӯшидан, ҳафт замин, ҳафт сипеҳр, ҳафт сарой, ҳафт суфло, ҳафт султон, ҳафт шодурвони адкан, ҳафт шамъи бедухон, ҳафт торам, ҳафт тоқ, ҳафт тифли ҷоншикар, ҳафт тавофи Каъба, ҳафт тавфи чор аркон, ҳафт тавқ, ҳафт узв, ҳафт узви садаф, ҳафт узви мулк, ҳафт алафи хонаи фалак, ҳафт ғабро, ҳафт фалак, ҳафт қурро, ҳафт қалъа, ҳафт қалъаи мино, ҳафт кишвар, ҳафт кавокиб, ҳафт гардун, ҳафт гунбади хазро, ҳафт гесудор, ҳафт муҳит, ҳафт мардон, ҳафт мардони Каҳф, ҳафт маркабони фалак, ҳафт замин, ҳафт маскан, ҳафт муҳраи заррин, ҳафт нарроди фалак, ҳафт нуқта, ҳафт навбатии чарх, ҳафт ниҳонхонаи чарх, ҳафт нимхонаи мино, ҳафт Ҳорун, ҳафт ҳазор, ҳафти ҳаштҳиял, ҳафт ҳайкал, ҳафт ҳайкалвор.

Шавоҳиди тамоми ин таркибҳоро метавон дар «Фарҳанги луғот ва таъбироти Хоқонӣ» ёфт.

**ҲАФТ КАФШИ ОҲАНӢ** (هفت کفش آهنین)

Дар қиссаҳои омиёна маъмулан барои ёфтани маъшуқе, ки дар дурдастҳост, ҷӯянда бояд ҳафт кафши оҳанин дошта бошад, то битавонад пас аз гаштани бисёр матлуби худро биёбад. Бинобар ин, ҳафт кафши оҳанӣ пӯшидан дар мавриди ҷустуҷӯи муҷиддона ва пайгирона ба кор меравад:

*Ҳафт кафши оҳанин пӯшидаму то Қоф рафтам,*
*Мурғи Қоф афсона буд,*
*Афсона хондам, бозгаштам.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Ҳамин шоир ҷои дигар аз «кафшҳои гарон» барои ҷустани матлуб, ки ишқ аст, ёд мекунад:

*Ва поҳои обилагун*
*Бо кафшҳои гарон*
*Дар ҷустуҷӯи ишқи шумо мекунад убур*
*Бар роҳҳои дур.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Шомлу ба далели истиғроқ дар фарҳанги кӯча ва пардохтан ба фарҳанги мардум ба ин таъбир таваҷҷуҳ кардаву онро дар шеъри хеш ба таври табиӣ ба кор бурдааст.

**ҲАФТХОН** (هفت خان)

Ҳафтхон (мураккаб аз ҳафт-хон – хона, марҳала, манзил) ё ҳафт хвон ҳафт мавзеъ ё ҳафт марҳала аст миёни Эрон ва Турон, ки Рустаму Исфандёр дар он мавозеъ ба мухотироти бузург дучор шуданд. Ҳафтхонро дар форсӣ ағлаб «ҳафтхвон» менависанд. Бархе ваҷҳи тасмияи ин калимаро он донистаанд, ки Рустаму Исфандёр баъд аз ҳар комёбӣ х(в)оне аз ағзияи лазиз мегустарданд, ки ин ваҷҳи тасмия саҳеҳ намояд. Ҳафтхон аслан ба саргузашти Рустам марбут мешавад. Ҳангоме ки ҷаҳонпаҳлавони эронӣ барои наҷоти Ковус ба Мозандарон шитофт, вайро ҳафт офати бузург пеш омад, ки ҳамаро ба неруи

мардӣ ва таваккул бар Яздон аз пеш бардошт. Дар хони аввал Рахш шери дарандаеро кушт; дар хони дувум ташнагӣ бар ӯ ғалаба кард, ки ба ҳидояти меше ба об роҳ ёфт; дар хони севум аждаҳоеро кушт; дар хони чаҳорум зане соҳир ба дасти Рустам кушта шуд; дар хони панҷум Авлод бо лашкари худ ба ҷанги Рустам омад, ки ба дасти ӯ гирифтор шуд; дар хони шашум Рустам бо Аржангдев ба ҷанг пардохт ва билахара дар хони ҳафтум бо Деви Сапед пайкор кард ва ӯро аз миён бардошт ва шоҳи Эронро наҷот дод.

Ҳафтхони Рустам, ки саҳнаи пайкорҳои гуногуни ӯро нишон медиҳад, бо дувоздаҳ шоҳкори Ҳиркул, ки дар митулужӣ (мифология)-и Юнон омада, мушобеҳ аст. Агар ҳамоса бо ирфон қобили муқоиса бошад, ки ҳаст, метавон ҳафт хонро бар ҳафт водӣ (талаб, ишқ, маърифат, истиғно, тавҳид, ҳайрат ва фано), ки урафо дар сайру сулуки хеш бояд пушти сар бигузоранд, татбиқ намуд ва бо ҳамаи тафовутҳои махсусе, ки миёни онҳо ҳаст, вуҷуҳи иштироке низ ҷуст.

Қиссапардозони оини зардуштӣ баъдҳо барои ин ки Исфандёр – қаҳрамони миллӣ-мазҳабии онон чизе аз Рустами ҷаҳонпаҳлавон кам надошта бошад, барои ӯ низ ҳафтхон дар назар гирифтаанд, ки дар «Шоҳнома» ба ин баён омадааст: Чун Арҷосп, подшоҳи Туронзамин, хоҳарони Исфандёрро дар Руиндиж ба банд кашид, Исфандёр ба ҷанги Арҷосп шитофт ва ҳафт махофатро бо далерӣ пушти сар гузошт. Дар панҷ хони аввал пас аз куштани ду гург ва шерон ва аждаҳову зани ҷоду ва симурғ дар хони шашум аз барфу борону бод гузашт ва дар хони ҳафтум пас аз убур аз рӯд Гургсорро ба қатл расонид.

Дар адабиёти форсӣ аз ҳафт хони Рустаму Исфандёр бисёр ёд шудааст:

*Гӯ ба оҳанги Дижи Руин гузашт Исфандёр*
*Бегазанд аз ҳафтхон дар роҳи Балхи бомиён.*
*(Муъиззӣ)*

*Ҳаст султонро кунун чун Рустаму Исфандёр*
*Дар вилоят сад сипаҳсолору сесад паҳлавон.*
*Ҳар яке оварда сад диз чун Дизи Руин ба чанг,*
*Ҳар яке бигзашта аз ҳафтод ҳамчун Ҳафтхон.*
*(Муъиззӣ)*

*Он чи берун аст аз Ҳиндустон ҳам каргадан,*
*В-он чи афзун аст аз даҳ Ҳафтхон ҳам аждаҳо.*
*(Саноӣ)*

*Ба Шоҳнома чунин хондаам, ки Рустами Зол*
*Гаҳе бишуд зи раҳи Ҳафтхон ба Мозандар.*
*(Унсурӣ)*

*Гар Каёнро ба толеъи фаррух*
*Ҳафтхон буд бо дувоздарух…*
*(Низомӣ)*

*Саҳв шуд бар ақл, к-аввал Рустами сонии хонд,*
*Гарчи аз иқлими Румаш Ҳафтхон барсохтанд.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳар ширхораро нарасонад ба Ҳафтхон*
*Номи Сифандёр, ки момо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Ё магар Исфандёрам, к-он арусонро ҳама*
*Аз Дижи Руин ба саъйи Ҳафтхон овардаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Каъбаи ҷон садри туст, чор малак чор рукн,*
*Рустами дин қадри туст, ҳафт фалак ҳафт хон.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳар яке Исфандёре дар Дижи Руин зи диръ*
*В-аз сари дарё губори Ҳафтхон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Исфандёри ин Дижи Руин манам ба шарт,*
*Ҳар ҳафта ҳафтхон-ш ба танҳо бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Хоҳарони лолаву гулро зи ҳафт андоми хок*
*Ҳамчу Рӯйинтан зи роҳи Ҳафтхон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

**ҲАҶАР-УЛ-АСВАД (حجرالاسود)**

Ҳаҷар-ул-асвад, (санги сиёҳ) сангест сиёҳранг бар девори рукни Каъба, ки ҳуҷҷоҷ аз рӯйи табаррук онро ламс мекунанд ва ё мебӯсанд (истиломи ҳаҷар). Ин санг қабл аз Ислом низ мавриди эҳтиром будааст. Навиштаанд, вақте Иброҳим ва Исмоил Хонаи Каъбаро сохтанд, ин хона бесақф буд ва Худо Ҳаҷар-ул-асвадро аз биҳишт фиристод, то дар рукн нишонданд. Маъруф аст, ки ин санг аввал сафед буд, вале аз бас куффор дасти нопок бад-он молиданд, сиёҳ шуд. Эътиқод бар ин аст, ки рукну мақом ду ёқути биҳиштиянд, ки ҳар кас онҳоро ламс кунад, аз ҳар иллате шифо меёбад. Ин санг дар қиёмат бо чашму забон барангехта хоҳад шуд.

Назди сӯфия ҳаҷар-ул-асвад иборат аст аз латифаи инсонӣ ва сиёҳии он талаввун ба муқтазои табиат аст.

*Ҳаққо, ки ба ҷуз дасти ту бар лаб наниҳодам*
*Ҷуз бар ҳаҷар-ул-асваду бар хоки Паямбар.*
*(Носири Хусрав)*

Гоҳе онро Санги Каъба гуфтаанд:

*В-ар ҳама санги Каъбаро бӯса зананд ҳоҷиён,*
*Мо ҳама бӯсагаҳ кунем он сари зулфи саътарӣ.*
*Кӯйи мугону мову ту, ҳар сари санг Каъбае,*
*Дурди ту карда замзамӣ, дасти ту карда согарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*Холи сиёҳи ӯ Ҳаҷар-ул-асвад аст, аз он-к*
*Монад ба холу зулф ба ҳам ҳалқаи дараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Замзамнамой буд ба мадҳаш забони ман,*
*То карда будам аз Ҳаҷар-ул-асвад истилом.*
*(Хоқонӣ)*

*Авлотар он ки чун ҳаҷар-ул-асвад аз палос*
*Худро либоси анбари соро бароварам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳастӣ Ҳаҷар-ул-асваду Каъба алами шоҳ,*
*То Каъба ба ҷой аст, бар он Каъба ба ҷойӣ.*
*(Хоқонӣ)*

Суҳроби Сипеҳрӣ дар шеъри «Садои пойи об» ба он ишора мекунад:

*Ҳаҷар-ул-асвади ман равшании боғча аст.*

**ҲИНДИ ҶИГАРХОР (هند جگرخوار)**

Духтари Утбат ибни Рабиъа – ҳамсари Абӯсуфён ва модари Муовия аз занони саршиноси Қурайш ва аз шоираҳои асри ҷоҳилият аст, ки ба тадбиру гушодасуханӣ маъруф буд. Вай дар фатҳи Макка Ислом овард ва аз бутпарастӣ даст кашид ва ба соли 14-и ҳиҷрӣ даргузашт.

Ҳинд пеш аз он, ки Ислом биёварад, бародараш Шайба дар ҷанги Бадр ба дасти Ҳамза – амуи паёмбар кушта шуд ва Ҳинд тасмим гирифт, интиқоми бародарро аз Ҳамза бигирад. Вайро ғуломе ҳабашӣ буд, ки дил дар гарави зебоии ӯ дошт. Ҳинд ба ӯ ваъда дод, агар аз Ҳамза, Муҳаммад ва Алӣ якеро бикушад, вайро аз васли хеш сероб кунад. Ҳинд пас аз он ҷанги Уҳудро ба роҳ андохт ва дар ин ҷанг ғуломи вай Ҳамзаро ба зарби тире аз пой даровард ва Ҳинд бо занони дигар аз куффор дар миёни куштагон мегардиданд ва онҳоро мусла мекарданд ва аз гӯшу бинии онон халхолҳову гарданбандҳо месохтанд, то ин ки ба куштаи Ҳамза – амуи паёмбар афтоданд ва вайро низ мусла карданд. Ҳинд шиками Ҳамзаро шикофт ва ҷигари вайро берун овард ва порае аз он дар даҳон ниҳод ва ҷавид, аммо натавонист фурӯ диҳад. Он гоҳ бар болое рафт ва ин раҷазро хонд:

*Наҳну ҷазайнокум биявма Бадри*
*Ва-л-ҳарбу баъд-ал-ҳарби зоти суъри.*

То он ҷо ки:

*Шафайту мин Ҳамзата нафсӣ би Уҳуд,*
*Ҳин яқарту батнаҳу ани-л-кабид.*
*(«Сирати Расулу-л-лоҳ»)*

Ва ба ҳамин муносибат ба окилат-ул-кабид (ҷигархор) номбардор шуд. Ҳинди Ҷигархор дар фарҳанги омма киноя аз касест, ки доим мӯҷиби озору азият бошад ва дар шеъри форсӣ, бавижа дар мақоми норизоӣ аз сарзамини Ҳинд, ба сурати иҳом ба кор рафтааст:

*Оҷизам, аз чанги ин Ҳинди ҷигархорам барор,*
*Ё Расула-л-лоҳ, мусалмоне зи кофар мехарад.*

*(Назирӣ)*

Шоире ба номи Машриқӣ дар иштиёқи дидори Ҳинд сурудааст:

*Диламро орзуи Ҳинд хун кард,*
*Ки хун бодо дили Ҳинди ҷигархор.*

**ҲИРМАНД (هيرمند)**

Ҳирманд (Ҳилманд, Ҳӣлманд, Ҳирманд), ки дар «Авасто» чанд бор аз он сухан рафта, номи рӯдхонаест пуроб, ки аз кӯҳҳои наздики Кобул сарчашма мегирад ва ба дарёчаи Ҳомун (Каёнса, Зиреҳ) мерезад.

Ин рӯд дар Зомёд-яшт бо шукӯҳу фарр бо амвоҷи сафеди барангезандаву туғёнкунанда муаррифӣ шуда, ки неруи асбе ва шере ва марде далер дар он аст. Ҳирманд ба андозае дорои фарри каёнист, ки метавонад мамолики ғайри Эронро ғарқа созад ва душманонро нобуд ва дучори саргаштагию гуруснагӣ кунад. Ин рӯд дар қадим мӯҷиби баракати сарзамини Систон буда ва оби Ҳомун, ки муқаддасу эзадӣ талаққӣ мешуда, аз ҳамин рӯд таъмин мешудааст. Дар «Китоби муқаддас» аслан сарзамини Систон ба номи ин рӯд «Ҳирманд» хонда шудааст.

**ҲИРМИС (هِرمِس)**

Ҳирмис (Гермес) – писари Зеус ва Моё аз худоёни Улампист, ки дар ғоре воқеъ дар кӯҳи Силин ба дунё омад. Бино бар асотири юнонӣ ӯро худои роҳҳо, тиҷорат, бахту иқбол, мусобиқоти варзишӣ ва балоғат медонистанд ва далелу роҳнамои мусофирон дар роҳҳо ҳам буд. Вай ҳимояти шубононро ба уҳда

дошт ва ағлаб ӯро дар ҳоле, ки баррае рӯи шонаҳо дошт, тасвир мекарданд. Вай маъмурият дошт, арвоҳи мурдагонро ба иқоматгоҳашон ҳидоят кунад ва ба ин муносибат унвони «Мусоҳиби арвоҳ» ёфтааст. Чангу найлабак аз ихтирооти ӯст ва бинобар ин, ӯро илҳомбахши чашнҳо ва айёшиҳо низ медонистанд. Дар асотири Юнон Ҳирмис на танҳо паёми шодибахш ё ғамангези худоёнро ба инсон иблоғ мекард, балки онро ба гунае қобили фаҳм низ тафсир менамуд. Ҷуз паёмрасонии худоён ӯ худои хобу руъё ва заминасози иқболи хуши одамиён низ буд. Юнониён одами хушиқболро «ҳирмоюн» (касе, ки аз Ҳирмис ҳадя гирифтааст) мехонданд.

Дар вопасин сурудҳои Илиёд Ҳирмис аз забони Зеус ба унвони касе, ки ба хостаҳои одамиён гӯш медиҳад ва ёвари онҳост, муаррифӣ шудааст. Афлотун дар рисолаи «Каротилус» насаби Ҳирмисро намудори сухан гуфтан ва таъвилкунандаи паёмҳо донista ва ӯро паёмовари худоён ва мухтареъи гуфтору забон мешуморанд. Ҳамин хусусият аст, ки ӯро ба Идрис дарривоёти Сомӣ наздик мекунад. Мо дар мадхали «Идрис» дар ҳамин фарҳанг аз ҳирмисҳо ва аз ҷумла Ҳирмиси ҳаким батафсил сухан гуфтаем.

Дониши «ҳирминутик», яъне хондан ва тафосири матн дар ҳавзаи адабиёт ва накди адабӣ ба ин эътибор аз номи вай гирифта шудааст.

### ҲОБИЛ ВА ҚОБИЛ (هابيل و قابيل)

Ҳобил ва Қобил ба форсӣ Ҷалмис ва Талмис номи ду писари ҳазрати Одам аст, ки саранҷом миёни он ду ихтилоф афтод ва Ҳобил ба дасти Қобил кушта шуд. Дар он рӯзгор Ҳавво ду фарзанд ба як шикам меовард ва маъмулан яке духтар буд ва яке писар. Худои таоло Одамро фармуда буд: ҳар духтар, ки туро ояд, ба писаре деҳ, ки аз шикаме дигар омада бошад, то ба ҳамшикам надода бошӣ.

Духтари некурӯю зебо ки номи ӯро Иқлима (Иқлимо) навиштаанд, бо Қобил ба як шикам биёмад. Одам хост, ӯро ба Ҳобил диҳад, Қобил гуфт: Ҳамдостон набошам, ин хоҳар, ки бо ман ба як шикам биёмадааст, ба ман бояд дод. Одам гуфт: Худои азза ва ҷалла чунин фармудааст ва ман бефармонӣ натавонам

кард. Акнун агар ту ба ончи Худои азза ва ҷалла фармуда, фармонбардор нестӣ, биравед ҳар ду ва аз ин ҷиҳат қурбон кунед ва қурбонии ҳар яке ки пазируфта шуд, ин духтар ба вай диҳам. Қобил гуфт: Раво бошад, чунин кунем.

Бино бар бархе тафосир ҳамсари Қобил на хоҳари ӯ, балки зане ҷиннӣ ба номи «Ҳамона» буд ба сурати инс ва ҳамсари Ҳобил ҳуре аз биҳишт буд ба сурати инс ба номи «Назла».

Одам ҳар писарро пешае омӯхта буд: Қобилро барзгарӣ ва Ҳобилро шубонӣ. Пас бифармуд, қурбон бикунед. Ҳобил гӯсфанде фарбеҳ ва беҳтарин биёвард ва Қобил дастае гандум, ки бадтаринҳо буд. Одам биёмад ва дуо кард. Оташе бар мисоли симурғе биёмад ва ба қурбони Ҳобил дарафтод ва бисӯхт ва ҳеч пиромуни қурбони Қобил нагашт. Пас Одам он духтар ба Ҳобил дод. Қобил кинаи бародар ба дил гирифт ва гуфт: Ман туро бикушам. Ҳобил гуфт: Маро дар ин гуноҳе нест, агар ту ба куштани ман даст дароз кунӣ, ман туро накушам, ки ман аз Худой битарсам (Моида:28). Қобил пайи фурсат буд, то ин ки рӯзе Ҳобилро дар хоб дид. Санге бузург бар сари ӯ зад ва ӯро бикушт. Ва чун кушта буд, намедонист, ки чӣ бояд кард ва аз Одам метарсид. Калоғе биёмад бо калоғе дигар ҷанг кард ва ӯро бикушт ва заминро ба минқор биканд ва ӯро дар гавдол пинҳон кард. Қобил чун бидид, гуфт: Эй вой бар ман, оё ман наметавонам ҳамонанди ин калоғ бошам ва лошаи бародари хеш пинҳон кунам? (Моида: 31). Пас Қобил низ гавдоле биканд ва Ҳобилро дар он ҷо ниҳод ва дар зери хок пинҳон кард, дар кӯҳҳои ҳудуди Сарандеб. Мавлавӣ дар дафтари чаҳоруми «Маснавӣ» ба ҳангоми истидлол ба зарурати таълими ҳирфаҳо ва нақши устод ба ин достон ишора кардааст:

*Дониши пеша аз ин ақл ар будӣ,*
*Пешае бе усто ҳосил шудӣ.*
*Кандани гӯре, ки камтар пеша буд,*
*Кай зи фикру ҳилаву андеша буд?*
*Гар будӣ ин фаҳм мар Қобилро,*
*Кай ниҳодӣ бар сар ӯ Ҳобилро,*
*Ки куҷо гоиб кунам ин куштаро,*
*Ин ба хуну хок-дар огуштаро.*
*Дид зоге, зоги мурда дар даҳон*
*Баргирифта, тез меомад чунон.*

*Аз ҳаво зер омаду шуд ӯ ба фан*
*Аз пайи таълим ӯро гӯркан.*

Баъдҳо ҳар навъи кинатузӣ нисбат ба бародар ва майли шадид ва бародаркушӣ бар асари эҳсоси табъизи ғайриодилона «уқдаи Қобил» номида шудааст.

Одам ба Ҳаҷ рафта ва ҳамаи фарзандони худро ба Қобил супурда буд. чун боз омад, Ҳобилро наёфт ва донист, ки Қобил ӯро гум кард. Бар ӯ лаънат кард ва суханоне дар марсияи Ҳобил бигуфт. Бад ин тартиб Ҳобил нахустин кас буд, ки аз дунё берун рафт ва ин аввалин шаҳиди таърих қурбонии аввалин бародаркушӣ низ буд. Шояд ба ин ҷиҳат буд, ки Исо (а) Ҳобилро Ҳобили сиддиқ номид. Алии Шариатӣ достони Ҳобилу Қобилро ба он сурат, ки дар қиссаҳои исломӣ ҳаст, мамлу аз ҳақиқати илмӣ ва инсоншиносӣ ва таърихшиносӣ медонад ва ба унвони ҳақиқате «самбулик», ки оғози таърихи башарият ва хусумати табақотиро табйин мекунад, мавриди таваҷҷуҳ қарор медиҳад.

Инро ҳам бояд гуфт, ки номи Ҳобилу Қобил дар Қуръони карим наёмада, аммо куллиёти қиссаи ду писари Одам ба тартибе, ки зикр шуд, дар оёти 27 то 31-и сураи Моида баён шудааст. Тафсири ривоят ва ҳамчунин номи фарзандони Одам аз Таврот маншаъ мегирад ва дар тафосири Қуръон ва қисаси исломӣ густариш мeёбад, бо ин тафавут, ки номи Қобил дар Таврот Қойин (Қоин) аст, зеро Ҳавво чун нахустин писар бизод, гуфт: Фарзанде иқтино кардам (гирд овардам) ва аз ин рӯ Қойин номаш карданд. Бархе гуфтаанд: Қойин ба «қайн» наздик аст ва чун пешаи оҳангарӣ дошт, ба ин ном хонда шуд ва баъдҳо ба иллати ташобуҳи лафзӣ «Қобил» шудааст.

Достони бародаркушии Қобил дар адабиёти форсӣ низ роҳ ёфта ва бархе ба аҷзои он ишора кардаанд:

*Эй ба сар бурда хира умри тавил,*
*Ҳама бар қол-қолу гуфтани қил.*
*Хабар орӣ, ки ин ривоят кард*
*Ҷаъфар аз Саъду Саъд аз Исмоил,*
*Ки писар буд ду мар Одамро,*
*Меҳ Қобилу кеҳтараш Ҳобил.*
*Мар кеҳинро Худои мо бигузид,*
*То бикушташ бад-ин ҳасад Қобил.*

*Андар ин қисса нафъу фоида чист,*
*Бинамой ону бифган ин татвил.*
*(Носири Хусрав)*

*На чу Қобил кушта шуд ба ҷафо,*
*Дод Ҳобил пӯстин ба фано.*
*(Ҳадиқа)*

*Гурӯҳе чу дарё ҷанубигарой,*
*Ки будаст Ҳобилашон раҳнамой.*
*(Низомӣ)*

*Қурбон карда ба заъми Қобил,*
*Дар оташи ишқ ҳамчу Ҳобил.*
*(Авҳадӣ)*

Ҳатто шуарои муосир низ ба достони Ҳобилу Қобил ва ҷиҳати намодини он таваҷҷуҳ кардаву марги Ҳобилро марги одамият ва бурузи номардумӣ талаққӣ кардаанд:

*Аз ҳамон рӯзе, ки дасти ҳазрати Қобил*
*Гашт олуда ба хуни ҳазрати Ҳобил,*
*Аз ҳамон рӯзе, ки фарзандони Одам*
*Садри пайғомоварони ҳазрати Борӣ таъоло*
*Заҳри талхи душманӣ дар хунашон ҷӯшид,*
*Одамият мурда буд,*
*Гарчи Одам зинда буд.*
*(Фаридуни Мушири)*

*Калоғ қабркани аввал буд*
*Ва қабри аввал қабри Ҳобил аст.*
*Калоғҳои сиёҳ,*
*Калоғҳои қабркани зишт*
*Сипоҳи Қобиланд.*
*(Тоҳира Саффорзода)*

**ҲОВИЛ ВА ТОВИЛ (هاویل و تاویل)**

Ҳовил номи яке аз умматҳоест, ки дорои забонҳои мухталиф буданд ва Зулқарнайн бар онҳо фиристода шуд.

Овардаанд, ки замин миёни ду уммат қарор дорад: Ҳовил бар ҷониби рост ва Товил бар ҷониби чап аст.

**ҲОЛУВИН (هالووین)**

Ҷашни Ҳолувин шаби иди авлиё ва қаддисон ва маросими оташафрӯзӣ ва адои дайн ба арвоҳи даргузаштагон аст, ки дар кишварҳои урупоӣ рӯзи 31-уктабр (нуҳуми обон) баргузор мешавад ва ба чаҳоршанбесурии эронӣ бешабоҳат нест.

**ҲОМ (حام)**

Номи яке аз писарони Нӯҳ ва чадди амчади қибтиёну барбариёну судониён аст, ки Таврот бобилиҳоро низ аъқоби ӯ донистааст.

Нӯҳ (а) диёри Мағрибу Занҷу Ҳабашаву Ҳинду Синду арозии Судонро ба Ҳом тафвиз кард. Рӯзе, ки Нӯҳ дар хоб буд ва авраташ пайдо буд, Ҳом бар ӯ бигузашту напӯшид ва ба ривояте бихандид ва ин сӯъиадаб мӯҷиб шуд ранги авлоди ӯ сиёҳ шуд ва пайғамбарӣ аз наслаш мунқатеъ гашт. Ин ном ғолибан ба ҳамроҳи Сом, писари дигари Нӯҳ, дар адаби форсӣ омадааст:

*Бебоку бадхуӣ, ки надонӣ ба гоҳи хашм*
*Мар Нӯҳро зи Сому на мар Сомро зи Ҳом.*
*(Носири Хусрав)*

*Ҳамчу ду фарзанди Нӯҳанд, эй аҷаб,*
*Рӯз ҳамчун Сому тира шаб чу Ҳом.*
*(Носири Хусрав)*

*Ту ҷаҳон хӯр чу Нӯҳ, мушкин аз он-к*
*Сом бар хайли Ҳом пирӯз аст.*
*(Хоқонӣ)*

*Мулки ту киштиясту чарх Нӯҳи куҳансол,*
*К-аш зи шабу рӯз Сому Ҳом баромад.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун Нӯҳ пири ишқу зи тӯфони муҳликот,*
*Эмин ба кӯҳу киштию хуррам ба Сому Ҳом.*
*(Хоқонӣ)*

*Ба Соми рӯз магар Нӯҳи даҳр нафрин кард,*
*Ки бе ҷинояти маъҳуд ранги Ҳом гирифт.*
*(Қоонӣ)*

**ҲОМОН (هامان)**

Номи вазири Фиръавн дар аҳди ҳазрати Мӯсост, ки тибқи ривоёти Таврот вазири Хашоёршо муаррифӣ шудааст. Ба мӯҷиби ояи 38-и сураи Қасас, Ҳомон маъмур шуд барои Фиръавн бурҷе чунон баланд бисозад, ки Фиръавн аз фарози он бар худои Мӯсо чира шавад. Чанд бор низ дар радифи гарданкашон ва мустакбирини таърих аз ӯ ёд шудааст (Муъминун:25 ва 38 ва Анкабут: 38). Бинобар ривоёти «Қисас-ул-анбиё» (173) Ҳомон номи умумии вазирони Оли Райён (фароъинаи Миср) буд, чунонки мулуки Оли Райёнро «Фиръавн» мегуфтанд.

Номи Ҳомон дар канори Фиръавн ва Ҳорун дар шеъри форсӣ роҳ ёфтааст:

*Алӣ Ҳоруни уммат буд, душман з-он ҳаме дорад*
*Мар ӯро, к-аш чунин омӯхт раҳ Фиръавну Ҳомонаш.*
*(Носири Хусрав)*

*Ту набера-в писари Мӯсию Ҳорунӣ,*
*З-ин қибал ман адуи лашкари Ҳомонам.*
*(Носири Хусрав)*

*Тухми бадро чӣ бувад бор, магар ҳам бад?*
*Макри Фиръун кӣ пазируфт, магар Ҳомон?*
*(Носири Хусрав)*

*Дасти Ҳомони ситамгор аз ту кӯтаҳ кай шавад,*
*Чун ту андар шаҳри имон хутба бар Ҳорун кунӣ.*
*(Носири Хусрав)*

*Зи ёри зиштномат зишт шуд ному сазоворӣ*
*Чунон, к-аз бахти Фиръавни лаин бадбахт шуд Ҳомон.*
*(Носири Хусрав)*

*«Рабби арнӣ» бар забон рондан чу Мӯсо вақти шавқ,*
*Пас ба дил гуфтан «аналаъло» чу Ҳомон шарт нест.*
*(Саноӣ)*

*Номи худро чӣ ниҳӣ беҳуда Мӯсои Калим,*
*Ки гилеми ту ба ҷуз бофтаи Ҳомон нест.*
*(Саноӣ)*

*Сидқи бӯбакрию ҳизқи ҳайдарӣ кардан раҳо,*
*Пас дил андар зумраи Фиръавну Ҳомон доштан.*
*(Саноӣ)*

*Ба чӣ хуррамию нозон, гарав аз ту бурд Ҳомон,*
*Агарат шараф ҳамин аст, ки молу ҷоҳ дорӣ.*
*(Саъдӣ)*

*Субҳ зи қаҳрат чу ҷони тираи Ҳомон,*
*Шом зи меҳрат чу ройи равшани Ҳорун.*
*(Қоонӣ)*

**ҲОМУН (дарёча) ((هامون (دریاچه))**

Ҳомун (ба маънии биёбон ва замини ҳамвор) номи дарёчаи муқаддасест дар Систон, ки дар «Бундаҳишн» Киёнса (Конфиса) номида шудааст. Ба ақидаи зардуштиён канори ин об маҳалли зуҳури мавъудҳои зардуштист ва ҳушедрон аз батни духтарони бокирае ба вуҷуд меоянд, ки дар оби Ҳомун обтанӣ мекунанд ва ба нутфаи Зардушт бордор мешаванд. Ҳомун дар шарқи Эрон монанди Урумия (Урмия) дар ғарби Эрон муқаддас аст. Дар Бундаҳишн омадааст: дар аввал обаш ширину гуворо буд ва баъд гандида шуд ва ҳангоми зуҳури Сушиёнт бори дигар ширин хоҳад шуд. Ин таъриф бар Ҳомун феъле мунтабиқ нест, зеро оби Ҳомун бар хилофи Урумия ширин аст ва дорои анвоъи моҳӣ ва мурғобиҳои бисёр аст.

Афросиёб ҳазор чашмаи оби кӯчаку бузург, аз ҷумла рӯди Ҳирманд ва Адинӣ ва шаш рӯдхонаи қобили киштиронии дигарро, ки ба ин дарёча мерехт, аз миён бурд ва мардумонро дар ҷои онҳо мустақар кард.

Дар «Шоҳнома» ва низ кутуби ҷуғрофиёи исломӣ «Зиреҳ» номи Ҳомун аст ва ин вожа аслан ба маънии дарёст ва Ҳомунро низ дар қадим «Зиреҳи Каёнса» мегуфтаанд. Имрӯз ҳам обгире дар ҷануби ғарбии Афғонистон ба номи «Гуди Зиреҳ» боқист. Дар «Бундаҳишн» «Каёнса» маҳалли хонадони Каёнист. Аз «Авасто» ҳамчунин бармеояд, ки Систон ё пиромуни Ҳорун ватани аслии он хонадон шумурда шудааст.

Ишора ба Ҳомун бо ҳамон мафҳуми бостонии аҳди Зардушт дар шеъри муосир чунин омадааст:

*Ва дар каронаи Ҳомун ҳанӯз мешунавӣ:*
*Бадӣ тамоми заминро фаро гирифт.*
*Ҳазор сол гузашт,*
*Садои обтанӣ кардане ба гӯш наёмад,*
*Ва акси пайкари дӯшизае дар об наяфтод.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

### ҲОРУН ИБНИ ИМРОН (هارون بن عمران)

Бародари ҳазрати Мӯсо ва вазиру ҷонишини вай буд, ки аз ҷониби Худо маъмур ба даъвати Фиръавн шуд ва бо Мӯсо аз Миср ҳиҷрат кард ва он гоҳ, ки Мӯсо барои овардани «Алвоҳи ашара» ба кӯҳи Тур шуд, ӯро ҷонишини хеш кард ва ҳидояти қавм ба ӯ супурд. Аммо банӣ Исроил аз ӯ фармон набурданд ва Сомирӣ гӯсолапарастӣ оғоз ниҳод. Чун Мӯсо аз Тур баргашт, барошуфт ва ӯро маломат кард. Қомуси «Китоби муқаддас» сохтани гӯсоларо ба Ҳорун нисбат додааст, ки дуруст нест.

Чун Мӯсо бо банӣ Исроил аз дарё гузаштанд ва Фиръавну ёрони ӯ ҳалок шуданд, Мӯсо вилоят ва раёсати мазбаҳ ва қурбонӣ ба Ҳорун дод ва ҳар кас қурбонӣ дошт, ба Ҳорун медод, то ӯ бар мазбаҳ ниҳад. Ба ривояти Таврот Худованд тақсири ӯро афв кард ва вайро раиси алкаҳна ва авлодашро коҳин қарор дод ва каҳонати Ҳорун ва авлоди вайро ба воситаи ин муъҷиза, ки асои хушки Ҳорун шукуфа овард, собиту барқарор дошт. Ҳорун

ҳангоми вафот 123 сол аз умраш гузашта буд ва қабри вай ҳанӯз дар яке аз қуллаҳои кӯҳи Ҳур боқист:

*Тайласони Мӯсию наълайни Ҳорунат чӣ суд,*
*Чун ба зери як ридо Фиръавн дорӣ сад ҳазор.*

*(Саноӣ)*

*Гар сухан гӯяд чу Мӯсо, ҳар кӣ ҳаст,*
*Доимаш аз шавқ Ҳорун мекунад.*

*(Аттор)*

*Субҳ зи қаҳрат чу ҷони тираи Ҳомон,*
*Шом зи меҳрат чу рои равшани Ҳорун.*

*(Қоонӣ)*

*Дар дили Ҳақ сирри макнунем мо,*
*Вориси Мӯсову Ҳорунем мо.*

*(Иқбол)*

*Ман чӣ гӯям аз мақоми он ҳакими нуктасанҷ,*
*Карда Зардуште зи насли Мӯсиву Ҳорун зуҳур.*

*(Иқбол)*

Дар ривоёте Паёмбари акрам дар ҳаққи ҳазрати Алӣ фармудааст: Алию миннӣ биманзилати Ҳоруна мин Мӯсо, илло ло набия баъдӣ. (Алӣ барои ман монанди Ҳорун барои Мӯсост магар ин ки баъди ман паёмбаре нест). Носири Хусрав бо таваҷҷуҳ ба ин ривоят ишора мекунад:

*Алӣ Ҳоруни уммат буд, душман з-он ҳаме дорад*
*Мар ӯро к-аш чунин омӯхт раҳ Фиръавну Ҳомонаш.*

### ҲОРУТ ВА МОРУТ (هاروت و ماروت)

Номи ду фаришта аст, ки ба ҷиҳати сарзаниши одамиён ба гуноҳ дар Бобил мудом азоб мешаванд. Бино бар ағлаби ривоёти исломӣ пас аз офариниши Одам фариштагон сабаби тақарруб ва

базаҳкории одамиро аз Ҳақтаъоло ҷӯё шуданд. Хитоб расид, ки сабаби базаҳкории одамӣ шаҳват аст ва иллати исмати шумо адами шаҳват ва ба ҳамин ҷиҳат эшонро подош беш диҳем. Фариштагон низ муддаъии манзалати одамӣ шуданд ва аз миёни хеш се тан ба номҳои Азо ва Азоё ва Азозилро баргузиданд, то бар сурати одамиён ба замин оянд. Худованд эшонро аз чаҳор чиз наҳй фармуд: ширк, қатли нафс, зино ва боданӯшӣ. Азозил пӯзиш хост ва дутои дигар, ки Ҳорут ва Морут лақаб ёфтанд, ба вазифаи хеш машғул шуданд ва миёни мардум ҳукм мекарданд, то ин ки занеро бо шӯи худ хусумат афтод. Номи ин зан ба тозӣ «Зуҳра» ба порсӣ «Бедахт» ва ба ибрӣ «Аноҳид» буд. Зану шӯяш ҳукм ба пеши Ҳорут ва Морут оварданд. Ҳар кадом ҷудо-ҷудо бар зан дил бохтанд ва бо вай қарор гузоштанд миёни ӯ ва шӯяш ҳукм кунанд ва ҳарду ба як ваъдагоҳ омаданд. Дар он соъат, ки он ду пеши зан бинишастанд, Эзадтаъоло фармон дод дарҳои осмон гушода шуд ва фариштагони осмон фуру нигаристанд ва баргузидагони худро машғули боданӯшию зино диданд.

Аз он рӯз фариштагон шафеъи муъминон гаштанд. Ин зан дуое бархонд ва ба қудрати исми Аъзам, ки аз эшон омӯхта буд, бар осмон шуд. Эзад таъоло ӯро масх гардонид ва ӯ ба ситораи Зуҳра ё раббаттуннавъи ишқу ҷамол ва айшу ишрат ва шодию тараб мубаддал гашт. Ҳоруту Морут пас аз гуноҳ дар Бобил монданд ва ба мардум сеҳру ҷоду омӯхтанд. Роҷеъ ба азоби онҳо бархе муътақиданд, ки ин дуро дар чоҳе вожгун овехтаанд то рӯзи қиёмат, зеро худи онон азоби дунёро баргузиданд ва аз шиканҷаи охират битарсиданд. Қазвинӣ дар «Осор-ул-билод» нақл кардааст, ки шахсе ба номи Муҷоҳид дар сарзамини Бобил он дуро ба шакли ду кӯҳи азими сарбазероварда дидааст.

Асли ин қисса бобилист ва дар матни сумерӣ ва акадӣ он низ омадааст. Достони Ҳоруту Морут, ки бозтобе дигар аз достони сарпечии Иблис аз амри Худованд ва хурдагирии ӯ бар Одам аст ба назари бархе дар адабиёти авастоӣ «Ҳаурватот Амиритот» (Хурдод ва Мурдод) номида шуда, ки номи ду тан аз амшоспандони оини Маздаясност ва бинобар ин, достон асли эронӣ дорад. Ба назари Думзел Хурдод ва Мурдод намунаҳои аслии Ҳорут ва Морутанд, ки дар Қуръон (Бақара:102) аз онон ёд шудааст ва ба таври қатъӣ рӯдхонаҳои дугонаи «Ҳарт» ва «Март» – дастёрони худои токистонҳо, ки бодҳоро маҷбур месозанд, боронро фароҳам кунанд ва бар кӯҳи баланди Ағритоғ

(Оророти мазкур дар фулклури аромина) бибораинд, ишора ба ҳамон Хурдод ва Мурдод аст, зеро фулклури аромана аз асотири эронӣ бисёр мутаассир аст. Аз тарафи дигар достони мавриди баҳс ба «Носотё»-ҳои ҳиндӣ шабоҳати аҷибе дорад ва ба назар мерасад, ин ду фаришта яъне Хурдод ва Мурдод ҷойгузини носотёҳои ҳиндуэронӣ шуданд ва сифоти асотирӣ ба худ гирифтанд.

Достони куҳани Ҳоруту Морут, он гуна ки мазкур афтод ва дар фарҳанги исломӣ низ машҳур шуда, дар адабиёти форсӣ мавриди таваҷҷуҳу баҳрабардории шоирона қарор гирифтааст:

*Ноҳид чун уқоби туро дид рӯзи сайд,*
*Гуфто дуруст, Ҳорут аз банд раста шуд.*

*(Дақиқӣ)*

*Бинмуд маро шуъбадаҳое, ки бинанмуд*
*Аз сад яки он шуъбада Ҳорут ба Бобил.*

*(Саноӣ)*

*Чу Ҳоруту Морут лабхушк аз он аст,*
*Абар шатту Даҷла марон бадгумонро.*

*(Носири Хусрав)*

*Чу Ҳорут ар тавонистӣ, ки ин ҷо ойӣ аз гардун,*
*Аз ин ҷо ҳам тавонӣ шуд бурун чун Зуҳраи Заҳро.*

*(Носири Хусрав)*

*Ҳар кӣ мар ин обро надид дар ин об*
*Ташна чу Ҳорут монд, ғарқа чу Зуннун.*

*(Носири Хусрав)*

*Санъати ман бурда зи ҷоду шикеб,*
*Сеҳри ман афсуни малоикфиреб.*
*Бобили ман ганҷаи Ҳорутсӯз.*
*Зуҳраи ман хотири анҷумфурӯз.*
*Зуҳраи ин минтақа мизонияст,*
*Лоҷарамаш мантиқи рӯҳонияст.*
*Сеҳри ҳалолам саҳари қут шуд.*
*Насхкуни нусхаи Ҳорут шуд.*

*(Низомӣ)*

*Зуҳра ҳанӯз об дар ин гул нарехт,*
*Шаҳпари Ҳорут ба Бобил нарехт.*
*(Низомӣ)*

*Ё раб, он кӯс чи ҳорутфани зуҳранавост,*
*Ки зи як парда сад алҳон-ш ба амдо шунаванд.*
*(Хоқонӣ)*

*Мутриб ба сеҳркориш Ҳорут дар самоъ,*
*Хиҷлат ба рӯи Зуҳраи Заҳро барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Қабулаш зи Ҳорут Ноҳид созад,*
*Камолаш зи Бобил Хуросон намояд.*
*(Хоқонӣ)*

*Дуди оҳам дӯш Бобилро Ҳабаш кардаст, аз он-к*
*Ғорати ҳорутиён шуд Зуҳраи Заҳрои ман.*
*(Хоқонӣ)*

*Фитна Аттор дар ҷаҳон афканд,*
*Чоҳ Моруги Бобил афтодаст.*
*(Аттор)*

*Ҳоруги ту чорасози сеҳр аст,*
*Ёқути ту моябахши ҷон аст.*
*(Аттор)*

*Гӯш кун Ҳорутро, Морутро,*
*Эй ғулому чокари мо рӯтро.*
*Маст буданд аз тамошои Илоҳ,*
*В-аз аҷоибҳои истидроҷи шоҳ.*
*(Мавлоно)*

*Сеҳр гӯянд ҳаром аст дар ин аҳд, валек*
*Чашмат он кард, ки Ҳорут ба Бобил накунад.*
*(Саъдӣ)*

*Гар боядам шудан  Ҳоруги Бобилӣ,*

*Сад гуна ҷодуӣ бикунам, то биёрамат.*
*(Ҳофиз)*

*Лутф бошад, гар напӯшӣ аз гадоҳҳо рӯтро,*
*То ба коми дил бубинад дидаи мо рӯтро,*
*Ҳамчу Ҳорутем доим дар балои ишқ зор,*
*Кошкӣ ҳаргиз надидӣ дидаи мо рӯтро.*
*(Ҳофиз)*

*Зуҳрарӯе гаҳе ба чоҳи занах*
*Карда Ҳорутваш нигунсораш.*
*(Қоонӣ)*

**ҲОТАМИ ТОЙӢ (حاتم طایی)**

Ҳотам ибни Абдуллоҳ ибни Абисаъди Тойӣ, ҷавонмард ва бахшандаи маъруфи Араб аз қабилаи Тай, ки дар Наҷд байни Мадинаву Шом валодат ёфт ва ҳамон ҷо ҳам даргузашт. Модараш зане бахшанда буд, ки ӯро ба овардани фарзанде бахшанда мужда дода буданд. Ҳотам бо Мория – духтари Ҳаҷар-ус-сағония издивоҷ кард ва дар бораи ӯ ривоёти воқеъӣ ва хиёлии бисёре нақл шуда ва дар адаби арабӣ, туркӣ, форсӣ ва ҳиндӣ ҳикоёти зиёде ба ӯ нисбат ёфтаанд. Ҳотами Тойӣ, ки ин сифати ӯ дар форсӣ ҳам мушаххас аст, аз ӯ ба унвони намоди бахшандагӣ ёд шудааст, чунон ки Анӯшервон намод ва мазҳари комили адлу дод аст. Дар китобҳои форсӣ (аз ҷумла «Ҳабиб-ус-сияр» ва «Бӯстон»-и Саъдӣ) ҳикоёти зиёде аз бахшандагии Ҳотам омадаанд. Аз ӯ девони шеъре ҳам дар даст аст.

Дар шеъри форсӣ Ҳотам ба ҷуду бахшиш номбардор аст, аммо дар арабӣ шуҷоати ӯ ҳам забонзад будааст:

*Ҳотами Тойӣ туйӣ андар сахо,*
*Рустами Дастон туйӣ андар набард.*
*Не, ки Ҳотам нест бо ҷуди ту род,*
*Не, ки Рустам нест дар ҷанги ту мард.*
*(Рӯдакӣ)*

*Маъруф гашта аз кафи ӯ хонадони ӯ,*
*Чун аз сахои Ҳотами Тай хонадони Тай.*
*(Манучеҳрӣ)*

**ҲОҶАР (هاجر)**

Номи модари Исмоил аст, ки аслан канизаке мисрӣ буд ва малики Миср (Синон ибни Алвон ибни Абид ибни Авлаҷ) вайро ба Сора (нахустин ҳамсари Иброҳим) дода буд. Чун Иброҳимро аз Сора фарзанд намеомад ва вай аз ин бобат дилтанг мебуд, Сора канизи худро ба Иброҳим бахшид, аммо ҳамин ки Ҳоҷар бор бардошт, Сора нисбат ба вай бадрафторӣ намуд ва Ҳоҷар ба гӯшае рафт ва дар канори чашмае фариштаи Худованд ӯро ба писаре ба номи Исмоил ваъда дод. Пас аз таваллуди Исмоил Сораро бар вай ғайрат омад ва савганд ёд кард, ки се узв аз Ҳоҷарро қатъ кунад.

Ҳоҷар дар гӯшае маскан гузид, аммо саранҷом ба шафоати Иброҳим қарор бар он ёфт, ки нармаи гӯши Ҳоҷарро сӯрох кунад ва яке аз аъзои ниҳонии ӯро мақтуъ гардонад. Суннати сӯрох кардани гӯш ва хитон (хатна кардан) дар миёни занон аз он замон пайдо шуд. Чун Сора боз ҳам бо Ҳоҷар шикебо набуд, Иброҳим Ҳоҷар ва Исмоилро ба замини Макка бурд ва ба ишорати Ҷабраил эшонро дар биёбоне беоб сокин гардонид ва ба Худо супурд ва танҳо иҷоза дошт, ки гоҳе савора ба дидори Исмол бишитобад машрут бар он, ки аз асб фуруд наёяд.

Чун оби эшон ба интиҳо расид, тифл гиря кард. Ҳоҷар ду кӯҳ дид: яке ба номи Сафо ва дигаре Марва. Аз ин кӯҳ ба он кӯҳ медавид то ҳафт бор ва аз он садое мешунавид, аммо соҳиби садоро намедид. Ҳақ таъоло давидани вайро рукне аз аркони Ҳаҷ гардонид. Исмоил пошна бар замин мезад ва аз радди пои ӯ чашмае ҷӯшид, ки Замзам ном ёфт. Чун қавми банӣ Ҷурҳум ба воситаи об он ҷо омаданд, Исмоил дар миёни эшон парвариш ёфт ва духтари меҳтари банӣ Ҷурҳумро ба занӣ гирифт. Номи Ҳоҷар ба нудрат дар шеъри форсӣ омадааст:

*Забеҳ чун саду сию чаҳор сол бизист,*
*Ки буд ба номи Симоилу модараш Ҳоҷар.*
*(Носири Хусрав)*

Дар тавсифи мамдуҳаи худ шоир сурудааст:

*Сора чӣ сон донамаш, ки хории Ҳоҷар*
*Ҷуст ҳаме аз дари ҳасодату хизлон.*
*Ҳоҷар кай гӯямаш, ки хидмати Сора*
*Кард паросторвор рӯзу шаб аз ҷон*
*(Қоонӣ)*

Дар шеъри муосир ҳам бо таваҷҷуҳ ба сурудаи омиёнаи «Борун миёд ҷар-ҷар, рӯпушти буми Ҳоҷар» ба ин ном ишора шудааст, ки зоҳиран ба нудрат метавон онро ба Ҳоҷар – модари Исмоил (а) нисбат дод:

*Абрҳоеро, ки мебораиду мебораид*
*Ҷарру ҷарру ҷарру ҷар,*
*Рӯи боми Ҳошиму Ҳоҷар.*
*(Ахавони Солис)*

**ҲУД (هود)**

Писари амми Одиён (Од) ва аз фарзандони Сом ибни Нӯҳ аст, ки ба мӯҷиби Қуръон Худованд ӯро бародари эшон хонд. Ҳуд панҷоҳ сол эшонро ба Худои таъоло хонд ва онҳо намешуниданд ва ҷуз андаке, ки онҳо низ мазҳаби худро пинҳон медоштанд, ба ӯ нагаравиданд. Ҳуд гуфт: Макунед, ки азоб ояд шуморо. Гуфтанд: чӣ азоб ояд моро ба ин нерумандӣ ва аз ӯ муъҷиза хостанд. Ҳуд муъҷиза бинамуд, боз ҳам гардан наниҳоданд ва чун ҳалоки эшон наздик шуд, он гоҳ қасди Ҳуд карданд ба ҷафо кардану озурдан. Ҳуд дуо кард ва иҷобат шуд ва қаҳту хушксолӣ бар онҳо фуруд омад. Чун асари азоб бидиданд, ба дашт берун шуданд ва бод ба эшон ғалаба кард ва ҳафт шабу ҳашт рӯзи мутаволӣ мевазид (Ҳоққа:7) ва ҳама аз сармо хушк шуданд, ҷуз он тане чанд, ки ба Ҳуд гаравида буданд. Ҳуд аз паси Одиён панҷоҳ сол ва ба ривоёте бисту ҳафт сол бизист ва он гоҳ бимурд.

Ҳуд ба унвони яке аз паёмбарони илоҳӣ, ки аз қавми хеш ранҷҳо кашид, дар адабиёти форсӣ мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Чунон дон, ки Ҳуд андар он рӯзгор*
*Паямбар буд аз довари кирдгор.*
*(Асадӣ)*

*Кучост ноқаву ку Солеҳу кучо шуд Ҳуд,*
*К-аз оташи ачал андар амал заданд шарар?!*
*(Носири Хусрав)*

*Ҳамеша то зи Нубӣ муқриён ҳамехонанд*
*Ҳадиси Солеҳу Ҳуду ҳадиси Оду Самуд,*
*Адут бод чу Оду Самуд чуфти бало,*
*Валит чуфти саломат ба сони Солеҳу Ҳуд!*
*(Муъиззӣ)*

*Ӯ Ҳуди миллат омаду бар Одиёни фитна*
*Илло сипоҳи ҳайбати ӯ сарсаре надорам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳудҳиммат шаҳрёре, нӯҳдаъват хусраве,*
*Сарсар аз Хазрону тӯфон аз Алон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳуди ҳидоят аст шоҳ, аҳли сарири Одиён,*
*Сарсари растахез дон қуввати рои шоҳро.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳуди ҳудо туию ман аз ту чу сарсаре*
*Бар Одиёни чаҳл ба одат базидаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Ҳуд гирди муъминон хатте кашид,*
*Нарм мешуд бод, к-он чо мерасид.*
*(Мавлоно)*

**ҲУДҲУД (هدهد)**

Ҳудҳуд, ки дар форсӣ ба номҳои пӯпак, бубу, пупу, шона(ба)сар, шонасарак ва ба куняҳои Абуррабеъ ва Абулахбор маъруф аст, парандаест ба ранги қаҳваии равшани хушхатту хол, бо точе бар сар, ки дар қисаси исломӣ аз ӯ ном бурда мешавад. Филмасал, як бор аз чониби Худованд маъмурият ёфт, тахтасанги

азимеро, ки Уҷ ибни Унқ мехост, бар лашкари Мӯсо бизанад, сӯрох кунад ва онҳоро аз марги ҳатмӣ наҷот диҳад.

Мавриди дувум, ки дар Қуръони карим (Намл:20 ба баъд) ҳам ба он ишора шуда, дар иртибот бо достони ҳазрати Сулаймон ва ба ин мазмун аст: Сулаймон чун ба ҳукм биншастӣ мурғон бар ӯ соя доштандӣ ва ҳудҳудро, ки сахт дӯст медошт, рост бар сари ӯ будӣ. Рӯзе Сулаймон ҷои ӯро холӣ ёфт ва офтоб бар сари вай буд. Гуфт: Ҳудҳуд куҷост, ки намебинам? Чун ӯро наёфтанд, гуфт: Ӯро сахт азоб хоҳам кард. Чизе нагузашт, ки ҳудҳуд омад. Мурғон вайро гуфтанд: Сулаймон бар ту ба хашм аст. Ҳудҳуд ба ҷойгоҳи хеш шуд. Сулаймон ба хашм гуфт: Куҷо будӣ? Ва хост азобаш кунад. Ҳудҳуд гуфт: Ман чизе медонам, ки ту надонӣ ва ҷое расидам, ки ту нарасидӣ ва чизе дидам, ки ту надидӣ. Сулаймон аз хашм ҷавоб надод. Ҳудҳуд гуфт: Аз сарзамини Сабо барои ту хабаре овардаам. Он ҷо занеро ёфтам, ки подшоҳи эшон буд ва аз ҳар неъмате Худои таъоло ӯро дода буд ва соҳиби арше азим буд ва инон хуршедро ситоиш мекарданд. Сулаймон дар хашм шуд ва бо Осафи Бархиё машварат кард ва бар он шуд, номае бо ҳайбат ба он зан бинависад ва ӯро ба итоат хонад. Ҳудҳуд нома ба минқор бардошт ва баъд аз шабонарӯзе ба он ҷо расид ва нома пеши Билқис бинҳод. Билқис мазмуни номаро бо сарон ва сарҳангони худ дар миён ниҳод ва бар он шуд, ба хидмати Сулаймон ҳадяе бифиристад. Сулаймон ҳудҳудро фармуда буд, ончи Билқис кунад, ба ӯ бозгӯяд. Ҳудҳуд чун чунин дид, биёмад ва Сулаймонро огоҳ кард, то ин ки саранҷом қосиди Билқис бирасид ва чун ҳашмати Сулаймон бидид, шармсор қисса ба Билқис бардошт.

Дар иртибот бо ончи гузашт, ҳудҳуди Сулаймон ва ҳудҳуди Сабо ба унвони парандаи паём шуҳрат ёфта ва муҳаққиқон миёни ин паранда ва «сосӣ шу» (парандаи паём дар Африқо) шабоҳатҳое ёфтаанд. Аторри Нишобурӣ низ дар достони тамсилии худ «Мантиқ-ут-тайр» ба ин хусусияти ҳудҳуд ишора кардааст:

*Марҳабо, эй ҳудҳуди ҳодӣ шуда,*
*Дар ҳақиқат пайки ҳар водӣ шуда.*
*Эй ба сарҳадди Сабо сайри ту хуш,*
*Бо Сулаймон Мантиқ-ут-тайри ту хуш.*

*Девро дар банду зиндон боз дор,*
*То Сулаймонро ту бошӣ роздор.*

Дар ин достони тамсилӣ ҳудҳуд ба унвони намоди роҳбар ва пиру роҳдон ва муршиди комил, ки тавонист, то охири роҳ бимонад, номбардор шудааст.

Мавлоно ҳам ишора мекунад:

*Ҳар киро бо зидди худ бигзоштанд,*
*Он уқубатро чу марг ангоштанд.*
*То Сулаймон гуфт, к-он ҳудҳуд агар*
*Аҷзро узре нагӯяд муътабар…*

Дар манобеъи арабӣ омадааст, ҳар гоҳ ҳудҳуд бонг кунад, гӯяд: «лиду лилмавти ва адну лилхароб» (бизоед барои мурдан ва бино кунед барои хароб кардан).

Дар ваҷҳи тасмияи ҳудҳуд ба «шонабасар» ривоят кардаанд: ҳудҳуд тозаарусе буд ва ҷилави оина сарашро шона мезад, ки ногоҳ падаршавҳараш аз роҳ расид ва ӯ аз хиҷолат бо шонае, ки ба сараш буд, пар заду рафт. Дар ривоёте дигар ҳудҳуд хостгори Билқис буд ва ҳазрати Сулаймон ҳар чӣ мехост, Билқисро бибинад, ӯ намегузошт, то ин ки билахара дев барояш ҷоду кард ва ба шакли ҳудҳуд даромад. Дар асотири Мисри бостон бахши огоҳу ҳушманди рӯҳро «ху» номида ва ба сурати парандаи тоҷдор шабеҳи шонабасар муҷассам кардаанд.

Дар адабиёти форсӣ вижагиҳои афсонаии ҳудҳуд, бавижа ба унвони пайк ва дар робита бо ҳазрати Сулаймон ва Билқис мавриди таваҷҷуҳ қарор гирифтааст:

*Ҳудҳуди пайки барид аст, ки дар абр танад,*
*Чун баридона мураққаъ ба та-андар фиканад,*
*Рост чун пайкон нома ба сар-андар бизанад,*
*Нома гаҳ боз кунад, гаҳ ба ҳам-андар шиканад,*
*Ба ду минқор замин чун биниишинад, биканад,*
*Гӯӣ аз бим кунад нома ниҳон бар сари роҳ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Лаҳзае гум шуд зи хидмат ҳудҳуд андар мамлакат,*
*Дар кафорат мулкате боист чун мулки Сабо.*
*(Санои)*

*Беш аз ин бо ту гуфт натвонам,*
*Ки на ман ҳудҳуди Сулаймонам,*
*К-аз Сабо мар туро кунам огоҳ,*
*То биёбӣ ба дониш роҳ.*

*(Саноӣ)*

*Гар беш ба шуғли хеш баргардам,*
*Ҳампешаи ҳудҳуди Сулаймонам.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳудҳуд кунун, ки хилъати Билқиси аҳд ёфт,*
*Бахташ ба хилъати малак уммедвор кард.*

*(Хоқонӣ)*

*То бишнавад ҷаҳон, ки фалон мурғро ба вақт*
*Билқис хирқадору Сулаймон шиор кард.*

*(Хоқонӣ)*

*Ҳудҳудӣ, к-аз аруси мулк маро*
*Хабаровар туию номасупор.*

*(Хоқонӣ)*

*Ин-т Билқисе, ки бар даргоҳи ӯ*
*Ҳудҳуди динро тавалло дидаам.*

*(Хоқонӣ)*

*Валекин зи ҳар ғам маҷӯ унс, зеро*
*Зи ҳар мурғ мулки Сабое наёбӣ.*

*(Хоқонӣ)*

*Кабӯтари ҳарам омад зи Каъбаи суъадо*
*Башора дод чу даллолаи аруси Сабо.*
*Чу ҳудҳуде, ки саҳар хост бар сулаймонвор*
*Мубашшири дами субҳ омаду бариди Сабо.*

*(Хоқонӣ)*

*Пари ҳудҳуд ба зери парри уқоб,*
*Гӯй бурд аз парандагон ба шитоб.*

*(Низомӣ)*

*Ҳудҳуди қаввода дар ҷое, ки бошад тоҷдор,*
*Ор набвад бозро дар аҳди ӯ беафсарӣ.*

*(Сайфи Исфарангӣ)*

*Эй ҳудҳуди Сабо, ба Сабо мефиристамат,*
*Бингар, ки аз куҷо ба куҷо мефиристамат.*
*(Ҳофиз)*

*Сабо ба хушхубарӣ ҳудҳуди Сулаймон аст,*
*Ки муждаи тараб аз гулшани Сабо овард.*
*(Ҳофиз)*

*Мужда, эй дил, ки дигар боди Сабо боз омад,*
*Ҳудҳуди хушхабар аз тарфи Сабо боз омад.*
*(Ҳофиз)*

*Ба тоҷи ҳудҳудам аз раҳ мабар, ки бози сафед*
*Чу боша дар пайи ҳар сайди мухтасар наравад.*
*(Ҳофиз)*

Хоқонӣ «Ҳудҳудӣ кардан» ҳам ба кор бурдааст:

*Ҳам Ҷаму ҳам муҳаммадӣ, карда ба хидмати дарат*
*Рӯҳу Суруши осмон ҳудҳудию кабутарӣ.*
*(Хоқонӣ)*

Таъбири «Ҳудҳудлақаб» ҳам аз барсохтаҳои Хоқонист:

*Нест туғралшарафу анқоном,*
*Ҳаст ҳудҳудлақабу каргасхим.*

Шоири муосир ҳам чунин зебо ва дархур ба ҳудҳуд ва достони ӯ ишора кардааст:

*Куҷост самти ҳаёт,*
*Ман аз кадом тараф мерасам ба як ҳудҳуд*
*Ва гӯш кун, ки ҳамин ҳарф дар тамоми сафар*
*Ҳамеша панҷараи хобро ба ҳам мезад.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

**ҲУМ (هوم)**

Дар «Авасто» «ҳаума», дар санскрит «сума», исми гиёҳи муқаддасест, ки аз он шарбате сукровар ба номи «ҳум» сохта ва

ба унвони фидя ба худоён арза мешуд. «Сум» дар Ҳинд исми яке аз худоёни мавриди эҳтиром буд, аммо дар «Авасто» исми фариштаест муваккал ва нигаҳбони ин гиёҳ, ки яшти бистум ба ӯ ихтисос дошта ва ба «Ҳум-яшт» мавсум будааст.

Ин гиёҳи кӯҳистонӣ соқае нарму пуралёф ва ширае сафед ба ранги шир дорад ва дар китобҳои тиббӣ онро «ҳумулмаҷус» хондаанд. Истифода аз усораи ин гиёҳ, ки ба тартиби хоссе гирифта мешуд, дар маросими қурбонӣ яке аз куҳантарин расмҳои ибодати ориёӣ будааст. Вивангаҳон (падари Ҷамшед) барои нахустин бор Ҳумро фишурд ва дар иваз ба ӯ писаре ба номи Ҷамшед дода шуд. Пас аз ӯ Отбин (Обтин) дувумин ситояндаи Ҳум аст, ки Фаридун дар иваз ба ӯ дода шуд.

Нӯшидани шароби ин гиёҳи розомез аз замони Зардушт мамнуъ шуд ва аз давраи Сосониён ба баъд гиёҳи дигаре ба номи «ҳум» тавассути пешвоёни динӣ ривоҷ ёфт, ки сукровар набуд ва он чи имрӯз миёни порсиён ба номи «ҳум» маъруф аст, ҳуми аслӣ нест. Ин гиёҳ дар адабиёти зардуштӣ шинохта ва мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Зи варсу ҳуму ҳумполову аз зур*
*Булӯрин баргҳо тобанда чун ҳур.*
*(Баҳроми Пажду)*

Дар бисёре аз асотири милали ҷаҳон гиёҳоне эзадӣ ва муқаддас ҳамонанди ҳум вуҷуд доштаанд.

**ҲУМИ ОБИД (هوم عابد)**

«Ҳум» ё «ҳаума» дар «Авасто» ҳам номи гиёҳест эзадӣ ва дармонбахш ва ҳам номи мардест порсову ҳаким; чунон ки Саина ҳам номи мурғест маъруф, ки ӯро симурғ хонанд ва ҳам номи ҳакимест хирадманд.

Бино бар «Авасто» Ҳуми порсо барои Дарвоспа бар қуллаи кӯҳи Албурз қурбонӣ мекунад ва дархосташ он аст, ки бар Афросиёби Тӯронӣ пирӯз шавад ва ӯро ба занҷир назди Кайхусрав барад, то вайро рӯбарӯи дарёчаи Чичаст (Урумия) ба интиқоми хуни Сиёвуш бикушад.

Иҷмоли ин ривояти «Авасто» дар «Шоҳнома» бо шарҳу басти бештаре баён шудааст; ба ин тартиб, ки Афросиёб пас аз

шикасти Кайхусрав ва дунболи ҷангҳои тӯлонӣ фирор мекунад ва ба кӯҳе мегурезад ва дар ғоре бар фарози ин кӯҳ, ки ҷойгоҳи Ҳуми Обид буд, пинҳон мешавад. Ҳум ки дар «Шоҳнома» аз тухми Фаридуни Омӯзгор муаррифӣ шуда, ба маҳзи ин ки аз вуҷуди Афросиёб огоҳ мешавад, чунон як паҳлавони размандa:

*Биёмад ба кирдори шери жаён,*
*Зи пашмина бигшод гурдӣ миён.*
*Каманде, ки бар ҷои зуннор дошт,*
*Куҷо дар паноҳи ҷаҳондор дошт.*
*Ба ҳанг андарун шуд, гирифт он ба даст,*
*Чу наздик шуд, бозуи ӯ бибаст.*

Аммо Афросиёб бо ҳила тараҳҳуми Ҳумро барангехт ва чун Ҳум бандро ба пои ӯ суст кард, аз фурсате кӯтоҳ истифода карду ба дарё гурехт. Гударзу Гев, ки аз он ҷо мегузаштанд, ба маҳзи ин ки бар моҷаро вуқуф ёфтанд, қазияро ба Ковус, ки дар оташкадаи Озаргушасп буд, гуфтанд ва Ковус бо таассуф ба ҳамроҳи сарон назди Ҳум омад:

*Чунин гуфт бо Ҳум Ковусшоҳ,*
*Ба Яздон сипосу бад-ӯям паноҳ,*
*Ки дидам рухи марди яздонпараст,*
*Тавонову бо донишу зӯри даст.*

Ҳум қазияро ба Ковус мегӯяд ва меафзояд, ки акнун Афросиёб дар дарёст ва он гоҳ чорае меандешанд, ки барои даст ёфтан бар ӯ Гарсеваз – бародари Афросиёбро биёварад. Афросиёб фарёди бародарро бишнавад, аз паноҳ берун хоҳад омад ва ба ин тартиб бар ӯ даст меёбанд ва ҳарду бародарро мекушанд.

Дар таъриххо ва фарҳангҳои форсӣ шарҳи ҳоли мухтасаре аз Ҳум нигоштаанд, ки ағлаб маъхазашон «Шоҳнома» будааст.

**ҲУМО (هما)**

Мурғе афсонаӣ ҳамонанди Симурғ аст, ки фархундафол ва пайки саодат пиндошта мешуда ва ба ҳамин далел ба «мурғи

саодат» низ маъруф аст.[51] Қудамо муътақид буданд, ки мурғест устухонхор, ки ҷонваре наёзорад ва ҳар гоҳ бар сари касе бинишинад, ӯро подшоҳ кунанд. Пас аз рӯзгоре дароз ин ҳумо нопадид шуд. Дар «Баҳром-яшт» дар бораи ин мурғ омадааст: …он ки устухон ё паре аз ин мурғи далер бо худ дошта бошад, ҳеч марди тавоное ӯро аз пой дарнатавонад овард, чи он мурғаконмурғ бузургворӣ ва фарри бисёр ба он кас хоҳад бахшид.

Ин хусусиёт дар воқеъ ба унвони пешинаи ҳумо ба наҳви васеъе дар Эрон маъруф буда, то он ҷо ки ба мӯҷиби ин афсонаҳо барои расидан ба подшоҳӣ кофӣ будааст, сояи ҳумо бар сари касе бияфтад. Ба назар мерасад, луғати «ҳумоюн» дар форсӣ ба номи ин паранда иртибот дошта бошад. Ҳамчунин ба назари бархе номи ин паранда ёдовари гиёҳи маъруфи «ҳум» ё «ҳумо» аст, бавижа, ки дар ригведо гиёҳи сум (ҳум) ғолибан ба парандае ташбеҳ мешавад ва ё ба номи парандае мавсум аст.

Ба ривояти «Наврӯзнома» дар рӯзгори ҳукмронии Шамирон (аз бастагони Ҷамшед) ӯ ин парандаро аз ҷанголи мор мераҳонад ва соли баъд ба поси он некмардӣ ҳумо барои ӯ донае меоварад, ки вақте онро мекоранд, ангур сабз мешавад ва аз он роҳ ба кашфи шароб ноил меоянд.

Дар достони тамсилии «Мантиқ-ут-тайр» ҳумо намунаи мардони ҷоҳталабест, ки барои ҷалби ҳуккоми дунявӣ аз зуҳду ибодат дам мезананд, то назари арбоби мулку сиёсатро ба худ ҷалб намоянд. Дар адабиёти форсӣ ба таври ом ҳуморо мазҳари фарру шукӯҳу саодат медонанд ва ба фоли нек мегиранд:

*Ту фарри ҳумоию зебои гоҳ,*
*Ту тоҷи Каёнию пушти сипоҳ.*

*(«Шоҳнома»)*

*Хуррамтар аз баҳорӣ, зеботар аз нигорӣ,*
*Чобуктар аз тазарвӣ, фаррухтар аз ҳумоӣ.*

*(Фаррухӣ)*

---

[51] Қобили ёдоварист, ки дар кӯҳистони Тоҷикистон мурғе бо ҳамин ном вуҷуд дорад, ки ҳамчунин бахосият донистa мешавад ва хӯрокаш устухон аст. Гоҳо онро «моҳ» ҳам меноманд, ки ҳамон мухаффафи «ҳумо» аст.

*Ҳумову ҷугдро охар чӣ иллат буд дар хилқат,*
*Чаро шуд он чунон машъуму чун шуд ин чунин маймун?*
*(Саноӣ)*

*Зикраш чун номи кирдгор муборак,*
*Фарраш чун сояи ҳумой ҳумоюн.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳумой устухон хӯрду ҳаргиз кӣ дид,*
*Ки фарри ҳумо ояд аз устухон?*
*(Масъуди Саъд)*

*Зоги ҳирсу ҳумои ҳимматро*
*Резаву устухон намеёбам.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун маро тӯтии ҷон аз қафаси ком парид,*
*Навҳаи ҷугд кунед, арчи ҳумоед ҳама.*
*(Хоқонӣ)*

*Хонда ба чатри шоҳ-бар чарх оят-ул-курсӣ зи бар,*
*Чатраш ҳумое зери пар арши муъалло дошта.*
*(Хоқонӣ)*

*Эй парчами роёти малик, чашми бадат дур,*
*К-аз парри гуроб омада дар фарри ҳумоӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*То ҳумоям хондаӣ, дар коми дил*
*Ҳар навола устухон меоядам.*
*(Хоқонӣ)*

*Пур аз хаданг навоиб ҳаме барезад аз он-к*
*Ҳумои қадри туро рӯзгор зери пар аст.*
*(Анварӣ)*

*Ҳаст ҳангоми он, ки боз кашад*
*Бар сари ӯ ҳумои ҷуди ту пар.*
*(Анварӣ)*

*Ҳамчун магас ба резаи кас нангаристаам,*
*Ҳарчанд чун ҳумои ҳумоюн наёмадам.*

*(Аттор)*

*Ҳумой бар сари мурғон аз он шараф дорад,*
*Ки устухон хӯраду ҷонвар наёзорад.*

*(Саъдӣ)*

*Кас наёяд ба зери сояи бум,*
*В-ар ҳумой аз ҷаҳон шавад маъдум.*

*(Саъдӣ)*

*Ҳумои авҷи саодат ба доми мо афтад,*
*Агар туро гузаре бар маќоми мо афтад.*

*(Ҳофиз)*

*Аз соям агарчи ба давлат расид халқ,*
*Як мушти устухон набувад чун ҳумо маро.*

*(Соиб)*

*Ахтари мо саъд буду рӯзгори мо саъид,*
*Аз саодат зери боли як ҳумо будем мо.*

*(Соиб)*

*Ҳумои илм то афтад ба доmат,*
*Яқин кам кун, гирифтори шаке бош.*

*(Иқбол)*

Гоҳе дар шеъри Ҳофиз аз ҳумо ба номи «мурғи ҳумоюн» ёд шудааст:

*Давлат аз мурғи ҳумоюн талабу сояи ӯ*
*З-он ки бо зоғу заған шаҳпари давлат набувад.*

## ҲУМОЙ (همای)

Дар «Шоҳнома» аз ду духтари Гуштосп ба номҳои Ҳумой ва Беҳофарид (Беҳофарин) сухан рафтааст, ки ҳангоми ҳамлаи

Арҷоспи туронӣ ба Эрон асир ва дар Руиндиж маҳбус шуданд ва саранҷом Исфандёр бо ранҷи фаровон эшонро озод кард. Дар яштҳо номи духтари Гуштосп Ҳумая омада ва дар манзумаи «Ёдгори Зарирон» як бор аз ӯ ба номи Ҳумок ёд шудааст, ки аз зеботарин духтарони Эрон буд ва Гуштосп ҳангоме ки аз қатли Зарир огаҳӣ ёфт ва ба кинхоҳӣ камар баст, ба лашкариён овоз доду гуфт: Кист, ки кини Зарирро бигирад, то ман Ҳумок, духтари худ, ба ӯ диҳам? Ба қавли Фирдавсӣ:

*Ба лашкар бигуфто: Кадом аст шер,*
*Ки боз оварад кини фаррух Зарир,*
*Ки ҳар к-аз миёна ниҳад пеш пой,*
*Мар ӯро диҳам духтарамро – Ҳумой.*

Номи ӯ ба унвони яке аз бонувони номвари Эронзамин дар шеъри форсӣ омадааст:

*Аз Фарангису Катоюну Ҳумой*
*Бостонро ному ово дидаам.*
*(Хоқонӣ)*

Илова бар ин духтари Баҳман ибни Исфандёр низ ба Ҳумо мавсум буд ва ӯро «Чеҳрозод» ва «Ҳумойозод» низ гуфтаанд. Ҳамадонро ӯ бино кард ва бино бар ривояти Балъамӣ Баҳман бо духтари худ Ҳумой издивоҷ кард, чунон ки дар оини маҷус расм буд.

**ҲУМОН (هومان)**

Номи яке аз паҳлавонони туронии «Шоҳнома» ва бародари Пирони Виса ва аз сарони лашкари Афросиёб аст, ки дар ҷанг ба дасти Бежан – писари Гев кушта шуд. Ҳаму буд, ки ба иттифоқи Бормон, сардори дигари туронӣ, аз ҷониби Афросиёб бо ҳадоёи бисёр назди Суҳроб омад ва маъмурият дошт, коре кунад, ки падару писар якдигарро нашиносанд ва дар ин маъмурият пирӯзманд аз кор даромад.

*Чунин гуфт Ҳумон, ки имрӯз ҷанг*
*Бисозеду дилро мадоред танг*
*(«Шоҳнома»)*

Ба воқеаи қатли ӯ ба дасти Бежан ба нудрат дар адаби форсӣ ишора шудааст:

*Бежани хуршед дар канобади гетӣ*
*Паҳлуи шабро фиканд хор чу Ҳумон.*
*(Қоонӣ)*

**ҲУР (حُور)**

Ҳур дар арабӣ ҷамъи «аҳвар» (сиёҳчашм) аст, яъне дӯшизагони биҳиштӣ, ки дар ҷаҳони дигар ба ҳамсарии некӯкорон дароянд. Муфради ин калима дар форсӣ «ҳурӣ» аст.

Чунон ки аз Қуръон бармеояд (Духон:52; Тур:20; Раҳмон:72; Воқиъа:22) ҳуриён покизаанд ва дар саропардаҳо ҷой доранд ва танҳо ба шавҳаронашон назар мекунанд. Худованд муъминонро ба тазвиҷи инон дар биҳишт ваъда фармудааст.

Дар адабиёти форсӣ ҳур, ки муфрад талаққӣ шуда ва бо «он» ҷамъ баста мешавад, мазҳари покию зебоист ва дар ирибот бо ин мафҳум таркиботи зиёде монанди ҳури биҳиштӣ, ҳурпарвар, ҳурпайкар, ҳурзод, ҳурсиришт, ҳури ъин (ҳур-ул-ъин), ҳурваш, ҳурфаш, ҳурлиқо, ҳурнажод ва ҷуз он пайдо шуда ва шоирон дар осори хеш онҳоро ба кор бурдаанд. Дар зер ба порае аз мафоҳиме, ки бо ин тасаввур бар қалами шоирон гузаштааст, ишора мешавад:

*Чашми ҳуро чун шавад шӯридаи ризвон биҳишт,*
*Хоки пояш тӯтиёи дидаи ҳуро кунад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ҳур шавад дастбурида, чу ман*
*Юсуфи хотир бинамоям аён.*
*(Хоқонӣ)*

*Рӯй мапӯшон, ки биҳиштӣ бувад,*
*Ҳар кӣ бибинад чу ту ҳур, эй санам.*
*Ҳур, хато гуфтам, агар хондамат,*
*Тарки адаб рафту қусур, эй санам.*
*(Саъдӣ)*

*Зоҳид агар ба ҳуру қусур аст умедвор,*
*Моро шаробхона қусур асту ёр ҳур.*
*(Ҳофиз)*

*Боги биҳишту сояи тубию қасри ҳур*
*Бо хоки кӯи дӯст баробар намекунам.*
*(Ҳофиз)*

*Эй зи савдои саводи нофаи мушкин хатат*
*Ҳар замон бар хештан хандид зулфи ҳури ъин.*
*(Салмон)*

*Ҳур чӣ сон донамаш, ки ҳур ба ҷаннат*
*Бок надорад зи ҳамнишинии гилмон.*
*(Қоонӣ)*

**ҲУРҚИЛЁ** (هورقليا)

Ҳурқилё (ё иқлими ҳаштум) калимаест, ки бархе онро маъхуз аз «ҳабал қарнаъим»-и (ҳабал ба маънии ҳавои гарм ва бухор ва қарнаим ба маънии дурахшиш ва шуъоъ ва рӯиҳам, яъне ташаъшуъи бухор) ибрӣ донистаанд ва бархе маъхуз аз номи Ҳироқлитус – файласуфи юнонӣ, ки вуҷудро сайрурат (аз ҳолате ба ҳолати дигар даромадан) мешуморад ва мункири вуҷуди собит аст. Ҳурқилёро оламе донистаанд аз аволим, ки Худованд халқ фармуда ва мурод аз он иҷмолан олами амсол аст, яъне олами сувар. Агарчи дар мақоми тафсили самовот он оламро Ҳурқалиё ва замини онро Ҷобулқо ва Ҷобулсо гӯянд, вале гоҳ дар каломи ҳукамо кулли он оламро бо ҷамеъи маротиб олами Ҳурқилё ва гоҳе ҳам Иқлими ҳаштум гӯянд (зеро олами Ҳурқилё фавқи ақолими сабъа аст).

Нахустин касе, ки пас аз Ислом ин калимаро ба кор бурд, Шайхи Ишроқ Суҳравардӣ (549-587қ.) аст, ки дар «Ҳикмат-ул-ишроқ» Ҷобулиқ ва Ҷобулис (Ҷобулқо ва Ҷобулсо) ва Ҳурқилёро, ки дорои аҷоиб аст, аз иқлими ҳаштум донистааст.

Шаҳрзурӣ ва Қутбуддини Шерозӣ низ дар шарҳи «Ҳикмат-ул-ишроқ» калимаи «Ҳурқилё»-ро тавзеҳ додаанд ва баъд аз онон Шайх Аҳмади Эҳсоӣ (1164-1241қ.) дар таълифоти худ борҳо ин калимаро ба кор бурдааст ва Ҳоҷ Маҳмуди Каримхон ва Ҳоҷ Муллоҳодии Асрор ва фирқаи Шайхия низ ин калимаро дар

маънии олами сувар, ки оламе байни олами ҷисмониёт ва олами муҷараддот аст, ба кор бурдаанд. Эҳсоӣ муътақид аст: инсон дорои ду ҷасад аст: ҷасади аввал аз аносири замонияи мураккаб ва монанди ҷомаест, ки мепӯшад ва аз тан берун меоварад ва онро на лаззатест, на аламе, на тоате ва на маъсияте; аммо ҷасади дувум ҷасади боқист ва он тинатест, ки инсон аз он офарида шуда ва дар гӯри ӯ боқӣ мемонад ва чун Исрофил дар сур бидамад, равонҳо ба ҷасади хеш дар гӯр бишитобанд ва дар он дохил шаванд ва ин ҷасади боқӣ, ки аз замини Ҳурқилёст, ба он ҳашр кунанд ва дохили биҳишту дӯзах шаванд. Ба назар мерасад, Эҳсоӣ дар тавзеҳи ин калима ба Шайхи Ишроқ назар дошта ва дар ҷавоби Мулло Ҳусайни Анорӣ гуфтааст: Калимаи «Ҳурқилё» ба маънии олами дигар аст, ки дар иқлими ҳаштум аст, бар фавқи фалаки Атлас. Ӯ ҷои дигар Ҳурқилёро бар афлок ва ончи дар он аст, итлоқ кардааст. Ҳамчунин бархе миёни Ҳурқилё ва эътиқод ба фраваҳрҳо дар оини зардуштӣ робитае ёфтаву ҷаҳони фаравархиро ҳамон олами Ҳурқалиё ва колбади фаравархиро ҳамон ҷасади ҳурқилёӣ донистаанд.

**ҲУШАНГ (هوشنگ)**

Подшоҳи Пешдодист, ки Ҳамзаи Исфаҳонӣ нисбати ӯро чунин баён кардааст. Ӯ Шаҳҷ ибни Фарвол (дар «Бундаҳишн»: Фарвок) ибни Сиёмак ибни Машӣ ибни Каюмарс, бино бар ривоёти миллӣ дувумин подшоҳи Эрон аст пас аз Каюмарс, ки ба хости Аҳуромаздо ва амшоспандон бар паҳнои ҳафт кишвар салтанат ёфт ва на танҳо бар одамиён фармонравоӣ ёфт, балки девонро манкуб ва мақҳури хеш кард ва барои Аҳуромаздо ва фариштагон бар қуллаи кӯҳи муқаддаси Албурз қурбониҳо кард (калимаи «Ҳушанг»-ро ба маънии «бахшандаи ҷойгоҳҳои хуб» донистаанд ва чунон ки медонем, паҳлавонон ва машоҳири авастоӣ ҳар як номе аз ин қабил доранд, ки маъмулан нишонае аз фарҳангу тамаддун ва гоҳ зиндагонии мубтанӣ бар кишоварзист). Падараш Сиёмак дар ҷанг бо девон кушта шуд ва Ҳушанг интиқоми хуни падарро аз девон гирифт ва ҳудуди чиҳил сол подшоҳӣ кард. Вай Ноҳидро ба ёрӣ хост ва яксад ҳазор асбу ҳазор гов ва даҳ ҳазор барра қурбонӣ кард ва ба ин тариқ соҳиби фарри каёнӣ шуд. Даврони шаҳрёрии вай даврони осоишу амният буд,

чаро ки ӯ ба ривояти Фирдавсӣ нахустин касе буд, ки филиззотро берун овард, оҳангариро биёмӯхт, оташро кашф кард, ҷашни Садаро бунён ниҳод, ҷӯйборони равон сохт ва кишоварзию таҳияи пӯшиданӣ ба мардум омӯхт. Беруни эҷоди ҷашни «Хуррамрӯз» ё «Навадрӯз»-ро ки ҷашни аввалини рӯзи даймоҳ дар сол буд, ба ӯ мансуб доштааст, ки бино бар ривояти порсиён дар он рӯз миёни Ҳушангу Викард (бародари Ҳушанг) вифоқ афтод.

Дар «Авасто» Ҳушанг паҳлавони бузург ва порсои муқаддасест, ки ба лақаби Пешдод (ба маънии нахустин қонунгузор ё нахустин офарида) мулаққаб гаштааст. Муваррихини исломӣ ӯро бар дини мусалмонӣ муаррифӣ кардаанд, ки масҷидҳо бино кард ва намоз кардан фармуд ва шаҳри Бобилу Сус (Шуш) ӯ бино кард.

Номи Ҳушанг ба унвони подшоҳе муқтадир, чунон ки аз ривоёти эронӣ бармеояд, дар адабиёти форсӣ низ омада ва бахусус рою ҳуши ӯ мавриди таваҷҷуҳи хос қарор гирифтааст:

*Эй ба лашкаршиканӣ бештар аз сад Рустам,*
*Эй ба ҳушёрдилӣ бештар аз сад Ҳушанг.*

(*Фаррухӣ*)

*Ҳамеша бар дари ӯ дилбарони чун Ширин,*
*Ҳамора бар дари ӯ кеҳтарони чун Ҳушанг.*

(*Фаррухӣ*)

*Хуҷаста бодат ид, эй хуҷастапай малике,*
*Ки бо сиёсати Сомию бо ҳуши Ҳушанг.*

(*Фаррухӣ*)

*Ҳушу сангат барад ба гардун сар,*
*Ки бад-ин ёфт сарварӣ Ҳушанг.*

(*Носири Хусрав*)

*Назди дидораш кеҳ буда баҳои Баҳман,*
*Пеши гуфтораш ҷаҳл омада ҳуши Ҳушанг.*

(*Саноӣ*)

*Дар садр чу хоқонию дар қадр чу Ҳушанг,*
*Дар адл чу Нӯширвон, дар ҷанг чу Нӯзар.*

*(Масъуди Саъд)*

*Эй туро фарри Фаридуну ниҳоди Ҷамшед*
*В-эй туро сирати Кайхусраву ройи Ҳушанг.*

*(Масъуди Саъд)*

*Соми Наримон чокараш, Рустам нақиби лашкараш,*
*Ҳушанг Ҳоруни дараш, Ҷам ҳоҷиби бор омада.*

*(Хоқонӣ)*

*Чи Ҳушанги гаронфарҳангу чи Таҳмураси доно,*
*Чи Ҷамшеди сипеҳраврангу чи Заҳҳоки алвонӣ.*

*(Қоонӣ)*

**ҲУШЕДАР (هوشیدر)**

Номи нахустин мавъуди зардуштист, ки бино бар ривоёти Маздаяснон сӣ сол монда ба поёни садаи даҳум аз ҳазораи Зардушт зуҳур хоҳад кард; ба ин тартиб, ки дӯшизае покдоман аз тухмаи Зардушт, ки дар дарёчаи Каёнса (Ҳомун) боқӣ монда, бе он ки ба шӯй рафта бошад, бор мегирад ва кӯдаке ба номи Ҳушедар аз ӯ мутаваллид мешавад. Дар сисолагии ӯ хуршед даҳ шабонарӯз дар авҷи осмон, дар ҳамон ҷое, ки аввалин хилқат буд, меистад ва муъминон мефаҳманд, ки ҳазораи Зардушт ба поён расидааст ва дар поёни ин ҳазора Ҳушедар ба паёмбарӣ барангехта мешавад.

Дар давраи Ҳушедар се сол гиёҳоне, ки ба кор наёянд, хушк намешаванд ё ба таъбири «Динкарт» се сол ҳамеша баҳор хоҳад буд. Дар садаи панҷум Ҳушедар мазанҳоро саркӯб мекунад ва дар замони ӯ ифрот заиф ва эътидол қавӣ мешавад. Ҳамчунин деви Малкус – ҷодугари ҳафтсола дар замони ӯ меояд, ки ба нафрини Маздаяснон мемирад ва Аҳриман дар замони ӯ ба ҳарос меафтад. Дар аҳди Ҳушедар подшоҳе ба номи Баҳроми Варҷованд Эронро наҷот хоҳад дод.

**ҲУШЕДАРМОҲ (هوشیدرماه)**

Ҳушедармоҳ ё Ухишиятнама (ба маънии парваронандаи намозу ниёиш) ном мавъуде аз мавъудҳои зардуштист, ки дар поёни ҳазораи Ҳушедар аз дӯшизае аз хонадони Беҳрӯз, ки дар дарёчаи Ҳомун тан шуставу ба нутфаи Зардушт бордор шудааст, мутаваллид мешавад. Вақте сисола шуд, хуршед даҳ шабонарӯз дар авҷи осмон меистад ва Зардуштиён медонанд, ки ҳазораи Ҳушедар ба поён омадааст.

Дар замони ӯ се сол гиёҳоне, ки бар кор наёянд, хушк намешаванд ва шири гӯсфандон ба ҳадди аксар мерасад. Шири як гов дар он замон барои ҳазор нафар кофӣ хоҳад буд ва пирӣ каму зиндагӣ бештар хоҳад шуд. Дар аҳди салтанати рӯҳонии Ҳушедармоҳ Заҳҳок аз кӯҳи Дамованд занҷир мегусилад ва даст ба ситаму кина мегушояд, ки ба фармони Аҳуромаздо Гаршоспи Наримон аз дашти Зобулистон бархоҳад хост ва он нопокро ҳалок хоҳад кард.

# -Ч-

**ЧАҲОРШАНБЕСУРӢ (چهارشنبه سوری)**

Маросим оташафрӯзӣ ва ҷашну сур дар чаҳоршанбеи поёни сол аст. Оташ дар Эрони қадим муқаддас ва ҳампояи фарзанди Аҳуромаздо маҳсуб мешуд ва аз ин рӯ пеш аз ҷашни Наврӯз ба оташкадаҳо мерафтанд ва оташ бармеафрӯхтанд. Чун дар Эрон ҳафта набуд, ин маросим дар сесаду шастумин рӯзи сол (яъне оғози ҷашни гоҳанбори ҳамаспатмадам – рӯзи бистушашуми исфандмоҳ) баргузор мешуд ва муътақид буданд дар ин рӯз фравахрҳои ниёкон ба замин фуруд меоянд ва ин оташ барои роҳнамоии онҳост. Теъдоди ин оташҳо бояд ба шумори ҳафт амшоспандони муқаддас ва ё ба шумори се намояндаи муқаддас: гуфтори нек, андешаи нек ва кирдори нек бошад. Маросими ин ҷашн, ки баъдҳо дар чаҳоршанбеи охири сол бо афрӯхтани оташ баргузор шуда ва ҳанӯз ҳам баргузор мешавад, чаҳоршанбесурӣ номида мешавад. Сурӣ ба маънии сурх аст ва ба ин маънӣ номи ин ҷашнро чаҳоршанбесурӣ гузоштаанд, ки дар он оташи сурх

барафрӯхта мешавад. Ривоят шудааст, ки Мухтори Сақафӣ мехост, рӯзи панҷшанбеи охири сафар барои интиқом аз қотилини Имом Ҳусайн (а) қиём кунад, аммо иҷрои ин корро як рӯз ҷилав андохт ва барои он ки шиъиён бохабар шаванд, гуфт, ки ёронаш бар бомҳо оташ бияфрӯзанд.

Дар ойини чаҳоршанбесурӣ аз гузаштаҳои дур то имрӯз бисёре маросими ҷанбии дигар монанди фоли кӯза, фоли гӯш, қошуқзанӣ, шоландозӣ, оши назрӣ, кӯза шикастан, ниёиш бо тандиси шеру пухтани ҳалво вуҷуд дошта, ки ҳар кадом ба навъе бо фраваҳрҳо дар иртиботанд. Бархе чаҳоршанбесуриро бо ситорашиносӣ дар иртибот ёфтаанд ва бархе дигар миёни чаҳоршанбесурӣ бо офарингони эронӣ иртибот ёфта ва вожаи «сурӣ»-ро ба ҷашну суру зиёфат маъно кардаанд, ки барои равони даргузаштагон барпо карда мешудааст.

Урупоиён ҳам дар рӯзи сиюякуми уктабр (нуҳуми обон) ҳар сол бо афрӯхтани оташ ва адои эҳтиром ба арвоҳи даргузаштагони худ, ки ба эътиқоди онҳо гирди хонаҳо мегарданд, ҷашни Ҳолувин ё ба ибораи дурусттар All Hallows Eve – ро барпо медоранд, ки бешабоҳат ба чаҳоршанбесурии эронӣ нест.

Дар шеъри муосир «чаҳоршанбеи хокистар» ишора ба ҳамин маросим аст:

*Андешаатро пайдо кун,*
*«Чаҳоршанбеи хокистар» наздик аст,*
*Ҳузур дар дигаре*
*Маъноятро дар истиқлоли ту*
*Хоҳад ёфт.*

(*М. Кӯшон*)

### ЧАШМЗАХМ (چشمزخم)

Чашмзахм ё чишзахм дар фарҳанги омма озор ё газандест, ки фард аз нигоҳи касе дигар (маъмулан душман ё ҳасуд) мебинад. Касеро, ки гумон меравад, чашмаш таъсири бад дорад, бадчашм, шӯрчашм, чашмрасон ва феъли ӯро чашм задан, чашм расонидан ва назар задан меноманд. Барои дурӣ ва муҳофизати фард дар баробари чашмзахм аз таъвизу дуову ашёе монанди хармуҳра, сипанд, замод, назри қурбонӣ ё тухми мурғ шикастан

истифода мекунанд ва иборати «чашми бад дур», «баномэзад» ё назоири онро дар тафаъъул ба кор мебаранд. Гоҳе «ва ин якод» (ояте аз Қуръон бо ин шуруъ) ё «бисми-л-лоҳ» аз гардани фард овезон мекунанд, ки худ ба масобаи навъе ҳирз ё таъвиз аст.

Чашмзахм аз суннатҳои ҷоҳилии араб аст, ки дар фарҳанги Эрони даврони исломӣ ривоҷ ёфтааст ва дар фарҳанги ғарб ҳам бешу кам ҳаст. Назди аъроби ҷоҳилӣ «исобати ъайн» (чашм расидан) вуҷуд дошта ва ба он сахт эътиқод доштаанд. Ба ин бовар дар Қуръон (Қалам:51) ҳам ишора шуда ва дар тафосир зайли ояи «Ва ин якод…» ривоятҳо ва боварҳое пиромуни он омадааст. Аз ҷумла дар мавриди шахси Паёмбар, ки гуфтаанд афроде аз Қурайш аз мардуме бадчашм хоста буданд, Муҳаммадро чашм бизанад.

Дар шеъри форсӣ ба мавзуъи чашмзахм ишора шуда ва гӯйӣ ба он бовар доштаанд:

*Мабодо бе ту ҳафт иқлимро нур,*
*Ғубори чашмзахм аз давлатат дур!*
*(Низомӣ)*

*Шуд аз гӯшаи чашмзахме нажанд,*
*Таб омад, шуд он нозанин дардманд.*
*(Низомӣ)*

*Хуш давлатест хурраму хуш хусраве карим,*
*Ё Раб, зи чашмзахми замонаш нигоҳ дор.*
*(Ҳофиз)*

*Эй дӯст, дасти Ҳофиз таъвизи захмичашм аст,*
*Ё Раб, бибинам онро дар гарданат ҳамоил!*
*(Ҳофиз)*

**ЧАШМОРӮ (چشمارو)**

Чашморӯ, чашморӯй, чашморӯ, чашмпаноҳ, ҳирзу таъвиз ба ҳар чизе гӯянд, ки барои дафъи чашмзахм бошад ва ба ин маънии куллӣ дар шеъри форсӣ ба кор рафтааст:

*Баҳри дастат зи баҳри чашморӯ*
*Шояд ар баркашад ҳазор чу Нил.*
*(Камоли Исмоил)*

*Ҳаст хуршеди рухат зери ниқоб*
*Ҷумлаи заррот чашморӯи ту.*
*(Аттор)*

Бинобар тавсифи Аттор дар «Асрорнома»:

*Сафолеро биёроянд зебо,*
*Фурӯ пӯшанд ӯро шаъру дебо,*
*Кунанд аз ҳила чашморӯйи ӯ соз,*
*Ки чашморӯй дорад чашми бад боз.*

Чунон ки дар бархе шаҳрҳо ва рустоҳои Хуросон марсум буда, чашморӯ ба маънии ахасс кӯза ё сафолест, ки бар рӯйи он чашму рӯйи одамӣ ба зебоии тамом бикашанд ва онро бо порчае рангин биёроянд ва барои дафъи чашмзахм аз аҳли хона ё амволу амлок дар он сиккаҳои сафеду сиёҳ бирезанд ва онро шаби чаҳоршанбесурӣ аз боми хона ба кӯча партоб кунанд, то бишканад ва мунтазирону обирон сиккаҳояшро бардоранд. Ҳангоми андохтани кӯза ва шикастани он маъмулан мегӯянд ё нийят мекунанд, ки «чашми бад ҳамонанди ин кӯза дарҳам шикаста бод». Васфи чашморӯ ба ҷуз «Асрорнома» бо тафсили бештар дар китоби «Наводир-ул-амсол»-и Миракмуҳаммади Нақшбандии Тошкандӣ (таълифи 1020 қамарӣ) ба забони ӯзбакӣ омадааст.

Ба ин маънии хос чашморӯ дар матнҳои муътабари форсӣ ба кор рафтааст:

*Чу аз ту кас наёбад хушшию ком,*
*Чи рӯйи ту, чи чашморӯй бар бом.*
*(«Вису Ромин»)*

*Либоси давлати хасми ту бод ориятӣ*
*Чу ҷомаи сари иди нафиси чашморӯ.*
*(Маҷди Ҳамгар)*

*Чу чашморӯ он гаҳ хӯранд аз ту сер,*
*Ки аз боми панҷаҳгаз уфтӣ ба зер.*

*(«Бӯстон»)*

Бовар ба чашморӯ дар шаҳрҳои ҷануби Хуросон ҳанӯз ҳам вуҷуд дорад. Масалан, дар Фирдавс онро «чашморуқ» гӯянд ва барои дафъи чашмзахм аз он истифода мекунанд.

**ЧИНОР (چنار)**

Номи дарахти баланду бебарест, ки ба тӯли умру ба оташ гирифтан машҳур аст ва бар асоси ин пиндор масали «чинор аз худ оташ мегирад» ё «оташи чанор аз худи ӯст» падид омадааст. Ба ин мавзуъ дар шеъри форсӣ ҳам ишора шудааст:

*Кафан бар тан кунад ҳар кирми пила,*
*Барорад оташ аз худ ҳар чиноре.*

*(Аттор)*

*Замона дасти ҳасуди ту бишканад чу чинор,*
*К-аз ӯ саховат н-ояд чу аз чинор оташ.*

*(Сӯзании Самарқандӣ)*

*Ғайрат ба сӯзи ориятӣ тан намедиҳад,*
*Ҷавҳар бароварад зи дил оташ чинорро.*

*(Сойиб)*

*Ҳар тиҳимагзе надорад ҷавҳари майдони факр,*
*К-аз тиҳидастӣ занад дар ҷони худ оташ чинор.*

*(Сойиб)*

*Ваболи ранҷи пирӣ барнатобад соҳиби ҷавҳар,*
*Чинор оташ занад ночор далқи куҳнасолиро.*

*(Бедил)*

Дар Эрони қадим чинор мазҳари ғанову борварию сарсабзии табиат ва мӯҷиби баракату неъмати худоёну арвоҳ будааст. Ҳангоме ки Дориюши бузург дар Осиёи Сағир буд, ба ӯ дарахте чинору токе заррин ҳадя доданд, ки баъдҳо ағлаб онро

дар утоқи шоҳ мениҳоданд. Чинор мазҳари шоҳ ва ток мазҳари ҳамсари ӯ буд, ки аз тариқи ӯ салтанат давом меёфт.

Авом муътақиданд, чинор шоҳи дарахтҳост ва чинорҳои куҳан баракату пурмаҳсулиро ба замин ва хонавода мебахшанд ва мӯҷиби бордорию саломати занон мешаванд. Аз ин ҷиҳат дар бархе манотиқ чинорҳои куҳан «дарахти мурод» талаққӣ шудаанд.

Барги чинор дар шеъри форсӣ ағлаб ба кафи даст ташбеҳ шудааст:

*То ки сарангушти ток кард хазон фундуқӣ,*
*Кард чаман пурнигор панҷаи дасти чинор.*
*(Хоқонӣ)*

*То баромад ҷомҳои сурхранг аз шохи гул,*
*Панҷаҳои дасти мардум сар фурӯ кард аз чанор.*
*(Фаррухӣ)*

*Чарх ар намуд бар чаману боғи рӯзгор*
*Бебор чун чинораму бебар чу аръарам.*
*(Анварӣ)*

**ЧИҲИЛ (چهل)**

Чиҳил ё ба забони омиёна чил адади сию нуҳ ба иловаи як аст, ки дар бисёре аз фарҳангҳо ва боварҳои куҳан ва авомона мавриди таваҷҷуҳи умда будааст ва ба назар мерасад, ин таваҷҷуҳ дар фарҳанги Ғарб ва низ фарҳанги исломӣ аз ҳузур ва бурузи адади чиҳил дар кутуби муқаддас (Аҳди ҷадид ва Аҳди атиқ ва баъд ҳам Қуръон) ношӣ шуда бошад ва бинобар ин, аз қадим навъе тақаддус барои он қоил будаанд. Бино бар кутуби муқаддас Мӯсо чиҳил шабонарӯз дар кӯҳ дил ба муноҷоти Ҳақ супурда буд. Илёсро чиҳил рӯз калоғони сиёҳ тағзия мекарданд. Сохтани киштии Нӯҳ чиҳил сол тӯл кашид. Дар Тӯфони Нӯҳ об чандон боло омад, ки ҳар чӣ кӯҳ буд, ба миқдори чиҳил арш зери об буд. Пас аз чиҳил шабу чиҳил рӯз буд, ки борон дар тӯфони Нӯҳ бозистод. Даврони мӯмиёиро чиҳил шабу рӯз донистаанд. Исо чиҳил рӯз рӯза гирифт ва чиҳил рӯз пас аз растохезаш дида шуд ва бисёре мавориди дигар. Бино бар Қуръони маҷид:

– Мӯсо ба чиҳил шаб ваъда дода шуд, пас аз он ки қавмаш гӯсоларо ба иғвои Сомирӣ ба худоӣ гирифтанд (Бақара:51).

– Мӯсо вақте аз ҷаҳли қавмаш ба танг омад, аз Худо хост, ки миёни ӯву қавмаш фироқ бияндозад ва Худованд ҳам ба хости Мӯсо чиҳил сол онҳоро дар биёбон саргардон гузошт (Моида:26 ва 25).

– Худованд Мӯсоро ба сӣ шаб ваъда дод, он гоҳ даҳ шаби дигар бар он афзуд (Аъроф:142).

– Даврони камоли инсон чиҳилсолагӣ аст (Аҳқоф:15) ва шояд ба ҳамин далел буд, ки Муҳаммад (с) ҳам дар чиҳилсолагӣ ба паёмбарӣ мабъус шуд.

Ҳамаи ин мавориди ва назоири он адади чиҳилро дар фарҳанги Эрон ва Ислом ададе муҳим ва муқаддас карда ва сабаб шудааст чиҳилҳои фаровоне дар боварҳо ва фарҳанги умумӣ падид оянд ва номҳои ҷуғрофиёии фаровоне бо ин адад сохта шаванд, ки метавон намунаҳое аз онҳоро дар луғатнома (зайли чилу чиҳил) дид:

Чил/ чиҳил бисми-л-лоҳ: таъвизе (дуое) аз мис ё биринҷ, ки барои дафъи чашмзахм бар гардани тифл овезанд

Чил/ чиҳилбанд: ҷомаи махсуси раққосон, ки домани он ба рангҳои мухталиф аст ва ба ин ҷиҳат ҳар чизи рангорангро ба он ташбеҳ кунанд.

Чил/ чиҳил пилла: обанбори бисёр гавд (амиқ), ҳарчанд дорои чиҳил пилла набошад.

Чил/ чиҳилтоҷ: мурғ ё хурӯсе, ки тоҷи бузурги зебо ва азҳамрехта дорад.

Чил/ чиҳилтикка: порчае, ки аз маҷмуи тиккаҳои мураббаъшакли моҳут дӯхта шавад.

Чил/ чиҳилтан: чиҳил нафаре, ки бо Мӯсо ба кӯҳи Тур рафтанд.

Чил/ чиҳилтанон: гурӯҳе аз абдол, ки Ҳақтаоло оламро ба вуҷуди онон қоим дорад.

Чил/ чиҳилчароғ: нахле аз чӯб ё нукра, ки чароғҳои бисёр аз он меовезанд ва бештар дар амокини мутабаррик истифода мешавад.

Чил/ чиҳилдухтарон: номи зиёратгоҳҳое дар нуқоти мухталифи Эрон, ки ағлаб бо маъобиди Ноҳид иртибот доранд ва боварҳое дар атрофи онҳо ҳаст, ба ин мазмун, ки чиҳил духтар дар он ҷо асир, қурбонӣ ё ғоиб шудаанд.

Чил/ чиҳилсутун: иморате, ки сутунҳои зиёд дошта бошад ва низ қасри маъруфи чиҳилсутун дар Исфаҳон, ки аз биноҳои ҳунарии асри Сафавист.

Чил/ чиҳил субҳ: чиҳил субҳе, ки дар он тахмири тинати Одам шуда буд.

Чил/ чиҳил тӯтӣ: номи китобе афсонаӣ ва номи афсонае маъруф аз макри занон, ки ривояте аз он ба номи «Тӯтинома» асари Зиёуддини Нахшабӣ маъруф аст.

Чил/ чиҳил калид: сифати ҷоме, ки дарвешон бо худ ҳамл мекунанд: ҷоми чилкалид.

Чил/ чиҳилгул: номи равғане, ки хосияти доруӣ дорад ва ба равғани чиҳилгул машҳур аст.

Чил/ чиҳилмард: чӯби гундаву мазбут (муҳкаме), ки пушти дари баста гузоранд, то боз нашавад. Кулун ва низ дар истилоҳи маҳаллии мардуми ҷануби Хуросон марди кутула ва девори гилии хиштие, ки пушти девори фарсуда созанд, то фурӯ нарезад.

Чил/ чиҳил манора: Тахти Сулаймон ё Тахти Ҷамшед дар Форс.

# -Ҷ-

**ҶАБРАИЛ (جبرئيل)**

Ҷабраил ё Ҷибрил, ки ба суратҳои мухталиф дар фарҳангҳо омада, аслан калимаи арабӣ ва ба маънии «марди Худо» ё «қуввати Худо» аст. дар фарҳангҳои ғарбӣ Ҷабраил илова бар ин ки паёмгузори Худованд аст, гоҳе ба унвони фариштаи марг ва шоҳзодаи оташ ва тундар ҳам муаррифӣ шудааст.

Ҷабраил дар Ислом яке аз чаҳор фариштаи муқарраб, амини ваҳй ва ба номҳои Рӯҳуламин, Рӯҳулқудс, Номуси акбар, Товусулмалоика, Товуси арш, Ақли аввал ва дар масеҳият Уқнуми севум (Рӯҳулқудс) низ маъруф аст. Барои ӯ шаш бол зикр кардаанд, ки ҳар кадом худ ба сад боли дигар мунтаҳӣ мешавад. Шояд бо илҳом аз ин тасовир аст, ки Суҳравардӣ яке аз осори муҳимми худро «Овози пари Ҷабраил» номидааст. Чеҳраи Ҷабраил сапеди моил ба гандумгун тасаввур шудааст бо аммомае сапед бар сар. Ин ном се бор дар Қуръон (Бақара:97 ва 98 ва

Таҳрим:4) омадааст. Аз Паёмбари Ислом нақл шудааст («Тафсири Табарӣ»), ки гуфт: Ман саййиди Арабам ва Макка саййиди ҳамаи шаҳрҳо ва Тури Сино саййиди ҳамаи кӯҳҳо ва Ҷабрайил саййиди ҳамаи фариштагон аст.

Ҷабраил, бино бар ривоёт, бо паёмбарон иртибот дошт ва ҳомили ваҳйи илоҳӣ буд. Ба Одам зироат ва тарзи истифода аз оҳанро омӯхт ва як саҳифа бар ӯ нозил кард; ба Дониёл таъбири руъё омӯхт; райиси шаётинро мағлуб кард; Закариёро ба таваллуди Яҳё башорат дод; барои Марям муждаи таваллуди Исо овард ва Довудро зиреҳ сохтан омӯхт.

Ба мӯҷиби ояи 97 Бақара Ҷабраил Қуръонро бар қалби Паёмбар нозил кард ва ба сурати шахсе бар Паёмбар зоҳир шуд ва бино бар баъзе ривоёт Паёмбар танҳо садои ӯро мешунид. Шаби Меъроҷ то ба мартабаи Қоби Қавсайн бо Паёмбар буд ва аз он ҷо натавонист пештар ояд, чаро ки таҳаммули қурби Ҳақ барояш муяссар набуд.

Ҳотиф дар ишора ба ҳамин мақом дар тарҷеъбанди маъруфи худ сурудааст:

*Бор ёбӣ ба маҳфиле, к-он ҷо*
*Ҷабраили амин надорад бор.*

Номи Ҷабраил дар адаби форсӣ ба унвони фариштаи ваҳй ва яке аз чаҳор малаки муқарраб аз қадим мавриди таваҷҷуҳ будааст:

*Ҳезуми деге, ки бошад шаҳпари Рӯҳулқудус,*
*Хонаороёни шайтонро дар он матбах чӣ кор?*
*(Саноӣ)*

*Бибрида дар ошёни тақдис*
*Васфи ту зи Ҷабраил шаҳпар.*
*(Саноӣ)*

*Саффи девон бинам, инак, дар масофи Ҷабраил,*
*Бешаи шерони шарза шуд паноҳи ҳар шагол.*
*(Саноӣ)*

*На сӯхта дар оташу на ғарқа андар об,*
*Гӯйӣ ки ҳаст бар тани ӯ парри Ҷабраил.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун бехабар бувад магас аз парри Ҷабраил,*
*Аз ту хабар диҳанду чунон аз ту бехабар.*
*(Аттор)*

*Нашнидааст замзамаи боли Ҷабраил*
*Дар гӯши ҳар кӣ ҳалқаи гуфтори ишқ нест.*
*(Сойиб)*

*Метавон Ҷибрилро гунҷишки дастомӯз кард,*
*Шаҳпараш бо мӯйи оташдида бастан метавон.*
*(Иқбол)*

*Суҳбаташ пошида, ҷомаш рез-рез*
*Он ки буд аз бодаи Ҷибрил маст.*
*(Иқбол)*

**ҶАМИЛ ВА БУСАЙНА (جميل و بُثينه)**

Номи ошиқу маъшуқест дар адабиёти араб, ки дар шеъри форсӣ ҳам саргузашти дилдодагии онон инъикос ёфтааст. Номи комили ошиқ Ҷамил ибни Абдуллоҳ ибни Маъмарулазро аз шуаро ва ушшоқи араб аст, ки мафтуни зебоии Бусайна аз тоифаи худ буд. Шеъраш бештар тафохур ва ташбиб аст. Ӯ сафаре ба Миср кард ва ба хидмати Абдулазиз Марвон расид ва пас аз чанде (ба соли 82 қамарӣ) ҳамон ҷо даргузашт.

Номи ин ду дилдода дар шеъри форсӣ омадааст:

*Бар шохи дарахти аргавон булбул*
*Монад ба Ҷамил Маъмари Узро.*

*Гули сурху пари теҳу, гули зарду пари нору*
*Ба шеъри ишқи ин ҳарду кунанд ин ҳарду тан даъво.*
*Яке ҳамчун Ҷамил омад, дигар монанди Буссайна,*
*Седигар чун Зуҳайр омад, чаҳорум чун Уми Авфо.*
*(Манучеҳрӣ)*

**ҶАМШЕД (جمشید)**

Ҷамшед ё Ҷам номи нахустин подшоҳи асотирии Эрон аст, ки дар санскрит «Йам» ва дар готҳо «йим» танҳо ва бидуни сифат ва дар соири қисматҳо бо се сифат «шед» (равшану дурахшон) «хубрама» (дорандаи рамаи хуб) ва «сарира» (зебо) тавсиф шудааст. Сифати «шед» ё «хшаит», ки сифати «хур» низ ҳаст, ба ин далел ба Ҷамшед нисбат дода шуда, ки ӯ дар оғоз рабб-ун-навъи офтоб будааст. Ва ба ҳамин далел ситорагон ҳам ба таври табиӣ рамаи ӯ ба ҳисоб меоянд. Маҳалли зуҳури дубораи Ҷамшед низ Ховари дур (маҳалли тулуъи хуршед) аст. («Асотири эронӣ»). Ҷамшед дар «Авасто» писари Вийвангҳон хонда шуда ва нахустин касест, ки гиёҳи муқаддаси ҳумро ба Аҳурамаздо арза дошт ва пеш аз Зардушт бо ӯ сухан гуфт ва Аҳуромаздо паёмбариро ба ӯ пешниҳод кард, ки ӯ напазируфт. Йам дар «Авасто» ҷуфте бо номи «Йим» ё «Йимаг» дорад, ки дар ҳукми нахустин ҷуфти башар ба шумор меравад ва зоҳиран аз лиҳози решаи достон ва афсона бо Машйи ва Машийона наздик ва яксон аст. Аммо дар «Шоҳнома» Каюмарс нахустин башар ва Ҷамшед нахустин подшоҳ аст[52] ва Аҳуромаздо бо додани ин ду абзор (нигин ва асои зарнишон) ӯро соҳиби иқтидор гардонид. (Қиссаи Сулаймон).

Сесад сол, ки аз салтанати Ҷамшед гузашт, замин бар мавҷудот танг шуд ва Ҷамшед ба фурӯғ рӯй намуд ва бо нигини заррини худ заминро бисуд. Пас замин доман бигшуд ва як сулс фарох гардид. Ҷамшед ин корро се бор анҷом дод ва заминро фарох кард. Худоён дар анҷумани худ тӯфонеро пешбинӣ карданд ва ба ӯ гуфтанд, ки бояд варе (боғе) бисозад.

***Вари Ҷамкард:*** Ҷамшед ба ишорати Яздон варе (боғе) сохт, аз ҳар чаҳор тараф ба баландии як майдони асп ва дар он ҷо тухми чорпоёну одамиёну мурғон ва дигар ҷонварон биёвард ва

---

[52] Далели ин назари доктор Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ маълум нашуд, дар ҳоле ки бо таваҷҷуҳ ба матни «Шоҳнома» маълум мегардад, ки Каюмарс маҳз нахустин подшоҳ аст ва Ҷамшед чаҳорумин, пас аз Каюмарс – Ҳушанг ва Таҳмурас.

*Пажӯҳандаи номаи бостон,*
*Ки аз паҳлавонон занад достон,*
*Чунин гуфт, к-ойини тахту кулоҳ*
*Каюмарс оварду ӯ буд шоҳ.*

*(«Шоҳнома»)*

барои онҳо ҷойгоҳе неку бисохт, то аз газанди тӯфону барфу сармо дар амон бошанд. (Қиссаи киштии Нӯҳ).

Ба ривояти «Бундаҳишн» ин «вар» дар миёнаи Порс қарор дорад ва сарзамини саодату шодкомӣ ва биҳиштест, ки аз дидаи оламиён пинҳон аст ва нишонаи ёдгорҳо ва хотиротест, ки эрониён аз қадимтарин зодгоҳи худ доштанд. Вари Ҷамшед ва мушобиҳати он бо киштии Нӯҳ гоҳ сабаб шудааст, ки бархе ӯро бо ҳазрати Нӯҳ иштибоҳ кунанд. («Асотири эронӣ»).

Шояд ба далели ҳамин кӯшишҳо буда, ки бархе низ Ҷамшедро ба Пруметеи юнонӣ ҳамонанд ёфтаанд, зеро ҳарду барои наҷот ва волоии инсонӣ кӯшидаанд.

Ҷамшед пас аз падар ва ба ривояти Балъамӣ баъд аз бародараш Таҳмурас дар силсилаи Пешдодиён ба ҷои ӯ нишаст. Барои нахустин бор силоҳу шамшер ва карбосу абрешим ва рангҳои алвонро ба кор гирифт. Девонро ба итоати худ даровард ва онҳоро ба қатъи ашҷору (буридани дарахтону) сохтани оҷур (хишт) ва бинои хонаву гармоба водошт. Мардумонро ба чаҳор гурӯҳ (лашкариён, доноёну дабирон, кашоварзон ва пешаварон) тақсим кард. Ва нахустин рӯз, ки ба мазолим (додбахшӣ) нишаст, урмаздрӯз буд аз замони фарвардин. Аз он пас он рӯзро Наврӯз ном карданд ва ин ҷашн аз Ҷамшед ёдгор монд:

*Наврӯзи бузург омад ороиши олам,*
*Мерос ба наздики мулуки Аҷам аз Ҷам.*
*(Унсурӣ)*

Риштану ҷома дӯхтанро ӯ ба мардумон омӯхт ва ба ривояти Ибни Надим («Алфеҳраст») навиштанро аз Иблис ӯ фаро гирифт. (Қиссаи Таҳмурас)[53]. Мутобиқи ривоёти бостонӣ Ҷамшед мураббии моддию маънавии ҷаҳониён буд, аммо Зардуштиён мураббии маънавиро Зардушт медонанд.

Дар муддати сесад соли подшоҳии Ҷамшед ҳеч бадӣ дар ҷаҳон набуд ва касе аз марг ранҷа намешуд. Мурғон дар баробари тахти афсонаии ӯ саф зада ва одамиёну девон ба итоати ӯ даромада буданд. Вале ногаҳон ба васвасаи Иблис иддиъои худоӣ кард ва ба ҳамин далел фарри каёнӣ аз ӯ ҷудо шуд. Ба қавли Фирдавсӣ:

[53] Тибқи ривоёти «Шоҳнома», Таҳмурас навиштанро аз девон ёд мегирад.

*Манӣ кард он шоҳи яздоншинос,*
*Зи Яздон бипечиду шуд носипос.*
*(«Шоҳнома»)*

Заҳҳок дар замони ӯ бар Эрон тохт ва Ҷамшед овора шуд, то ин ки пас аз солҳо ӯро ёфтанд ва бо арра ба ду ним карданд:

*Арра чун бар фарқ хоҳад дошт Ҷам поёни кор,*
*Гар фурӯ хоҳад фитад аз даст Ҷоми Ҷам, равост.*
*(Аттор)*

Дар мавриди лағзиши Ҷамшед ривоят бисёр аст. Аммо машҳур ҳамон аст, ки дар замири вай дурӯғ ва паймоншиканӣ ҷой гирифт ва дурӯғгӯӣ оғоз кард. Фарр ба сурати мурғе аз ӯ ҷудо гашт ва ба Меҳр расид. Аз чигунагии лағзиши Ҷамшед ва ҷудо шудани фарр аз ӯ дар бисёре аз манобеъ батафсил сухан рафтааст.

***Ҷоми Ҷам.***[54] Бинобар бархе ривоёт («Маздаясно») пайдоиши май ба замони Ҷамшед марбут мешавад. Ҳамин масъала мӯҷиби мулозима (нисбат)-и ҷом бо Ҷамшед ва пайдоиши таркиби «Ҷоми Ҷам» дар маънии зоҳирӣ ва ирфонии он дар адаби форсӣ шудааст:

*Гулбонги зиндагӣ ба асар мешавад баланд,*
*Чандон ки ҷом ҳаст, чу Ҷам зиндаем мо.*
*(Соиб)*

*Нашавад нашъаи май мухтасар аз шишаву ҷом,*
*Файзи Ҷоми Ҷаму ойинаи идрок якест.*
*(Соиб)*

*Санг дар исматсарои Ҷоми Ҷам меафканад,*
*Гар нарезад хуни воиз духтари раз, мард нест.*
*(Соиб)*

*Шароби майкадаи ман на ёдгори Ҷам аст,*
*Фишурдаи ҷигари ман ба шишаи Аҷам аст.*
*(Иқбол)*

---

[54] Тавзеҳоти бештари ин мавзуъ ба фасли махсуси «Ҷоми Ҷам» мавкуф гузошта мешавад.

*Сӯзи дил аз дил барад, ғам медиҳад,*
*Заҳр андар соғари Ҷам медиҳад.*

*(Иқбол)*

***Ҷам ва Хизр.*** Дар адаби форсӣ робитаи асотири марбут ба Ҷоми Ҷам бо ривоёти роҷеъ ба Хизр ношӣ аз иртиботест, ки миёни Искандар ва достонҳои марбут ба ӯ бо Ҷоми Ҷам аз як сӯ ва бо Хизр аз  дигар мавҷуд аст ва ё ба далели иртиботи оби ҳаёт бо Ҷоми Ҷам аст аз як тараф ва бо Хизр аз тарафи дигар:

*Гарчи оби Хизр Ҷоми Ҷам бишуд,*
*Ташнаи ҷоми ҷаҳонафзои туст.*

*(Аттор)*

*Фалак ба мулки Ҷам, эй шоҳ, мужда дод туро,*
*Ба умри Хизр туро рӯзгор мужда диҳод.*

*(Муъиззӣ)*

***Ҷам ва Сулаймон.*** Дар мадорики исломӣ ба иллати вуҷуди порае мушобиҳатҳо аз қабили тахту нигин ва фармонбардории дад ва мурғу парӣ ва итоати девҳову бодҳо ва ҷуз он, ки ҳам ба Сулаймон нисбат додаанд ва ҳам ба Ҷамшед, саргузашти ин ду ба ҳам даромехта ва дар шеъри бисёре аз шуаро, монанди Амир Муъиззӣ, Хоқонӣ, Масъуди Саъд ва ҳатто Ҳофиз ба вузуҳ роҳ ёфтааст. Форс (маркази ҳукумати Ҷамшед) дар ривоёт тахтгоҳи Сулаймон ва подшоҳони он, «ворисi мулки Сулаймон» номида шудаанд. Оромгоҳи Куруш низ ба «Машҳади модари Сулаймон» мавсум аст. Аммо аз ҳамон рӯзгори қадим касоне монанди соҳиби «Муҷмал-ут-таворих в-ал-қисас» аботил (дурӯғ будан)-и ин назарро нишон додаанд.

*Гар аршу фарши Билқис овард сӯи Ҷам*
*Фарзанди Бархиё ба яке лаҳза аз Сабо.*

*(Муъиззӣ)*

*Диле, ки ғайбнамой асту Ҷоми Ҷам дорад,*
*Зи хотаме, ки даме гум шавад, чӣ ғам дорад.*

*(Ҳофиз)*

*Забони мӯр ба Осаф дароз гашту равост,*
*Ки хоҷа хотами Ҷам ёва карду бозначуст.*

*(Ҳофиз)*

**ҶАҲАННАМ (جهنّم)**

Ҷаҳаннам, ки дар фарҳангҳо муодилҳои дӯзах, сақар, мизғон, марзаған, дамандон ва ҷаҳим низ барои он сабт шуда, вожаест, ки бархе онро ибрӣ ва аз решаи ҷаҳинун ва баъзе форсӣ ва маъхуз аз вожаи гиасаноми авастоӣ медонанд, ки бо кайҳону гетӣ ҳамреша аст.

Наздики шаҳри Уршалим ҷойе будааст ба номи дарраи Ҳинум, ки канъониён дар он ҷо барои хушнудии худои худ кӯдаконашонро дар оташе, ки дар шиками ин худовандгор афрӯхта буд, месӯзонданд ва чандин бор дар Таврот ба ин ишора шудааст.

Дар андешаи Зардуштӣ дӯзах, ки ба маънии ҷаҳони зишту бад омада, дар зери замин қарор дорад ва равони гуноҳкор дар чандин марҳала аз табақоту даракоти он мегузарад. Пойгоҳи чаҳоруми дӯзах торикии бепоён аст, ки «дуруҷонмана» (ҷойгоҳи деви дурӯғ) ном дорад.

Милали дигар, аз ҷумла юнониҳо, ошуриҳо ва бобилиҳо низ ҳар кадом ба чизе монанди дӯзах муътақиданд. Ошуриҳо дар афсонаи марбут ба Иштор онро ба сурати биное бо ҳафт дар васф кардаанд.

Дар Қуръон низ ҷаҳаннам бо ҳафт дар тавсиф шуда, ки аз ҳар дар гурӯҳе ворид мешаванд. Ҳамчунин бино бар ривоёти исломӣ дӯзах дорои ҳазана ва забония ва нуздаҳ фариштаи сангдилу хашин ва даракотест, ки ҷойгоҳи мунофиқон аст.

Даракаи асфал (зерин)-ро ҷаҳаннам гӯянд ва болои онро лазо ва баъд аз он ҳутама, сақар, ҷаҳим ва ҳовия қарор доранд. Гуфтаанд, дӯзах дорои ҳафт дар аст.

Бар дари аввал аҳли тавҳид бошанд, ки ишонро ба андозаи гуноҳ уқубат кунанд ва бар дарҳои дигар ба тартиб ҷуҳудон, тарсоён, собиён, габргон, мушрикон ва мунофиқонанд, ки «инна-л-мунофиқина фи-д-дараки-л-асфали мин-ан-нор» (мунофиқон дар поинтарин марҳала аз оташ ҳастанд) (Нисо:125). Ҳар даста аз

гунаҳкорон дар даракае ба сурате махсус ва мутаносиб бо амали худ кайфар мебинанд.

Тавсифи ҷаҳаннам ба тафсил дар китобҳои динӣ пиромуни қиёмат ва аҳволи он ва низ дар сафарномаҳои рӯҳонӣ монанди «Рисолат-ул-ғуфрон»-и Маъаррӣ, «Сайр-ул-ъибод»-и Саноӣ, «Ардовирофнома»-и Баҳроми Пажду, «Кумедии илоҳӣ»-и Донте, «Руъёи содиқа», «Ҷовиднома»-и Муҳаммад Иқболи Лоҳурӣ ва «Саҳрои маҳшар»-и Ҷамолзода ва ғайра омадааст. Маликушшуаро Баҳор тасвири шигифту ҷолибе дар қасидаи «Ҷаҳаннам» арза карда ва бо лаҳне оканда аз кинояву зарофат, ки одамиро ба ёди «Рисолат-ул-ғуфрон»-и Маъаррӣ меандозад, аз мору ақрабҳо, аз дарахтҳову рӯдҳои оташин ва аз арвоҳу ашбоҳи махуфи бисёре, ки дар он арсаи ҳавлангез машғули рафтуомад ҳастанд, сухан ба миён овардааст:

*Тарсам ман аз ҷаҳаннаму оташфишони ӯ*
*В-он молики иқобу амуди гарони ӯ.*
*Он аждаҳои ӯ, ки думаш ҳаст сад зироъ*
*В-он одаме, ки рафта миёни даҳони ӯ.*
*Аз мӯ заифтар бувад, аз тег тезтар*
*Он пул, ки додаанд ба дӯзах нишони ӯ.*

Дар назари ҳукамо ва урафо ҷаҳаннам ба азоби даруну ғалабаи шаҳавоту ҳирмон аз лиқои Ҳақ таъвил мешавад. Ба назари Хоҷа Насир дӯзахи ҳақиқӣ уқубати абадӣ ва хизлони сармадӣ ва аз Худо бияфтодан аст ба ҳама вуҷуҳ.

Дар ақоиди котулик низ дар ҷаҳаннам ҳам ҳирмон аз дидори Ҳақ ҳаст ва ҳам азобҳои ҷисмӣ.

*Дар синаи мо хаёли қаддат*
*Тӯбост дар оташи ҷаҳаннам.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Бо ӯ магӯ, ки то ту ба фирдавс рафтаӣ,*
*Аз сӯзи ту миёни ҷаҳаннам муҳассирам.*
**(*Хоқонӣ*)**

*Бо чи ишқу ба чи шӯр*
*Фаввораҳои рангинкамон ишо кардам*
*Ба вайронаи работи нафрате,*

*Ки шохсорони ҳар дарахташ*
*Ангуштест аз қаъри ҷаҳаннам,*
*Ба хотирае Аҳреманшод*
*Ишорат мекунад.*

*(Аҳмади Шомлу)*

**ҶАҲӢ (جهی)**

Ҷаҳ, Ҷаҳӣ ё Ҷаҳико деви муаннас ва мазҳари занону дастёри Аҳреман аст, ки дар «Авасто» ҷодугар, шаҳватангез ва паноҳдиҳандаи гуноҳкорон васф шуда ва дар мутуни паҳлавӣ ба маънии руспӣ ва аз ёрони наздики Аҳреман муаррифӣ шудааст. Ин деви бадкор дар поёни сеҳазорумин сол, соле, ки Гаюмарс дар оромишу осоиш ва Аҳреман дар заъфу сустӣ буд, падид омад ва Аҳреманро аз хоб барангехт ва ба набард бо Аҳуромаздо таклиф кард. Аммо Аҳреман тан дарнамедод, то ин ки Ҷаҳӣ ваъдаи кумак дод. Саранҷом Аҳреман васваса шуд ва бо ҳамаи девон ба пайкори нур шитофт ва бо бӯсидани сари Ҷаҳӣ нопокии даштон (ҳайз)-ро дар ӯ ба вуҷуд овард. Вақте замони қурбонӣ шудани Гайю Мартан (Гаюмарс) фаро расид, Ҷаҳӣ Аҳреманро бар он дошт, ки дар бадани ӯ заҳр падид оварад ва бори эҳтиёҷу гуруснагию ранҷу ҷуз онро гиребонгири Гаюмарс кунад. Занон, ки аз насли Ҷаҳӣ ҳастанд, дар рӯзгорони куҳан ва дар ҷавомиъи «модарсолорӣ» мебоист бакорати худро ба марде ғариба биспоранд ва ин хотира аз давраи «падарсолорӣ» ба сурати фаҳшо ва руспигарӣ боқӣ монда ва ба Ҷаҳӣ интисоб ёфтааст. Дар тафсири паҳлавӣ аз ин дев ба сифати «зоилкунандаи фарру фурӯғ» ёд шуда, ки киноя аз зан ё марди аҳреманӣ ва бадкорест, ки ба аъмоли зишт шуҳрат ёфтааст.

**ҶИРҶИС (جرجیس)**

Бино бар ривоёт миёни Исо ва Муҳаммад расул набуд, набӣ буд. Яке аз ин анбиё, ки дар рӯзгори мулуки тавоиф ва пас аз Исо ва бар дини ӯ буд, Ҷирҷис аст, ки бозаргонӣ мекард ва ҳар чӣ суд ба даст меовард, ба дарвешон медод.

Дар замони ӯ ҷабборе бутпараст буд бо номи Дозёна (ба ривояти «Муҷамал-ут-таворих» Дорён), ки буте бо номи

Афлунро мепарастид ва ҳеч кас аз бими ӯ ҷуръати ибрози дини худро надошт. Дозёна Ҷирҷисро ба ҷурми бут напарастидан ба зиндон андохт, ки ба ёрии фариштае аз ҷониби Худо наҷот ёфт. Ҷирҷис назди ин подшоҳи ҷаббор даст ба каромот ва муъҷизоте зад ва ӯ дастур дод Ҷирҷисро ба чӯб бастанд ва гӯшту пӯст аз ӯ канданд ва устухонҳояш хурд карданд ва дар сиркаву оби сипандони тез оғуштанд ва вай дар он миён шаҳодат мегуфт ва намурд. Аз Худованд ба ӯ фармон омад, ки борҳо туро бикушанд ва ман туро зинда кунам. Ӯро пора-пора карданду бисӯхтанду бар бод доданд ва Худои таъоло ӯро зинда кард то се бор. Ӯро ба ҷодуӣ мунтасаб карданд ва вақте ки водораш карданд, бутонро саҷда кунад, ӯ бутонро ба саҷдаи хеш хонд, ки замин боз шуду ҳамагӣ ба замин фуру шуданд. Чун он подшоҳ имон наёвард, Ҷирҷис ӯро нафрин кард ва оташе аз ҳаво биёмад ва ӯву ёронашро бисӯхт.

*Ку ҳалқи Исмоъил, то аз ханҷарат шукре кунад,*
*Ҷирҷис ку, к-аз захми ту ҷоне супорад ҳар замон.*
*(Мавлавӣ)*

*Бад-ӯ гуфтанд, эй Ҷирҷис в-эй пок,*
*Туро ҳеч орзуе ҳаст дар хок?*
*(Аттор)*

*Агар теге ба фарқ ояд, гумоне бар, ки Ҷирҷисӣ,*
*Агар аррат ба сар ояд, гумон бар, Заккариёӣ.*
*(Саноии Ғазнавӣ)*

*Куҷо шуд Одаму ку Нӯҳу Ҷирҷис,*
*Куҷо шуд Дониёлу Шису Идрис?!*
*(Шоҳнеъматуллоҳи Валӣ)*

**ҶИТСИМОНӢ** (جتسيمانى)

Ҷатсимонӣ ҷатсамонӣ ё ҷашимонӣ (фишурдангоҳи зайтун) зайтунистонест бо чашмаҳои ҷорӣ ва роҳҳои мутаъаддид дар доманаи ғарбии кӯҳи Зайтун бо фосилаи як тирпартоб аз водии Қадрун, ки аксари авқот Исои Масеҳ ба он ҷо мерафт. Дар ин сарзамин ҳашт дарахти зайтуни куҳан аст, ки баъзе гумон

мекунанд аз замони Масеҳ мондааст. Роҳибон шукуфаҳои зайтунашро барои тасбеҳ ба ришта мекашанд ва касоне, ки ғаму андӯҳ ба суроғашон меомад, ба ин ҷо паноҳ мебурданд ва тасаллӣ меёфтанд. Бино бар бархе ривоёт Исо дар ин маҳал дастгир шуд.

Ҷатсимонӣ ва хотираи асотирии он дар шеъри муосири форсӣ шинохта аст:

*Падарам магар ба боғи Ҷатсамонӣ хуфта буд,*
*Ки нақши ман мероси эътимоди фиребкори ӯст*
*Ва бистари фиреби ӯ*
*Комгоҳи амуям?*

*(Аҳмади Шомлу)*

*Агар эътимод*
*Чун шайтоне дигар*
*Ин Қобили дигарро*
*Ба бехабарӣ лоло нагуфта буд,*
*Худоро,*
*Худоро,*
*Чи фиребе аммо,*
*Чи фиребе!*

*(Аҳмади Шомлу)*

**ҶОБУЛҚО ВА ҶОБУЛСО (جابُلقا و جابولسا)**

Ҷобулқо ва Ҷобулсо (Ҷобилис) ё Ҷобулқо ва Ҷобурсо (Ҷобурсо, Ҷобулсо) ва ба забони сурёнӣ Марқисиё ва Барҷисиё ду шаҳр аз аҷоиби сунъи Худо ҳастанд, ки яке аз сӯи Машриқ бо кӯҳи Қоф пайваст бувад ва дигаре аз сӯи Мағриб («Тафсири Табарӣ»). Номи Ҷобулқо аз қадим ба сурати «Ҷабурға» дар мутуни исломӣ ва аз ҷумла «Таърихи Табарӣ» омадааст. Бархе онро вожаи дигаре аз Жипонгу медонанд, ки Морку Пулу барои Жопун ба кор бурдааст. Бино бар як матни ҷуғрофиёӣ Ҷолбулқо ҳамон Нипун ё Жопуни кунунист, ки мушаххасоти он дар матни мазкур дода шудааст:

*Чу зоғи шаб зи Ҷобулсо расид аз ҳадди Ҷобулқо,*
*Баромад субҳи рахшанда чу аз ёқут анқое.*

*(Носири Хусрав)*

Ҳар кадом аз ин шаҳристонро ҳазор ё даҳ ҳазор дар аст ва аз ин дар то бад-он дар як фарсанг ва чандон халқ дар онанд, ки ҳар шаб бар ҳар даре як посбон бувад ва то растохез навбат бад-ишон нарасад ва аз анбӯҳи инон садои фуру шудан ва баромадани офтоб кас нашнавад (Балъамӣ).

Мардумони ду шаҳри Ҷобулқо ва Ҷобулсо муъминанду худопараст. Мардуми Ҷобулсо аз аъқоби Самуданд ва пайравони Солеҳ ва мардумони Ҷобулқо аз бозмондагони қавми Од. Мардумоне, ки дар ин шористон ҳастанд, се қавманд: Манаск, Тодис ва Тофил ва пас аз ишон Яъҷуҷу Маъҷуҷ. Яҳудиён мегӯянд, ки авлоди Мӯсо аз ҷанги Бухти Нассар мегурехтанд, Худованд онҳоро дар Ҷобулсо ҷой дод ва таъдодашон зиёд буд ва ҳич кас бо онҳо тамос надошт.

Нақл шудааст («Осор-ул-билод»), ки Паёмбар (с) дар шаби Меъроҷ ба он шаҳр даромад ва аз онҳо суолоте кард, ки ҷавобҳои муносиб доданд. Он гоҳ шариъати хеш бар онҳо арза кард ва якеро аз хешон бар онҳо халифа намуд. Онҳо орзуи ҳаҷ карданд ва Паёмбар дуо кард. Дарвақт фосила аз миён рафт ва Ҳазрат бо он мардумон ҳаҷ кард ва дар рӯзи растохез низ бо уммати Муҳаммад (с) барангехта хоҳанд шуд.

Бархе онҳоро номи ду шаҳр аз олами мисол номидаанд ва урафо аз он ба унвони манзили охири сулук ёд кардаанд, ки фосилаи он бо манзили аввал ба андозаи фосилаи Машриқу Мағриб аст ва пас аз он ҳеч ободонӣ нест.

Дар адаби форсӣ ба ин ду шаҳри асотирӣ таваҷҷуҳи бисёр шудааст:

*Шаҳаншоҳе, ки шоҳонро зи дида хоб барбандад*
*Зи бими нуҳманӣ гурзаш ба Ҷобулқову Ҷобулсо.*
*(Фаррухӣ)*

*Эй писар, бингар ба чашми сир дар ин заррин сипеҳр,*
*К-ӯ зи Ҷобулқо саҳаргаҳ қасди Ҷобулсо кунад.*
*(Носири Хусрав)*

*Сухан аз баҳри дин гӯйӣ, чи иброни, чи сурёнӣ,*
*Макон к-аз баҳри Ҳақ ҷӯйӣ, чи Ҷобулқо, чи Ҷобулсо.*
*(Саноӣ)*

*Ба ҳар ҷойе, ки хоҳӣ рафт, хоҳӣ хӯрд ризқи худ,*
*Нахоҳад бешу кам гаштан ба Ҷобулқову Ҷобулсо.*
*(Салмон)*

**ҶОДАИ АДВИЯ (جادۀ ادویه)**

Ҷодаи адвия ё роҳи адвия ё ҷодаи бухур роҳ ё роҳҳое буданд, ки ба далели ҳамли адвия ва умдатан филфил аз Ҳиндустон ба Рум аз сӯи ҷуғрофинависони қадим ба ин исм маъруф шудаанд ва ин тасмияҳо ба филфил ё адвия мунҳасир набудааст. Маъруфтар аз он «роҳи абрешим» ва «роҳи оч» аст, ки колои умдае, ки аз онҳо ҳамл шуда, абрешим ё оҷ будааст.

Роҳҳои маъруфе, ки филфил (адвия)-и Ҳиндро ба савоҳили Медитарона (Баҳри Миёназамин) мерасонданд, чанд шуъба доштанд: роҳи каронаи Хайбар то Ғазнаву Кобул, роҳи бандари Тис то Систону Фароҳу Ҳирот, роҳи бандари Ҳурмуз дар Минобу Ҷағину Ҷирафт ва Кирмону Язду Байҳақ, роҳи Сироф ва Лору Абарқуҳу Исфаҳон, роҳи Бӯшаҳру Истахру (Шерозу) Исфаҳону Рай ва Роҳи Басраву Бағдоду Мавсил. Инҳо ҳама роҳҳое буданд, ки колоҳои Ҳинд, аз ҷумла фифил ва адвияро ба роҳи маъруфи абрешим мерасонданд ва аз он тариқ ба банодири Рум мепайвастанд. Тақрибан ҳамаи ин роҳҳо аз масири шаҳрҳои Эрон мегузаштанд ва дар сафарномаҳову китобҳои ҷуғрофиё аз ин ҷода ва шаҳрҳои масири он бисёр ёд шудааст. Агар роҳи дарёи Аҳмар ва Коноли Суиз боз нашуда буд, шояд то қарни мо ҳам Ҷодаи адвия аҳаммияти худро ҳифз мекард.

Дар адабиёти форсӣ ба нудрат ба ин ҷода ишорат шудааст:

*Ҳанӯз шиҳаи асбони бешикеби мугул*
*Баланд мешавад аз хилвати мазореъи юнҷа.*
*Ҳанӯз тоҷири яздӣ канори ҷодаи адвия*
*Ба бӯйи амтиъаи Ҳинд меравад аз ҳуш.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

Дар адабиёти ингилисӣ бо таваҷҷуҳ ба рӯзгоре, ки адвия колои матлуби корвонҳои тиҷоратӣ буд ва ин коло дар Ғарб қимати болое дошт, ҷазоири Мулукос ва бештари ҷазоири Malay Archipelayo ба «Ҷазоири адвия» шуҳрат доштанд.

**ҶОЛУТ (جالوت)**

Ҷолут, ё ба ривояти Таврот Ҷалёт, номи номи подшоҳи ҷаббори амолиқа дар Фаластин аст, ки бо банӣ Исроил пайкор кард ва бар онҳо чира шуд (Табарӣ). Барҷастагони банӣ Исроил аз паёмбари худ хостанд, подшоҳе барои онҳо таъйин кунад. Паёмбар ҳам Толутро баргузид (Бақара:249) ва равғани муқаддас ба ӯ молид. Довуд бо вуҷуди заъфи ҷусса Ҷолутро бикушт ва сипоҳашро ҳазимат кард (Бақара:251) ва ба подош Толут духтар ва ангуштари худро ба ӯ ҳадя дод.

*Ба ҷони ман-бар растахез кард лашкари ишқ,*
*Чунон ки лашкари Толут кард бар Ҷолут.*
*(Тайён, «Луғатнома»)*

*Гар фиқҳ бувад ҳиллату муҳтол фақеҳ аст,*
*Ҷолут сазад ҳокиму Ҳорут паямбар.*
*(Носири Хусрав)*

*Хештанро ту чу Довуд шуморӣ, лекин*
*Ҳар сари мӯйи ту дар мулк яке Ҷолут аст.*
*(Сайфи Фаргонӣ)*

*Макун Бӯҷаҳлсон, эй ҳосиди бадгӯй, инкораш,*
*Макун Ҷолутвор, эй душмани бадгӯй, талқинаш.*
*(Қоонӣ)*

**ҶОМИ ҶАМ (جام جم)**

Ҷоми Ҷам (ҷоми ҷаҳоннамо, ҷоми гетинамо, ҷоми ҷаҳонбин, ҷоми оламбин, ҷоми ҷаҳоноро) дар тамоми фарҳангҳо ҷоме будааст, ки аҳволи олам ва рози ҳафт фалакро дар он медидаанд. Дар «Худойнома» омадааст, ки сувари нуҷумӣ ва сайёроти ҳафт кишвари замин бар он нақш шуда буданд ва хосияте асроромез дошт, ба тавре ки ҳар чӣ дар нуқоти дурдасти кураи замин иттифоқ меуфтод, бар рӯйи он мунъакис мешуд.

Бархе онро ҳамон ҷоми шароб пиндоштаанд, ки ба иллати кашфи май дар замони Ҷамшед ба ӯ интисоб ёфтааст. Баъзе ҳам бо тардид ба ду ҷом, яке ҷоми шароб ва яке ҷоми ҷаҳоннамо

қойил шудаанд. Робитаи ҷоми ҷаҳоннамо бо ҷому соғару мастию май ношӣ аз ин аст, ки мутобиқи ривоёти эронӣ кашфи бодаро ба Ҷамшед мансуб медоранд. («Наврӯзнома», «Маздоясно») ва ҷоми шаробро барои нахустин бор Ҷамшед пас аз кашфи май сохта, чунон ки аз ин абёт пайдост:

*Соқӣ, биёр бодаву бо муҳтасиб бигӯ*
*Инкори мо макун, ки чунин ҷом Ҷам надошт.*
*(Ҳофиз)*

*Чу аз ҷом шуд панҷаи Ҷам ҷудо,*
*Ба фарқаш кашад арра дасти бало.*
*(Зуҳурӣ)*

Дар «Шоҳнома» ҷоми гетинамой ба Кайхусрав нисбат дода шуда ва дар саргузашти Ҷамшед сухане аз он нарафтааст. Дар достони «Бежану Манижа» бо унвони «Дидани Кайхусрав Бежанро дар ҷоми гетинамой» омадааст:

*Яке ҷом бар каф ниҳода набид,*
*Бад-ӯ андарун ҳафт кишвар бидид.*
*Замону нишону сипеҳри баланд*
*Ҳама карда пайдо чиву чуну чанд.*
*Зи моҳӣ ба ҷом-андарун то бара*
*Нигорида пайкар ҳама яксара.*
*Чу Кайвону Баҳрому Ноҳиду Шер,*
*Чу Хуршеду Тир аз бару Моҳ зер.*
*Ҳама буданиҳо бад-ӯ андаро*
*Бидидӣ ҷаҳондори афсунгаро.*
*(«Шоҳнома»)*

Бархе монанди соҳиби «Ғиёс-ул-луғот» ҷоми шаробро ба Ҷамшед ва Ҷоми Ҷаҳоннаморо ба Кайхусрав нисбат додаанд, ки то ҳудуди қарни шашум дар шеъри форсӣ тақрибан ин назар пазируфта шуда буд ва зоҳиран дар ин қарн ба муносибати шуҳрати Ҷамшед ва яке пиндоштани ӯ бо Сулаймон ҷоми мазбур ба Ҷам интисоб ёфтааст.

Ҷоми ҷаҳоннамо, ё Ҷоми Ҷам дар шеъри Хоқонӣ ва бархе дигар ба «Ойинаи Искандарӣ» ихтилот ёфта ва гоҳе «Ҷоми Искандар» номида шудааст:

*Акси як ҷомаш ду гетӣ менамояд, к-аз сафош*
*Оби Хизру ойинай ҷоми Сикандар сохтанд.*

*(Хоқонӣ)*

*Чун з-оби Хизр ҷоми Сикандар кашад ба базм,*
*Ганҷи Сикандар аз пайи ягмо барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

Ба иллати хоссе, ки аҳли дил бо талтифи маъно ва гоҳе ба сурати самбулик ва киноӣ барои ҷоми май қойил будаанд ва вуҷуҳи иштироки он бо оби ҳаёт, ҷоми ҷаҳонбин гоҳе ба «Ҷоми Хизр» таъбир шуда ва дар ирфон низ бо таъбири мутафовит ва латифе аз қабили дил, рӯҳ, ойинаи дил, нафси доно ва… аз он ёд шудааст. Ба ҳамин ҷиҳат Ҳофиз ҳама чизро дар «ҷоми май» ёфта, «акси рухи ёр»-ро «дар пиёла» ва ҷамоли маъбуди азалиро дар ойинаи мастию шӯр мушоҳида кардааст. Дар адабиёти форсӣ «Ҷоми Ҷам» дорои ҳафт хат будааст бо номҳои: ҷур, Бағдод, Басра, азрақ, варшакар, косагар ва фурудина («Маздаясно»).

Ишора ба хатти бағдод аз хутути ҳафтгонаи ҷом:

*Гарчи хирад дар хатост, дар хатти май дор сар,*
*То хатти Бағдод деҳ даҷласифат Ҷоми Ҷам.*

*(Хоқонӣ)*

Мафҳуми воқеии «Ҷоми Ҷам» дар ирфон дили поку вораста ва ботини ойинасони ориф аст, ки олитарин вазифаи ин ҷоми ҳақиқатнамо дарки таҷаллиёти илоҳӣ ва қабули инъикоси ҷамоли маъшуқа ва наззора бар рухсори беҳиҷоби ӯст. Ин гуна маъонӣ ва низ ишороте дигарро дар адабиёти форсӣ фаровон метавон дид:

*Қиссаи Ҷоми Ҷам басе шунавӣ,*
*Андар он бешу кам басе шунавӣ.*
*Ба яқин дон, ки Ҷоми Ҷам дили туст,*
*Мустақарри суруру ғам дили туст.*
*Чун таманно кунӣ ҷаҳон дидан,*
*Ҷумла ашё дар он тавон дидан.*

*(Саноӣ)*

*То кай занӣ ба Ҷоми Ҷам аз равшанӣ масал?!*
*Як қатра май зи ҷоми ту беҳтар зи Ҷоми Ҷам.*
*(Муъиззӣ)*

*То кай зи каъси зулязан гоҳе асал, гоҳе лабан,*
*Май каш ба сони Таҳмтан андар Аҷам дар Ҷоми Ҷам.*
*(Саноӣ)*

*З-он ҷоми кавсарогин Ҷамшед хӯрда ҳасрат,*
*З-он румҳи аждаҳосар Заҳҳок бурда болиш.*
*(Хоқонӣ)*

*Хусрави ҷамшедҷом, Соми таҳамтанҳусом,*
*Хизри сикандарсипоҳ, шоҳи фаридуналам.*
*(Хоқонӣ)*

*Дарнигар, эй ҷон, ки дар ҷашни вафо*
*Ҷоми Ҷам аз дасти ҷонон мехӯрам.*
*(Аттор)*

*Гуфт: Биншину Ҷоми Ҷам дардеҳ,*
*То зи Ҷоми Ҷамат кунӣ мастам.*
*Гуфтамаш: Ҷоми Ҷам ба дастам буд,*
*Тифл будам, зи ҷаҳл бишкастам.*
*Гуфт: Агар Ҷоми Ҷам шикаст туро,*
*Дигаре беҳ аз он-т бифристам.*
*(Аттор)*

*Ҷоно, майи ишқи ту диле хӯрд,*
*К-ӯ маҳви вуҷуди Ҷоми Ҷам шуд*
*(Аттор)*

*Ба сирри Ҷоми Ҷам он гаҳ назар тавонӣ кард,*
*Ки хоки майкада кuҳли басар тавонӣ кард.*
*(Ҳофиз)*

*Майи софӣ, ки аз қарроба чун дар ҷом резандаш,*
*Сафои ҷоми рангинаш кунад равшан равони Ҷам.*
*(Салмони Соваҷӣ)*

*Ишқ ба сар кашидан аст шишаи коинотро,*
*Ҷоми ҷаҳоннамо маҷӯ, дасти ҷаҳонкушо талаб.*
*(Иқбол)*

**ҶОМИ МУҚАДДАС (جام مقدّس)**

Ҷоми муқаддас ҷом ё зарфе буд, ки Масеҳ бар асоси ривоёт дар шоми охир дар он шароб хӯрд ва дар мавриди он достонҳои зиёде дар ривоёти қуруни вусто омадааст. Бино бар яке аз онҳо ин ҷом ҳамроҳ бо найзае, ки Масеҳро ҳангоми бар дор кашидан бо он захм заданд, назди масеҳиён ҳамчун ганҷе пинҳон буд ва Қадис Юсуфи Роминӣ онро ба Ингилистон бурд. Аммо бо аз даст рафтани маънавияти муҳофизон ҷом пинҳон шуд ва чобуксавороне ба ҷустуҷӯйи он бархостанд, аммо наёфтанд. Достони ҷустуҷӯйи ин ҷом мавзуъи ривоёт, манзумаҳо ва афсонаҳои бисёре дар адабиёти ғарбии давраи қуруни вусто шудааст. Ин ҷомро рамзи ҷустуҷӯ донистаанд. Бархе миёни ин ҷом ва Ҷоми Ҷам мушобиҳатҳое ёфтаанд. Ҳамчунин иртиботи фарри каёнӣ бо ҷоми муқаддас ва пайванди онҳо бо Меҳр дар фарҳанги эронӣ назари бархеро ҷалб кардааст.

**ҶОМИЪА (جامعَه)**

Китоб ё сифри «Ҷомиъа» бистумин китоб аз китобҳои қонуни яҳуд ва бахше аз «Аҳди атиқ» аст, ки ба Сулаймони пайғамбар мансуб мебошад. Аз худи китоб чунин бармеояд, ки муаллифи он Ҷомиъат ибни Довуд буда, шояд ба ҳамин далел «Китоби Ҷомиъа» хонда шуда бошад. Бархе онро мутааллиқ ба (соли) 200 қабл аз мелод медонанд. Ин китоб шомили гуфторҳоест, ки то ҳудуде ранги ақоиди фалосифаи калбӣ ба худ мегирад ва бинобар матолиби он ҳама чиз пучу беҳосил аст ва дар касрати ҳикмат касрати ғам мавҷуд аст ва бинобар ин бояд зиндагиро ба хушӣ гузаронд. Вайл Дуронт («Таърихи тамаддун») ҳадс задааст (ки) эҳтимолан асли он маҷмуае аз сурудҳои бобилӣ буда, ки ба номи Иштар ва Таммуз сохта шудааст. Дар маҷмуъ китоби «Ҷомиъа» намунае аз адабиёти ҳикматомез ба шумор меравад.

Суҳроби Сипеҳрӣ дар қитъае ба номи ин китоб ишора кардааст:

*Ва дар масири сафар роҳибони поки масеҳӣ*
*Ба самти пардаи хомӯши «Ирмиёи набӣ»*
*Ишора мекарданд*
*Ва ман баланд-баланд*
*Китоби «Ҷомиъа» мехондам.*

**ҶОМОСП (جاماسپ)**

Ҷомосп ё Ҷомосф домоди Зардушт ва вазири Гуштосп, аз бузургони давлатманд буд. Вақте дид, ки лашкари девяснон ҷанг оростанд, фидяе ниёз намуд ва аз Ноҳид дархости пирӯзӣ кард. Ин масъала ишора ба ҷанги Гуштосп бо Арҷоспи Туронист, ки шарҳи он дар китоби «Ёдгори Зарирон» омадааст.

Ҷомосп дар адабиёти Маздаясно ба хираду доноӣ ва ҳунар маъруф аст ва гоҳ ҳаким хонда шудааст. Ба қавли Дақиқӣ:

*Чунон поктан буду тобандаҷон,*
*Ки будӣ бар ӯ ошкоро ниҳон.*

*(«Шоҳнома»)*

Дар «Шоҳнома» илова бар ин чанд бор аз Ҷомосп ба унвони раҳнамои Гуштосп ва сари мӯбадону радон, ки бар ҳамаи донишҳо даст дошт ва ситорашумурӣ нек медонист, сухан рафтааст.

*Бихонд ӯ гаронмоя Ҷомоспро,*
*Куҷо раҳнамун буд Гуштоспро.*

Китоби паҳлавии «Ҷомоспномак» намунаест аз илму дониши мансуб ба дар суннати маздаяснон. Ин китоб ба форсии дарӣ ҳам тарҷума шуда ва шарҳи тарҷумаи итолиёии он низ «Аёткори Ҷомоспик» ба кӯшиши Масино дар Рум (1939) чоп шудааст. Ҷомосп дар достони «Рустаму Исфандёр» шахсияте комилан мутафовит аз ривоёти динӣ гирифтааст. Дар нобудии Исфандёр ӯ дар воқеъ ҳамдасти подшоҳ аст. Исфандёр ӯро

«Ҷомоспи гумбуданом» меномад ва Пашутан пас аз марги бародар ӯро (Ҷомоспро) «шуми бадкеши бадзодмардум» мехонад.

*Хонаи толеъи умрам шашуму ҳаштуми кайд,*
*Чун надидед, ки ҷомоспдаҳоед ҳама.*
*(Хоқонӣ)*

## ҶОНН (جانّ)

Ҷонн ва ҷинн ва аҷинна (ҷамъи ҷанин, ки дар тадовули форсӣ ба ғалат ҷамъи ҷинн ба кор меравад) ва ҷиннӣ (муфради ҷинн), ки бо ҳам иртибот доранд, мутобиқи ривоёти исломӣ (Балъамӣ) бар гурӯҳи фариштагоне аз ҷинси оташ итлоқ мешавад, ки Азозил (Иблис) меҳтари ишон буд. Инҳо то сесад сол дар замин Худойро мепарастиданд ва баъд осӣ шуданду дар замин фасод карданд, ки ба дастури Худованд Азозил бо кумаки фариштагони осмон аввал онҳоро торумор кард ва баҳреро бикушт ва баҳре аз онҳо дар дарёҳо ва биёбонҳо пароканда гаштанд ва дар вайронаҳо, чоҳҳо ва гармобаҳо ҷой гирифтанд ва бавижа шабҳангом дар рафтуомаданд. Аз ин рӯ омма муътақиданд, ки ҳангоми қадам гузоштан ба ин амокин ва торикхонаҳо бояд «бисми-л-лоҳ» гуфт ва дар шаб бо иборати «аз мо беҳтарон» аз онон ёд кард. Мутобиқи ин ривоёт бахше аз ризқу таоми аҳли хона низ ба аҷинна мерасад. Таъбири «ҷинну инс» (ҷинниён ва одамиён) дарбаргирандаи тамоми мавҷудот ва аволими онҳост.

Баъзе ҷиннро нуфуси одамиёне медонанд, ки илму таҳорат ҳосил накарданд ва дар зери фалаки қамар монданд. Бархе ҳукамо гӯянд, ҷиннро вуҷуд нест бад-он гуна, ки мардум қусур кардаанд, балки одамиёне ҳастанд, ки дар саҳрову кӯҳ бошанд ва сухани доно нашунуда бошанд ва ақли ишон пӯшида аст ва ба ҳамин иллат девонаро маҷнун хонанд. Аммо муташарриъа ҷиннро вуҷуде ғайриодамӣ медонанд ва муътақиданд, инсон аз Одаму Ҳавво падид омад ва ҷинн аз Моричу Морича. Одам аз хок офарида шуд ва Морич аз оташ (Раҳмон:15). Инон ба сабаби табиати шуълаваши худ аз анзори одамиён пинҳонанд, аммо метавонанд бо ғилзат (ғализӣ, пурӣ) додан ба вуҷуди хеш ба ҳар

сурат, ки бихоҳанд, маръӣ (диданӣ) шаванд. Бо ин ки дар Қуръон ҳудудан вожаи ҷонн ва ҷинн ба сурати мутародиф ба кор рафтаанд (Раҳмон:39 ва 56) бархе байни ҷинну ҷонн тафовут гузоштаанд ва ҷоннро заифтару нотавонтар аз ҷинн медонанд ва баъзе ҳам гуфтаанд, Ҷонн падари Ҷинн будааст.

Вожаи «ҷинн» асосан дар Қуръон (Намл:39) ба сурати исми ҷамъ ва муфради он «Ифрит» омадааст. Дар миёни онҳо бархе аҷиннаи муъмин низ ёфт мешаванд, ки ба Ислом гаравидаанд ва гурӯҳе низ бар Парвардгор шӯридаанд ва бо сифати «моридин» ё шаётин хонда мешаванд. Навиштаанд, ки моридҳо (девҳои саркаш) ба фармони Сулаймон буданд ва ҳар чӣ ӯ мехост, мекарданд. Бархе дар офариниши мавҷудоти оташӣ дараҷоте қоил шудаанд ва масалан, фариштаро аз рӯшноии оташ ва ҷиннро аз шуълаи он ва шаётинро аз дуди он донистаанд. Ҳамагӣ пас аз офарида шудани Одам ба саҷда кардани ӯ мукаллаф шуданд. Сураи 72 Қуръон «Ҷинн» номида шуда ва аз оёти садри ин сура бармеояд, ки иддае аз аҷинна дар шабе бо номи «лайлат-ул-ҷинн» ба Паёмбари Ислом имон овардаанд.

Ҷинн ба мӯҷиби бархе ривоёт бо тилисм муртабит аст ва молики тилисм метавонад онро ба итоъат аз фармони худ водор кунад. Бархе ҷодугарон пинҳонӣ бо аҷинна иртибот пайдо мекунанд ва бо кумаки онон бар асрор огоҳӣ меёбанд. Дар эътиқодоти омма ва достонҳои эронӣ, аз ҷумла «Ҳазору як шаб» нақши ҷонн низ мавриди таваҷҷуҳ аст. Шояд битавон гуфт, аҷиннае, ки дар осори эронӣ роҳ ёфтаанд, аз эътиқодоти куҳани мардуми Эрон ба девҳо ва арвоҳи палид мутаассир бошад.

Дар шеъри форсӣ гоҳе ҷоннро бо парӣ мутародиф донистаанд:

*Ҷону инсон бандаи фармонбараш бодо мудом,*
*То ба тозӣ ҳаст инсон одамию ҷон парӣ.*
*(Сӯзанӣ)*

Ва ағлаб ҷонн дастае аз мавҷудот аст дар баробари инсон.

*Қуронро яке хозине ҳаст, к-Эзад*
*Ҳаволат бад-ӯ кард мар инсу ҷонро.*
*(Носири Хусрав)*

*Бар лавҳи фаришта номаш айём*
*Ҷуз бонуи инсу ҷон надидаст.*
**(***Хоқонӣ***)**

*Сурат накунам, ки сурати дод*
*Дар гавҳари инсу ҷон бибинам.*
**(***Хоқонӣ***)**

**ҶОНУСЁР ВА МОҲЁР (جانوسيار و ماهيار)**

Ҷонусёр (Ҷонусор, Ҷонуспор ва ба ривояти «Шоҳнома» Ҷонӯшёр) шахси ҳамадоне буд мулозими Доро ибни Доро, ки пинҳонӣ бо Искандари Мақдунӣ робита барқарор карда ва ба ҳамроҳии Моҳёр, ҳокими Балх, дар ҷанги Искандар Дороро ба фиребу макр ба қатл расонданд ва саранҷом ҳарду ба дасти Искандар кайфар ёфтанд ва кушта шуданд.

Дар манобеъи таърихӣ номи ин ду Набарзан ва Бассус забт шуда ва аввалӣ паҳлавону дувумӣ ҳокими Балх муаррифӣ шудаанд. Аммо «Шоҳнома» Моҳёрро мӯбад номидааст ва ҳардуро дастури Доро:

*Ду дастур будаш гиромӣ ду мард,*
*Ки бо ӯ будандӣ ба дашти набард.*
*Яке мӯбаде, номи ӯ Моҳёр,*
*Дигар мардро ном Ҷонӯшёр.*

Дар шеъри форсӣ ба нудрат ба Ҷонусёр ва Моҳёр ишора шудааст:

*Расми ошиқ нест бо як дил ду дилбар доштан,*
*Ё зи ҷонон, ё зи ҷон бояст дил бардоштан.*
*Ноҷавонмардист чун Ҷонусёру Моҳёр*
*Ёри Доро будану дил бо Сикандар доштан.*
**(***Қоонӣ***)**

**ҶУҒД (جغد)**

Ҷуғд, ки бо номҳои буф, куф, бум ва баҳманмурғ низ маъруф аст, мутобиқи ривоёти куҳани эронӣ номи мазҳабияш «ашу зушт» аст, ки Баръакси ончи дар мавриди ҷуғд маъруф аст, парандае бошгун аст ва «Авасто»-ро аз бар дорад ва вақте онро мехонад, шаётин ба ваҳшат меафтанд ва пайравони Зардушт буридаҳои нохун ба вай ҳадя мекунанд ва аз ӯ мехоҳанд ба таъдоди онҳо тиру сипару фалохан барои ғалаба бар девони Мозандарон ба онҳо ато кунад.

Дар фарҳангҳои ғарбӣ ҳам монанди Эрони бостон ҷуғд парандаи маймун (хуҷустафол) ва бошгун аст. Дар Юнон ӯро самбул ва нишонаи Отин (Афина) медонанд ва гӯё дар гузаштаҳо ҷуғд дар Отин фаровон будааст. Аз ин рӯ зарбулмасали «ҷуғд ба Отин бурдан» чизест монанди зуғол ба Ниюкосл ё зира ба Кирмон бурдан. Дар ингилисӣ ва форсӣ ҷуғд самбули биноӣ, тафаккур, хирад, сукути шаб ва рӯҳ низ ҳаст.

Ҷуғд дар фарҳанги исломӣ ба нуҳусат машҳур аст ва душмани зоғ. Иллати душмании ӯ бо зоғ ин аст, ки гӯянд парандагон ӯро ба подшоҳӣ ихтиёр карданд ва аз зоғ дар ин бора машварат хостанд. Зоғ гуфт, ӯ хасису лаим аст ва подшоҳиро нашояд. («Бурҳон»). «Боб-ул-бум в-ал-ғуроб» аз «Калилаву Димна» то ҳудуде дар хилоли қиссаҳо ин душмании деринаро нишон медиҳад.

Дар хабар аст, ки ҷуғд пеши Сулаймон рафту салом кард. Сулаймон пурсид: Чаро аз кишти мо нахӯрӣ? Гуфт: Зеро ки Одам бад-он аз биҳишт берун уфтод. Пурсид: Чаро аз оби мо нахӯрӣ? Гуфт: Зеро ки қавми Нӯҳ ба об ғарқ шуданд, ман тарсам, ки аз он бихӯрам. Пурсид: Чаро дар вайрона бошӣ? Гуфт: Зеро ки маро он мерос аст аз падарон. Пурсид: Чаро ба рӯз берун наёӣ? Гуфт: То гуноҳони одамиён набинам.

Китобҳои тибби куҳан барои ҳар як аз андомҳои ҷуғд хавосе ҷиҳати дафъи амроз зикр кардаанд, ки бояд ба онҳо руҷуъ кард.

Балъамӣ иллати шумии ҷуғдро чунин баён медорад: Вақте девон Пашанг – писари Гаюмарсро бар кӯҳи Дамованд бикуштанд, ӯ бидуни он ки бидонад, ғаме дар дил эҳсос мекард ва бархост, то ба дидори писар биравад. Дар роҳ ҷуғдро дид, ки пеши вай омад ва чанд бор бонг карду парид. Гаюмарс бо худ

андешид, ки хурӯши ин мурғ ба газоф нест. Чун бар кӯҳ шуд, фарзандро кушта ёфт ва ҷуғдро нафрин кард. Аз ин рӯ мардумон ӯро шум доранд.

Ҳанӯз ҳам дар эътиқодоти авом ҳаст, ки агар ҷуғд сари роҳи касе бипарад, бадюмн аст ва ҳамеша ҷойгоҳи ӯро дар харобаҳо медонанд. Ҷуғд тақрибан бо тамоми ин сифот дар шеъри форсӣ низ шинохта аст:

*Андар сифатат нест, чи номею чи нанге,*
*Бар боми харобот чи ҷугде, чи ҳумое.*
*(Саноӣ)*

*Оре, зи бар ин ҳарду биронанд, валекин*
*Аз ҷугд надидаст касе фарри ҳумое.*
*(Саноӣ)*

*Бозро дасти мулук аз ҳиммати олист ҷой,*
*Ҷуғдро буми хароб аз табъи дун шуд масканат.*
*(Саноӣ)*

*Ду-се вайрона дар он шаҳр марост,*
*Чун наям ҷугд, ба вайрон чӣ кунам?*
*(Хоқонӣ)*

*Ту кутаҳназар будию сустрой,*
*Ки машгул гаштӣ ба ҷугд аз ҳумой.*
*(Саъдӣ)*

*Он ҷо ки дарояд ба наво булбули базмат,*
*Ҷуз ҷугд зиёрат накунад боги Ирамро.*
*(Анварӣ)*

*Ту бози сидранишинӣ, фалак нишемани туст,*
*Чаро чу буф кунӣ ошён ба вайрона?!*
*(Ибни Ямин)*

*Ба кишваре, ки ҳумо мурги хонагӣ шудааст,*
*Нашуд, ки сояи ҷугде ба боми мо уфтад.*
*(Сойиб)*

Ганҷдӯстӣ ва харобанишинии ҷуғд ҳамроҳ бо дарёфте амиқ аз заминаҳои устураӣ ва афсонаии он дар «Мантиқ-ут-тайр»-и Аттор ошкор шудааст. Дар адабиёти муосири форсӣ, бахусус

Содиқи Ҳидоят дар румони пуровозаи «Буфи кӯр» тамоми арзишҳои намодин ва фарҳангии марбут ба ин парандаро ҷовидона кардааст.

**ҶУДӢ (جودی)**

Номи кӯҳест, ки киштии Нӯҳ пас аз Тӯфон бар фарози он нишаст. Номи ин кӯҳ дар Қуръон як бор (Ҳуд:44) омадааст ва роҷеъ ба маҳалли он назарҳои мутафовите ҳаст:

Бархе онро дар Арабистон ва яке аз ду кӯҳи қабилаи Тай медонанд ва гоҳе ҷои он дар силсилаи Кордин дар машриқи Даҷла, наздикии Мавсил муайян шудааст, ки дар лаҳҷаи курдии маҳаллӣ «Корду» ва дар юнонӣ «Ҷурдӣ» ва дар арабӣ «Ҷудӣ» хонда мешавад. Таврот маҳалли нишастани киштии Нӯҳро Оророт муайян кардааст. Бархе ҳам онро дар Ҷазиратушшом, он сӯи Омид ё диёри Бакри имрӯз донистаанд.

Маъруф аст, ки Нӯҳ пас аз фуруд омадани киштӣ бар фарози Ҷудӣ маҷиде сохт. Аромана мегӯянд дар пойи Ҷудӣ қаряи Самонин ё Самон қарор дорад, ки нахустин маҳалле буд, ки ҳамроҳони Нӯҳ дар он фуруд омаданд.

*Худ он касро ки рӯзе шуд дабистон аз сари зону,*
*На то каъбаш бувад Ҷудию на то соқ тӯфонаш.*

*Уммону Муҳиту Нилу Ҷайҳун,*
*Ҷудию Ҳарову Қофу Саҳлон.*

*Чун навбати нубуввати ӯ дар Араб заданд,*
*Аз Ҷудию Уҳуд салавот омадаш садо.*

*Киштии Салҷуқиён бар Ҷудии адл истод,*
*То савоиқ бори тӯфонаш зи ханҷар сохтанд.*

*Аз андудани мушку моварду уд*
*Ба Ҷудӣ шуда мавҷи тӯфони ҷуд.*
*(Хоқонӣ)*

*Теги ҳиндию диръи довудӣ*
*Киштии ҷуд ронд бар Ҷудӣ.*
*(«Хамса»)*

*Шуд аз инъоми дасти он хазоин холӣ аз гавҳар,*
*Шуд аз Ҷудии ҷуди ин сафоин эмин аз тӯфон.*
*(Қоонӣ)*

*Ман хуб ёдам ояд з-он рӯзу он рӯзгор,*
*К-андар ту буд, ҳар чӣ сафо ё сурур буд*
*В-он пок чашмаи ту аз ин дашти девлох*
*Бас дуру дур буду надонист ҳеч кас,*
*К-аз кӯҳсори Ҷудӣ ё кӯҳи Тур буд.*
*(Ахавони Солис)*

## ҶУЛҶУТО (جُلجُوتا)

Ҷулҷуто (ба маънии ҷумҷума ё косаи сар) маҳаллест, ки бино бар ривоёт Исо дар он ҷо ба дор овехта шуд ва дар таъйини маҳалли он ихтилоф аст. Бархе гумон бурдаанд наздики боғи Ҷатсимонӣ будааст. Ғайри Исо ду нафари дигар ҳам дар тарафайни ӯ ба дор кашида шуданд.

*Ва дар Ҷулҷутои чашмбароҳ*
*Ҷавонаи коҷ дар интизори он ки ба ҳайати салбӣ дарояд*
*Дар хомӯшии шитоболудаи хеш*
*Ба ҷониби осмони тиҳӣ қад мекашад.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Онак манам, ки саргардониҳоямро ҳама*
*То бад-ин қуллаи Ҷулҷуто паймудаам.*
*(Аҳмади Шомлу)*

## ҶУРЪАФИШОНӢ БА ХОК (جرعه فشانی به خاک)

Ҷуръафишонӣ ба хок аз русуми куҳани шароб хӯрдан аст. Ақвоми мухталиф аз рӯзгори бостон пас аз расми қурбонӣ ба ифтихори худоён ва амвот шароб ё равған ё обу асал ва ё ширу машрубот бар рӯйи муҷассамаҳо ё қабрҳо мерехтанд. Гӯё рехтани оби хунук рӯйи қабрҳо имрӯз дар Эрон ёдгори ҳамин расм аст.

Дар достонҳои юнонӣ омадааст, ки ба ҳангоми валодати Бокус (рабб-ун-навъи шароб – ангур), дар Тиус шаҳри қадими Юнон, чашмае аз шароб ҷӯшид ва чун Бокус бузург шуд, донаи му (ток) бикошт. Аз муъҷизоти дигари ӯ ошкор сохтани чашмаҳои шароб тавассути асо аз санг буд.

Юнониён чун муро гиёҳе осмонӣ тасаввур мекарданд, ки ба васотати хок бор медиҳад ва латифтарин усораҳои наботиро ба номи «бода» ба хокиён таслим мекунад, аз ин рӯ ба унвони сипосгузорӣ аз атияи худованди шароб ба ҳангоми нӯшидани он ҷуръае бар хок меафшонданд ва ба иборати дигар ҳадяе нисор мекарданд. Бинобар ин, расми ҷуръа бар хок фишондан аслан як расми динӣ буда, ки дар маросими мазҳабӣ ба кор мерафтааст ва ҳанӯз ҳам дар назди милалу ақвом ҷорист.

Дар адаби форсӣ бисёре аз ин маросим, аз ҷумла суннати шароб бар хок рехтан, ки нишонаи изҳори ҷавонмардӣ низ буда, ба тарзи шоиронае бозмондааст:

*Ҷуръа бар хок ҳамерезам аз ҷоми шароб,*
*Ҷуръа бар хок ҳамерезанд мардони адиб.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Чун хок зи ҷуръа ҷӯшам аз ғайрат,*
*К-ӯ ҷуръа чаро бар оташ афшонад.*

*(Хоқонӣ)*

*Хок буд Одам, ки дӯст ҷуръа бар он хок рехт,*
*Мо ҳама з-он ҷуръаи дӯст ба даст омадем.*

*(Аттор)*

*Агар шароб хӯрӣ ҷуръае фишон бар хок,*
*Аз он гуноҳ, ки нафъе расад ба ғайр, чӣ бок?!*

*(Ҳофиз)*

*Фаришта ишқ надонад, ки чист, эй соқӣ,*
*Бихоҳ ҷому гулобе ба хоки Одам рез.*

*(Ҳофиз)*

*Хокиён бебаҳраанд аз ҷуръаи каъс-ул-карам,*
*Ин татовул бин, ки бо ушшоқи мискин кардаанд.*

*(Ҳофиз)*

Назири ин байти маъруфи арабӣ:

*Шарибно ва аҳрақно алаларзи ҷуръатан*
*Ва лиларзи мин каъсилкироми насибо.*
*Як қадаҳ май нӯш кун бар ёди ман,*
*Гар ҳамехоҳӣ, ки бидҳӣ доди ман.*
*Ё ба ёди ин фитодай хокбез*
*Чунки хӯрдӣ, ҷуръае бар хок рез.*

*(«Маснавӣ»)*

**ҶУҲӢ (جُحی)**

Ҷуҳӣ (Ҷуҳо) ё Ҷуҳӣ Шуҳрат Даҳин ибни Собит бо куняи Абулғусн, аслан аз қабилаи Фазора ва модараш ходимаи Анас ибни Молик буд. Дар авоили қарни дувуми ҳиҷрӣ дар Кӯфа мезист ва муосири Абӯмуслими Хуросонӣ буд. Ӯ худро дониста ба девонагӣ зад ва ҳамонанди Муллонасриддин базлагӯӣ ва масхарагӣ пеша кард ва ҳикоёти музҳик ва наводири амсол ба ӯ мансубанд. Масали «Аҳмақу мин Ҷуҳо» аз ҳамин ҷо пайдо шудааст. Гӯянд рӯзе дар маҳфиле шӯхтабъӣ кард ва касе нахандид ва мутаваҷҷеҳи он нашуд. Чун ба хона омад аз ғусса чархаи модарашро шикаст. Анварӣ ба ин мавзуъ ишора дорад:

*Аз ҳасади фатҳи ту хасми ту пай кард асб,*
*Ҳамчу Ҷуҳо к-аз хадук чархаи модар шикаст.*
*Дар шеъри форсӣ низ Ҷуҳӣ ба шӯхтабъӣ мушаххас аст:*
*Бар душмани ту хандад гардун чу марди оқил,*
*Бар ҳазлҳои Ҷуҳӣ, бар жожҳои Тай ён.*

*(«Лубоб-ул-албоб»)*

*Туро сухан на бад-он додаанд, то ту забон*
*Барафканӣ ба хурофоти ханданоки Ҷуҳо.*

*(Носири Хусрав)*

*Андар ин айёми мо бозори ҳазл асту фусус,*
*Кори Бӯбакри Рабобӣ дораду танзи Ҷуҳо.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Чу шеъри нек биёбӣ, нигаҳ нашояд кард*
*Ба ҳазлҳои Рабобию танзҳои Ҷуҳо*

*(Адиб Собир)*

Дар осори Убайди Зоконӣ ва соири китобҳо наводиру ҳикоёте ба Ҷуҳӣ мансуб шудаанд, ки мубаййини ҳамон шӯхтабъии машҳури вай аст.

# -Ш-

**ШАБДИЗ (شبديز)**

Шабдиз (шабранг, шабнамо, сиёҳ) номи асби маъруф ва афсонаии Хусрави Парвиз аст, ки ба ривоёте аз Рум оварда буд ва аз соири асбон чаҳор ваҷаб баландтар буд ва гӯянд, наълашро бо даҳ мех ба пояш мекӯфтанд. Ба ривояти Низомӣ Шабдиз аслан мутааллиқ ба Ширин – маъшуқаи Хусрави Парвиз буд, ки баъдҳо ба тамаллуки вай даромад. Модари Шабдиз модиёне буд, ки аз фарсангҳо роҳ ба ғоре дар наздикии дайре меояд ва худро ба санге сиёҳ мемолад ва ба фармони Эзад бордор мешавад. Баъд аз бор гирифтани модиён дигар асаре аз он дайр бар ҷой намондааст. Таваллуди Шабдизро ин гуна links мармуз ва шигифтангез маъхуз аз устураҳои ҳиндӣ донистаанд.

Тавсифе, ки Низомӣ аз ин асб ба даст медиҳад, бисёр қобили тааммул аст. Аз қавли Шопур дар васфи Шабдиз мегӯяд:

*Бар охӯр баста дорад раҳнаварде,*
*К-аз ӯ дар так набинад бод гарде.*
*Сабақ бурда зи ваҳми файласуфон,*
*Чу мургобӣ натарсад з-оби тӯфон.*
*Ба як сафро, ки бар хуршед ронда,*
*Фалакро ҳафт майдон боз монда.*
*Ба гоҳи кӯҳ кандан оҳанинсум,*
*Гаҳи дарё буридан хайзарондум.*
*Замонагардишу андешарафтор,*
*Чу шаб корогаҳу чун субҳ бедор.*
*Ниҳода номи он шабранг Шабдиз,*
*Бар ӯ ошиқтар аз мурги шабовез.*

*(«Хамса»)*

Хусрав Шабдизро бисёр дӯст медошт ва аз ҳар таоме, ки худ мехӯрд ба он низ медод ва савганд хӯрда буд, ҳар кас хабари марги Шабдизро биёварад, ӯро хоҳад кушт. Чун Шабдиз мурд, Борбад – навозандаи маъруф бо ҳазор изтироб барои наҷоти мирохӯр лаҳне дардангез бар он гуна хонд, ки Хусрав ба андӯҳ дарёфт ва фарёд кард: «Бадбахт, магар Шабдиз мурдааст?!» Борбад гуфт: «Шоҳ худ фармояд». Хусрав бифармуд, ӯро кафну дафн карданд ва сураташро дар санг канданд ва ҳар гоҳ, ки ба он нигаристӣ, бигристӣ. Бисёре аз муҳаққиқин тасвиреро, ки дар тоқи Бустон дар санг канда шуда, тасвири Хусрави Парвиз савор бар Шабдиз донистаанд.

Шабдиз ҳамчунин номи лаҳни поздаҳум аз сӣ лаҳни Борбад аст, ки дар бораи Шабдиз сохта буд:

*Чу дар шаб баргирифтӣ роҳ Шабдиз,*
*Шудандӣ ҷумлаи офоқ шабхез.*
*(«Хамса»)*

Фарҳангҳо «Шабдизи нуқра»-ро киноя аз осмон ва рӯзгор донистаанд.

Симои афсонаии Шабдиз дар адаби форсӣ ҳатто муддатҳо қабл аз Низомӣ мушаххасу мутаҷаллӣ буда ва бисёр шудааст, ки шоирон асби мамдуҳро ба Шабдиз монанд кардаанд:

*Офарин з-он маркаби шабдизранги рахшрӯй,*
*Аъваҷе модар-шу он модар-шро Яҳмум шӯй.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Рахш бо ӯ логару Шабдиз бо ӯ кундрав,*
*Вард бо ӯ арҷалу Яҳмум бо ӯ ажгаҳан.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Шоҳо, ту Сулаймонию дар давлату мулкат*
*Ҳар маркаби шабдизи ту чун тахти Сулаймон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Эй чу Сулаймон ба ҷоҳу ҳашмату рутбат,*
*Бораи Шабдизи ту чу тахти Сулаймон.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар абёти ахир аз Масъуди Саъд ҳам метавон шабдизро ба маънии шабрангу шабгун (сиёҳ) фарз кард.

*«Ва он ки ҳаргиз бар чизе нанишаста бошад, асби ӯро ба Дулдулу Буроқ ва Рахшу Шабдиз монанда макун». («Қобуснома»)*

**ШАВКАРОН (شوکران)**

Гиёҳест алафӣ бо баргҳои бузургу шаффоф, ки бар соқа ва думи барги он лаккаҳое арғавонӣ дида мешаванд. Муҳимтарин модаи мавҷуд дар ин гиёҳ сикутин аст, ки сабаби фалаҷ ва ташаннуҷ ва саранҷом марг мешавад. Заҳри шавкаронро дар юнони қадим барои эъдом ба кор мебурданд ва Суқрот бо ин заҳр ба қатл расид.

Номи «шавкарон» дақиқан дар ишора ба поёни кори Суқрот борҳо дар шеъри муосири Эрон омадааст:

*Гиёҳи талхи афсунӣ,*
*Шавкарони бунафши хуршедро*
*Дар ҷоми сапеди биёбонҳо лаҳза-лаҳза нӯшидам.*
*(Суҳроби Сипеҳрӣ)*

*Магар шавкарони аҷал буд ин,*
*Ки танҳо бинӯшиду дам даркашид?*
*(Ахавони Солис)*

*Шавкарони ишқи ту, ки дар ҷоми қалби худ нӯшидаам,*
*Хоҳадам кушт.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Зеботар аз дарахт дар исфандмоҳ чист,*
*Бедории шукуфа пас аз шавкарони марг.*
*(Шафеъии Кадканӣ)*

*Кошифони чашма,*
*Кошифони фурутани шавкарон,*
*Ҷӯяндагони шодӣ*
*Дар маҷрои оташфишонҳо.*
*(Аҳмади Шомлу)*

Шомлу то он ҷо ба ин вожа ва мафоҳими пушти он дил бастааст, ки номи яке аз китобҳои шеъри худро «Кошифони фурутани шавкарон» гузоштааст.

**ШАҒОД (شَغاد)**

Писари Зол ва бародари нотанӣ ва қотили Рустам аст. Зол, паҳлавони сапедмӯи ҳамосаҳо, канизаке навозанда ва хушовоз дошт, ки пас аз муддате аз ӯ писаре ба болои Сом ба вуҷуд омад. Ситорашуморон поёни кори ӯро норавшан диданд ва бо шигифтӣ изҳор карданд, ки ӯ тухмаи Соми Найрамро табоҳ хоҳад сохт. Шағод саранҷом духтари шоҳи Кобулро, ки боҷгузори Рустам буд ба занӣ гирифт ва пас аз ин пайванд чашми он дошт, ки Рустам аз падарзанаш боҷ талаб накунад ва чун ин чашмдошт бенатиҷа буд, бо падарзанаш, шоҳи Кобул, бар зидди Рустам тавтиае муштарак фароҳам кард ва бо зоҳире озурдахотир Кобулро тарк кард ва рӯй ба Зобулистон ниҳод ва аз Рустам хост, ки ба Кобул биёяд ва аз ӯ рафъи тавҳин кунад. Шоҳи Кобул ба тазвир ва пӯзишхоҳ ба пешбози Рустам шитофт ва ӯро ба меҳмонӣ ва аз он ҷо ба шикоргоҳ хонд. Дар шикоргоҳ чандин чоҳ бо ханҷар ва теғҳое дар онҳо сари роҳи Рустам канда буданд ва рӯйи онҳо бо хок пӯшида буд. Рахш бӯи хоки тозаро ҳис кард ва по пас кашид. Рустам беҳавсала бар ӯ тозиёна зад ва асб ҷасте зад ва ду пояш дар чоҳ фуру рафт. Завора бародари Рустам низ, ки ҳамроҳи ӯ буд, дар чоҳе дигар афтод. Рустам, ки домро ҳис карда буд, камон ба зеҳ кард ва нобародари хеш Шағодро, ки пушти дарахте пинҳон шуда буд, ба дарахт дӯхт ва дар дами марг кини хешро бозситонд. Бо ин фоҷиа як намуна аз бародаркушӣ дар «Шоҳнома» итифоқ афтода, ки бозтоби он дар адаби форсӣ то имрӯз низ идома доштааст:

*На Рустам, ки поёни рӯзӣ бих(в)ард,*
*Шағод аз ниҳодаш баровард гард.*
*(«Бӯстон»)*

М. Умед, шоири муосир чӣ зебо тасвир кардааст ин нобародариро:

*Оре, акнун шери Эроншаҳр, Таҳмтан, гурди Саҷистонӣ,*
*Кӯҳи кӯҳон, марди мардистон Рустами Дастон.*
*Дар таки торик жарфи чоҳи паҳновар*
*Кишта ҳар сӯ бар кафу деворҳояш найзаву ханҷар,*
*Чоҳи гадри ноҷавонмардон, чоҳи пастон, чоҳи бедардон.*

*Оре, акнун Таҳмтан бо Рахши ғайратаманд*
*Дар буни ин чоҳи обаш заҳри шамшеру синон,*
*Қисса мегӯяд, ки бе шак метавонист ӯ, агар мехост,*
*Ки Шағоди нобародарро бидӯзад ҳамчунон ки дӯхт,*
*Бо камону тир*
*Бар дарахте, ки ба зераш истода буд*
*Ва бар он такя дода буд*
*Ва даруни чаҳ нигаҳ мекард.*

*(Ахавони Солис)*

Ҷои дигар ҳамӯ гуяд:

*Ин дағал ин бад бародандар,*
*Нутфа шояд нутфаи Зол аст, аммо*
*Киштгоҳу рустгоҳаш нест Рӯдоба,*
*Зода ӯро як набаҳра шум, як нохуб модандар.*

## ШАДДОД ИБНИ ОД (شدّاد بن عاد)

Шаддод ва Шадид фарзандони Од буданд ва бино бар бисёре маъохиз (аз ҷумла «Таърихи Бухоро») Ибни Амми Заҳҳок – Шадид меҳтари қавми Од ва бар дини рост ва додгар буд ва сесад сол подшоҳӣ кард ва пас аз вай Шаддод, ки кофиру мутамарриҷ буд ва даъвои худоӣ дошт, ба ҷои вай нишаст. Ҳуд пеши ӯ рафт ва ба худояш хонд. Шаддод гуфт: Агар ман фармони ту кунам, худоят маро чӣ диҳад? Ҳуд гуфт: Биҳишти ҷовидона; ва сифати биҳишт барои ӯ бигуфт. Шаддод гуфт: Ман худ дар ин ҷаҳон чунин биҳиште бино кунам ва касони хеш бигумошт, то Ирамро бино карданд.

Абулфутуҳ овардааст: Ӯ ҳарис ба китоб хондан буд ва ҳар ҷо тавсифе аз биҳишт медид, ӯро хуш меомад, то ин ки орзу кард дар дунё биҳиште бино кунад ва сесад ё понсад сол дар бинои ин биҳишт вақт сарф шуд. Дар вақти итмоми бино нуҳсад сол дошт, ки ба тамошои он биҳишт рафт. Чун аз асб фуру меомад, пое бар

замин ва пое дар рикоб Азроил ҷони ӯро бигирифт ва ё баривоёте Ҷабраил бонге бикард ва Шаддоду ёронаш ҳамаро ҳалок кард ва баъд аз он, биҳишт аз чашми мардум пинҳон шуд ва то қиёмат касе онро набинад, магар шутурбоне, ки дар замони Муовия онро дид. Шаддод дивист вазир ва ҳазор сарҳанг дошт ва бар гирди ин биҳишт барои ҳар кадом кӯшке бисохт. Маҳалли онро дар билоди Яман байни Ҳазрамавт ва Санъо навиштаанд.

Ибни Халдун бо диде илмӣ ва интиқодӣ ба қиссаи Шаддод ва биҳишти афсонаии ӯ нигариставу зимни интиқод аз мусомаҳаи муфассирин ва муваррихин ин қабил ривоётро шабеҳи хурофа донистааст. Дар шеъри форсӣ бешу кам ба саргузашти афсонаии Шаддод ва биҳишти ӯ ишорате ҳаст:

*Мафрӯш ба боғи Ираму нахвати Шаддод*
*Як шиша маю нӯшлабею лаби киште.*
*(Ҳофиз)*

*Ҳар ҷо ки меравӣ, дар кори сангу иморат ҳастанд,*
*Аммо рӯҳи парандаи ровӣ мегуфт*
*Биҳишти Шаддод*
*Вақте тамом шавад,*
*Кораш тамом хоҳад шуд.*
*(Тоҳираи Саффорзода)*

**ШАМ (شم)**

Номи подшоҳи Кобул ва ҷадди Гаршосп аст, ки дар адабиёти форсӣ дар радифи паҳлавонон ва шоҳони гумноми дигар аз ӯ низ ёд шудааст:

*Саҳми ту қатрон кунад нутфаи Сурхобу Зол,*
*Теғи ту зайбақ кунад заҳраи Гаршоспу Шам.*
*(Хоқонӣ)*

**ШАМОСОС (شَماساس)**

Шамосос ё Шамосош дар адабиёти паҳлавонии Эрон номи яке аз сарони сипоҳи Афросиёб аст, ки пас аз марги Сом Афросиёб ӯро бо сипоҳе ба Зобулистон фиристод, аммо дар

баробари Зол ва сипоҳи Эрон шикаст хӯрд ва ба дасти Қоран ибни Кова кушта шуд. Дар шеъри форсӣ ба сарнавишти сиёҳи вай ишора шудааст:

*Ё Шамососи хазонро Қорани урдибиҳишт,*
*Дастгир аз найзаи оташфишон меоварад.*
*(Қоонӣ)*

*Шаб чу Шамосос ронд рахши азимат,*
*Қорани рӯзаш шикофт сина ба пайкон.*
*(Қоонӣ)*

**ШАМШОД (شمشاد)**

Дарахти ҳамешасабзест, ки чӯби он дар ғояти сахтию нармист ва шоирон қади маъшуқро ба он ташбеҳ мекунанд. Шамшод анвои зиёде дорад ва дар адаби форсӣ ва фарҳангҳо то он ҷо шинохта аст, ки таркибот ва зарбулмасалҳои зиёдеро сабаб шудааст.

Ин дарахт аз қадим дар фарҳанги Эрон мавриди таваҷҷуҳ будааст ва ҳанӯз ҳам рустоиён бавижа дар зиёратгоҳҳо онро гиромӣ ва муқаддас мешуморанд. Дар ҳаёти бисёре аз имомзодаҳо (мазорҳо) ин дарахтро метавон ёфт, ки бар шохаҳо ва танаи он гоҳе нах ва порчаҳои рангин барои бароварда шудани ҳоҷот бастаанд. Шамшод нишонаи Ноҳид аст ва аз лиҳози вожашиносӣ низ бо калимаи «Шуш» шаҳри бостонии Хузистон иртибот дорад.

Шоирони эронӣ онро бештар мазҳари зебоӣ ва ростболоӣ медонанд:

*То дарахти нор н-орад анбару кофур бор,*
*То дарахти гул наёрад сунбулу шамшод бар.*
*(Фаррухӣ)*

*Шамшоду сарвро зи тамузу хазон чӣ бок,*
*К-аз гарму сард лолаву гулро расад зиён.*
*(Хоқонӣ)*

*Сарам зи хоб гарон шуд, ба ман намуд ҳавас*
*Хаёли он бути шамшодқадди насринбар.*
*(Анварӣ)*

**ШАҲОДАТ (شهادت)**

Шаҳодат дар фарҳанги исломӣ аз лиҳози луғавӣ маъонии мухталифе дорад, аз қабили гувоҳӣ додан, ошкоро (муқобили ғайб), кушта шудан дар роҳи ҳақ бидуни хато ва… ки аз он миён маънии ахир дар ин ҷо мавриди назар аст. Дар ин гуна маргҳо ҳамеша ормони муқаддасе шаҳидро ба худ мутаваҷҷеҳ месозад ва ба иборати дигар шаҳодат марге нест, ки душман бар муҷоҳид таҳмил кунад, балки марги дилхоҳест, ки муҷоҳид бо тамоми огоҳӣ ва мантиқу шуур ва бедорию биноии хеш интихоб мекунад.

Шаҳодат дар тӯли таърих зимни тақаддус ва дар натиҷаи доштани ҷанбаи мазҳабӣ хосияти пайванддиҳанда ва бедордоранда низ дошта ва мӯҷиби барангехтани виҷдони башарият шудааст. Хотираи шаҳид ҳамбастагӣ ва иштироки сарнавишт эҷод мекунад ва қувваи қалб мебахшад. Аксарияти мазлум чун натавонистанд укдаи дили худро холӣ кунанд ва аз золим интиқом бигиранд, ба хотираи шаҳид ва идомаи роҳи ӯ дил мебастанд, зеро шаҳид ҳозир аст ва ёдаш дар зеҳнҳо ҳамеша зинда аст.

Шаҳодат аз рӯзгори Сиёвуш дар зеҳни эрониён русуб кард ва ба ҳақ бояд гуфт, ки дар Ислом маъное тоза ёфт ва хотираи хунбори Саййидушшуҳадо Ҳусайн ибни Алӣ (а), ки ворили Одам буд ва ворили тамомии паёмбарони ростин, чеҳраи ҳамаи шуҳадои таърих ва афсонаҳоро беранг кард ва усваву улгуи башарият шуд, зеро шаҳид на танҳо ҳозиру гувоҳу хабардиҳандаи ростин аст ва маҳсусу машҳуд, балки намуна ва улгуву сармашқ низ ҳаст ва шаҳодати ӯ на як ҳодиса ва як марги таҳмилшуда ва на як васила, ки худ болотарин ҳадаф аст, (балки) як такомул аст ва як роҳи миёнбур ба тарафи суъуд ба қуллаи башарият.

Дар Эрони бостон Сиёвуш ва Зарир шаҳиданд, дар масеҳият Исо (а) дар Ислом Ҳамза ва солори шаҳидон Ҳусайн ибни Алӣ (а) ва бисёре аз фарзандони ростини ӯ ва имомони бузург ва идомадиҳандагони роҳи онон ва дар ирфон Ҳусайн ибни Мансури Ҳаллоҷ ва Айнулқузоту Суҳравардӣ. Шаҳодат дар ирфони Эрон аз сурати амалӣ ва содае, ки дар мавриди Сиёвуш дошт, берун омад ва ҷанбаи печидаву фалсафӣ пайдо кард ва ҷаҳонбинии васеъе шуд, ки доъияаш он аст, ки осмонро ба замин фуруд меоварад. Дар ин ҷо шаҳодат ба ҷисм маҳдуд нест ва ба

нафс низ тасаррӣ пайдо мекунад ва дар рӯҳ ҳодис мешавад. Бояд «худ» аз миён бархезад, зеро танҳо ҳиҷоб ҳамин «худ» аст:

*Миёни ошиқу маъшуқ ҳеч ҳоил нест,*
*Ту худ ҳиҷоби худӣ, Ҳофиз, аз миён бархез!*
*(Ҳофиз)*

*Агар ҷанозаи Саъдӣ ба кӯи дӯст баронанд,*
*Зиҳӣ ҳаёти накӯному рафтане ба шаҳодат.*
*(Саъдӣ)*

**ШАҲРИВАРГОН (شهریورگان)**

Шаҳриваргон бо Озарҷашн (ғайр аз озарҷашнест, ки рӯзи нуҳуми озармоҳ баргузор мешудааст) рӯзи чаҳорум (шаҳриварррӯз) аст аз шаҳривармоҳ. Ин ҷашн дар қадим оғози зимистон буда ва дар он барои рафъи сармову хастагии зимистон, оташҳои бузург меафрӯхтанд ва муътақид буданд, интишори ҳарорат чизҳои музир барои гиёҳонро дафъ мекунад ва ба ҳамин далел ҳам озарҷашн номида шудааст. Эрониён эътиқод доштанд Дороб дар ин рӯз таваллуд ёфтааст. Фирдавсӣ гӯяд:

*Ба шаҳривари баҳман аз бомдод*
*Ҷаҳондор Доробро бор дод.*

Ин байт дар китоби «Зардуштнома» низ омада ва гӯяндаи он Ковус, писари Кайхусрав муаррифӣ шудааст.

**ШАҲРИВАРРӮЗ (شهریورروز)**

Шаҳривар фариштаи муваккал бар ҷавоҳироти ҳафтгона ва филиззотест, ки қавоми санъати дунё бар онҳо баста аст. Номи моҳи шашуми сол ва рӯзи чаҳоруми ҳар моҳ низ шаҳривар аст, ки рӯзе баргузида аст ва барои издивоҷу шикор муборак. Ҳобил ва Дороб дар ин рӯз зода шуданд ва эрониён ба сабаби таваллуди Дороб дар ин рӯз ҷашн кунанд («Бурҳон»). Рӯзи чаҳоруми шаҳривар ҳам ба иллати талоқии номи моҳу рӯз ҷашне будааст мавсум ба «Шаҳриваргон»:

*Ба шаҳривари баҳман аз бомдод*
*Ҷаҳондор Доробро бор дод.*
*(«Шоҳнома»)*

*Эй танатро зи некуӣ зевар,*
*Шуҳра рӯзест рӯзи шаҳривар.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар байте мансуб ба Лабибӣ номи ин рӯз «шаҳрир» омадааст:

*Чу дар рӯзи шаҳрир омад ба шаҳр,*
*Зи шодӣ ҳама шаҳрро дод баҳр.*

**ШАҶАРИ АХЗАР (شجر اخضر)**

Дарахти сабзест, ки аз он оташе ба амри Худо бар Мӯсо намудор шуд. Ду маврид дар Қуръони маҷид аз дарахте сабз сухан рафта, ки оташ аз он афрӯхта шудааст: Мавриди аввал дар иртибот бо саргузашти Мӯсо аст, ки дар водии Айман оташе аз дарахти уллайқ ва бино бар баъзе ривоёт аз дарахти уннов бар он ҳазрат зоҳир гардид ва овозе аз он баромад, ки: «Ё Мӯсо, иннӣ ана-л-лоҳ рабб-ул-оламин». Дар китобҳои тибби қадим хавосси тиббии зиёде барои дарахти уллайқ зикр шудаанд. Иқболи Лоҳурӣ аз ин дарахт ба «нахли Сино» ёд кардааст.

*Теғи ту бо обу нор сохт басе, лоҷарам,*
*Ҳам шаҷари ахзар аст, ҳам яди байзову нор*
*(Хоқонӣ)*

Аз ин оташ гоҳе ба «оташи Мӯсо» таъбир шудааст:

*Булбул зи шохи сарв ба гулбонги паҳлавӣ*
*Мехонд дӯш дарси мақомоти маънавӣ,*
*Яъне биё, ки оташи Мӯсо намуд гул,*
*То аз дарахт нуктаи тавҳид бишнавӣ.*
*(Ҳофиз)*

Гоҳ ба «дарахти оташин»:

*Чун ки Калими Ҳақ бишуд дарахти оташин,*
*Гуфт: Ман оби Кавсарам, кафш бурун куну биё.*
*(Шамс)*

Ва гоҳе ҳам ба «дарахти Мӯсо»:

*Эй рӯз, чун ҳашрӣ магар, в-эй шаб, шаби қадрӣ магар,*
*Ё чун дарахти Мӯсиӣ, к-ӯ мазҳари Аллоҳ шуд?!*
*(Шамс)*

Ҳатто бархе низ таъбироти латифе, ки хостгоҳи ирфонӣ дорад, дар иртибот бо «дарахти Мӯсо» ёфтаву дар осори хеш овардаанд. Сойиб «шаҷари Тур» ба кор бурдааст.

*Як шуълаи шӯх аст, ки дар сайри мақомот*
*Гоҳ аз шаҷари Туру гаҳ аз дор баланд аст.*
*(Соиб)*

Дувумин маврид марбут мешавад ба истидлоле, ки Қуръон ба мункирини баъсу растохез (инкоркунандагони зиндашавии баъд аз марг ва қиёмат) кардааст. Ба ин мазмун, ки Худо касест, ки оташро дар дарахти сабз қарор дода ва шумо аз он оташ меафрӯзед.

Муфассирин номи ин дарахтро марх ва афор зикр кардаанд. Мархро дарахти бодоми талх гуфтаанд, ки ҳар кас бихоҳад оташ барафрӯзад, шохае аз онро ба унвони занди асфал (шохаи зерин) ва шохае аз чӯби афорро ба унвони занди аъло (шохаи забарин) бибурад, дар ҳоле ки аз он об мечакад ва ин дуро бар ҳам сояд ва аз миёни онҳо оташ берун ояд.

Дар масал аст, ки «фикулли шаҷарин нораи вастамҷада-л-марху ва-л-афора» (ҳар дарахте оташ дорад ва бештар марху афор) ва ин масал аз онҷост, ки чӯби ин ду дарахт сареъ-ул-иҳтироқ (зудсӯз) аст ва дар мавриди бартарии чизе бар чизе низ ба кор рафтааст, чунон ки Аъшо сурудааст:

*Занодуки хайра заноди-л-мулук*
*Бухолиту фиҳинна марху афоро*
*Ва-л-лавбита нақдаҳу фӣ зулматин*
*Ҳасотан бинабъин лаавраита норо.*[55]

---

[55] Ҳамон чӯбе, ки мисли сивок аст, беҳтарин зиноди подшоҳон аст. Аз он ду марх ва ъафоро мувофиқанд ва зуд оташ мегиранд. Ва агар онро дар тирагӣ ба ҳаракат медароварди, албатта, оташро меафрӯхтӣ.

Ҳукамо гуфтаанд, фақат дар дарахти уннобу ва санҷиди ҷелон оташ ҳаст.

Дар шеъри форсӣ гоҳе ба шаҷари ахзар ишорате шудааст:

*Гӯ, назар боз куну хилқати норинҷ бибин,*
*Эй ки бовар накунӣ «фишаҷари-л-ахзари нор».*
*(Саъдӣ)*

Ба марху афор низ дар шеъри форсӣ ишора шудааст:

*З-он барфурӯз, к-имшаб андар ҳисор бошад,*
*Ӯро ҳисори миро марху афор бошад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*То намонӣ сифру саргардон чу чарх,*
*То насӯзӣ ту зи бемағзӣ чу марх.*
*(«Маснавӣ»)*

**ШЕР ВА ХУРШЕД (شير و خورشيد)**

Шаклест мураккаб аз сурати шер, ки дар панҷаи рост шамшере дорад ва бар пушти ӯ офтоб медурахшад. Ин аломат нишони расмии давлат ва парчами Эрон будааст. Пешинаи ин нишон марбут мешавад ба рӯзгорони куҳане, ки эрониён аз хуршед, ки намоянда ва мазҳари Худованду мисоқ ва паймону зӯру неруст ва уқоб, ки фарру шукӯҳи салтанат аз ӯст, барои худ парчам ва дирафше доштаанд. Дар Эрони бостон ибтидо Хуршед ва Меҳрро ду вуҷуди ҷудогона талаққӣ мекарданд, вале баъдҳо ба тадриҷ Меҳр ва Хуршед ду луғати мутародифи якдигар шудаанд.

Шер, ки мазҳари қудрату тавону нерӯст, бо асб ҳарду мазҳар ва намояндаи хуршед буданд. Дар осори бадастомада аз кашфиёти бостоншиносӣ сурати гове, ки бар ду шер фоиқ омада ва болои сари ӯ мусалласест, дида мешавад. Дар қадим моҳ муаррифи зимистон бо рӯзҳои сарду кӯтоҳ ва хуршед нишони тобистон бо рӯзҳои гарму баланд (дароз) буд. Дар оини Митро гов, ки худ мазҳари моҳ ва зимистон аст, ба дасти Меҳр – мазҳари хуршед ва тобистон кушта мешавад ва дар натиҷа набототи мутааддид мерӯянд. Аз як тараф шер бо гов дар

фарҳанги Эрон иртибот дорад ва аз тарафи дигар дар оини меҳрӣ робитаи гов ва меҳр (хуршед) қавлест, ки ҷумлагӣ бар онанд.

Ба рӯйи нақше, ки аз давраи ҳахоманишиниён боқӣ монда ва асли он дар музеи Эрмитожи Ленинград аст, хуршед ва иштор дида мешаванд, ки аз миёни хуршед пайкари одамӣ баромада ва дар миёни партавҳои он қарор гирифтааст. Дар куҳантарин тасовир шер марбут ба парастиши Хуршедхудо буда ва шерон нигаҳбонони намодини парастишгоҳҳо ва қасрҳову оромгоҳҳо буданд ва тасаввур мешавад, дарандагии онҳо мӯҷиби дур кардани таъсироти зиёновар мешавад.

Аз маҷмуи ривоёт чунин бармеояд, ки хуршед мазҳари худованд ва шер нишонаи қудрат ва иқтидор ва ҳарду ба навъе ба шоҳон марбут будаанд. Қароин ва нишонаҳои таърихӣ низ ин назарро таъйид мекунанд. Бино бар ривоёт ҷашни Меҳргон, ки дар шонздаҳуми меҳр дар Эрони бостон бо ойини хоссе баргузор мешуда, ба ҷашни шоҳону хусравон маъруф будааст:

*Малико, ҷашни Меҳргон омад,*
*Ҷашни шоҳону хусравон омад.*

*(Рӯдакӣ)*

Бино бар ривояти Берунӣ яке аз оинҳое, ки сосониён дар ин рӯз барпо медоштаанд, ин буда, ки тоҷе бар сар мегузоштанд, ки сурати хуршед бар он будааст. Подшоҳони ҳахоманишӣ болои боргоҳи худ сурати хуршедро дар қоби булӯрин ба қадре баланд насб мекарданд, ки ҳама метавонистанд, онро мушоҳида кунанд, зеро хуршед аломати иқтидору салтанати Эрон ба шумор мерафтааст.

Дар миёни анвоъи парчамҳое, ки дар «Шоҳнома» муҷассам шудаанд, хуршед ва шер аломати хосси касоне будааст, ки аз ҳайси мартабату мақом бар дигарон тақаддум доштаанд. Дирафши Гударз шерпайкар аст ва дирафши Фарибурз хуршедпайкар.

Ҳангоме ки Сухроб дар баробари лашкари Эрон қарор мегирад, аз Ҳаҷир нишони саропардаҳоро аз рӯйи алоими дирафши болои онҳо мепурсад:

*Бигӯ, к-он саропардаи ҳафтранг,*
*Бад-ӯ андарун хаймаҳои паланг.*

*Яке бурзи хуршедпайкар дирафш,*
*Сараш моҳи заррин, гилофаш бунафш.*
*Бад-ӯ гуфт, к-он шоҳи Эрон бувад,*
*Ба даргоҳи ӯ пилу шерон бувад.*
*(«Шоҳнома»)*

Дар таърихи Байҳақӣ ду бор ба байрақҳое бо аломати шер ишора шуда, ки нишон медиҳад, дар асри Ғазнавиён ҳам ин аломат бар байрақҳо вуҷуд доштааст. Мавриди аввал дар тавсифи сипоҳ ва ёрони Аҳмади Янолтагин (355): «... *Ва бар асри эшон саду сӣ ғуломи салтанатӣ, бештар хат оварда, ки амир озод карда буд ва бад-ӯ супурда бигзоштанд, бо се сарҳанги саройӣ ва се аломати шер ва тиродҳо (найзаҳои кӯчак) ба расми ғуломони саройӣ...*».

Мавриди дувум дар васфи лашкари парокандаи Амир Масъуд дар ҳисори Дандонқон: «*Ва ба як дафъат сесаду ҳафтод ғулом бо аломатҳои шер бигаштанд ва ба туркмонон пайвастанд*».

Дар асри оли Салчуқ ҳам байрақҳои рангоранг, махсусан, сафед аз дебо бо нақшҳои бабру шеру каркадану пил мутадовил буда ва нақши шери он ранги обӣ доштааст. Тасвирҳои Фирдавсӣ ҳам нишон медиҳанд, ки дар давраи Ғазнавиён нуқуши гуногун бар дирафшҳои ақвоми мухталифи турк ва эронӣ дар лашкари Маҳмуд вуҷуд дошта ва вай ба эҳтимоли зиёд онҳоро дида буд:

Аз шоҳиди мундариҷ дар «Таърихи Байҳақӣ» ва ин байти Абулфараҷи Рунӣ, ки:

*Чандон алами шер бар афрошт, ки бифзуд*
*З-эшон ба фалак бурҷи асад беадад ишкол.*

Ва чанд байти дигар аз ӯ ва дигар шоирони ҳамин давра бармеояд, ки шоҳон ва паҳлавонон ва бузургон аз нақши шер ва дигар ҳайвоноти ҷангалӣ бар байрақи худ истифода мекарданд. Минавӣ натиҷа гирифтааст: «Ин нишон аз бақоёи туркон аст, ки шер яке аз муқаддасот, балки яке аз парвардгорони онон буда ва ба Эрони пеш аз Ислом марбут намешавад».

Пешинаи корбурди нишони шер ва хуршед ба унвони самбули қудрат ба қасрҳои салотини Ҳахоманишӣ ва низ нақши шерҳое аз кошӣ боз мегардад, ки бар девори қасрҳое салотини бобилӣ дида мешаванд.

Дастикам аз ин байти маъруфи Хоқонӣ дар қасидаи «Айвони Мадоин»:

*Ин аст ҳамон суффа, к-аз ҳайбати ӯ бурдӣ*
*Бар шери фалак ҳамла шери тани шодурвон.* –

бармеояд, ки бар дирафши Сосониён нақши шер будааст. Ба рӯйи сиккаҳое аз рӯзгори Ғиёсуддини Кайхусрав (236-245қ.) ва баъд аз он, ки дар музеи анҷумани сиккашиносони Амрико нигаҳдорӣ мешавад, низ нақши шер дида мешавад. Бар пешонии мадрасаи Шердор дар Регистони Самарқанд ду нақши шеру хуршед дар ду тараф дар бо аносири исломӣ канори ҳам қарор гирифтаанд. Ин мадраса, ки ба дастури сардори Ҳаштархонӣ Ялантушхон мавсум ба Мирялангтушбаҳодур ба соли 1028 қ. бино шуда, номи худро аз нақши хуршед ва шере, ки омодаи шикори оҳуст ва дар тамоми биноҳои исломӣ мушаххас ва ягона аст, гирифта ва исми бонӣ ва созандаи онро таҳт-уш-шуъоъ қарор додааст. Ин самбул ба эҳтимоли зиёд ба ибтикори созандаи он Абдулҷаббор ва бо илҳом аз фарҳангу осотири Эрон ба ин маҷмуъа ворид шудааст.

Ин намунаҳо натиҷагирии минавиро, ки нишони шерро аз бақоёи кори туркон медонад – дар мароҳиле таъйид мекунад, агарчи ба назар мерасад, бунёну решаи аслӣ ва асотирии ин нишон ҳамчунон ба фарҳанги куҳани Эрон марбут бошад.

Дар миёни эрониён машҳур буда, ки шер нишонаи хосси Арманистон аст ва чун шоҳ Аббос истиқлоли Арманистонро барандохт, ба ёдгори ин фирӯзӣ хуршедро, ки нишони эрониён буд, бар пушти шер нишонд. Ин сухан ба ҳеч ваҷҳ дуруст нест ва ҳақиқат ин аст, ки хуршед ба унвони дурахшонтарини аҷроми осмон дар назари мардуми бостон баландтарин ҷойгоҳро дошта ва шер ҳам ба унвони далертарини даррандагон пеши мардум ба нерумандӣ ва паҳлавонӣ маъруф будааст.

Чанд тан аз импиротурони Рум «Леу» (Leo) ё «Луван» ном доштаанд, ки аслан ба маънии шер аст ва бар дирафшҳо ва сиккаҳои худ шер нақш карда буданд. Нақши шер бар парчамҳо то он ҷо машҳур буданд, ки Мавлавӣ сурудааст:

*Мо ҳама шерем, шерони алам,*
*Ҳамламон аз бод бошад дам ба дам.*

Фахруддини Асъад низ дар васфи разме мегӯяд:

*Чу сарвистон шуда дашт аз дирафшон,*
*Зи дебои дирафшон маҳ дурафшон.*

*Фарози ҳар яке заррин яке мург,*
*Уқобу боз бо товусу симург.*
*Ба зери боз-дар шери накӯранг,*
*Ту гуфтӣ шер дорад боз дар чанг.*

Низомӣ дар тавсифи ҷанги Навфал бо қабилаи Лайлӣ мегӯяд:

*Хуршеди дирафши даҳзабона*
*Чун субҳ дарида шуд ба шона.*
*Гашта замӣ аз варам чу дарё,*
*Санг обиларӯй чун Сурайё.*
*Ҳар шери сиёҳе истода,*
*Чун мори сияҳ даҳан гушода.*
*Шерони сиёҳ дар даридан,*
*Девони сапед дар давидан.*
*(Лайлию Маҷнун)*

Ҳарчанд дар ин тавсифҳо ишораи мустақиме ба вуҷуди шер ва хуршед ҳамроҳ бо дирафш вуҷуд надорад, бо ин ҳол метавонад, қаринае бошад бар чунин зеҳнияте.

Шер дар боварҳо ва асотири милал ҷойгоҳи хоссе дорад ва дар ҳунару фарҳанги бисёре аз миллатҳо ба унвони самбули оташ порсоӣ партави хуршед, пирӯзӣ, диловарӣ, рӯҳи зиндагӣ, дарандагӣ, салтанат, шуҷоат, ақл, ғурур, қудрат, қудрати илоҳӣ, қудрати нафс, муроқибат ва мувозибат шинохта шудааст.

Дар боби пешина аз «шер» ва «хуршед» сухан гуфтем, аммо чӣ тавр шуд, ки ин ду дар канори ҳам қарор гирифтанд? Ҳадс задаанд, ки шояд яке аз подшоҳон толеъаш бурҷи Асад буда ва сурати толеъи худро бар сиккаҳо нигоштааст. Ҳақиқат ин аст, ки миёни бурҷи Асад ва Хуршед робитаҳои илмӣ ва нуҷумӣ барқарор аст ва дар урфи мунаҷҷимин бурҷи Асад хонаи Хуршед аст, зеро ҳар кадом аз буруҷи дувоздаҳгона як ё ду хонаи махсус доштааст. Хоҷа Насир гуфтааст:

*Аввалин аз буруҷ бо ҳаштум*
*Номи он Барраву дигар Каждум.*
*Ҳарду Миррихро шуданд буют,*
*Ҳамчу Бирҷисро Камон бо Ҳут.*

*Зуҳраро хона Савру ҳам Мизон,*
*Шамсро Шеру Моҳро Саратон.*
*Тирро хона Хушаву Ҷавзо*
*Мар Зуҳалрост Ҷадю Далв ато.*

Ибни Ибрӣ дар солҳои миёнаи қарни ҳафтуми қамарӣ дар китоби «Мухтасар-уд-давла» решаи ин пайвандро равшан карда ва иҷмоли он ин аст, ки Кайхусрав ибни Иззуддини Кайковус аз ҳукмронони салҷуқии Осиёи Сағир ошиқи духтари подшоҳи Гурҷистон шуд ва ӯро ба занӣ гирифт (байни солҳои 635-641қ.) ва мехост рӯйи сиккаҳои худро бо нақши рухсори ӯ биёрояд, ки мавриди мухолифати атрофиён ва муслимини муътақид қарор гирифт. Чун ӯ бар ин хост пофишорӣ кард, ночор рухсораи ҳамчун хуршеди шоҳзодахонуми гурҷиро бар фарози шере нигоштанд, то ҳам хости Кайхусрав анҷом гирад ва ҳам мухолифин чунин ангоранд, ки мақсуд нақши сурати толеъи подшоҳ аст.

Китобҳои таърих ва қисас монанди «Шоҳнома», «ат-Танбеҳ в-ал-ишроф», Табарӣ «Осор-ул-боқия», «Ғурару ахбори мулук-ил-фурс», «Маҳосини Исфаҳон» ва ғайра ҳам нишон медиҳанд, ки дирафши давлатӣ ва ҷангии Эрони қабл аз Ислом дирафши ковиён буд, ки он ҳам дар набарди Қодисия ба дасти тозиён афтод.

Баъд аз Кайхусрав ибни Кайковус то давраи Сафавия хабаре аз нақши шеру хуршед нест. Дар давраи Сафавия хуршед ба сурати нимдоира ва часпида бар пушти шер тарсим шудааст, ки ин амрро ҳам маълули шитобкории наққошон донистаанд. Дар замони шоҳ Аббос ин нақш бар сиккаҳо фаровон дида мешаванд. Мулло Қудратӣ – шоири ҳамин давра гуфтааст:

*Чу шер аст нақши фулус ин замон,*
*Зи бимаш гурезанд пиру ҷавон.*

Баъд аз Сафавия қароини вуҷуди нақши шеру хуршед кам ва гоҳе қатъ мешавад, то ин ки билахара дар давраи Қоҷория ва дақиқан аз замони Носируддиншоҳ ин нақш нишони расмии Эрон шуд. Аз ин таърих шер бар по хоста ва шамшере, ки нишоне аз Зулфиқори ҳазрати Алӣ (а) аст, низ дар даст дорад ва ин аломат ба унвони нишони такомулёфтаи Эрон бар парчам ва сардари идорот ва гоҳ бар сиккаҳо ҷои худро боз меёбад.

Маликушшуаро Сабурӣ гуфтааст:

*Гӯ, шер нишони давлати ҷовид аст,*
*Хуршед ба рӯйи ӯст, ҳар кас дидаст.*
*Он туркписар, ки ин нишон ҳишта ба сар,*
*Шере бошад, ки рӯйи ӯ хуршед аст.*

Баъд аз Инқилоби Исломии Эрон дар соли 1359 (1981 м.) нишони Ҷумҳурии Исломӣ, яъне номи ҷалолаи «Аллоҳ» ба сурати як гул расман ҷои нақши шеру хуршедро гирифт. Бе муносибат нест, афзуда шавад, ки дар бархе аз қисасу ривоёт ба навъе шеру хуршед ба Сулаймон, ки мазҳари иқтидору ҳашамат аст, интисоб ёфтааст. Ба ривояти Табарӣ дар пояҳои тахти Сулаймон ду шер мусаввар карда буданд ва бар сари тахти вай сурати ду каргас буд, то бар он тахт соя доштандӣ ва чунин гӯянд, ки пояи тахти Сулаймон аз ёқути сурх буд ва он ёқутро дар шибҳи чаҳор шер мусаввар карда буданд ва ин каргасонро парҳо боз карда буданд, то соя бар вай бияфкананд ва ҳар гоҳ ки офтоб набуд, парҳошон дарҳам мешуд.

**ШИВО** (شیوا)

Шево ё Шиво (хушюмн, саодатманд) эзади бузурги ҳиндиёни бостон аст, ки бо Бараҳман ва Вишну таслиси оини ҳинду ё Тримуртиро ташкил медиҳанд. Шиво се чашм дорад, ки ба тартиб намояндаи фурӯғи хуршеду моҳу оташ ва сарчашмаи рӯшноии зиндагиянд ва ба замину осмон партав меафкананд. Се чашми Шиво замони гузашта ва ҳолу ояндаро дар они воҳид мебинанд. Шиво эзади фано ва ҳалок аст ва муътақиданд, ба сурати гадое мудом дар осмон дар ҳаракат аст ва дар тамоми ҷавомеъи инсонӣ ва арвоҳи ҳайвонӣ ва шаётин зоҳир мешавад. Ҷойгоҳи ӯ қуллаи Койлос (Килос) дар силсилаҷиболи Ҳимолиёст. Шиво Худои таволуду таносул низ ҳаст ва баъзе фирқаҳои ҳинду, ки олати раҷулиятро мепарастанд, аз пайравони Шиво ҳастанд ва маъмулан ӯро ба сурати марде абус намоиш медиҳанд, ки бар пӯсти бабр нишаста ва морҳое бар гарданаш печидаанд ва гове ба номи Нонд маркаби ӯст ва ба ҳамин далел гови нарро низ ҳиндувон парастиш мекунанд. Шиво зане ба номи Порватӣ ё

Шокатӣ дорад ва фарзанде ба номи Гониш, ки сари фил дорад ва бадани инсон ва худои ақл ба шумор меравад.

Ораш – паҳлавони номии асри Манучеҳр ба лақаби Шавотир (Шевотир) маъруф аст, яъне тири ӯ ё худи ӯ дар тирандозӣ ҳамчун Шиво (Шӣво) будааст.

Яке аз котибони Довуд низ ба ин ном будааст.

**ШИС (شیث)**

Шис (Ҳабатуллоҳ атои илоҳӣ) номи фарзанди Одам аст, ки панҷ сол пас аз қатли Ҳобил аз Ҳавво мутаваллид шуд. Одам Шисро бар ҳамаи фарзандон бартарӣ дод ва васии хеш кард ва аҳде навишту бад-ӯ дод. Чун Одам бимурд, Худои таъоло Шисро пайғамбарӣ дод ва панҷоҳ суҳуф (китоб) аз осмон бад-ӯ фиристод ва ҳамаи фарзандони Одам аз насли ӯянд, зеро ки Ҳобил фарзанд наёвард ва фарзандони Қобил ҳама дар Туфони Нӯҳ аз миён рафтанд. Эзад таъоло Муҳаввилатулбайзоро ба занӣ ба вай дод, ки рост ба Ҳавво монист ва ӯ Анӯшро биёвард ва он вадиъат бад-ӯ супурд.

Шис аввалкасе буд, ки Каъбаро аз гилу санг бино кард ва ҳуруфи ҳиҷоро падид овард ва то охири умр дар Макка буд ва ҳаҷ мегузорд ва дар ғори кӯҳи Бӯқубайс дар чавори Одаму Ҳавво мадфун гашт.

Номи Шис ба унвони васии Одам барои шоирони форсизабон шинохта аст:

*Сар ба сар кардем бо ту, не зи мову не зи ту,*
*Чодари Марям мадузду Шисро меҳмон макун.*

*(Саноӣ)*

*Ба Шис омад даврони мулк ҳафсад сол,*
*Намонд охиру хӯрд аз кафи аҷал ханҷар.*

*(Носири Хусрав)*

*З-он ки малик Булмузаффар Одами сонист,*
*Қудрати ӯ Шиси муштариназар овард.*

*(Хоқонӣ)*

**ШИЪРО (شعری)**

Шиъро (Шаъро) номи ситораи равшан аст, ки ба Шиъраён ва Ухтосуҳайл (ду хоҳари ситораи Суҳайл) низ маъруфанд. Якеро Шиърои ямонӣ ё Шиъри-ал-абур (Тир) номанд, ки дар охири тобистон, аввали шаб бар фалак намоён мегардад ва ба ақидаи аксар муҳаққиқон номи эронии он Тир ё Тиштар аст. Дигаре Шиъри-ал-ғумайсо ё Шиърои шомӣ номида мешавад, ки нури он камтар аст ва гӯё аз Суҳайл дур афтода ва бар он мегиряд.

Гурӯҳе аз мунаҷҷимин Шиъроро ситораи Ҳотур медонанд, ки ҳамон Офрудити юнонӣ ва Сириюси лотинист ва дар ҷои даҳони Калби Акбар ва дар пушти сари Ҷавзо воқеъ аст.

Дурахшиши ин ситора мӯҷиби парастиши он дар назди ақвому милали мухталиф шудааст. Мисриён тулуъи онро мӯҷиби баракат медонистанд ва аз рӯйи тулуъи он камобӣ ва беобии Нилро ҳадс мезаданд. Аммо дар назари бобилиён Шиъро нишони хушкӣ ва қаҳтӣ будааст. Бинобар ин, мисриён ба воситаи баракат ва бобилиён ба воситаи тарс онро ситоиш мекарданд. Румиён аз қадим барои ин ситора саги қирмиз қурбонӣ мекарданд ва дар назари аъроб қабоилу ақвомро нобуд мекарда ва ба ҳамин ҷиҳат Қуръон (Наҷм: 49) дар мақоми тавҳид Худовандро парвардгори Шиъро номида, ки Оду Самуд ва қавми Нӯҳ ва муътафикаро ҳалок кардааст.

Қабоили Ҳимяр ва банӣ Хузоъа дар ҷоҳилият ин ситораро мепарастиданд. Дар араб машҳур буд, ки нахустин касе, ки парастиши Шиъроро маъмул кард, Абӯкабша аз аҷдоди модарии Паёмбари Ислом буд ва чун дар ин парастиш бидъатҳое ба чашм мехӯрд, муонидин ҳазрати Муҳаммад (с)-ро ҳам ба таъриз «Ибни Абӯкабша» мегуфтанд. Ситораи Шиъро, ки ба номҳо Шабоҳанг Корвонкуш ва ситораи саҳарӣ ҳам номида шуда, ба воситаи дурахшишу зебоии худ дар адабиёти форсӣ низ шинохта аст:

*Бизан, эй турки оҳучашм, оҳу аз сари тире,*
*Ки богу рогу кӯҳу дашт пурмоҳ асту пуршиъро.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Эй ба моҳе ҷони моро карда чун моҳии шим,*
*В-эй зи шеъре ақли моро дода чун Шиъро сано.*

*(Саноӣ)*

*Сайде чунин, ки гуфтаму иқболи сайдгаҳро*
*Шиъро зананда қуръаву саъд-ус-суъуд фолаш.*
*(Хоқонӣ)*

*Зеваре овардаам баҳри арусони басар,*
*Гӯӣ аз Шиъро шиори фарқадон овардаам.*
*(Хоқонӣ)*

*Сохтаву тохтаст бахти ҷаҳонгири ӯ,*
*Сохта Шиъро бурок, тохта бар фарқадон*

**ШОҲИН** (شاهین)

Шоҳин ё уқоб ва низ боз, ки номаш дар «Авасто» «саина» омада, аз дастаи шикориён аст, ки чун бол гушояд, ба се метр мерасад. Ин паранда тезбонг, баландошён, сабукпар, тунднигоҳ, ситабрнӯк ва саҳмгинчангол аст ва беш аз сад сол зист кунад. Шоҳин, ки ба номҳои: ола (дар гелакӣ: олағ) дол, боша (воша, муарраби он: вошақ) чарх (чарғ, муарраби он: сакр), ишкара, шоҳбоз (шаҳбоз) ва боз (муарраби он: боз) низ номида шуда, дар тавоноӣ саромади парандагон аст ва аз ин рӯ ва низ ба далели шукӯҳу тақаддуси худ ба «шоҳи мурғон» шуҳрат ёфтааст.[56]

Бино бар асотири юнонӣ шоҳин ё уқоб, султони парандагони осмон, бениҳоят мавриди алоқаи Зеус буд ва румиён низ ин парандаро намояндаи қудрати хориқулода медонистанд ва рӯйи чӯбаҳои дирафши миллии худ пайкараи ӯро ба унвони як қудрати шикастнопазир насб мекарданд. Одати подшоҳони Рум бар он буд, ки ҳангоми ҳаракат шоҳинҳо бар фарози сари онон ҳаракат мекарданд ва ин аз алоими азамату бузургӣ ба шумор меомад. Аввалин касе, ки ин парандаро бидиду шикор кард ва дар шикоргоҳҳо ӯро бар рӯйи дасти худ нигаҳ медошт, Қустантин буд. Чунон ки аз асотири мисрӣ бармеояд, парастиши шоҳин дар Мисри қадим роиҷ будааст.

Дар асотири эронӣ низ шоҳин ҷое махсус дорад ва дар афсонаҳои офариниш ба унвони пайки хуршед муаррифӣ шуда ва дар куштани гови нахустин бо Меҳр ҳамкорӣ доштааст. Дар

[56] Ин мурғони шикорӣ, ғайри шоҳин, ки ном бурда шуда, ба шоҳин наздиканд, вале фарқ мекунанд. Бахусус чарғ, ки дар ҳамин китоб ҷои дигар ҳаст ва он ҷо айни шоҳин будани он ёдоварӣ намешавад.

бархе тавсифҳо Аҳуромаздо ба сари уқоб ташбеҳ шуда, ки шояд мақсуд ҳамон Саина (Симурғ)-и «Авасто» бошад. Фарри каёнӣ ва фарри эронӣ дар «Авасто»-и қадим ҳамвора ба сурати мурғи «вориған» намуда шуда, ки дар воқеъ навъе мурғи шикорӣ аз ҷинси шоҳин аст. Дар асотири куҳан ин паранда бо дигар парандаҳои баландпарвоз ба таври густарда бо худоёни Хуршед ҳамроҳ будааст. Ҳамчунин уқобе, ки море дар минқор дорад, дар асотири милал намоди пайкори қудратҳои осмонӣ бо қувои дӯзахӣ ва низ тазод миёни рӯзу шаб, осмону замин ва ба таври куллӣ хайру шарр аст. Дар асотиру фарҳанги милал шоҳин мазҳару намоди оташ, бод, тавозуъ, ҳуҷбу ҳаё, фанонопазирӣ, тӯфон, хуршед ва фармонбардорӣ тасвир шуда ва дар бораи он боварҳои куҳан ва дарёфтҳои асотирӣ чанде нақл гардидааст.

Дар адабиёти ведоӣ шоҳин ҳамон парандаест, ки гиёҳи сум ё ҳумро ба Индро (Худованди ҷавв ва физояндаи борон) расонд ва зоҳиран яке аз таҷаллиёти соиқа ба шумор меравад. Баҳром ё Варсарған дар ҳафтумин таҷаллии худ ба сурати шоҳине даромад, ки шикори худро аз поин бо чанголҳо гирифтааст. Дар қадим шаҳрҳоро бар сурати чизҳо месохтанд чунон, ки шаҳри Шуш ба сурати боз (шоҳин) ва Шуштар бар сурати асб сохта шуд.

Дар Эрони қадим шоҳин мурғе хушюмну муқаддас ба шумор мерафтаву дар афсонаҳои бостонӣ ба унвони мазҳари осмон намудор шудааст. Бино бар ривояти Фирдавсӣ Таҳмурас шоҳинро ром кард:

*Зи мургон мар-онро ки буд нектоз,*
*Чу бозу чу шоҳини гарданфароз,*
*Биёварду омӯхтаниюн гирифт,*
*Ҷаҳоне бад-ӯ монда андар шигифт.*

Ҳангоме ки Ковус ба фикри тасхири осмонҳо афтод, чаҳор уқоб тахти ӯро ба осмон бурданд:

*Аз он пас уқоби диловар чаҳор*
*Биёварду бар тахт баст устувор.*
*Нишаст аз бари тахт Ковусшоҳ,*
*Ки Аҳреманаш бурда буд дил зи роҳ.*
*(«Шоҳнома»)*

Боз ё шоҳин бо эзади мусиқӣ низ иртибот дорад, чунон ки дар «Фарҳанги Нафисӣ» ба маънии найе, ки чӯпон менавозад, низ омадааст. Куняи боз дар китобҳои арабӣ «Абу-л-ашъаб» зикр шудааст. Уқоби заррин аз қадим нишонаи алами эрониён буда ва дар «Шоҳнома» мукаррар аз дирафши уқобпайкари Эрон ёд шудааст. Ҳамин нақш бар парчами Рум ҳам дида мешавад. Аломати кунунии давлати Олмон ва Русия қабл аз инқилоби кабир низ уқоб будааст.

Дар адабиёти дарӣ низ уқоб (шоҳин) ба унвони нишони қудрату иқтидору подшоҳӣ мушаххас шудааст ва бахусус чун подшоҳон аз ин паранда ба ҳангоми шикор низ истифода мекарданд, дар форсӣ китобҳои мутааддиде бо унвони «Бознома» таълиф шудаанд. Шуарои эронӣ ҳам бо таваҷҷуҳ ба пешинаи боздорӣ ва шикарадорию сайд, ки тафаннуне хосси подшоҳон ва бархурдорон буда, аз мазмунандешӣ дар атрофи ин парандаи асотирӣ ғофил намондаанд, гӯ ин ки камтар ба ҷанбаҳои куҳану осотирии он таваҷҷуҳ доштаанд.

Ҳамин ҷо ин нуктаро бояд гуфт, ки мумкин аст, дар бисёре аз фарҳангҳо ва ҳатто дар дар назари бархе шоирон шоҳину уқобу боз се парандаи мутафовит бошанд, чунон ки дар китобҳои ҳайвоншиносии арабӣ чунин аст. Дар ин баҳс аз тафовутҳое, ки дар осори мутааххир дар ин боб буда, ғофил нашудаам, аммо дар ривоёти куҳан ва бахусус ҷиҳоти асотирӣ ва афсонаӣ тафовутҳо чандон маҳсус нестанд ва лизо ҳар се мавридро зайли як унвон овардаам:

*Оламе зоғи сиёҳу нест як бози сапед,*
*Як рама Афросиёбу нест пайдо пури Зол.*
*(Саноӣ)*

*Ҷон кай барад зи тири ту, к-аш пар уқоб дод,*
*Гарчи мухолифи ту уқобе ба пар шавад.*
*(Масъуди Саъд)*

*На уқобию рӯядат чу уқоб*
*Аз ду паҳлу гаҳи шитоб ду бол.*
*(Масъуди Саъд)*

*Зи танги бешаи ӯ кам бурун шудӣ нахчир,*
*Ба тунди пуштаи ӯ бад баромадӣ шоҳин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Ҳарими мулк чунон шуд зи амну ҳашмати ӯ,*
*Ки бандавор бизад саҷда кабкро шоҳин.*
*(Масъуди Саъд)*

*На аҷаб, гар зи доди ӯ з-ин пас*
*Хеш гардад тазарвро шоҳин.*
*(Масъуди Саъд)*

*Палангҳайату қашқовдум, гавазнсурин,*
*Уқобталъату анқошукӯҳу тӯтипар.*
*(Анварӣ)*

*На ҳар к-ӯ нақши назме зад, каломаш дилпазир афтад,*
*Тазарви турфа ман гирам, ки чолок аст шоҳинам.*
*(Ҳофиз)*

*Мо гушоди кори худро содалавҳӣ дидаем,*
*Нақши роҳи чангули шоҳин кунад помоли мо.*
*(Сойиб)*

Дар қадим пари уқобро бар чӯбаи тир мебастанд:

*Чу он хамидакамони гавазн дорад шох,*
*Чу он хаданг туро аз уқоб пар дорад.*
*(Масъуди Саъд)*

Дар қадим подшоҳон ҳангоми сайд барои шикори парандагон аз боз истифода мекарданд ва аз ин рӯ тарбияти боз фанне умда ва аз лавозими салтанат ба ҳисоб меомадааст. Маъруф аст, ки подшоҳон ҳангоми тарбият ва шикор кулоҳе бар сари боз мениҳоданд, то ҷоеро набинад ва онро рӯйи даст мегирифтанд ва ба шикор мебурданд (ва чун) парандаи мавриди назар дар осмон пайдо мешуд, кулоҳашро аз сар мегирифтанд ва парвозаш медоданд. Бархе иллати бастани чашми бозро ин

медонанд, ки чун ҳамаи ҷонварон аз чашми одамӣ метарсанд, чашми бозро мебастанд, то рӯйи сайёдро набинад. Аттор («Мантиқ-ут-тайр») ба расми нигаҳдории боз ишора мекунад ва барои ин далеле шоирона меорад:

*Боз пеши ҷамъ омад сарфароз,*
*Кард аз сирри маъолӣ парда боз.*
*Сина мекард аз сияҳдории хеш,*
*Лоф мезад аз кулаҳдории хеш.*
*Гуфт: Ман аз шавқи дасти шаҳрёр*
*Чашм барбастам зи халқи рӯзгор.*
*Чашм аз он бигрифтаам зери кулоҳ,*
*То расад поям ба дасти подшоҳ.*

Ҳофиз ҳам ба ин хусусият ишора кардааст:

*Боз арчи гоҳ-гоҳе бар сар ниҳад кулоҳе,*
*Мурғони Қоф донанд оини подшоҳӣ.*

Кайфияти тарбияти боз ва чашм дӯхтану кулоҳдории ӯ дар китобҳои марбут ба ин фан, ки ба «бознома» шуҳрат доранд, батафсил омадааст. Аз қадим то ҳамин имрӯз чашми шоҳин (боз, уқоб) мазҳари тезбинӣ ва зебоию ҳушёрӣ будааст:

*Думи ақраб битобид аз сари кӯҳ,*
*Чунон чун чашми шоҳин аз нишеман.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Берун аз макон аз замон тиҳӣ хоҳӣ буд,*
*Пӯсте мешавӣ аз палангу чашме аз уқоб.*
*(М. Кӯшон)*

Умри кӯтоҳ ва табъи баланди уқоб низ дар ағлаби фарҳангҳо забонзад аст. Шеъри баланду пуровозаи «Уқоб» аз Парвиз Нотили Хонларӣ ба ҳамин вижагӣ пардохтааст.

**ШУЪАЙБ (شُعَیب)**

Аз фарзандони Мадян ибни Иброҳим ва модараш аз аъқоби Лут буд ва аз хушсуханӣ ба «Хатиб-ул-анбиё» шуҳрат ёфт ва бино бар ривоёт нобино буд.

Шуъайб бар қавми Мадян мабъус шуд ва онҳоро ба парастиши Худои ягона ва накостани вазн ва пур кардани паймона даъват кард ва аз азоби сахт ҳушдор дод. Ӯ дар шаҳри Мадян буд ба замини Шом ва Худованд қавми ӯро асҳоби Айка низ хондааст, ки чун вайро ба дурӯғ доштанд, Худо гармову оташро ба онҳо гумошт ва аз абр оташ биборид ва ҳама ба ҷуз Шуъайб ва онон, ки ба ӯ гаравида буданд, бирён шуданд (Ҳуд: 14). Пас аз он Шуъайб бо он муъминон дар он шаҳр бимонд, то бисёр шуданд. Аз Миср Мӯсо назди вай омад ва ҳашт ё даҳ сол аҷири Шуъайб шуд, то духтари хеш Сафурорo ба Мӯсо дод. Ҳофиз ишора мекунад:

*Шубони водии Айман гаҳе расад ба мурод,*
*Ки чанд сол ба ҷон хидмати Шуъайб кунад.*

Дар оёти 22 то 28 сураи Қасас дар боби тазвиҷи Мӯсо ва даҳ сол аҷир шудани ӯ барои духтар сухан рафта, аммо ба номи падарзани ӯ сареҳан ишора нашудааст. Таврот номи ӯро «Ятрун» навиштааст. Ҳангоме ки Мӯсо озими Миср шуд, яке аз асоҳои падарзанашро, ки Ҷабраил назди ӯ ба амонат гузошта буд, бо худ бурд, ки баъдҳо дар дасти Мӯсо ҳамон асои муъҷизагар шуд.

Достони Шуъайб, бавижа аз лиҳози иртиботаш бо саргузашти Мӯсо, дар паҳнаи адаби форсӣ низ матраҳ аст:

*Чу аз ҷаҳон сӯи дор-ул-бақоъ шуд Айюб,*
*Шуъайб омад бо духтарони некахтар.*
*Дивисту панҷаҳу чораш зи умр чун бигзашт,*
*Бишуд Шуъайбу аёли Калим шуд духтар .*
*(Носири Хусрав)*

*Маҳ Мӯсии Калиму хатти Каҳкашон асо,*
*Анҷуми галай Шуъайбу фалак дашти Мадяно.*
*(Қоонӣ)*

*Мӯсо накард то ки шубонӣ Шуъайбро,*
*Дар рутба кай зи ғайб расидиш моҳазар.*
*(Қоонӣ)*

*Зи Шам з-он сипас Асрат омад падид*
*В-аз ин ҳарду шоҳӣ ба Асрат расид.*
*(Асадӣ)*

*Саҳми ту қатрон кунад нутфаи Сурхобу Зол,*
*Теғи ту зайбақ кунад заҳраи Гаршоспу Шам.*
*(Хоқонӣ)*

# -Э-

**ЭЗАД (ОН) ((ایزد (ان))**

Эзад ба сурати авастоии он «язата» аз решаи «яза» ба маънии парастидан аст ва маҷмуъан «дархури ситоиш» маъно медиҳад ва ба фариштагоне итлоқ мешавад, ки аз ҷиҳати рутбаву манзалат фурӯтар аз амшоспандон ҳастанд.

Ба эътиқоди эрониён фазои осмон пур аз ин фариштагон аст. Яшти шашум аз садҳо ва ҳазорон эзад сухан мегӯяд, ки ба ду дастаи минавӣ ва ҷаҳонӣ тақсим мешаванд. Аҳуромаздо дар раъси эзадони минавӣ ва Зардушт дар раъси эзадони заминӣ (ҷаҳонӣ) аст. Эзадони бузург худ аз ёрони амшоспандон ба шумор мераванд ва маъруфтарини онҳо иборатанд аз: Меҳр, Озар, Сурӯш, Баҳром, Нирон ва… ки ағлаб номи онҳо ба номи рӯзҳои моҳ яксон аст. Ин тарзи тафаккур аз ойини ориёиёни куҳан, ки мубтанӣ бар тааллаҳи қувои табиӣ буд, ношӣ мешавад.

Ҳар як аз ин эзадон ба сурате ва бо сурудҳои махсусе мавриди ситоиш қарор мегиранд. Эҳдои фидяҳо, ба хок рехтани шароб (ҷуръаафшонӣ) ва шираи набототи муаттар (ҳум) ва низ қурбонӣ кардани таъдоди бисёрии гову асбу шутуру гӯсфанд аз маросимест, ки барои эзадон анҷом мепазируфтааст.

Тоифаи худоён дар ойини маздоӣ ба сурати музаккар (мардона) ва муаннас (занона) шинохта мешуданд. Масалан,

эзади Осмон ва эзади Оташ музаккар ва эзади Сапедадам муаннас ба шумор мерафтаанд. Ҳамчунин тоифаи эзадони осмонро ба хонаводаҳои заминӣ ташбеҳ мекарданд. Масалан, Осмон падари хонаводаи эзадон ва Сапедадам духтар ва соири худоён писарони вай маҳсуб мешуданд.

Дар адабиёти форсӣ ағлаби эзадон бо номҳои хосси худ ба сурати ғайрихудоӣ шинохташуда ҳастанд ва вожаи «эзад» камтар ба маънии фаришта ба кор меравад ва фақат ба маънии худо ва офаридгор аст. Дар фарҳангҳо ҳам Эзад яке аз номҳои Борӣ таъоло дониста шуда, ки ҷамъи он Яздон дар форсӣ ба сурати муфрад ва ба маънии Худованд ба кор меравад:

*Эзад имрӯз ҳама кор барои ту кунад,*
*Ҳама олам ба муроду ба ҳавои ту кунад.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Эзад ҳама офоқ бад-ӯ доду ба ҳақ дод,*
*Ноҳақ набувад, ончи бувад кори худоӣ.*
*(Манучеҳрӣ)*

*Ба Яздон ҳар он кас, ки шуд носипос,*
*Ба дил-ш андарояд зи ҳар сӯ ҳарос.*
*(«Шоҳнома»)*

**ЭРАҶ (ایرج)**

Номи писари кӯчактари Фаридун, ки ба дасти бародарони худ Салму Тур кушта шуд ва бино ба қавле номи Эрон ҳам аз исми ӯ гирифта шудааст. Бино бар ончи дар «Шоҳнома» ва ривоёти мушобеҳ омадааст, Фаридун ҷаҳонро миёни се писари худ тақсим карду Румро ба Салм, Туронро ба Тур ва Эронро ба Эраҷ дод. Салму Тур бар Эраҷ ҳасад бурданд ва ба падар пайғом фиристоданд ва ба кинаҷӯӣ омаданд. Эраҷ бо бародарон аз дари дӯстӣ даромад, аммо онон тан даронадоданд ва Эраҷро ба номардӣ ҳалок карданд. Фаридун ба кинхоҳии Эраҷ камар баст ва чун Манучеҳр аз пушти ӯ падид омад, ӯро ба ин кор барангехт ва Манучеҳр Салму Турро бикушт.

Дар «Авасто»-и мавҷуд ба ин достон ишорае нарафтааст, аммо зоҳиран дар яке аз наскҳои мафқуди «Авасто» чунин ишорае будааст. Бино бар бархе фарҳангҳо фалаки офтоб (фалаки чаҳорум)-ро низ Эраҷ хонанд ва ба муносибати хубрӯию хушпайкарӣ ин ном бар ӯ ниҳоданд, зеро ҳар кас ӯро бидидӣ, меҳр бар ӯ варзидӣ. Хубрӯию меҳроварии Эраҷ аз «Шоҳнома» ҳам пайдост:

*Ба Эраҷ нигаҳ кард яксар сипоҳ,*
*Ки ӯ буд сазовори тахту кулоҳ.*
*Беоромашон шуд дил аз меҳри ӯ,*
*Ба дил меҳри ӯ, дида бар чеҳри ӯ.*

«Фарҳанги Низом» номи «нафси нотиқа»-ро низ Эраҷ донистааст. Достони Эраҷ дар адабиёти форсӣ ҳам инъикос ёфта ва ба хусус «Кини Эраҷ» номи лаҳни бисту нуҳум аз сӣ лаҳни Борбад муаррифӣ шудааст:

*Чу кардӣ Кини Эраҷро сарогоз,*
*Ҷаҳонро кини Эраҷ нав шудӣ боз.*
*(Низомӣ)*

*Ёд дорам, ки Фаридуни малик Эраҷро*
*Подшо карду бад-ӯ дод саросар кайҳон.*
*(Ҷавҳарии Ҳиравӣ)*

## -Ю-

**ЮНУС (یونس)**

Юнус ибни Матто, ки дар Қуръон (Анбиё:87) Зуннун (соҳиби моҳӣ) низ хонда шуда, аз фарзандони Ҳуди пайғомбар буд ва модараш аз банӣ Исроил, ки бар аҳли Найнаво бар рисолат баргузида шуд ва бист сол ононро ба Худои таъоло даъват кард. Он қавм фармон набурданд ва ӯро биранҷониданд ва Юнус ҳарчанд сабр кард, суд надошт. Саранҷом аз Худои хеш бар эшон азоб хост ва худ бо аёлу кӯдакон аз миёни эшон берун шуд. Он гоҳ Худои таъоло абре сурх бифиристод, ки аз он забонаи оташ берун омад. Мардуми Найнаво чун абр бидиданд,

Юнусро талаб карданд ва ҳамин ки наёфтанд, донистанд, ки азоб омадааст. Вақте қавми Юнусро азоб иҳота кард, бо Худой итоб кард ва хашмгин бирафт (Анбиёъ:87) ва ба киштӣ нишаст ва тӯфон ба он расид. Гуфтанд: Аз гуноҳи яке аз киштинишинон аст ва Юнус бидонист, ки гуноҳкор аст. Се бор қуръа заданд ва ҳар бор ба номи ӯ даромад. Чун ин бидид, худро ба дарё афканд ва ин ҳангом шаб буд ва як моҳӣ ӯро балъид. Ба ривоёти дигар моҳии бузурге бар киштӣ роҳ гирифт. Дар киштӣ маллоҳе пир буд ва гуфт: Дар миёни шумо касе гуноҳкор аст, талаб кунед ва бад-ин моҳӣ диҳед, то бозгардад. Юнус гуфт: Ман гуноҳкорам, ки напазируфтанд ва аҳли киштӣ якон-якон худро бар моҳӣ арза карданд, касро напазируфт. Юнусро ба исрори худи ӯ ба дарё андохтанд ва моҳӣ даҳон боз кард ва ӯро фуру бурд (Соффот:142) ва дар торикии музоафи шиками моҳӣ қарор гирифт.

Юнус, ки гуноҳи хеш дониста буд, Худойро тасбеҳ гуфт. Қуръон дар бораи ӯ мегӯяд: Агар тасбеҳи Худой намегуфт, то қиёмат дар шиками моҳӣ мемонд (Софот:144). Моҳӣ бо ӯ ба сухан даромад ва гуфт: Маро фармудаанд, то туро ҳалок накунам; ҳар куҷо, ки хоҳӣ фуруд ой. Чун бо тане низор ба соҳил афканда шуд, Худованд дарахти кадуе бар ӯ бирӯёнид, ки бар ӯ шир афшонд, то неруи вай боз гардад. Он гоҳ Худо ӯро аз гумроҳию торикӣ бираҳонид ва дар сафи порсоён қарор дод. Навиштаанд, чун фариштагон тасбеҳи Юнус дар шиками моҳӣ бишуниданд, аз ӯ шафоат карданд ва Худо бифармуд, то моҳӣ ӯро ба соҳил афканад.

Чун қавми Юнус хабари рафтани ӯ бишуниданд, ҳама ба саҷда афтоданду зорӣ карданд. Ҳақтаъоло азоб аз эшон бигардонид ва тавбаи эшон пазируфт ва Юнусро ба миёни қавми хеш бозгардонид. Чун Юнус бозомад, ба истиқболи ӯ омаданд ва шодиҳо карданд ва он рӯз ба фоли нек гирифтанд ва сию як сол Юнус дар миёни эшон бимонд, то он гоҳ, ки фармони берун рафтани ӯ аз ин дунё омад.

Достони ҳазрати Юнус (Зуннун), бавижа қазияи шигифтангези рафтани ӯ дар даҳони моҳӣ дар адабиёти форсӣ таъсири васеъ ёфта ва бахусус ин моҳӣ, ки ҳамчун асои Мӯсо мазҳари балъандагӣ ва гурусначашмӣ тавонад буд, мазомини бадеъе бар қалами шоирон ҷорӣ кардааст:

*Юнон, ки буд модари Юнус, зи батни Ҳут*
*Ёде накарду кард зи исмат ҷаҳон ба худ.*

*(Дақиқӣ)*

*Юнусони тан-тро хилъат намебахшӣ, мабахш,*
*Юсуфони дин-тро дар чоҳу дар зиндон макун.*

*(Саноӣ)*

*Яке худро ба тамъи он ба гардун бурда чун Намруд,*
*Яке худро зи бими он ба об афканда чун Зуннун.*

*(Саноӣ)*

*Ман зи Балх ончунон шудам ба Сарахс,*
*Ба балову анову ҳасрату ҳам,*
*Ки гунаҳкор Юнус ибни Мато*
*Ба сӯи  Найнаво зи соҳили ям.*

*(Саноӣ)*

*Юнус ба батни моҳию Юсуф миёни чоҳ,*
*Мӯсо миёни Тиҳу Муҳаммад миёни ғор.*

*(Муъиззӣ)*

*Мустағрақи наъими ваянд аҳли ҳангу ҳуш,*
*Аз ғам наҷот ёфта чун Юнус аз наҳанг.*

*(Сӯзанӣ)*

*Юнус шунидаам, ки зи моҳӣ бало кашид,*
*Моҳӣ надидаам, ки зи Юнус бало кашид.*

*(Мухторӣ)*

*Машъали Юнусу чароғи Калим,*
*Базми Исову боғи Иброҳим.*

*(Низомӣ)*

*Аз далви Юсуфе биҷаҳад офтобу чашм*
*Бар Ҳути Юнусе ба тамошо барафканад.*

*(Хоқонӣ)*

*Чун моҳӣ ар буридазабонӣ, дилат ба ҷост,*
*Дил дар ту Юнусест забондони субҳгоҳ.*

*(Хоқонӣ)*

*Моҳӣ чу садаф гараш фуру хӯрд,*
*Чун Юнусаш аз даҳон барафканд.*
*(Хоқонӣ)*

*Чун Юсуф аз далв омада, дар ҳут чун Юнус шуда,*
*Аз ҳут дандон бистада, бар хоки габро рехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Қурси хуршед дар сиёҳӣ шуд,*
*Юнус андар даҳони моҳӣ шуд.*
*(Саъдӣ)*
*Вақтест хуш онро, ки бувад зикри ту мӯнис*
*В-ар худ бувад андар шиками ҳут чу Юнус.*
*(Саъдӣ)*

*Юсуф, ар бар риштаи меҳраш накардӣ эътисом,*
*Юнус, ар бар даргаҳи қурбаш наҷустӣ иқтироб,*
*То абад он як намеомад бурун аз батни ҳут,*
*То қиёмат он яке будӣ ба зиндони азоб.*
*(Қоонӣ)*

**ЮСУФ (يوسف)**

Юсуф – писари Яъқуб, аз Роҳил – зани маҳбуби ӯ ва бародартании Бинёмин буд. Яъқуб дувоздаҳ писар дошт, ки аз он миён Юсуф аз ҳама некрӯйтар буд ва гиромитар ва падар ӯро сахт дӯст медошт ва барои ӯ ридои махсус сохта буд.

Модари Юсуф мурда буд ва аммааш – Илиё ӯро бузург мекард. Қуръони маҷид достони ҳазрати Юсуфро «аҳсан-ул-қасас» (Юсуф:3) хонда ва онро нисбатан бо тафсири тамом дар дувоздаҳумин сура, ки ба номи ӯ (Юсуф) номида шуда, баён доштааст. Аз он пас муфассирин ва қиссапардозон бо тафсири бештар ва додани шоху баргҳои фаровон достони ҳазрати Юсуфро то ба он ҷо баст додаанд, ки сар ба чандин муҷаллад задааст ва бахусус моҷарои Юсуфу Зулайхо низ дар китобҳои мустақил тавассути шуарои форсизабон ба назм даромадааст.

Иҷмоли воқеа ҳудудан бар асоси тафосири Қуръон аз ин қарор аст, ки Юсуф шабе ёздаҳ ситораву моҳу хуршедро ба хоб

дид, ки ӯро саҷда мекарданд. Яъқуб хоби вайро таъбир кард ва аз ӯ хост, ки барои бародарон нақл накунад. Аммо бародарон саранҷом бар вай ва муҳаббати падар ба ӯ ҳасад бурданд ва ба ҳила ӯро ба саҳро кашонданд ва дар чоҳ афканданд ва пироҳани хунолуди ӯро барои падар оварданду гуфтанд: Юсуфро гург даридааст. Корвоне, ки озими Миср буд ва аз он ҳаволӣ мегузашт, Юсуфро аз чоҳ баркашид ва ба Миср бурд ва ба маъразӣ фурӯш гузошт. Азизи Миср, ки марде иннин (нотавони ҷинсӣ) буд, ба исрори ҳамсари некӯруяш Зулайхо ӯро ба самани бахс (баҳои андак) харид ва занро гуфт: Ӯро гиромӣ дор, то чун бузург шавад, ба фарзандӣ гирамаш. Юсуф дар дарбори Азизи Миср болид ва Худованд ӯро илми таъбири хоб омӯхт. Дар ин миён Зулайхо бар ӯ дил бохт ва вайро ба хештан фаро хонд. Юсуф имтиноъ кард ва аз пеши ӯ бигурехт ва зан аз паси ӯ давон ҷомаи ӯ бигирифт ва аз пушт бидарид, ки ногоҳ шӯяш аз роҳ расид ва ҳарду хиҷил шуданд.

Зулайхо Юсуфро ба сӯиназар муттаҳам кард ва аз шӯй хост, вайро ба зиндон афканад. Занони шаҳр Зулайхоро бар ишқи ин ғулом маломат карданд. Зулайхо ононро ба хона фаро хонд ва чун эшон пас аз ғизо ҳар як турунҷе ва корде ба даст гирифтанд, Юсуф аз дар даромад. Занҳо, ки корд бар турунҷ ниҳода буданд, чунон дар Юсуф хира бимонданд, ки дасти хеш бибуриданд. Зулайхо гуфт: Ин ҳамон аст, ки маро маломат кардед аз баҳри вай ва занон ба зебоии Юсуф муқирр омаданд.

Юсуф дар зиндон хоб мегузорд. Хонсолор ва шаробдори Азизи Миср, ки дар зиндон буданд хоби худ бар Юсуф нақл карданд. Шаробдор гуфт: Дар хоб дидам, ки ангур фишурдам ва шира кардам. Хонсолор гуфт: Ман дидам, ки табақи нон бар сар ниҳодам ва мурғони ҳаво онро мехӯрданд. Юсуф таъбир кард, ки шаробдор зинда мемонад ва ба сари кори худ боз меравад ва хонсолорро бар дор кунанд ва мурғони ҳаво гӯшти вай бихӯранд. Юсуф дар ин миён аз ёди Худо рафт ва шаробдорро гуфт: Пеши Худовандат (Азизи Миср) аз ман ёд кун. Шайтон шаробдорро фаромӯшӣ дод, то Юсуф ҳафт сол дар зиндон бимонад.

Дар соли ҳафтум Азизи Миср ба хоб дид, ки ҳафт гови чоқ (фарбеҳ) биёмаданд ва ҳафт гови лоғарро бихӯрданд. Ҳеч кас натавонист таъвили он бозгӯяд, ки ногоҳ шаробдорро аз Юсуф ёд омад ва хост аз ӯ таъвилашро бипурсанд. Хоби Азиз пеши ӯ бурданд. Юсуф гуфт: Ҳафт сол бигзарад бо фарохию неъмат ва

пас аз он ҳафт сол биёяд, ки қаҳтию хушксолӣ бошад. Азиз ин таъвилро писандид ва гуфт, ғаллоту неъмату арзоқ дар ин ҳафт сол нахуст гирд кунанд, то дар қаҳту хушксолӣ ононро ранҷе нарасад ва ба поси ҳақшиносӣ Зулайхоро ба Юсуф дод. Зулайхо бокира буд, зеро ки шӯи ӯ мард набуд ва Юсуф аз Зулайхо ду фарзанд овард. Аз он пас Юсуф хизонадори Миср буд ва гандум дар солҳои қаҳт мефурӯхт.

Яъқуб, ки аз ғами дурии Юсуф нобино шуда буд, даҳ писари хешро фиристод, то аз Миср гандум биёваранд ва Бинёминро ба ёдгори Юсуф назди хеш нигаҳ дошт. Бародарон бидуни он ки аз Юсуф ёдашон бошад, ба Миср омаданд. Юсуф ононро шинохт ва гандум ба он шарт фурӯхт, ки бори дигар бо бародари кӯчактар боз оянд. Бори дувум, ки бародарони Юсуф бо Бинёмин барои харидани гандум ба Миср омаданд, Юсуф ҳангоми кашидани гандум соъ (паймона) дар ҷуволи Бинёмин гузошт ва ӯро ба туҳмати норостӣ назди худ нигаҳ дошт ва пироҳани худ ба бародарон дод, ки вақте онро ба Яъқуб доданд, бӯйи Юсуфро шинохт ва биноии хешро бозёфт ва шодиҳо кард ва бо писарон ба Миср рафт ва дар он ҷо неъмату иззат ёфт.

Достони Юсуф аз ҷамеъи ҷиҳот ва бавижа аз ҳайси робитаи ӯ бо Зулайхо ба таври васеъе мавриди таваҷҷуҳи шоирону нависандагон дар адаби форсӣ қарор гирифтааст ва аз ин раҳгузар мазомини бешуморе пиромуни чоҳи Юсуф, гурги Юсуф, пироҳани Юсуф, ҳусни Юсуф, хоби Юсуф ва … падид омадаанд, ки дар ин ҷо ба муҷмале аз шавоҳиди муфассал ишора мешавад:

*Нигорино, шунидастам ки гоҳи меҳнату роҳат*
*Се пироҳан салаб будаст Юсуфро ба умр андар.*
*Яке аз кайд шуд пурхун, дувум шуд чок аз туҳмат*
*Севум Яъқубро аз бӯш равшан гашт чашми тар.*

*(Рӯдакӣ)*

*Ба чеҳра Юсуфи дигар, валекин*
*Ба ҳиҷронаш манам Яъқуби дигар.*

*(Дақиқӣ)*

*Дарди ишқ аз марди ошиқ пурс, аз оқил мапурс,*
*К-огаҳӣ набвад зи обу ҷоҳи Юсуф чоҳро.*

*(Саноӣ)*

*Эй басо Юсуфрӯён, ки дар ин Миср буданд,*
*Ки чу Яъқуб падаршон магар аз Канъон нест.*
*(Саноӣ)*

*Юсуфат муҳтоҷи шалворест, эй яъқубчашм,*
*Бо зарирӣ хӯ куну дар банди пироҳан мабош.*
*(Саноӣ)*

*На туӣ Юсуфи Яъқуб, макун қисса дароз,*
*Юсуфонро набувад чора аз ин бадгуҳарон.*
*Юсуфи Мисрӣ даҳ сол зи зан зиндон дид,*
*Пас, туро кай хатаре доранд, ин бехатарон?*
*(Саноӣ)*

*Бе ҷамоли Юсуфу бе сӯзи Яъқуб аз газоф*
*Тӯтиёе н-ояд аз ҳар бод в-аз ҳар пираҳан.*
*(Саноӣ)*

*Валлаҳ, ки чу гурги Юсуфам, валлаҳ,*
*Бар хира ҳамениҳанд буҳтонам.*
*(Масъуди Саъд)*

*Агар ту дорӣ ҳусну малоҳати Юсуф,*
*Чаро чу Юсуф ман мондаам зи ишқ ба чоҳ?!*
*(Масъуди Саъд)*

*Ба некӣ Халилӣ, ба покӣ Калимӣ,*
*Ба рӯю хирад Юсуфу мустафоӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Муҳаммадхисолию одамкамолӣ,*
*Бироҳимхулқию юсуфлиқоӣ.*
*(Масъуди Саъд)*

*Аз мидҳати ту роҳати пироҳани Юсуф,*
*Дар зикри ту хосийяти ангуштарии Ҷам.*
*(Мухторӣ)*

*Сурату маъно кунун овозаи мадҳат шунид,*
*Аз даҳони ман бароянд чун рухи Юсуф зи чоҳ.*
*(Мухторӣ)*

*В-ин турфатар, ки ҳаст бар аъдот низ танг,*
*Пас, чоҳи Юсуф аст, агар чоҳи Бежан аст.*
*(Анварӣ)*

*Хоҷае буд аз инон, ҳама бартар зи шараф,*
*Марди мӯсокафи исодами юсуфдидор.*
*(Анварӣ)*

*Дар шаъни ниёз ояти эҳсону аёдит*
*Чун пираҳани Юсуфу чашми падар омад.*
*(Анварӣ)*

*Мурги саҳар шаноат аз он зад чу мисриён,*
*К-он соъи ид дид ба бори саҳар дараш.*
*(Хоқонӣ)*

*Сонии мисрии ӯ Юсуфи Мисрист ба ҷуд,*
*Соъи хоҳандаи Канъон ба Хуросон ёбам.*
*(Хоқонӣ)*

*Гурги пиранд ҳама пардадарон,*
*Юсуфе бар сари бозор куҷост?*
*(Аттор)*

*Аз амд сари чоҳи занахдон бинапӯшед,*
*То Юсуфи гумгашта даромад, ба чаҳ уфтод.*
*(Аттор)*

*Имрӯз тавба бишканам, парҳезро бар ҳам занам,*
*К-он Юсуфи хубони ман аз шаҳри Канъон мерасад.*
*(Шамс)*

*Яке пурсид аз он гумкардафарзанд,*
*Ки эй равшангуҳар пири хирадманд,*

*Зи Мисраш бӯйи пироҳан шунидӣ,*
*Чаро дар чоҳи Канъонаш надидӣ?*
*(Саъдӣ)*

*Пироҳане, ки ояд аз ӯ бӯйи Юсуфам,*
*Тарсам, бародарони ғаюраш қабо кунанд.*
*(Ҳофиз)*

*Юсуфи гумгашта боз ояд ба Канъон, ғам махӯр,*
*Кулбаи аҳзон шавад рӯзе гулистон, ғам махӯр.*
*(Ҳофиз)*

*Мо Юсуфи худ намефурӯшем,*
*Ту сими сиёҳи худ нигаҳ дор.*
*(Саъдӣ)*

*Азизи қадрдоне нест дар Мисри сухансанҷӣ,*
*Надорад варна ҷинсе ғайри Юсуф корвони мо.*
*(Соиб)*

*Аз ҳадиси дилгушо, Сойиб, даҳанро дӯхтан*
*Юсуфи покизадомонро ба зиндон кардан аст.*
*(Соиб)*

*Дар парда ҳусн аз нигаҳи шӯхчашми мост,*
*Юсуф дукон зи ҷӯши харидор бастааст.*
*(Соиб)*

*Дигар аз Юсуфи гумгашта сухан натвон гуфт,*
*Тапиши хуни Зулайхо на ту дорию на ман.*
*(Иқбол)*

*Юсуфи моро агар гурге барад,*
*Беҳ, ки марди нокасе ӯро харад.*
*(Иқбол)*

Ҳофиз бо ишора ба лавозими достони Юсуф мазмуне бадеъ офаридааст:

*Азизи Миср ба рағми бародарони ғаюр*
*Зи қаъри чоҳ баромад, ба авҷи моҳ расид.*
*(Ҳофиз)*

Шоири муосир ҳам бо зарофати тамом дар байте ба достони даровехтани Зулайхо ба Юсуф ишора кардааст:

*Ҳазорон бор баргардондаам рӯй аз ту Юсуфвор,*
*Зулайхогуна даст аз пушт дар пироҳанам ҳастӣ.*
*(Ахавони Солис)*

**ЮШАЪ ИБНИ НУН** (يوشع بن نون)

Хоҳарзода ва ҷонишину мусоҳиби ҳазрати Мӯсо (а) буд, ки бо вай ба ҳамроҳи банӣ Исроил ба Тиҳ рафт ва қавми ӯро пас аз чиҳил сол аз саргардонӣ наҷот дод. Вақте Мӯсо ба талаби Хизр баромад, Юшаъ низ ба ҳамроҳи ӯ буд. Мӯсо Юшаъро гуфт: Ман наёсоям, то ба миёни ду дарё (Маҷмаъ-ул-баҳрайн) нарасам, (Каҳф:60) пас таом баргир. Юшаъ моҳии бузург баргирифт ва бирён кард ва Мӯсо ба он Маҷмаъ-ул-баҳрайн расид. Он ҷо чашмаи ҳайвон буд ва Мӯсо аз оби ҳайвон қатрае бар лаби моҳии бирён чаконид ва он моҳӣ ба фармони Худои таъоло зинда шуд ва хештан ба дарё афканд. Об аз ду тараф боз шуд ва замин падидор кард ва моҳӣ ба замин миёни ду об бинишаст (Каҳф:61) ва он ду дунболи моҳӣ бирафтанд ва Хизрро биёфтанд.

Пас аз Мӯсо Худои таъоло Юшаъро пайғамбарӣ дод, то банӣ Исроилро аз Тиҳ берун барад ва бо ҷабборони Булқо ҳарб кунад. Юшаъ он ҷоро дар муҳосира гирифт ва подшоҳи ҷаббори шаҳрро ба ҳамроҳи Балъоми Боур, ки дар ин шаҳр буд бигирифту бикушт. Ӯ барои ин ки ҷангро битавонад ба поён барад, ба хуршед амри тавақкуф дод. Қалқашандӣ ба нақл аз таворих овардааст, ки Ҳорун ибни Имрон ва Юшаъ ибни Нун барои ҳазрати Мӯсо нависандагӣ мекарданд.

Ҷузъиёти достони Юшаъ ба унвони яке аз аъозими паёмбарон дар адабиёти форсӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтааст:

*Юшаъ бин Нун агарчи низ васӣ буд,*
*Ҳамбари Ҳорун набуд Юшаъ бин Нун.*
*(Носири Хусрав)*

*Таъвил кун талаб, ки ҷуҳудонро*
*Ин қавл панди Юшаъ бин Нун аст.*
*(Носири Хусрав)*

*Ҳавлу хашми Юшаъе бояд дар ин раҳ бадрақа,*
*Фиқҳу фазли Юсуфе бояд дар ин раҳ ғамгусор.*
*(Саноӣ)*

*Ҳоли Илёсу Юшаъу Зулкифл*
*Ёфта ҳар як аз кифояти кифл.*
*(Саноӣ)*

## -Я-

**ЯДИ БАЙЗО (يَدِ بيضا)**

Чунон ки аз оёти мутаъаддиди Қуръони карим бармеояд (Аъроф:108; Тоҳо:22; Шуъаро:33; Намл:12; Қасас:32), аз ҷумлаи каромоту муъҷизоти ҳазрати Мӯсо (а) ин буд, ки чун дастро дар зери бағал мебурду берун меовард, нуре аз он зоҳир мегашт ва ба осмон тутуқ мекашид ва оламро равшан мекард ва чун ба бағал мебурд, он нур бартараф мешуд. Ин сапедӣ ояти нубуввату нишони Худои таъоло буд.

Баъзе гӯянд: Дар кафи дасти ӯ нуре буд, ки чун оина медурахшид ва ба ҷониби ҳар кас медошт, беҳуш мешуд ва чун даст ба бағал мебурд, ба ҳуш меомад. Ин муъҷиза баъдҳо дар саргузашти ҳазрати Мӯсо ба «яди байзо» (дасти сафеду равшан) маъруф шуда ва бо ҷавҳари афсонаӣ ва хаёлангезии хоссе ки дорад, мавриди таваҷҷуҳу истифодаи шоирону нависандагони форсизабон воқеъ шудааст:

*Куҷо хуршеди рахшонро бипӯшад зери доман дар*
*Ба он монад, ки Аҳреман ҳаме пӯшад яди байзо.*
*(Муъиззӣ)*

*Ба тегу килк дили душманон ту бишкастӣ,*
*На чӯби ҷонварат буду на яди байзо.*
*(Муъиззӣ)*

*Ӯ чу суъбон бошад андар разм бо саҳму ниҳеб,*
*Ту чу Мӯсову кафи ту чун яди байзо бувад.*
*(Муъиззӣ)*

*Касе к-ӯ доман аз олам кашид, эй дӯст, натвонад,*
*Куҷо донад намуд аз ҷайб ҳаргиз ядди байзое?!*
*(Саноӣ)*

*Ба шеър хотири Атторро дами Исост,*
*Аз он ки ҳаст чу Мӯсиш сад яди байзо.*
*(Аттор)*

*Худойгоно, имрӯз дар саводи ҷаҳон*
*Ба қатъи тег туро дидаам яди байзо.*
*(Аттор)*

*Оре, бинои ҷодуи фиръавнӣ аз ҷаҳон*
*Суъбони асваду яди байзо барафканад.*
*(Хоқонӣ)*

*Дар яди байзош суъбон аз каманди хайзарон*
*Хасмро зиқ-ун-нафас з-он хайзарон ангехта.*
*(Хоқонӣ)*

*Нуҳ чарх ҳашт байдақи шатранҷи мулки ӯст,*
*Ӯ шоҳи нусрат аз яди байзои мӯсавӣ.*
*(Хоқонӣ)*

*На занги ориятӣ буд бар дили Фиръавн,*
*Ки сайқали яди байзо сиёҳияш назидуд.*
*(Саъдӣ)*

*Балогати яди байзои Мӯсии Имрон*
*Ба кайду сеҳр чӣ монад, ки соҳирон созанд.*
*(Саъдӣ)*

*Ин ҳама шаъбадаи хеш, ки мекард ин ҷо,*
*Сомирӣ пеши асову яди байзо мекард.*
*(Ҳофиз)*

*Забони пок бувад лозими дили равшан,*
*Ки барг аз яди байзост нахли Айманро.*
*(Соиб)*

*Эй амини давлати тазҳибу дин,*
*Он яди байзо барор аз остин.*
*(Иқбол)*

*Ба дасти ӯ агар додӣ ҳунарро,*
*Яди байзост андар остинаш.*
*(Иқбол)*

«Ва дар ҳуббу буғз ва ва ҳаллу акду афсуну найранҷ яди байзову дами Исо дорад».

(«Синдбоднома»)

Яди байзо, ки дар тадовул «яду байзо» ҳам гуфта мешавад, маҷозан ба маънии каромоту хавориқи одот ва маҳорат дар коре доштан ба кор меравад:

*Худ камтарин нисори баҳоест идро*
*Байзову аскар аз яди байзои аскараш.*
*(Хоқонӣ)*

Яди байзо кардан ба мафҳуми коре бас душворро бо қудрате шабеҳ ба эъҷоз аз пеш бурдан низ омадааст:

*Гулзор шавад ҳамчу ҷуҳудони абопӯш,*
*Куҳсор чу Мӯсо бинамояд яди байзо.*
*(Муъиззӣ)*

*Дар илоҷаш яди байзо бинамоед магар,*
*К-оташи ҳусн бад-он сабзшаҷар боздиҳед.*
*(Хоқонӣ)*

**ЯЛДО (шаб) ((یلدا (شب))**

Ялдо чунон ки ағлаби фарҳангҳо овардаанд, маъхуз аз сурёнӣ ба маънии мелоди арабист ва чун шаби ялдоро бо мелоди Масеҳ татбиқ мекардаанд, аз ин рӯ ба ин ном хонда шудааст. Чун эрониён ин шабро шаби таваллуди Митро (Меҳр) медонистаанд, онро бо талаффузи сурёнияш пазируфтанд ва дар воқеъ ялдо бо нуили урупоӣ ки дар 25-и десомбир (декабр) тасбит шуда, муодил аст. Бинобар ин, нуили урупоӣ ҳамон шаби ялдо ё шаби чиллаи эронист.

Маросими таваллуди Митро ба унвони як рӯзи муқаддас бо оини Меҳр ба Урупо рафт. То он замон ҷашни таваллуд ва таъмиди Масеҳ рӯзи шашуми жонвия гирифта мешуд. Пас аз он ки масеҳият нуфуз ёфт ва бисёре аз одобу русуми меҳрӣ дар он ҷазб шуданд, мелоди Меҳр, ки ба эътиқоди меҳрпарастон наҷотдиҳандаи башарият дар охируззамон хоҳад буд, ба Масеҳ мунтасаб гашт ва бо густариши масеҳият дар Шарқ муҷададдан ба Эрон боз гашт ва «Шаби ялдо» номида шуд. Шаби ялдо ё шаби чилла дар оғози зимистон ва пешонии чиллаи бузург барои гоҳшумории Эрони қадим падид омада ва дар китобҳои нуҷум, аз ҷумла осори Берунӣ аз он сухан рафтааст.

Ялдо тӯлонитарини шабҳои сол ва оғози инқилоби шатавист (зимистонӣ), ки пас аз он офтоб аз бурҷи Қавс ба бурҷи Ҷадй таҳвил мешавад ва рӯзҳо андак-андак баландтар (дарозтар) мешаванд. Ин тӯлонитарин шаби сол дар назари эрониён наҳс буд, зеро илова бар сармои сахти зимистонӣ дар ин шаби деранда ҳамлаи аҳремани торикӣ идома меёфт. Барои дафъи ин нуҳусат эрониён то бозомадани хуршед ба даври оташ шодӣ мекарданд ва хон мегустарданд ва маязд нисор мекарданд, ки бозмондаи ин расм ҳанӯз барҷой аст.

Кирмониҳо муътақид буданд, Қорун ба шакли ҳезумшикане шаб ба дари хонаҳо меояд ва ҳезум ба онҳо медиҳад, ки ин ҳезумҳо ба шимш (хишт)-и тило табдил мешаванд ва бинобар ин, то субҳ бедор мемонанд. Ин маросим ёдовари Бонуил дар Крисмус аст ва мерасонад, ки Ялдои эронӣ ва Крисмус аз як моя сарчашма гирифтаанд.

Дар адабиёти форсӣ шуаро зулфи ёр ва ҳамчунин рӯзи ҳиҷронро аз ҳайси сиёҳӣ ва дарозӣ ба шаби ялдо ташбеҳ мекунанд ва аз ашъори бархе аз онҳо монанди абёти зер аз

Муъиззӣ ва Саноӣ низ робитаи байни Масеҳ ва Ялдо дарк мешавад:

*Эзади додор меҳру кини ту, гӯӣ,*
*Аз шаби Қадр офариду аз шаби Ялдо.*

*З-он ки ба меҳрат бувад тақарррируби муъмин,*
*З-он ки ба кинат буват тафохури тарсо.*

*(Муъиззӣ)*

*Ба соҳибдавлате пайванд, агар номе ҳамехоҳӣ,*
*Ки як аз чокарий Исо чунон маъруф шуд Ялдо.*

*(Саноӣ)*

Шояд ба асоси ин байт буда, ки соҳиби «Бурҳони қотеъ» пиндошта, ки Ялдо номи яке аз мулозимони ҳазрати Исо (а) будааст.

Шавоҳиди дигар:

*Нури рояш тирашабро рӯзи нуронӣ кунад,*
*Дуди хашмаш рӯзи равшанро шаби Ялдо кунад.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Қандил фурӯзӣ ба шаби Қадр ба масҷид,*
*Масҷид шуда чун рӯзу дилат чун шаби Ялдо.*

*(Носири Хусрав)*

*Карда хуршеди субҳи мулки ту*
*Рӯзи ҳама душманон шаби Ялдо.*

*(Масъуди Саъд)*

*Шоҳе, ки ҳавлу кинаи ӯ бар адуи мулк*
*Тобанда рӯзро шаби Ялдо кунад ҳаме.*

*(Масъуди Саъд)*

*Ҳама шабҳои ғам обистани рӯзи тараб аст,*
*Юсуфи рӯз ба чоҳи шаби Ялдо бинанд.*

*(Хоқонӣ)*

*Ҳаст чун субҳ ошкоро, к-ин сабӯҳе чандро*
*Бими рӯзи растахез аст аз шаби Ялдои ман.*

*(Хоқонӣ)*

*«Ва дар шабҳои Ялдои зулм, ки офтоби мулки ман ба мағриби завол уфул намояд, чароғи фароғ чӣ гуна афрӯзанд?»*

*(«Синдбоднома»)*

*Рӯзи рӯяш чу барандохт ниқоби шаби зулф,*
*Гуфтӣ аз рӯзи қиёмат шаби Ялдо бархост.*

*(Саъдӣ)*

*Назар ба рӯйи ту ҳар бомдод Наврӯзест,*
*Шаби фироқи ту ҳар шаб, ки ҳаст, Ялдоест.*

*(Саъдӣ)*

*Суҳбати ҳукком зулмати шаби Ялдост,*
*Нур зи хуршед ҷӯй, бу, ки барояд.*

*(Ҳофиз)*

*Бедор шав, ки дар шаби Ялдои нестӣ*
*Дар парда аст чашми туро турфа хобҳо.*

*(Соиб)*

*Рӯз паҳлуи шаби Ялдо занад,*
*Хешро имрӯз бар фардо занад.*

*(Иқбол)*

*Ашки худ бар хеш мерезам чу шамъ,*
*Бо шаби Ялдо даровезам чу шамъ.*

*(Иқбол)*

*Чашми ҷонро сурмааш аъмо кунад,*
*Рӯзи равшанро шаби Ялдо кунад.*

*(Иқбол)*

*Ман дар дилам ҳазор шаби қутбист,*
*Ҳамраҳ ҳазорҳо шаби Ялдоро.*

*(Ахавони Солис)*

**ЯСАЪ (يَسَع)**

Ясаъ ибни Ахлуб, паёмбарест, ки бинобар Қуръон дар канори Исмоил ва Зулкифл аз ниёкон шумурда шудааст (с. 48). Ин ном, бо ин ки ба қавли асҳоби луғат «аъҷамист», ағлаб бо «ал» ба сурати «Алясаъ» омадааст. Дар таъриххо овардаанд: Илёси паёмбар ба хонаи пирзане фуруд омад, ки фарзанде замингир ба номи «Алясаъ» дошт ва ба дуои ӯ саломат ёфт. Илёс ҷуббаи хеш ба ӯ бахшид ва вайро ҷонишини худ кард ва ба ин ҷиҳат дар бархе манобеъ Ясаъро «Ибн-ул-аҷуз» хондаанд.

Дар Таврот ҳаст, ки Ясаъ аз Худо хост, то ду баробари Илёс қудрату қувват дошта бошад ва ин тақозо пазируфта шуд. Навиштаанд, ҳамаи уламои банӣ Исроил ба ӯ гаравиданд ва дигаронро ҳарчанд панд дод, напазируфтанд, то ин ки Худои таъоло малике бедодгар бар эшон фиристод ва чаҳорсад сол баромад ва эшон дар балову азоб мебуданд ва саранҷом Ҳақтаъоло Ашмуил ибни Ёроро бар эшон фиристод.

Номи Ясаъ ба унвони яке аз паёмбарони маъруф ба нудрат дар адабиёти форсӣ омадааст:

*Панди Луқмону саргузашти Ясаъ,*
*Дину дил дар вараъ, барӣ зи тамаъ.*
*(Саноӣ)*

**ЯҲВА (يَهوَه)**

Яҳва ё Яҳува ба забони ибрӣ дар Таврот барои исми бузурги Худои якто ба кор рафта ва ба эътиқоди бархе аз калимаи «Аҳуро»-и эронӣ гирифта шудааст. Ин калима аз оғоз номи худои мутлақ набуд, балки пеш аз замони ҳазрати Мӯсо банӣ Исроил ӯро дар раъси се гурӯҳи нимахудоён (Каррубиюн, Саррофиюн ва Улуҳиюн) медонистанд.

Барои ин калима маъонии мутаъаддид аз қабили «манам, ки манам» «ҳастам, он ки ҳастам» ва … овардаанд, ки ағлаб бар сармадият ва абадият далолат мекунад.

Дар шеъри муосири форсӣ ба нудрат ба номи Яҳва (худои яҳудиён) ишора шудааст:

*Шояд, ки чашми ситорае ба шаҳодат*
*Дар миёни ин ҳаёкили ниме аз ранҷу ниме аз марг,*

*Ки дар гузаргоҳи руъёи Иблис ба халои ҷовидона пайвастаанд,*
*Тасвире чунон битавон ёфт,*
*Ки шабоҳате аз Яҳва*
*Ба мерос бурда бошад.*
*(Аҳмади Шомлу)*

*Яҳва машриқро ба рӯдхона дод*
*Ва шанберо ба бекорон,*
*Ҳар ҳафт рӯзи ҳафта ҳароҷ аст.*
*(Тоҳира Саффорзода)*

**ЯҲЁ ИБНИ ЗАКАРИЙЁ (يحيى ابن زَكريّا)**

Закарийё муддатҳо дар орзуи фарзанд буд ва ҳарчанд дуо кард, ӯро фарзанд наёмад ва навмед шуд. Аммо ҳамин ки пеши Марям дар зимистон меваи тобистонӣ дид, гуфт: Он Худой, ки қодир аст дар зимистон меваи тобистонӣ биёварад, қодир аст, маро низ фарзанд диҳад. Пас дигарбора дуо кард, то ин ки Худои таъоло дуои ӯ иҷобат кард ва ӯро ба Яҳё, ки вайро сайй иду ҳасур (ба маънии порсо) хонд (Оли Имрон: 39), башорат дод ва нишонаи башорат се рӯз рӯзаи самт (хомӯшӣ) буд. Мавлоно дар «Маснавӣ» ба ин мавзуъ ишора дорад:

*З-он нишон бо волиди Яҳё бигуфт,*
*Ки наёӣ то се рӯз аслан ба гуфт.*
*То се шаб хомӯш кун аз неку бад,*
*Ин нишон бошад, ки Яҳё оядат.*

Яҳё холазодаи Исо ибни Марям ва бо ӯ ҳамзамон буд. Масеҳиён муътақиданд, ки Яҳё Исоро таъмид дод ва чун Исо изҳори нубувват кард, ба ӯ имон овард ва ба ҳамин ҷиҳат ба Яҳёи таъмиддиҳанда маъруф шудааст. Каромот ва хисоли неки ӯ дар китобҳои сияр мастур аст.

Дар ахбор омадааст: Он шабе, ки Исоро ба осмон хостанд бурд, Яҳёро бихонд ва гуфт: Ту халқро даъват мекун, ки ман дар замин нахоҳам буд. Ҳерудис – подшоҳи замонаи ӯ, ки ба Яҳё низ иродат дошт, хост, бо наваи худ – Ҳирудиё музовиҷат кунад ва Яҳё ӯро манъ кард. Ҳирудиё духтари худ – Салумаро барои Ҳерудис фиристод, то ҳангоми изҳори алоқа аз ӯ сари Яҳёро

бихоҳад. Салума низ аз Ҳерудис ҳамин дархостро кард ва ӯ дастур дод, ки дар зиндон сари Яҳёро ҷудо карданд ва дар ташти тило пеши вай гузоштанд. Чунин гӯянд, ки хуни Яҳё наёромид ва ҳамчунон меҷӯшид, то ин ки ҳафтод ҳазор ва ба ривоёте як саду шаст ҳазор аз Исроилиёнро сар буриданд ва кушандаи Яҳёро низ бикуштанд ва он гоҳ хуни Яҳё аз ҷӯшиш бозистод.

Собиини муваҳҳид, ки мавтини онҳо ағлаб Байнаннаҳрайн буд ва бақоёи онон то имрӯз низ вуҷуд доранд, пайравони ҳазрати Яҳёи таъмиддиҳанда ҳастанд.

Аз шаҳодати Яҳё дар адаби форсӣ низ ёд шудааст:

*Зоди раҳу захираи ин водии маҳиб*
*Дар ташт сарбурида чу Яҳё ниҳодаанд.*

*(Аттор)*

Дар байти зер ба пирии модари Яҳё ва овардани фарзанд ишора шудааст:

*Аҷузи ҷаҳон модари Яҳйиосо*
*Аз ӯ ҳомили тоза заҳдон намояд.*

*(Хоқонӣ)*

**ЯҲМУМ (يَحموم)**

Номи чанд асби маъруф, аз ҷумла асби ҳазрати Ҳусайн ибни Алӣ (а) ва асби Ҳошим ибни Абдулмалик ва Нуъмон ибни Мунзар аст, ки дар адабиёти форсӣ ба хушхиромӣ ва тезгомӣ маъруфанд.

Дар тавсифи асби мамдуҳ:

*Рахш бо ӯ логару Шабдиз бо ӯ кундрав,*
*Вард бо ӯ арҷалу Яҳмум бо ӯ ажгаҳан.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Офарин з-он маркаби Шабдизранги рахшрӯй,*
*Аъваҷе модарш в-он модаршро Яҳмум шӯй.*

*(Манучеҳрӣ)*

*Обод бар он бораи маймуну ҳумоюн,*
*Хушгом чу Яҳмуму раҳанҷом чу Дулдул.*

*(Ҷабалӣ)*

*Чарх Нуъмони дувум хондату гуфт*
*Наъли Яҳмуми туам тоҷи сар аст.*

*(Хоқонӣ)*

Яҳмум номи парандаи хушранг низ будааст.

**ЯҲМУС** – номи гове, ки моҳии замин бар пушт ё сари шохи ӯ қарор дорад – моҳӣ; гов.

**ЯЪҚУБ ИБНИ ИСҲОҚ** (يعقوب بن اسحاق)

Яъқуб ҷадди иброниён ва фарзанди Исҳоқ аст, ки бинобар ривоёти исломӣ, ки бахше аз он бо Таврот мувофиқ аст, бо Ису (Ийс) тавъамон буданд ва чун Ису нахуст аз модар мутаваллид шуд ва Яъқуб ба дунболи ӯ буд, ба ин ном хонда шуд. Бинобар Таврот, чун ҳангоми таваллуд пошнаи бародари худро гирифта буд, Яъқуб (ба маънии: пошнаро мегирад) номида шуд.

Исҳоқ Исуро бештар дӯст медошт ва модараш Яъқубро. Ису сайёд буд ва Яъқуб шубон ва аз ҳамон оғоз хусумате миёни онҳо пайдо шуд, ки дар китобҳои тафсиру сияр ба он ишора шудааст. Як бор Яъқуб худро ба сурати бародар даровард ва ба назди падари кӯри хеш рафт, то аз ӯ баракат гирад. Пас аз марги падар Яъқуб аз бими Ису бархост ва ба шаб аз он диёр бирафт ва ба ин ҷиҳат Исроил хонда шуд (ли-ан-наҳу ясрӣ би-л-лайл – барои он ки ба шаб ҳаракат кард). Чун Яъқуб ба Шом расид, холашро бидид, ки хостаи бисёр дошт бо ду духтар: Лиё, ки меҳтар буд ва Роҳил, ки кеҳтар буд. Яъқуб Роҳилро аз холи хеш ба занӣ хост ва ҳафт сол ҷиҳати кобини духтар шубонӣ кард. Баъд аз ҳафт сол духтари меҳтар, яъне Лиёро ба ӯ доданд ва чун Роҳилро бихост, гуфтанд: Ҳафт соли дигар шубонӣ кун. Яъқуб пас аз чаҳордаҳ сол ду хоҳар ба кобин дошт: Лиё зишт ва зоё буд ва Роҳил зебо ва сутурван, ки дар охир Бинёмин ва Юсуф аз ӯ бизоданд. Худои таъоло Яъқубро паёмбарӣ дод ва халқе бисёр ба ӯ гаравиданд.

Яъқуб дувоздаҳ писар дошт, ки кӯчактарини онон Юсуфро аз ҳама бештар дӯст медошт. Бародарон бар Юсуф ҳасад бурданд

ва вайро дар чоҳ андохтанд ва пироҳани хунолудашро барои падар оварданд. Яъқуб дар фироқи фарзанд он қадр гирист, ки чашмонаш нобино шуд ва пас аз солҳо, ки бародарон Юсуфро дар Миср ёфтанд ва пироҳани ӯро барои Яъқуб оварданд, бӯи фарзандро аз пироҳан бишинохт ва биноии хешро бозёфт. Пас аз он Яъқуб низ ба Миср омад ва ҳамон ҷо ҳам вафот ёфт.

Бинобар ривоёт Яъқуб ҳангоми дурӣ аз Юсуф барои худ хонае гузида буд, ки дар он менишаст ва дар фироқи Юсуф мегирист. Ин хонаро Байт-ул-ҳазан ё Байт-ул-аҳзон (ғамхона ё хонаи ғамҳо) ном ниҳоданд, ҳамон ки Ҳофиз аз он ба унвони «кулбаи аҳзон» ёд кардааст:

*Юсуфи гумгашта боз ояд ба Канъон, ғам махӯр,*
*Кулбаи аҳзон шавад рӯзе гулистон, ғам махӯр.*
*(Ҳофиз)*

Дар асотири милали дигар ва бавижа дар фарҳанги Мағрибзамин ривоятҳои достонии дигаре дар мавриди Яъқуб дида мешаванд.

Ҳадиси фироқи Яъқуб дар қиболи фарзанди дилбанди хеш дар адабиёти форсӣ мавриди таваҷҷуҳи шоирон қарор гирифтаву мазомини бадеъу бикре дар боби он пардохта шудааст:

*Ба чеҳра Юсуфи дигар, валекин*
*Ба ҳиҷронаш манам Яъқуби дигар.*
*(Дақиқӣ)*

*Буд дар Миср монда Юсуфи хуб,*
*Бу ба Канъон расида зӣ Яъқуб.*
*(Саноӣ)*

*Дидаи Яъқубро дидори Юсуф тӯтиёст,*
*Синаи Фарҳод бояд, то ғами Ширин кашад.*
*(Саноӣ)*

*Ишқи Яъқуб ар надорӣ, сабри айюбит ку,*
*Садри бадр ар нестат, боре кам аз қадри ҳилол.*
*(Саноӣ)*

*Яке пурсид аз он гумкардафарзанд,*
*Ки эй равшангуҳар пири хирадманд,*
*Зи Мисраш бӯи пироҳан шамидӣ,*
*Чаро дар чоҳи Канъонаш надидӣ?*
*Бигуфт: Аҳволи мо барқи ҷаҳон аст,*
*Даме пайдову дигар дам ниҳон аст.*
*(Саъдӣ)*

*Бӯ давои чашм бошад, нурсоз,*
*Шуд зи бӯе дидаи Яъқуб боз.*
*Бӯйи бад мар дидаро торӣ кунад,*
*Бӯйи Юсуф дидаро ёрӣ кунад.*
*(Мавлоно)*

*Яъқубвор «во асафо»-ҳо ҳамекунам,*
*Дидори хуби Юсуфи Канъонам орзуст.*
*(Шамс)*

*Кард Яъқубсифат ҷомаи наззора сафед,*
*Чашми наргис ба тамошои ту эҳром гирифт.*
*(Соиб)*

*Ғубори хотири Яъқуб садди роҳ шудаст,*
*Вагарна Юсуфи гумгашта дар сороғи ман аст.*
*(Соиб)*

*Пироҳане куҷост, ки бар аҳли рӯзгор*
*Равшан шавад, ки дидаи Яъқуб кӯр нест.*
*(Соиб)*

*На аз гиряи Пири Канъон тапид,*
*На аз дарди Айюб оҳе кашид.*
*(Иқбол)*

*Насиби худ зи бӯйи пираҳан гир,*
*Ба Канъон накҳат аз Мисру Яман гир.*
*(Иқбол)*

**ЯЪФУР (يَعفور)**

Яъфур, ки асли он Уфайр (ба сиғаи мусағғар) аст, номи улоғи махсуси ҳазрати Расул (с) буд, ки онро ҳангоми марг ба амиралмуъминин Алӣ (а) бахшид, аммо чун ҳазрат вафот ёфт, Яъфур худро ҳалок кард. Куняи ин ҳайвонро «Абӯзиёд» навиштаанд.

Яъфур дар тадовули омиёнаи Эрон ба маънии хар аст ва дар адаби форсӣ гоҳе ба ҳамон мафҳуми боло ба кор рафтааст:

*Аз худованди Дулдулу Қанбар*
*В-аз худованди ноқаву Яъфур.*
***(Сӯзанӣ)***

**ЯЪҶУҶ ВА МАЪҶУҶ (يأجوج و مأجوج)**

Яъҷуҷ ва Маъҷуҷ ё Ҷуҷ ва Маъҷуҷ номи ду қабилаи турк аз насли Ёфис ибни Нӯҳанд, ки гӯшҳои дароз доранд, бар он гуна, ки чун шаб фароз ояд, яке дар зер афкананд ва яке ба унвони лиҳоф бар рӯй кашанд. Ин қавм дар дунё фасод мекарданд ва чун Зулқарнанйн ба диёри онҳо расид, мардум аз зулми Яъҷуҷу Маъҷуҷ ба ӯ паноҳ бурданд ва аз ӯ ёрӣ хостанд, ки инон диёри моро мунҳадим мекунанд ва кишти моро мехӯранд ва чорпоёни моро медаранд.

Зулқарнайн теъдоду мушаххасоти онҳоро пурсид. Гуфтанд: Теъдодашон бешумор аст ва мавҷудоти кӯтоҳандому паҳнсуратанд, ки нешҳои онон монанди дарандагон аст ва ба ҷои нохун минқор доранд ва бар пушти онҳо мӯст ва думи бузург доранд ва мисли кабӯтар якдигарро фаро мехонанд ва ҳамонанди саг ав-ав мекунанд.

Фирдавсӣ дар тавсифи хисолу кирдори ин қавм чунин суруда, ки ба ривояти фавқ наздик аст:

*Ҳама рӯйҳошон чу рӯйи ҳаюн,*
*Забонҳо сияҳ, дидаҳо пур зи хун.*
*Сияҳ рӯю дандонҳо чун гуроз,*
*Кӣ ёрад шудан назди эшон фароз?*
*Ҳама тан пур аз мӯю мӯ ҳамчу нил,*
*Сару синаву гӯшҳошон чу пил.*

*Бихуспанд, яке гӯш бистар кунанд,*
*Дигар бар тани хеш чодар кунанд.*
*Зи ҳар модае бачча зояд ҳазор,*
*Каму беши эшон кӣ донад шумор?*
*Чу сармо бувад, сахт логар шаванд,*
*Ба овоз бар сони кафтар шаванд.*
*Баҳорон бибинӣ ба кирдори гург,*
*Бигурранд бар сони пили сутург.*
*(«Шоҳнома»)*

Бино бар ривояти Қуръон (Каҳф:94) мардумон аз Зулқарнайн хостанд, ки миёни онон ва қавми Яъҷуҷу Маъҷуҷ садде устувор кунад ва Зулқарнайн ба фармони Худованд аз пораҳои оҳан миёни ду кӯҳ устувор бибаст ва садде аҳдос кард, ки Яъҷуҷу Маъҷуҷ аз он натавонанд гузашт ва аз он рӯз ки Зулқарнайн ин сад кардааст, ин қавм бар онанд, ки онро сӯрох кунанд. Ҳар рӯз то шаб дар кор истанд ва ба ривоёте онро мелесанд ва чун шаб дарояд, андаке монда бошад ва гӯянд фардо биёем ва тамом сӯрох кунем ва чун инон кофиранд, ҳеч гоҳ номи Худои таъоло бар забон наронанд ва чун фардо боз оянд, сад ба ҳоли аввал баргашта бошад. Ин қавм то наздики растохез ба ҳамин гуна рӯзу шаб оваранд. Паёмбар (а) гуфт: Он шаб ки Ҷабраил (а) маро ба осмон бурд, аз мазгит (масҷид)-и Байтулмуқаддас маро  Яъҷуҷу Маъҷуҷ бурд. Ман эшонро ба Худой хондам, ки маро иҷобат накарданд. Саранҷом чун Худои таъоло хоҳад, ки эшон бурун оянд, яке аз фарзандони эшон мусулмон шавад ва чун хоҳанд садро сӯрох кунанд, ӯ номи Худои таъоло бар забон оварад ва он сад гушода шавад ва ҷумла берун оянд ва ҳамаи ҷаҳонро бигиранд ва ҷаҳониёнро ранҷ расонанд. Он гоҳ ҳазрати Маҳдӣ (а) берун ояд ва эшонро  дарё оварад ва дар дарё резанд ва ҷумла ҳалок шаванд. «Мукошифаи Юҳанно» Яъҷуҷу Маъҷуҷро душманони масеҳият дар охируззамон муаррифӣ кардааст.

Бисёре дар моҳияти таърихии ин қавм баҳс кардаанд. Тантовии Ҷавҳарӣ бо зикри адилаи таърихӣ собит карда, ки қавми Яъҷуҷу Маъҷуҷ ҳамон татар (тотор) ва муғул аст. Гоҳе ҳам садди Яъҷуҷу Маъҷуҷро ҳам ҳамон девори Чин ва худи ононро қабоиле аз муғул донистаанд. Ривоёти масеҳӣ чизе мушобеҳи он чи ки дар мавриди Зулқарнайн омада, ба Искандар нисбат дода

ва қавми ваҳшии мавриди назарро ҳам аз ақвоми ваҳшии «Ҳун» донистаанд. Дар китоби «Ҳазқиёл» аз Яъҷуҷу Маъҷуҷ ба унвони аломати зуҳури Исои Масеҳ ёд шудааст.

Муаррихини яҳуд маҳалли эшонро Қафқоз нишон додаанд. Онҳо, ки муътақид ба интибоқи Куруш бар Зулқарнайн ҳастанд, истидлол мекунанд, ки қароини лафзию таърихӣ нишон медиҳанд, ки ин қавм қабилае аз сакоҳо буданд, ки Куруш барои мутаваққиф сохтани онон дар маъбари Дорёл садде сохт. Ҳамин қавм буданд, ки Ҳавонкас – подшоҳи Чин ҷилави онҳо девори Чин ва Анӯшервон девори Хазар ё Дарбандро дар баробарашон бино кард. Азизуддинни Насафӣ ҳангоми интибоқи ҷаҳони асғар бар олами акбар қавми Яъҷуҷу Маъҷуҷро шаҳвату ғазаб ва қавмеро, ки аз онон шикоят карданд, сифоти рӯҳонию ақлӣ дониста ва Шайхи Ишроқ Яъҷуҷу Маъҷуҷро ба «андешаҳои фосид» таъбир карда ва билахара ҳамаи ҷанбаҳои ин мавзуъ мавриди таваҷҷуҳи шоирони форсизабон низ қарор гирифтааст.

*Чу садди Яъҷуҷ боядӣ дили ман,*
*Ки бошадӣ ғамзагон-шро сипаро.*

*(Шаҳиди Балхӣ)*

*Рост гуфтӣ сипоҳи Яъҷуҷанд,*
*Ки на андозашон падиду на мар.*

*(Фаррухӣ)*

*Сӯрох шудаст садди Яъҷуҷ,*
*Якчанд ҳазар кун, эй бародар.*

*(Носири Хусрав)*

*Зи Яъҷуҷу Маъҷуҷамон бок нест,*
*Ки мо бар сари садди Искандарем.*

*(Носири Хусрав)*

*Маҳдӣ чу биёяд, бишавад офати Яъҷуҷ,*
*Исо чу биёяд, биравад фитнаи Даҷҷол.*

*(Муъиззӣ)*

*Ҳамчу Яъҷуҷ аҳли оташро*
*Аз бари хеш ҳин раморам кун.*

*(Саноӣ)*

*Он рафта чун Сикандару аз теғи садгушой*
*Барбаста пеши лашкари Яъҷуҷ раҳгузор.*

*(Мухторӣ)*

*Баъси ту он сарсарест, к-ӯ ба вазидан*
*Барканад аз хок бехи садди Сикандар.*

*(Мухторӣ)*

*Наузу би-л-лаҳ, агар ёди ӯ барад Яъҷуҷ,*
*Бурида гардад сад ҷои садди Искандар.*

*(Мухторӣ)*

*Хоҷа ба тадбиру рой садде дигар кашид,*
*Рахнаи Яъҷуҷ баст, садди Сикандар шикаст.*

*(Анварӣ)*

*Чашми бад дур аз ту, худ дур аст, к-аз бас баъси ту*
*Фитна акнун ҳамчу Яъҷуҷ аз паси сад меравад.*

*(Анварӣ)*

*Яъҷуҷи ситам гум шуд, к-аз пеш чу Искандар*
*Ҳам з-оҳани теғи ӯ девор кашад адлаш.*

*(Хоқонӣ)*

*Чун Сикандар паси зулумот чӣ мондем кунун,*
*Садди хун пеши ду Яъҷуҷи басар барбандем.*

*(Хоқонӣ)*

*Искандар омаду дари Яъҷуҷ даргирифт,*
*Исо расиду навбати Даҷҷол даргузашт.*

*(Хоқонӣ)*

*Лашкари Оданду килки ман чу сарсар дар сарир,*
*Насли Яъҷуҷанду нутқи ман чу сур андар садо.*

*(Хоқонӣ)*

*Шаш ҷиҳат Яъҷуҷ бигрифт, эй Сикандар, ал-ғиёс*
*Ҳафт кишвар дев бистад, эй Сулаймон, ал-амон!*

*(Хоқонӣ)*

*Сикандар ба девори руину санг*
*Бикард аз ҷаҳон роҳи Яъҷуҷ танг.*
*Туро садди Яъҷуҷи куфр аз зар аст,*
*На руин чу девори Искандар аст.*

*(Саъдӣ)*

*Ҷаҳон зери пай чун Сикандар буридам,*
*Чу Яъҷуҷ бигзаштам аз садди сангӣ.*

*(Саъдӣ)*

*Дафъи Яъҷуҷи балову фитнаро омад падид*
*Дар ҷаҳон аз пушти дорои ҷаҳон Искандаре.*

*(Салмони Соваҷӣ)*

*Мамлакат вақте шавад эмин, ки аз пӯлодтег*
*Пеши Яъҷуҷи бало садде кашад Искандаре.*

*(Салмони Соваҷӣ)*

*Чора дар дафъи хавотир суҳбати пир асту бас,*
*Рахна бар Яъҷуҷ бастан хосаи Искандар аст.*

*(Ҷомӣ)*

*Ба пеши душмани Яъҷуҷи худ кашидастам*
*Аз ин қасидаи сутвор садди Искандар.*

*(Қоонӣ)*

## Поёни китоб

## Феҳристи алифбоии манобеъ ва мароҷеъ

1. Ағонӣ: Абулфараҷи Исфаҳонӣ. Китоб-ул-ағонӣ. – Бейрут.
2. Адён ва мактабҳои фалсафии Ҳинд. Дориюши Шойгон. 2ҷ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1356.
3. Адибулмамолик: Девони Адибулмулки Фароҳонӣ, ба тасҳеҳи Ҳасан Ваҳиди Дастгирдӣ. – Теҳрон: Фуруғӣ, 1355.
4. Аждаҳо дар асотири Эрон. Мансур Растагори Фасойӣ. – Шероз: Донишгоҳи Шероз, 1365.
5. Аз хишт то хишт. Маҳмуди Катиройӣ. – Теҳрон: Муассисаи мутолиот ва таҳқиқоти иҷтимоии донишгоҳи Теҳрон, 1348.
6. Азрақӣ: Девони Азрақии Ҳиравӣ, тасҳеҳи Саъид Нафисӣ. – Теҳрон, 1336.
7. Ақоиду одоб ва русуму фарҳанги оммаи мардуми Хуросон. Иброҳим Шукурзода. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон.
8. ал-Абния: Муваффақуддин Абӯмансур Алӣ ал-Ҳиравӣ. ал-Абния ан ҳақоиқ-ил-адвия, ба тасҳеҳи Аҳмади Баҳманёр, ба кӯшиши Ҳусайни Маҳбубии Ӯрдаконӣ. – Теҳрон, 1346.
9. ал-Аълом. Хайруддини Заркулӣ. – Бейрут: Дорулилм, 1986.
10. Алвоҳи Бобул. Эдвард Шийро, тарҷумаи Алиасғари Ҳикмат. – Теҳрон, 1341.
11. ал-Инсон: Азизуддини Насафӣ. Китоб-ул-инсон-ил-комил, бо тасҳеҳ ва муқаддимаи фаронсавии Морижон Мула. – Теҳрон: Институти Эрон ва Фаронса, 1341ш. /1962 м.
12. ал-Комил: Иззуддин ибни ал-Асир. ал-Комил фи-т-таърих, таҳқиқи Алӣ Шерӣ. – Бейрут, 1608 қ / 1989 мелодӣ.

13. ал-Мавсуат-ул-арабият-ул-муяссара. Би ишрофи Муҳаммад Шафеъ Ғирбол. – Қоҳира: Дор-уш-шаъб, 1959.
14. ал-Қасас: Абдулкарими Хатиб. ал-Қасас ал-Қуръонӣ фи мантуқиҳи ва мафҳумиҳӣ. – Қоҳира: ат-Табъат-ул-уло, 1384 қ / 1964 мелодӣ.
15. ал-Маҳосин ва-л-аздод. Ҷоҳиз Басрӣ. – Миср, 1350 қ.
16. ал-Мустатраф: Шаҳобуддин Муҳаммад ибни Аҳмад Абилфатҳ ал-Ашбаҳӣ. ал-Мустатраф фи кулли финни мустазраф. 2 ҷ. – Бейрут: Дор-ул-фикр.
17. ал-Муъҷам-ул-муфаҳрас ли-л-алфоз-ил-Қуръон-ил-карим. Муҳаммад Фуод Абдулбоқӣ. – Қоҳира, 1346 қ.
18. ал-Феҳрист. Ибни Надим, тарҷумаи Муҳаммадризо Таҷаддуд. – Теҳрон, 1346.
19. ал-Ҳайявон: Абӯусмон Амр ибни Баҳр ал-Ҷоҳиз. Китоб-ул-ҳайвон. – 1325 қ.
20. Аҷоиб (Қазвинӣ): Аҷоиб-ул-махлуқот. – Миср, чопи севум, 1386 қ./ 1956 мелодӣ.
21. Аҷоиб (Тӯсӣ): Муҳаммад ибни Маҳмуд ибни Аҳмади Тӯсӣ. Аҷоиб-ул-махлуқот, ба эҳтимоми Манучеҳри Сутуда. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1345.
22. Аҷоиб (форсӣ): Закариё ибни Муҳаммад ибни Маҳмуди Қазвинӣ. Аҷоиб-ул-махлуқот ва ғароиб-ул-мавҷудот, ба тасҳеҳ ва муқобилаи Насруллоҳи Сабӯҳӣ. – Теҳрон.
23. Амсолу ҳикам. Алиакбари Деҳхудо. 4 ҷ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1352.
24. Анварӣ: Девони Анварӣ, ба эҳтимоми Муҳамммадтақӣ Мударриси Разавӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1332-1340.
25. Анвор-ут-танзил: Абдуллоҳ ибни Умари Байзовӣ. Анвор-ут-танзил ва асрор-ут-таъвил («Тафсири Байзовӣ»).

26. Аҳодиси Маснавӣ. Бадеъуззамони Фурӯзонфар. – Теҳрон: Амир Кабир, Чопи дувум, 1347.
27. Ардовирофнома ё биҳишту дӯзах дар ойини Маздаясно. Матни паҳлавӣ, ба кӯшиши Раҳими Афифӣ. – Машҳад: Донишгоҳи Машҳад, 1342.
28. Ардовирофнома: Зартушт Баҳром Пажду. Ардовирофномаи манзум, ба тасҳеҳи Раҳими Афифӣ. – Машҳад, 1343.
29. ар-Равзату мин-ал-кофӣ. Муҳаммад ибни Яъқуби Кулайнӣ, тасҳеҳи Алиакбари Ғаффорӣ. – Теҳрон, 1348.
30. Асҳоби Каҳф: Муҳаммад Тавфиқ ал-Ҳаким, тарҷумаи Абулфазли Таботабоӣ, чопи дувум. – Теҳрон, 1356.
31. Асоси иштиқоқ: Паул Ҳорн, Ҳенрих Ҳубшман. Асоси иштиқоқи форсӣ, тарҷума ва танзим бо нақли шавоҳиди форсӣ ва паҳлавӣ аз Ҷалол Холиқии Мутлиқ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1354.
32. Асотири Эрон. Меҳрдоди Баҳор. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1352.
33. Асотири эронӣ. А. Ҷ. Карной, тарҷумаи Аҳмади Таботабоӣ. – Табрез: Эпекур, 1341.
34. Асотири Юнон ва Рум. Саъид Фотимӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1347.
35. Асрорнома. Фаридуддини Аттори Нишобурӣ, тасҳеҳи Содиқ Гавҳарин. – Теҳрон, 1338
36. ат-Тасфия: Қутбуддин Абулмазаффар Мансур ибни Ардашери ал-Ибодӣ. ат-Тасфия фи аҳвол-ил-мутасаввифа (Сӯфинома), бо тасҳеҳи Ғулом Ҳусайни Юсуфӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1347.
37. ат-Тафҳим: Абӯрайҳон Муҳаммад ибни Аҳмади Берунӣ. ат-Тафҳим ли овоил саноат-ит-танҷим, ба тасҳеҳ, муқаддима ва шарҳи ҳавошии Ҷалол Ҳумойӣ. – Теҳрон, 1318.
38. ат-Таърифот: Саид Шариф Алӣ ибни Муҳаммад ал-Ҷурҷонӣ. Китоб-ут-таърифот, ба замимаи рисолаи

истилоҳоти Раис-ус-суфияи ворида дар «Футуҳоти маккия». – Миср, 1306 қ.

39. ат-Тоҷ: Абӯусмон Амр ибни Баҳр ал-Ҷоҳиз. ат-Тоҷ фи ахлоқ-ил-мулук, тарҷумаи Ҳабибуллоҳ Навбахт. – Теҳрон, 1332.
40. Аттор: Девони ғазалиёт ва қасоиди Аттор, ба эҳтимом ва тасҳеҳи Тақӣ Тафаззулӣ. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1341.
41. Африқо: Юли Бойир. Африқо. Афсонаҳои офариниш, тарҷумаи Ж. А. Сиддиқӣ. – Теҳрон: Атойӣ, 1354.
42. Афсонаи худоён (таърихчаи мухтасари метулужии Юнон ва таъсири он дар адабу ҳунари ҷаҳон). Шуҷоуддини Шифо. – Теҳрон: Гутунберг.
43. Афсонаҳои динӣ дар Мисри қадим. Мӯсо Ҷавон. – Теҳрон, 1343.
44. Афсонаҳои табоӣ. Софоклис, тарҷумаи Шоҳрух Маскуб. – Теҳрон: Хоразмӣ, 1352.
45. Ахбори Эрон: Ибни Асир. Ахбори Эрон аз «ал-Комил»-и Ибни Асир, тарҷумаи Муҳаммадиброҳим Бостонии Порезӣ. Ҷ. 1, – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1349.
46. Ахбор-ут-тивол. Абӯҳанифа Аҳмад ибни Довуди Динаварӣ, тарҷумаи Содиқи Нашъат. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1346.
47. Ашъори пароканда: Ашъори парокандаи қадимтарин шуарои форсизабон (аз Ҳанзалаи Бодғисӣ то Дақиқӣ, ба ғайр аз Рӯдакӣ), бо тасҳеҳ, муқобала, тарҷума ва муқаддима ба забони фаронса ба кӯшиши Жилбер Лазар. ҷ 2. – Теҳрон: Институти Эрону Фаронса, 1332.
48. Аъломи Қуръон. Муҳаммад Хазойилӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1341.
49. Ба сӯи Симурғ. Неъматуллоҳ Қозӣ. – Теҳрон, 1343.
50. Балъамӣ: Абӯалӣ ибни Муҳаммад ибни Балъамӣ. Таърихи Балъамӣ, ба тасҳеҳи Муҳаммадтақии Баҳор ва

ба кӯшиши Муҳаммад Парвини Гунободӣ. Ҷ. 2. – Теҳрон: Заввор, чопи дувум, 1353.
51. Баргҳое дар оғӯши бод. Ғуломҳусайни Юсуфӣ. ҷ. 2. – Теҳрон, 1356.
52. Бармакиён. Мак Лосин, тарҷумаи Абдулҳусайни Майкада. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1365.
53. Баҳманнома. Эроншоҳ ибни Абилхайр, виростаи Раҳими Афифӣ. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1370.
54. Баҳор: девони ашъори Муҳаммадтақии Баҳор. 2 ҷ. – Теҳрон, 1335-1336.
55. Биҳор-ул-анвор. Муҳаммадбоқири Маҷлисӣ. – Берут, 1403 қ./ 1983 м.
56. Бозгашт. Алӣ Шариатӣ. – Теҳрон: Ҳусайнияи иршод.
57. Бознома. Алӣ ибни Аҳмади Насавӣ, тасҳеҳи Алӣ Ғӯравӣ. – Теҳрон: Вазорати фарҳанг ва ҳунар, 1354.
58. Бозтоби устураи Будо дар Эрон ва Ислом. Ҳасани Амин. – Теҳрон: Миркисро, 1378.
59. Будо: оини зиндагонӣ. А. Подшойӣ. – Теҳрон: Марворид, 1347.
60. Булуҳар ва Бузосаф, ба ривояти Муҳаммадбоқири Маҷлисӣ, таҳқиқ ва баррасии Абӯтолиб Миробидинӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1365.
61. Бунёди намоиш дар Эрон. Абулқосим Ҷаннатии Атоӣ. – Теҳрон: Сафӣ Алишоҳ, чопи дувум, 1356.
62. Бурҳон: Муҳаммадҳусайн ибни Халафи Табрезӣ. Бурҳони қотеъ, ба эҳтимоми Муҳаммад Муъин. ҷ 5. – Теҳрон: Ибни Сино, чопи дувум, 1342.
63. Бутҳои араб (тарҷумаи «ал-Асном»-и Калбӣ). Юсуфи Қазоӣ. – Теҳрон: Атоӣ, 1348.
64. Бутҳои зеҳнӣ ва хотираи азалӣ. Дориюши Шойгон. – Теҳрон: Амир Кабир, 1355.
65. “Бӯстон”-и Саъдӣ. Тасҳеҳ ва тавзеҳи Ғуломҳусайни Юсуфӣ. – Теҳрон: Хоразмӣ,1359.

66. Вазъи кунунии тафаккур дар Эрон. Ризо Довудӣ. – Теҳрон, 1357.
67. Вис ва Ромин. Фахриддин Асъади Гургонӣ, бо муқаддима ва тасҳеҳу таҳшияи Муҳаммад Равшан. – Теҳрон: Садои муосир, 1377.
68. Вис ва Ромин. Фахриддин Асъади Гургонӣ, бо эҳтимоми Муҳаммад Ҷаъфари Маҳҷуб. – Теҳрон, 1337.
69. Вожаномак. Абдулҳусайни Нӯшин, ба кӯшиши Саъидии Серҷонӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1353.
70. Вузуи хун. Мишел Фарид Ғариб, тарҷумаи Баҳмани Розонӣ. – Теҳрон, 1360.
71. Гардезӣ: Абӯсаид ибни Маҳмуди Гардезӣ. Зайн-ул-ахбор ё таърихи Гардезӣ, ба муқобала ва тасҳеҳу таҳшия ва таълиқи Абдулҳайи Ҳабибӣ. – Теҳрон, Бунёди фарҳанги Эрон, 1347.
72. Гаршоспнома. Асадии Тӯсӣ, боэҳтимоми Ҳабиби Яғмоӣ. – Теҳрон: Таҳурӣ, 1354.
73. Госоҳо. Иброҳим Пурдовуд. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1354.
74. Готҳо. Иброҳим Пурдовуд. – Бамбай: Анҷумани Эронлиг, 1927.
75. Гоҳшуморӣ ва ҷашнҳои Эрони бостон. Ҳошим Разӣ. – Теҳрон: Беҳҷат, 1371.
76. Гоҳшуморӣ: Ҳасан Тақизода. Гоҳшуморӣ дар Эрони қадим. – Теҳрон, 1316.
77. Гузидаи Упонишодаҳо. Тарҷумаи Содиқи Ризозода Шафақ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1345.
78. Гузидаи Хоқонӣ: Гузидаи ашъори Ҳоқонии Шервонӣ, бо муқаддима ва шарҳи луғот ва таркибот ва маънии абёт Зиёуддини Саҷҷодӣ. – Теҳрон: Ҷайбӣ, 1352.

79. Гузидаи Шамс: Гузидаи ғазалиёти Шамс. Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ. – Теҳрон: Ҷайбӣ, 1352.
80. Гул ва гиёҳ (дар адабиёти манзуми форсӣ то ибтидои давраи муғул). Ғуломҳусайн Рангчӣ. – Теҳрон: Муассисаи мутолиот ва таҳқиқоти фарҳангӣ, 1373.
81. «Гулистон»-и Саъдӣ. Тасҳеҳ ва тавзеҳи Ғуломҳусайн Юсуфӣ. – Теҳрон : Хоразмӣ, 1364.
82. Гусони Портӣ ва суннати навозандагии Эрон. Мэри Бойс, тарҷумаи Масъуди Раҷабниё, баррасӣ ва таҳқиқот (Маҷмуъаи мақолот) ба кӯшиши Маҳмуд Боқирзода. – Теҳрон: Тӯс, 1369.
83. Гуфтугӯ дар боғ. Шоҳрухи Мискӯб. – Теҳрон: Боғи оина, 1372.
84. Ғиёс-ул-луғот. Ғиёсуддин Муҳаммад ибни Ҷалолуддин ибни Шарифуддини Ромпурӣ. – Канпур: Матбааи Маҷидӣ.
85. Ғурари-с-сияр: Саъолибии Нишобурӣ. Таъриху ғурари-с-сияр, ал-маъруф ба китоби «Ғурару ахбори мулуки-л-фурс ва сияриҳим». – Теҳрон: Афсет, 1963 мелодӣ.
86. Д. Ф: Доират-ул-маорифи форсӣ, ба сарпарастии Ғуломҳусайни Мусоҳиб. 3 ҷ. – Теҳрон: Франклин-ҷайбӣ, 1376-1345.
87. Дар кӯчаю боғҳои Нишобур. Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ. – Теҳрон: Раз, чопи аввал, 1351.
88. Дарахти Шоҳнома. Меҳдухти Пурихоликӣ. – Машҳад, Беҳнашр, 1381.
89. Дарахтон ва дарахтчаҳои Эрон. Ҳабибуллоҳи Собитӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1344.
90. Даҳ ҳазор масали форсӣ. Иброҳими Шукурзода. – Машҳад: Устони Қудс, 1372.
91. Девони Калими Ҳамадонӣ→ Калими Ҳамадонӣ.
92. Девони Қудсии Машҳадӣ→ Қудсии Машҳадӣ.

93. Девони Манучеҳрӣ (таълиқот)→Манучеҳрӣ.
94. Девони Усмони Мухторӣ→Мухторӣ.
95. Дидор бо Симурғ. Тақии Пурномдориён. – Теҳрон: Пажӯҳишгоҳи улуми инсонӣ, 1374.
96. Диёнат: Карбай, Ҷ. Б. Асмосен, Мэри Бойс. Диёнати зардуштӣ, тарҷумаи Фаридуни Ваҳман. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1348.
97. Диёри шаҳириёрон. Аҳмади Иқтидорӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1354-1353.
98. Динаварӣ. Ахбор-ут-тивол.
99. Дини қадими эронӣ. Ҳошим Разӣ. ҷ 1. – Теҳрон, 1343.
100. Доират-ул-маорифи Бустонӣ. Бутрус ал-Бустонӣ. 11 ҷузв. – Бейрут, 1876-1900.
101. Донишномаи Қуръон ва қуръонпажӯҳӣ, ба кӯшиши Баҳоуддини Хуррамшоҳӣ. – Теҳрон: Дӯстон ва ноҳид, 1377.
102. Донишномаи Маздаясно (вожаномаи тавзеҳии ойини зартуштӣ). Ҷаҳонгир Авшедарӣ. 4 ҷ. – Теҳрон: Нашри марказ, 1371.
103. Донишномаи Эрон ва ислом. Эҳсон Ёршотир. 10 ҷ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1357-1356.
104. Доробномаи Тартӯсӣ. Абӯтоҳир Муҳаммад ибни Ҳусайн ибни Мусо ат-Тартӯсӣ, ба кӯшиши Забеҳуллои Сафо. 2 ҷ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1356.
105. Достони достонҳо. Муҳаммадалӣ Исломи Надушан. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1351.
106. Достони Эрони бостон. Эҳсон Ёршотир. – Теҳрон, 1337.
107. Достони як рӯҳ (шарҳ ва матни «Буфи кӯр»-и Содиқ Ҳидоят). Сируси Шамисо. – Теҳрон: Фирдавсӣ, 1371.
108. Достонҳои Шоҳнома. Эҳсон Ёршотир. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1337.

109. Ду гуфтор дар бораи хунёгарӣ ва мусиқии Эрон. Мэри Бойс, Ҳенри Ҷорҷ Фармер, тарҷумаи Беҳзодбошӣ. – Теҳрон: Огоҳ, 1368.
110. Дурраи нодира (таърихи асри Нодиршоҳ). Мирзомаҳдии Астарободӣ, ба эҳтимоми Ҷаъфар Шаҳидӣ. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1366.
111. Ёддоштҳо ва андешаҳо. Абдулҳусайни Зарринкӯб. – Теҳрон, 1351.
112. Ёддоштҳо дар заминаи фарҳанг ва таърих. Ғуломҳусайни Юсуфӣ. – Теҳрон: Сухан, 1371.
113. Ёдномаи Диншоҳи Эронӣ: Бамбай, 1942.
114. Ёдномаи Пурдовуд: ба кӯшиши Муҳаммад Муъин. – Теҳрон: Анҷумани зардуштиён, 1325.
115. Занд ва Ҳуманясн (Баҳман-яшт, масъалаи раҷъат ва зуҳур дар оини Зардушт). Ба кӯшиши Содиқи Ҳидоят. – Теҳрон: Амир Кабир, 1342.
116. Занон дар «Шоҳнома». Талъат Басорӣ. – Теҳрон: Донишсарои олӣ, 1350.
117. Зароиф: Муҳаммад Ободии Бовил. Зароиф ва тароиф ё музоф ва мансубҳои шаҳрҳои исломӣ ва пиромун. – Табрез: Анҷумани устодони забон ва адабиёти форсӣ, 1357.
118. Зартушт ва ҷаҳони Ғарб. Ж. Дошан Геман, тарҷумаи Масъуди Раҷабниё. – Теҳрон, 1350.
119. Заҳир: Девони Заҳири Форобӣ, ба кӯшиши Тақии Биниш. – Машҳад: Бостон, 1337.
120. Заҳир: Девони Заҳируддини Форобӣ, таҳсеҳу таҳқиқ ва тавзеҳи Амир Ҳасани Яздигурдӣ. – Теҳрон: Нашри Қатра, 1371.
121. Зиндагӣ ва марги паҳлавонон: Муҳаммадалӣ Исломии Надӯшан, «Зиндагӣ ва марги паҳлавонон дар «Шоҳнома». – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1348.
122. Зод-ул-маъод. Муҳаммадбоқири Маҷлисӣ. – Теҳрон: Исломия, 1361.

123. Зулқарнайн ё Куруши Кабир. Абулкаломи Озод, тарҷумаи Муҳаммад Иброҳим Бостонии Поризӣ.
124. Зурвон, санҷиши замон дар Эрони бостон. Фаридуни Ҷунайдӣ. – Теҳрон: Бунёди Нишобурӣ, 1358.
125. Ибни Ямин: Девони ибни Ямини Фарюмадӣ, ба тасҳеҳ ва эҳтимоми Ҳусайналӣ Бостонирод. – Теҳрон: Саноӣ, 1344.
126. Иқбол: кулиёти ашъори Мавлоно Иқболи Лоҳурӣ, бо муқаддима ва шарҳи аҳвол ва тафсири комил аз Аҳмади Суруш. – Теҳрон: Саноӣ, 1343.
127. Илоҳинома. Аттори Нишобурӣ, тасҳеҳи Фуод Рӯҳонӣ. – Теҳрон, 1339.
128. Инсон ва самбулҳояш. Ҷозеф Ҳандерсон, тарҷумаи Абӯтолиби Соримӣ. – Теҳрон, 1357.
129. Ироқӣ: Куллиёти Ироқӣ, ба эҳтимоми Саид Нафисӣ. – Теҳрон, 1338.
130. «Искандарнома»-и мансур: ривояти Колистинси дурӯғин, ба кӯшиши Эраҷ Афшор. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1343.
131. «Искандарнома»-и Низомӣ, ба кӯшиши Ҳасани Пажмони Бахтиёрӣ. – Пагоҳ, 1370.
132. Ислом дар Эрон. Петрушевский, тарҷумаи Карими Кишоварз. – Теҳрон: Пайём, 1354.
133. Каёниён. Артур Кристенсен, тарҷумаи Забеҳуллоҳи Сафо. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1343.
134. Калила ва Димна. Иншои Абулмаъолӣ Насруллоҳи Муншӣ, тасҳеҳ ва тавзеҳи Муҷтабо Минавӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1343.
135. Калими Ҳамадонӣ: Девони Калими Ҳамадонӣ, муқаддима, тасҳеҳ ва таълиқоти Муҳаммади Қаҳрамон. – Машҳад: Устони Қудси Разавӣ, 1369.

136. Камоли Исмоил: Девони халоқулмаъонӣ Камолуддин Исмоили Исфаҳонӣ, ба эҳтимоми Ҳусайни Баҳрулулумӣ. – Теҳрон: 1368.
137. Кашф-ул-абёти “Шоҳнома”-и Фирдавсӣ. Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. 2 ҷ.– Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1350-1368.
138. Кашф-ул-асрор: Рашидуддин Майбадӣ. Кашф-ул-асрор ва уддат-ул-аброр, ба эҳтимоми Алиасғари Ҳикмат. 10 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1339-1331.
139. Кашшоф: Муҳаммад Алӣ ибни Алӣ ат-Таҳонавӣ. Кашшофи истилоҳот-ул-фунун, ба тасҳеҳи Мавлавӣ Муҳаммад Ваҷеҳ, Мавлавӣ Абдулҳақ ва Мавлавӣ Ғуломқодир. 2 ҷ. – Теҳрон, 1346.
140. Китоби Дониёл. Ватруси Камбра, тарҷумаи Маъсумаи Нурмуҳаммадии Рустоӣ. – Теҳрон: Ҳуном, 1379.
141. Китоби кӯча. Аҳмади Шомлу. – Теҳрон: Мозёр, 1357.
142. Китобшиносии фарҳанги омма ва мардумшиносии Эрон. Алии Булукбошӣ ва Маҳмуд Замонӣ. – Теҳрон: Муассисаи фарҳанги минтақаӣ, 1357.
143. Китобшиносии Фирдавсӣ. Эраҷ Афшор. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1347.
144. Корванди Касравӣ. Аҳмади Касравӣ, ба кӯшиши Яҳё Зако. – Теҳрон: Ҷайбӣ-Франклин, 1352.
145. Қасас (Наҷҷор): Абдулваҳоби Наҷҷор. Қасас-ул-анбиё. – Бейрут: Аттабъат-ус-солиса, 1353 қ/ 1934 мелодӣ.
146. Қавоми Розӣ: Девони Бадруддини Қавомии Розӣ, ба тасҳеҳ ва эҳтимоми Ҷалолуддин Ҳусайнии Урмавӣ (Муҳаддис). – Теҳрон, 1374 қ./ 1324 шамсӣ.
147. Қавонини Зардушт: Ҷеймс Дормстетер. Маҷмуъаи қавонини Зардушт ё Вандидоди Авасто, тарҷумаи Мӯсо Ҷавон. – Теҳрон, 1342.

148. Қавси зиндагии Мансури Ҳаллоҷ. Лӯи Масиниён, тарҷумаи Абдулғафур Равони Фарҳодӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон.
149. Қасас (Нишобурӣ): Абӯисҳоқ Халафи Нишобурӣ. Қасас-ул-анбиё, ба эҳтимоми Ҳабиби Яғмоӣ. – Теҳрон: Бунёди тарҷума ва нашри китоб, 1340.
150. Қасас (Сӯрободӣ): Яҳё Маҳдавӣ. Қасаси Қуръони маҷид (баргирифта аз тафсири Сӯрободӣ). – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1347.
151. Қасрон (Кӯҳсарон). Ҳусайн Каримон. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1356.
152. Қатрон: Девони Ҳаким Қатрони Табрезӣ, ба саъй ва эҳтимоми Муҳаммади Нахҷувонӣ. – Табрез, 1333.
153. Қаҳрамонони “Хусрав Ширин”. Лайлии Раёҳӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1358.
154. Қиссаҳои китоби кӯча. Аҳмади Шомлу. – Теҳрон: Мозиёр, 1379.
155. Қобуснома: Унсурулмаолии Кайковус ибни Искандар ибни Қобус ибни Вушмгир ибни Заёр, ба тасҳеҳи Ғуломҳусайни Юсуфӣ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1365.
156. Қомус: Ҷеймс Ҳокс. Қомуси Китоби муқаддас. – Теҳрон: Таҳурӣ.
157. Қоонӣ: Девони Ҳаким Қоонии Шерозӣ, бо тасҳеҳ ва муқаддимаи Муҳаммад Ҷаъфари Маҳҷуб. – Теҳрон: Амир Кабир, 1336.
158. Қудсии Машҳадӣ: Девони Қудсии Машҳадӣ, тасҳеҳи Муҳаммад Қаҳрамон. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1375.
159. Қуръони карим. Бо тарҷумаи навбати аввал аз “Кашф-ул-асрор”-и Майбадӣ, бо пешгуфтори Ҳасани Содоти Носирӣ. – Теҳрон: Ибни Сино, 1351.

160. Латоиф-ул-ҳикма. Сироҷиддин Маҳмудии Урмавӣ, бо тасҳеҳи Ғуломҳусайн Юсуфӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1351.
161. Лисон-ул-араб. Ли-л-аллома Ибни Манзур. – Қум: Нашри “Адаб-ул-ҳавза”, 1405 қ.
162. Ломеъӣ: Девони Ломеъии Гургонӣ, ба тасҳеҳи Саид Нафисӣ, бо эҳтимоми Кӯҳии Кирмонӣ. – Теҳрон, 1319.
163. Луғати фурс. Асадии Тӯсӣ, ба кӯшиши Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. – Теҳрон: чопи дувум, 1356.
164. Луғатнома: Алиакбари Деҳхудо. – Теҳрон: Чопхонаи Маҷлис ва Донишгоҳи Теҳрон, 1325-1362.
165. Мабонии фалсафии асотири Юнон ва Рум (Зевс ва хонаводаи Олимп). Саид Фотимӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1375.
166. Мавоҳиби алия (Тафсири Ҳусайнӣ). Ҳусайн Воизи Кошифӣ, тасҳеҳи Ҷалоли Нойинӣ. – Теҳрон, 1329.
167. Маздаясно: Муҳаммад Муъин. Маздаясно ва адаби порсӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, чопи севум, 1355.
168. Маздаясно: Муҳаммад Муъин. Маздаясно ва таъсири он дар адабиёти порсӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, чопи аввал, 1346.
169. Маздопарастӣ: Артур Кристенсен. Маздопарастӣ дар Эрони қадим, тарҷумаи Забеҳуллоҳи Сафо. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1345.
170. Мақолоти Тақизода (таҳқиқот ва навиштаҳои таърихӣ), зери назари Эраҷи Афшор. – Теҳрон: Афсет, 1349.
171. Мақолоти Шамс, тасҳеҳи Муҳаммадалии Муваҳҳид. – Теҳрон: Хоразмӣ, 1369.
172. Манзумаи сарзамини беҳосил. Т. С. Элиот, тарҷума ва нақду тафсири Ҳасани Шаҳбоз. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1357.

173. Манҳаҷ: Фатҳуллоҳи Кошонӣ. Манҳаҷ-ус-содиқин фи илзом-ил-мухолифин. – Теҳрон: Илмӣ, 1330.
174. Мантиқ-ут-тайр (Мақомот-ут-таюр). Фаридуддини Муҳаммад Аттори Нишобӯрӣ, бо эҳтимоми Содиқи Гавҳарин. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1342.
175. Манучеҳрӣ: Девони Манучеҳрии Домғонӣ, ба кӯшиши Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. – Теҳрон: Заввор, 1347.
176. Мардум ва Фирдавсӣ: Абулқосим Инҷуи Шерозӣ. – Теҳрон: Суруш, 1355.
177. Марзбоннома. Таҳрири Саъдуддини Варовинӣ, тасҳеҳи Муҳаммад Равшан. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1355.
178. Мармузот: Абдуллоҳ ибни Муҳаммад Наҷми Ризоӣ (Наҷми Доя). Мармузоти Асадӣ дар мармузоти Довудӣ, бо эҳтимоми Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Макгел (Канада) ва донишгоҳи Теҳрон, 1352.
179. Маснавӣ: Ренолд Ален Николсон. Маснавии Маънавӣ, (аз рӯи нусхаи табъи 1925-1933 мелодӣ дар Лейден). – Теҳрон: Амир Кабир, 1341.
180. Масолик ва-л-мамолик. Абӯисҳоқ Иброҳими Истахрӣ, бо эҳтимоми Эраҷи Афшор. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1368.
181. Масъуди Саъди Салмон: девони Масъуди Саъди Салмон, бо тасҳеҳи Ғуломризо Рашиди Ёсамӣ. – Теҳрон: Пирӯз, 1339.
182. Мафотеҳ-ул-ҷинон. Шайх Аббоси Қумӣ, бо тарҷумаи комили форсӣ. – Теҳрон: Илмӣ.
183. Маҳдӣ: Ҷеймс Дормасттер. Маҳдӣ аз садри ислом то қарни сездаҳуми ҳиҷрӣ, тарҷумаи Муҳсини Ҷаҳонсӯз. – Теҳрон, 1317.
184. Маҷмуъаи ашъори Нимо Юшиҷ, ба кӯшиши Сируси Тоҳбоз. – Теҳрон: Нашри ношир, 1364.

185. Маҷмуъаи осори Афлотун, тарҷумаи Ризо Ковиёнӣ ва Муҳаммад Ҳасан Лутфӣ. – Теҳрон: Ибни Сино, 1329.
186. Маҷмуъаи осори форсии Шайхи Ишроқ, ба тасҳеҳи Ҳенри Карбэн ва Саидҳусайни Наср. – Теҳрон: Институти Эрон ва Фаронса, 1348.
187. Маҷмуъи мақолот роҷеъ ба Зардушт. Мӯсо Ҷавон. – Теҳрон: 1343.
188. Маҷмуъи мақолот. Ҳодӣ Ҳусайн. – Ҳайдаробод-Дакан, 1956.
189. Маҷмуъи мақолоти Аббос Иқболи Оштиёнӣ, гирдоварӣ ва тадвини Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. – Теҳрон: Дунёи китоб, 1369.
190. Маҷони-юл-ҳадиса. Фуод Афроми Бустонӣ. ал-Аб Шайху, Ат-табъат-ус-сония. – Бейрут, 1926.
191. «Маъориф»-и Баҳоувалад. Муҳаммад ибни Ҳусайн Хатиби Балхӣ, ба тасҳеҳи Бадеъуззамони Фурӯзонфар. 2 ҷ. – Теҳрон: Таҳурӣ, 1352.
192. Маъохизи қасас ва тамсилот: Бадеъуззамони Фурӯзонфар. Маохизи қасас ва тамсилоти Маснавӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1333.
193. Меҳри Нимрӯз. Асадуллоҳи Ғолиб. – Лакҳнав, 1333.
194. Меҳрпарастӣ дар Эрон, Ҳинд ва Рум. Солумаи Рустампур. – Теҳрон: Хуршедофарин, 1372.
195. Минӯи хирад, тарҷумаи Аҳмад Тафаззулӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1354.
196. Мирсод: Абдуллоҳ ибни Муҳаммад Наҷми Ризоӣ (Наҷми Доя). Мирсод-ул-ибод, ба эҳтимоми Муҳаммад Амини Раёҳӣ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1352.
197. Монӣ ва дини ӯ. Ду хитобаи Ҳасан Тақизода, фароҳамовардаи Аҳмад Афшори Шерозӣ. – Туҳаро: Анҷумани эроншиносӣ, 1335.

198. Моҳ дар Эрон (аз қадимтарин айём то зуҳури ислом). Меҳрангези Самадӣ. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1367.
199. Муиззӣ: Девони Амирушшуаро Муиззӣ, ба саъй ва эҳтимоми Аббоси Иқбол. – Теҳрон: Исломия, 1318.
200. Муқаддимае бар адабиёти форсӣ дар табъид. Малеҳа Тирагул. – Тагзос, 1998 мелодӣ.
201. «Муқаддима»-и Ибни Халдун. Тарҷумаи Муҳаммад Парвин Гунободӣ. – Теҳрон: Илмӣ ва фарҳангӣ, 1361.
202. Мунтаҳо-ул-ираб (фи луғат-ил-араб). Абдураҳим ибни Абдулкарими Сафипур. – Теҳрон: Исломия, 1377қ.
203. Мунтаҳо-ул-омол. Аббоси Қумӣ. – Теҳрон: Илмияи исломӣ, 1331.
204. Мунтахаби «Ҷавоҳир-ул-асрор». Ҳамза ибни Ҳасан Озарии Тӯсӣ.
205. Муншаоти Хоқонӣ. Афзаллуддин Бадил ибни Алии Наҷҷори Ҳоқонӣ, ба тасҳеҳ ва таҳшияи Муҳаммади Равшан. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1349.
206. Муҳити зиндагӣ ва аҳволу ашъори Рӯдакӣ. Саид Нафисӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1355.
207. Муруҷ: Абулҳасан Алӣ ибни Ҳусайни Масъудӣ. Муруҷ-уз-заҳаб ва маъодин-ул-ҷавҳар, тарҷумаи Абулқосими Поянда. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1344.
208. Мусаннафот: Шаҳобуддин Яҳёи Сӯҳравардӣ. Маҷмуъаи дувуми мусаннафоти Шайхи Ишроқ, бо тасҳеҳ ва муқаддимаи фаронсавии Ҳенри Карбен. – Теҳрон: Институти Эрон ва Фаронса, 1331 ш./ 1926 мелодӣ.
209. Мусаннафоти Айнулқуззоти Ҳамадонӣ, бо муқаддима ва тасҳеҳ ва таҳшия ва таълиқи Афифии Усайрон. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1341.
210. Мусибатнома. Фаридуддин Аттори Нишобурӣ, бо эҳтимоми Абдулваҳоб Нуронии Висол. – Теҳрон: Заввор, 1356.

211. Мусталеҳот: Ҷаъфар Саҷҷодӣ. Фарҳанги мусталеҳоти урафо ва шуаро. – Теҳрон, 1339.
212. Мухтасар-ул-булдон. Ибни Фақеҳ, Лейден, 1302.
213. Мухторӣ: Девони Усмони Мухторӣ, ба эҳтимоми Ҷалоллудини Ҳумоӣ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1341.
214. Муҷир: Девони Муҷири Байлақонӣ, тасҳеҳ ва таълиқи Муҳаммад Ободии Бовил. – Табрез: Муассисаи таърих ва фарҳанги Эрон, 1358.
215. Муҷмал-ут-таворих ва-л-қасас, ба тасҳеҳи Маликушшуаро Баҳор. – Теҳрон: Кулолаи ховар, 1318.
216. Муъҷам мо истаъҷам: Абӯубайдуллоҳ ибни Абдулазиз ал-Бакрӣ ал-Андалусӣ. Муъҷаму мо истаъҷама мин асмо-ил-билоди ва-л-мавозеъ, бо тасҳеҳи Мустафо ас-Саққо. – Миср, 1371 қ. / 1951 мелодӣ.
217. Муъҷам-ул-алфоз: Муҳаммад Исмоили Иброҳим. Муъҷам-ул-алфози ва-л-аъломи-ил-қуръония. – Қоҳира, 1388 қ. / 1968 мелодӣ.
218. Муъҷам-ул-булдон. Шаҳобуддини Абӯабдуллоҳ Ёқут ал-Ҳамавӣ. – Бейрут: Дору эҳёи-т-турос-ил-арабӣ, 1399 қ. / 1979.
219. На шарқӣ, на ғарбӣ – инсонӣ. Абдулҳусайни Зарринкӯб. – Теҳрон: Амир Кабир, 1353.
220. Наврӯз, таърихча ва марҷаъшиносӣ. Парвизи Азкиёӣ. – Теҳрон: Маркази мардумшиносии Эрон, 1353.
221. Наврӯзнома. Мансуб ба Умари Хайёми Нишобурӣ, ба эҳтимоми Муҷтабо Минавӣ. – Теҳрон: Кова, 1312.
222. Найрангистон. Содиқ Ҳидоят. – Теҳрон: Амир Кабир, 1332
223. Найрангистон. Содиқ Ҳидоят. – Теҳрон: Ҷовидон, 1356.
224. Нақди шеъри Суҳроби Сипеҳрӣ. Сирус Шамисо. – Теҳрон: Марворид, 1370.
225. Намоиш дар Эрон. Баҳроми Байзоӣ. – Теҳрон, 1343.

226. Нафасат-ул-масдур. Шаҳобуддини Насавӣ, тасҳеҳи Амирҳасани Яздигурдӣ. – Теҳрон, 1343.
227. Нафоис-ул-фунун: Шамсиддин Муҳаммади Омулӣ. Нафоис-ул-фунун фи ароис-ул-ъуюн, ба кӯшиш Абдулҳасан Шаъронӣ. – Теҳрон, 1379 қ.
228. Нигоҳе тоза ба Суҳроби Сипеҳрӣ. Сируси Шамисо. – Теҳрон: Марворид, 1370.
229. Низом-ул-барид фи давлат-ил-исломия. Ҳассон Саъдовӣ. – Миср, 1953.
230. Нимо: Маҷмуъаи комили ашъори Нимо Юшиҷ, форсӣ ва табарӣ, тадвини Сируси Тоҳбоз. – Теҳрон: Нигоҳ чопи севум 1373.
231. Ниҳодинаҳо: Маҳваши Воҳиддӯст. Ниҳодинаҳои асотирӣ дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ. – Теҳрон: Суруш, 1379.
232. Номаи аҳли Хуросон. Ғуломҳусайни Юсуфӣ. – Теҳрон, 1347.
233. Носири Хусрав (чопи қадим): Девони Носири Хусрав, ба эҳтимом ва тасҳеҳи Муҷтабо Минавӣ. – Теҳрон: Китобхонаи Теҳрон, 1306-1307.
234. Носири Хусрав: Девони Носири Хусрав, бо тасҳеҳи Муҷтабо Минавӣ ва Маҳдии Муҳаққиқ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1353.
235. Нузҳат-ул-қулуб. Ҳамдуллоҳи Муставфӣ, ба эҳтимоми Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. – Теҳрон: Таҳурӣ, 1336.
236. Нухбат-уд-даҳр: Шамсуддини Абиабдуллоҳ Муҳаммад ибни Абитолиб ал-Ансорӣ ад-Димишқӣ. Нухбат-уд-даҳр фи аҷоиб-ул-барри ва-л-баҳр, тасҳеҳи А. Ф. Мерн. - Лейпсиг, 1923.
237. Одоб-ул-ҳарб в-аш-шуҷоа. Фахриддини Муборакшоҳ, ба тасҳеҳ ва эҳтимоми Аҳмад Суҳайлии Хонсорӣ. – Теҳрон, 1346.
238. Ойина дар шеъри Фуррухӣ, Саъдӣ ва Ҳофиз. Рикардо Зеполи. – Теҳрон: Фирдавс, 1344.

239. Ойини шаҳирёрӣ дар Эрон (бар бунёди «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ). Алиқулӣ Эътимоди Муқаддам. – Теҳрон: Вазорати фарҳанг ва ҳунар, 1350.
240. Ойини асотирии «вар» (пешинаи савганд дар Эрону ҷаҳон). Ҷавод Русулӣ. – Теҳрон: Суруш, 1377.
241. Ойини Зурвонӣ (мактаби фалсафӣ-ирфонӣ ва зартуштӣ бар мабнои асолати замон). Масъуд Ҷалолии Муқаддам. – Теҳрон, 1372.
242. Ойини Митро. Мартин Вермозерн, тарҷумаи Бузурги Нодирзод. – Теҳрон: Деҳхудо, 1345.
243. Ойини шаҳриёр дар шарқ. Сомуел К. Эди, тарҷумаи Фаридуни Бадраӣ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1347.
244. Ойини шоҳаншоҳии Эрон. Зебеҳуллоҳи Сафо. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1346.
245. Ойинҳо ва афсонаҳо: Ҷ. С. Коячӣ. Ойинҳо ва афсонаҳои Эрон ва Чини бостон, тарҷумаи Ҷалили Дӯстхоҳ. – Теҳрон: Ҷайбӣ, 1353.
246. Ойиҳои наврӯзӣ. Муртазои Ҳунарӣ. – Теҳрон, 1353.
247. Онандроҷ (фарҳанги ҷомеъи форсӣ). Муҳаммади Подшоҳ (мутахаллис ба Шод), зери назари Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. 7 ҷ. – Теҳрон: Хайём, 1355.
248. Оноҳито дар устураҳои эронӣ. Сӯзон Гувайрӣ. – Теҳрон: Ҷамол-ул-ҳақ, 1375.
249. Оноҳито. Иброҳими Пурдовуд, ба кӯшиши Муртазо Гурҷӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1343.
250. Осор-ул-билод: Закариё ибни Муҳаммад ибни Маҳмуд ал-Қазвинӣ. Осор-ул-билод ва ахбор-ул-ибод. – Бейрут, 1380 қ. /1960 м.

251. Осор-ул-боқия[57]: Абӯрайҳони Берунӣ. ал-Осор-ул-боқия ан-ил-қуруни-л-холия, тарҷумаи Акбари Доносиришт. – Теҳрон: Ибни Сино, 1352.
252. Оташкадаи Озаргушасб. Ҳасани Анварӣ. – Теҳрон, 1341.
253. Офариниш ва таърих. Муҳаммад ибни Тоҳири Муқаддасӣ, тарҷумаи Муҳаммадризо Шафеъии Кадканӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1349.
254. Офариниши зиёнкор: Ортур Кристинсен, тарҷумаи Аҳмади Таботабоӣ. – Табрез: Муассисаи таърих ва фарҳанги Эрон, 1355.
255. Пажӯҳише дар асотири Эрон. Меҳрдоди Баҳор. – Теҳрон: Тӯс, 1362.
256. Пажӯҳишҳое дар Шоҳнома. Ҷ. К. Кояҷӣ, гузориш ва вироиши Ҷалили Дӯстхоҳ. – Исфаҳон: Зиндарӯд, 1371.
257. Пайванди ишқ миёни Шарқ ва Ғарб. Ҷалол Сатторӣ. – Теҳрон, 1354.
258. Пайёмбарон ва шоҳон: Ҳамза ибни Ҳасани Исфаҳонӣ. Таърихи пайёмбарон ва шоҳон («Санӣ мулук-ил-арз ва-ал-анбиё»), тарҷумаи Ҷаъфари Шиъор. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1346.

[57]Дар ин фарҳанг барои риояти ихтисор, гоҳ унвони баъзе китобҳо ва мароҷеъ, дар дохили матн ва низ дар манобеъи интиҳои ҳар мадхал ба сурати «кӯтаҳнавишт» омадаанд. Масалан, унвони китоб «ал-Осор-ул-боқия ан-ил-қурун-ил-холия» аз Абӯрайҳони Берунӣ ба сурати «Осор-ул-боқия» омадааст. Бинобар ин, барои осонёбии манобеъ дар ин феҳрист ибтидо унвони «кӯтаҳнавишт»-и ин гурӯҳ аз манобеъ, сипас номи муаллиф ва онгоҳ унвони комили китоб ва дигар мушаххасоти он, аз ҷумла номи мутарҷим, мусаҳҳеҳ, маҳалли нашр, номи ношир ва таърихи нашр омадаанд. Дар мавриди китобҳое, ки унвони комили онҳо дар дохили матн ва низ дар манобеъи нитиҳои ҳар мадхал омадаанд, аз ин қоида пайравӣ нашудааст ва ибтидо унвони китоб ва сипас номи муаллиф ва он гоҳ номи мутарҷим ва дигар мушаххасоти китобшиносӣ омадаанд. Дар мавриди девони шуъаро, чун номи шоир унвон қарор гирифтааст, аз такрори номи ӯ сарфи назар шудааст.

259. Парвин: Девони Парвини Эътисомӣ. – Теҳрон: чопи дувум, 1333.
260. Равзат-ус-сафо: Мирхонд. Равзат-ус-сафо фи сират-ил-анбиё ва-л-мулук ва-л-хулафо. – Теҳрон, 1338.
261. Равзат-ут-таслим: Хоҷа Насируддини Тӯсӣ. Тасаввурот ё равзат-ут-таслим, тасҳеҳи Владимир Иванов. – Теҳрон: Ҷомӣ, 1363.
262. Равз-ул-ҷинон: Ҳасан ибни Алӣ ибни Муҳаммад ибни Аҳмад ал-Хузоъӣ ан-Нишобурӣ. Равз-ул-ҷинон ва рӯҳ-ул-ҷанон фи тафсир-ил-Қуръон, машҳур ба «Тафсири Шайх Абулфутуҳи Розӣ», ба кӯшиш ва тасҳеҳи Муҳаммад Ҷаъфари Ёҳаққӣ ва Муҳаммад Маҳдии Носеҳ. 20 ҷ. – Машҳад: Устони Қудси Разавӣ, чопи дувум, 1378.
263. Равонковии оташ. Гастон Башлар, тарҷумаи Ҷалол Сатторӣ. – Теҳрон: Тӯс, 1364.
264. Равонковӣ ва адабиёт. Ду матн, ду инсон. Ҳуро Ёварӣ. – Теҳрон: Нақши таърихи Эрон, 1374.
265. Райи бостон. Ҳусайни Каримон. 2 ҷ. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1349-1345.
266. Райҳонат-ул-адаб: Муҳаммадалӣ Мударриси Табрезӣ. – Теҳрон: Табъи китоб, 1335.
267. Рамзҳои зиндаҷон: Моник Де Бокор, тарҷумаи Ҷалол Сатторӣ. – Теҳрон: Нашри марказ, 1376.
268. Ривоёти Дороби Ҳурмуздёр. Рустам Оноола. – Бамбай, 1318.
269. Рисоили ҳуруфия: Фазлуллоҳ Ҳуруфӣ, Маҷмуъаи расоили ҳуруфия, ба тасҳеҳ ва эътинои Климент Ҳевор, бо зайле дар баёни ақоиди ҳуруфия, аз калами Ризо Тавфиқ, машҳур ба файласуф Ризо. – Лейден: Брил, 1327 қамарӣ.
270. Сабки хуросонӣ дар шеъри форсӣ. Муҳаммад Ҷаъфари Маҳҷуб.
271. Сабкшиносӣ. Муҳаммадтақии Баҳор. – Теҳрон: Китобҳои парасту, 1349.

272. Савганд дар забон ва адаби форсӣ: Ҳусайн Каёнӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1371.
273. Сайри ҳикмат дар Урупо. Муҳаммадалии Фурӯғӣ. – Теҳрон: Заввор, 1334.
274. Салмони Соваҷӣ: Девони Салмони Соваҷӣ, бо муқаддимаи Тақии Тафзилӣ, ба эҳтимоми Мансури Мушфиқ. – Теҳрон, 1336.
275. Самбулҳо (китоби аввал, ҷонварон). Гертрод Ҷобиз, тарҷума ва таълифи Муҳаммадризо Бақопур. – Теҳрон, 1370.
276. Саноӣ: Девони Саноии Ғазнавӣ, ба саъй ва эҳтимоми Муҳаммадтақӣ Мударриси Разавӣ. – Теҳрон: Ибни Сино, 1341.
277. Саргузашти Мансури Ҳаллоҷ. Аббоси Гулҷон. – Теҳрон, 1354.
278. Сарзамини Ҳинд. Алиасғари Ҳикмат. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1337.
279. Сару таҳи як карбос: Муҳаммадалӣ Ҷамолзода. – Теҳрон, 1323.
280. Сарчашмаи пайдоиши чалипо. Ниҳорт, тарҷумаи Сирус Эзидӣ. – Теҳрон, 1355.
281. Сафарномаи Ибни Батута. Тарҷумаи Муҳаммадалии Муваҳҳид. 2 ҷ. – Теҳрон: Огоҳ, 1361.
282. Сафинат-ул-биҳор: Аббоси Қумӣ. Сафинат-ул-биҳор ва мадинат-ул-ҳикмати ва-л-осор. 2 ҷ. – Теҳрон: Обидӣ.
283. Саъдинома. Муҳаммади Қазвинӣ (замимаи маҷаллаи «Таълим ва тарбият»), 1316.
284. Саъдӣ: Куллиёти Саъдӣ, ба эҳтимоми Муҳаммадалии Фурӯғӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1363.
285. Симор-ул-қулуб: Абумансури Саъолибии Нишобурӣ. Симор-ул-қулуб фи-л-мазоф ва-л-мансуб. – Қоҳира, 1326 қ./ 1908 мелодӣ.
286. Симурғ ва сӣ мурғ. Алинақии Мунзавӣ. – Теҳрон: Сеҳр, 1359.

287. Симурғ дар қаламрави фарҳанги Эрон. Алӣ Султони Гурдфаромарзӣ. – Теҳрон: Мубтакирон, 1372.
288. Сирати Расулуллоҳ, тарҷума ва иншои Рафеъуддин Исҳоқ ибни Муҳаммади Ҳамадонӣ, ба тасҳеҳи Асғар Маҳдавӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон.
289. Сиҳоҳ-ул-фурс: Муҳаммад ибни Ҳиндушоҳи Нахҷувонӣ, бо эҳтимоми Абдулалӣ Тоатӣ. – Теҳрон: Бунёди тарҷума ва нашри китоб, 1355.
290. Соиб: Куллиёти Соиби Табрезӣ, бо муқаддима ва шарҳи ҳол, ба қалами Амирии Фирӯзкӯҳӣ. – Теҳрон: Хайём, 1336.
291. Суруш: Девони Шамсушшуаро Суруши Исфаҳонӣ, бо муқаддимаи Ҷалолуддин Ҳумоӣ, бо эҳтимоми Ҷаъфари Маҳҷуб. 2 ҷ. – Теҳрон, 1320.
292. Сухане чанд дар бораи «Шоҳнома». Абдулҳусайн Нӯшин. – Теҳрон: Гутенгберг.
293. Сушиёнт, М. Аврангѓ. – Теҳрон, 1342.
294. Сӯг: Шоҳрухи Мискӯб. Сӯги Сиёвуш. – Теҳрон: Хоразмӣ, 1351.
295. Сӯзанӣ: Девони Сӯзании Самарқандӣ, тасҳеҳи Носируддин Шоҳҳусайнӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1338.
296. Табарӣ: Муҳаммад ибни Ҷарири Табарӣ. Тарҷумаи «Таърихи Табарӣ», тарҷумаи Абулқосими Поянда. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1352.
297. Тазкираи шуарои Кашмир. Ҳиссомуддини Рошидӣ, Карочӣ, 1346.
298. Тазкират-ул-авлиё. Фаридуддин Аттори Нишобурӣ, ба саъй ва эҳтимом ва тасҳеҳи Роналд Ален Николсон. 2 ҷ. - Лейден, 1905 м.
299. Тақвим ва таърих дар Эрон. Забеҳи Беҳрӯз. – Теҳрон, 1331.
300. Тақвим-ул-булдон. Абулфидо, тарҷумаи Абдулмуҳаммади Оятӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1349.

301. Талмуд: Кӯҳанганҷинае аз Талмуд, тарҷумаи Амир Фаридуни Гургонӣ. – Теҳрон, 1350.
302. Тамаддуни Эронӣ: Ҳенри Масе, тарҷумаи Ҷамшеди Беҳном.
303. Тафсири Абулфутуҳи Розӣ, ба тасҳеҳ ва ҳавошии Маҳдӣ Илоҳии Қумшаӣ. 10 ҷ. – Теҳрон: Илмӣ, 1325.
304. Тафсири Авесто: Ҷеймс Дармстетер. Тафсири Авесто ва тарҷумаи Готоҳо, тарҷума ва таҳшияи Мӯсо Ҷавон. – Теҳрон, 1348.
305. Тафсири Гозур (Ҷило-ул-азҳон ва ҷило-ул-аҳзон). Абулмаҳосин ал-Ҳусайн ибни ал-Ҳусайн ал-Ҷурҷонӣ, ба тасҳеҳ ва таъликӣ Мирҷалолуддин Ҳусайнии Урмавӣ (Муҳаддис). 10 ҷ. – Теҳрон, 1337.
306. Тафсири Имом Фахри Розӣ («Мафотеҳ-ул-ғайб», маъруф бо «Тафсири кабир»). Фахруддини Розӣ. – Теҳрон.
307. Тафсири Кабир → Тафсири Имом Фахри Розӣ.
308. Тафсири Кембриҷ: тафсири Қуръони маҷид (бар асоси нусхаи китобхонаи донишгоҳи Кембриҷ), ба тасҳеҳи Ҷалоли Матинӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1349.
309. Тафсири Қуръони пок. Ба эҳтимоми Алӣ Равоқӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1348.
310. Тафсири Софӣ. Мулло Муҳсин Файзи Кошонӣ. – Теҳрон, чопи сангӣ.
311. Тафсири сураи Юсуф. Аҳмад ибни Муҳаммад ибни Зайди Тӯсӣ, тасҳеҳи Муҳаммади Равшан. – Теҳрон, 1345.
312. Тафсири Сӯрободӣ: Абӯбакр Атиқи Нишобурӣ, ба кӯшиши Алиакбари Саъидии Серҷонӣ. – Теҳрон: Нашри нав, 1381.
313. Тафсири Табарӣ: Муҳаммад ибни Ҷарири Табарӣ. Тарҷумаи «Тафсири Табарӣ», ба тасҳеҳ ва эҳтимоми

Ҳабиби Яғмоӣ. 7 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1339-1344.
314. Тафсири ҳадоиқ-ул-ҳақоиқ. Муъинуддин Фароҳии Ҳиравӣ, ба кӯшиши Ҷаъфари Саҷҷодӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1346.
315. Тафсири Шарифи Лоҳиҷӣ. Баҳоуддин Муҳаммад ибни Шайх Алӣ Шарифи Лоҳиҷӣ. – Теҳрон: Илмӣ, 1340.
316. Тафсир бар ушр: Тафсир бар ушре аз Қуръони маҷид, ба тасҳеҳи Ҷалол Матинӣ. – Теҳрон: Бунёди фарҳанги Эрон, 1352.
317. Таҳқиқ дар тафсири Абулфутуҳи Розӣ. Аскари Ҳуқуқӣ. 3 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1348.
318. Таҳлили Ҳафт пайкар: Муҳаммад Муъин. Таҳлили «Ҳафт пайкар»-и Низомӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1338.
319. Таълиқоти девони Хоқонӣ→Хоқонӣ.
320. Таърих ва фарҳанг. Муҷтабо Минавӣ. – Теҳрон: Хоразмӣ, 1356.
321. Таърих ва фарҳанги Эрон дар даврони интиқол. 4 ҷ. – Теҳрон: Тӯс, 1379-1372.
322. Таърих ва фарҳанги Эрон. Муҳаммад Муҳаммадии Малойирӣ.
323. Таърихи адабиёти форсӣ. Ҳерман Эте, тарҷумаи Содиқ Ризозодаи Шафақ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1337.
324. Таърихи адабии Эрон. Эдвард Браун, тарҷумаи Алӣ Пошо Солеҳ. – Теҳрон, 1335.
325. Таърихи Байҳақ: Абулҳасан Алӣ ибни Зайди Байҳақӣ, тасҳеҳи Аҳмади Бахманёр. – Теҳрон, 1317.
326. Таърихи Байҳақӣ. Абулфазл Муҳаммад ибни Ҳусайни Байҳақӣ, тасҳеҳи Алиакбари Файёз. – Машҳад: Донишгоҳи Фирдавсӣ, 1356.
327. Таърихи Бухоро. Абӯбакр Ҷаъфар ан-Наршахӣ, тарҷумаи Абӯнасри Қубовӣ, тасҳеҳ ва таҳшияи

Муҳаммадтақии Мударриси Разавӣ. – Теҳрон: Тӯс, 1363.

328. Таърихи гузида. Ҳамдуллоҳи Муставфӣ, ба эҳтимоми Абдулҳусайни Навоӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1362.
329. Таърихи ҷадиди Язд. Аҳмад ибни Ҳасан ибни Алии Котиб, бо кӯшиши Эраҷи Афшор. – Теҳрон: 1357.
330. Таърихи Сиистон. Ба тасҳеҳи Муҳаммадтақии Баҳор. – Теҳрон: Заввор, 1314.
331. Таърихчаи байрақ: Ҳамид Найири Нурӣ. Таърихчаи байрақи Эрон ва шеру хуршед. – Теҳрон: Муассисаи мутолиъот ва таҳқиқоти иҷтимоии Донишгоҳи Теҳрон, 1344.
332. Туҳфаи Ҳакими Муъмин ё Туҳфат-ул-муъминин. Муҳаммадмӯъмин Ҳусайнии Табиб, бо муқаддимаи Маҳмуди Наҷмободӣ. – Теҳрон: Мустафавӣ, 1338.
333. Туро, эй куҳан буму бар: Маҳдӣ Ахавони Солис. Туро, эй куҳан буму бар, дӯст дорам. – Теҳрон: Марворид, чопи севум, 1370.
334. Унсурӣ: Девони Унсурӣ, ба эҳтимоми Яҳёи Қариб. – Теҳрон, 1323.
335. Устураи зол. Муҳаммад Мухторӣ. – Теҳрон: Огаҳ, 1369.
336. Усули кофӣ. Муҳаммад ибни Яъқуби Кулайнӣ, мутарҷим Ҷаводи Мустафавӣ. – Теҳрон: Илмияи исломия, 1344.
337. Ӯрфаи сиёҳ: Жан Пол Сартр, тарҷумаи Мустафо Раҳимӣ. – Теҳрон: Раз, 1354.
338. Фар(р) дар «Шоҳнома». Алиқулии Эътимоди Муқаддам. – Теҳрон: Вазорати фарҳанг ва ҳунар, 1350.
339. Фаридуддин Аттор Нишобурӣ ва китобуҳу “Мантиқ-ут-тайр». Аҳмад Ноҷӣ ал-Қайсӣ. – Бағдод, 1388 қ.
340. Фаррухии Яздӣ: Девони Фаррухии Яздӣ, ба тасҳеҳ ва муқаддимаи Ҳасани Маккӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1357.

341. Фаррухӣ: Девони Фаррухии Сиистонӣ, ба эҳтимоми Муҳаммад Дабири Сиёқӣ. – Теҳрон, 1335.
342. Фаррухӣ: Девони Фаррухии Сиистонӣ. Ғуломҳусайни Юсуфӣ. – Машҳад: Бостон, 1341.
343. Фаррухнома: Абӯбакр Мутаҳҳар Ҷамолии Яздӣ. Фаррухномаи Ҷамолӣ, ба тасҳеҳи Эраҷи Афшор. – Теҳрон: Фарҳанги Эронзамин, 1326.
344. Фарҳанг ва тамаддуни Эрон: Алиқулии Маҳмудии Бахтиёрӣ. Заминаи фарҳанг ва тамаддуни Эрон (нигоҳе ба асотир). Дафтари якум, чоди дувум. – Теҳрон, 1385.
345. Фарҳанги анҷуманоро: Ризоқулӣ Ҳидояти Табаристонӣ. Фарҳанги анҷуманорои Носирӣ, ба эҳтимоми Абдуллоҳ Муншии Табарӣ. – Теҳрон: 1288 қ.
346. Фарҳанги асотири Юнон ва Рум. Пер Гремал, тарҷумаи Аҳмади Беҳманиш. 2 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1321.
347. Фарҳанги асотири Юнон. Ф. Жерон, тарҷумаи Абулқосими Исмоилпур. – Теҳрон: Фикри рӯз, 1375.
348. Фарҳанги ашъори Ҳофиз. Аҳмад Алии Раҷоӣ. – Теҳрон, 1320.
349. Фарҳанги истилоҳоти адабӣ. Симодод. – Теҳрон: Марворид, чопи аввал, 1371.
350. Фарҳанги истилоҳоти нуҷумӣ. Абулфазли Мусаффо. – Теҳрон: Муассисаи мутолиот ва таҳқиқоти фарҳангӣ, 1366.
351. Фарҳанги луғот ва таъбироти Маснавӣ: Содиқ Гавҳарин. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон.
352. Фарҳанги луғот ва таъбироти Хоқонӣ (бо шарҳи аълом ва мушкилоти девон). Зиёуддини Саҷҷодӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Заввор, 1347.
353. Фарҳанги луғоти омиёна: Муҳаммад Алии Ҷамолзода. – Теҳрон, 1341.

354. Фарҳанги намодҳо: Жан Шолле ва Олен Гербарон, тарҷума ва таҳқиқи Судобаи Фазоилӣ. – Теҳрон: Ҷайҳун, 1378.
355. Фарҳанги Нафисӣ: Алиакбари Нафисӣ. (Нозим-ул-атиббо), бо муқаддимаи Муҳаммадалии Фурӯғӣ. 5 ҷ. – Теҳрон: Хайём.
356. Фарҳанги нигораи намодҳо (дар ҳунари Шарқу Ғарб). Ҷеймс Ҳол, тарҷумаи Руқияи Беҳзодӣ. – Теҳрон: Фарҳанги муосир, 1380.
357. Фарҳанги номҳои «Шоҳнома». Мансури Растагори Фасоӣ. 2 ҷ. – Пажӯҳишгоҳи улуми инсонӣ, 1369.
358. Фарҳанги номҳои Авасто (фарҳанги аъломи Авасто). Ҳошим Разӣ. 3 ҷ. – Теҳрон: Фравахр, 1346.
359. Фарҳанги талмеҳот: Муҳаммад Ҳусайни Муҳаммадӣ. Фарҳанги талмеҳоти шеъри муосир. – Теҳрон: Митро, 1346.
360. Фарҳанги улуми ақлӣ. Ҷаъфари Саҷҷодӣ. – Теҳрон: Ибни Сино, 1341.
361. Фарҳанги форсӣ. Муҳаммад Муъин. 6 ҷ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1356.
362. Фарҳанги Эрони бостон. Иброҳим Пурдовуд. Бахши нахуст. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1355.
363. Фарҳангномаи адабӣ: Фарҳангномаи адабии форсӣ, ба сарпарастии Ҳасани Анӯша. – Теҳрон: Созмони чоп ва интишороти Вазорати фарҳанг ва иршоди исломӣ, 1376.
364. Фарҳангномаи Қуръонӣ. Муҳаммад Ҷаъфари Ёҳаққӣ. 5 ҷ. – Машҳад: Бунёди пажӯҳишҳои Исломӣ, 1372.
365. Фарҳангномаи ҷонварон: Манижаи Абдуллоҳӣ. Фарҳангномаи ҷонварон дар адаби форсӣ. 2 ҷ. – Теҳрон: Пажӯҳанда, 1381.
366. Феҳристи мақолоти форсӣ. Эраҷи Афшор. 5 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон ва илмӣ-фарҳангӣ, 1340-1374.

367. Феҳристи нусхаҳои хаттии форсӣ. Аҳмади Мунзавӣ. 6 ҷ. – Теҳрон: Муассисаи фарҳангии минтақаи Шарқ, 1349.
368. Фи зилол-ил-Қуръон. Муҳаммади Қутб. – Бейрут, чопи панҷум, 1386 қ.
369. Фирдавс-ул-муршидия: Муҳаммад ибни Усмон. Фирдавс-ул-муршидия фи асрори-с-самадия, ба кӯшиши Эраҷи Афшор. – Теҳрон, 1333.
370. Фурӯғи Маздаясно. Кайхусрав Шоҳрухи Кирмонӣ. – Теҳрон, чопи севум, 1340.
371. Фусус: Маҳйиддин ибни Арабӣ. Фусус-ул-ҳикам ва-т-таълиқот алайҳи би қалами Абулъало Афифӣ. – Миср, 1365 қ.
372. Хамса: Куллиёти хамсаи Низомии Ганҷавӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, чопи севум, 1351.
373. Хати севум. Носируддини Соҳибуззамонӣ. – Теҳрон: Атоӣ, 1351.
374. Хиёв ё Мушкиншаҳр. Ғуломҳусайни Соидӣ. – Теҳрон: Амир Кабир, 1357.
375. Хоқонӣ: Девони Хоқонии Шервонӣ, тасҳеҳи Зиёуддини Саҷҷодӣ. – Теҳрон: Заввор, 1338.
376. Хоҷӯ: Девони ашъори Хоҷӯи Кирмонӣ, тасҳеҳи Аҳмад Суҳайлии Хонсорӣ. – Теҳрон, 1336.
377. Хотуни ҳафт қалъа: Муҳаммад Иброҳим Бостонии Поризӣ. – Теҳрон, 1357.
378. Хурда Авесто. гузориши Иброҳим Пурдовуд. – Бамбай, 1310.
379. Ҳабиб-ус-сияр: Хондмир. Ҳабиб-ус-сияри фи ахбори афроди-л- башар, бо муқаддимаи Ҷалоли Ҳумоӣ. – Теҳрон, 1333.
380. Ҳаёт-ул-қулуб (дар қасас ва аҳволоти пайғамбарони изом ва авсиё). Муҳаммадбоқири Маҷлисӣ. – Теҳрон: Исломия, 1371 қ.

381. Ҳаёт-ул-ҳайвон: Камоллудини Дамирӣ. Ҳайёт-ул-ҳайвон-ил-кубро. 2 ҷ. – Теҳрон: 1368.
382. Ҳамлет. Вилям Шекспир, тарҷумаи Масъуди Фарзод. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1348.
383. Ҳамосаи Гилгамеш. Н.К.Сондерс, тарҷумаи Исмоили Филизӣ. – Теҳрон: Ҳирманд, 1376.
384. Ҳамосаи дод. Ф.М.Ҷавоншер. – Теҳрон, 1359.
385. Ҳамосаи миллии Эрон. Теадор Нёлдеке, тарҷумаи Бузурги Алавӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1327.
386. Ҳамосасароӣ: Забеҳуллои Сафо. Ҳамосасароӣ дар Эрон. – Теҳрон: чопи дувум, 1333.
387. Ҳафт дар қаламрави тамаддун ва фарҳанги башарӣ. Зуҳраи Волӣ. – Теҳрон: Асотир, 1379.
388. Ҳафт дар қаламрави фарҳанги Эрон. Муайяд Шарифи Маҳаллотӣ. – Теҳрон, 1357.
389. Ҳафт пайкар. Низоми Ганҷавӣ, ба кӯшиши Ҳасан Ваҳиди Дастгирдӣ. – Теҳрон, 1343.
390. Ҳаҷ. Алии Шариатӣ. – Теҳрон: Ҳусайнияи Иршод, 1350.
391. Ҳидоят-ул-мутаъаллимин (фи-т-тиб): Рабеъ ибни Аҳмад Ахвайнӣ, бо эҳтимоми Ҷалоли Матинӣ. – Машҳад, Донишгоҳи Фирдавсӣ, 1371.
392. Ҳикоят ҳамчунон боқист. Алиасғар Ҳоҷ Саиди Ҷаводӣ. – Теҳрон, 1355.
393. Ҳофиз: Девони Хоҷа Шамсуддин Муҳаммад Ҳофизи Шерозӣ, ба эҳтимоми Муҳаммади Қазвинӣ ва Қосимии Ғанӣ. – Теҳрон: Заввор, 1310.
394. Ҳурмузднома. Иброҳим Пурдовуд. – Теҳрон: Нашрияи анҷумани эроншиносӣ, 1331.
395. «Чаҳор мақола»-и Арӯзӣ. Низомии Арӯзӣ, тасҳеҳи Муҳаммади Қазвинӣ, ба кӯшиши Муҳаммади Муъин. – Теҳрон: Заввор, 1333.
396. Чеҳраи Масеҳ дар адабиёти форсӣ. Қамари Ориён. – Теҳрон: Муъин, 1369.

397. Ҷабалӣ: Девони Абдулвосеъи Ҷабалӣ, ба эҳтимоми Забеҳуллои Сафо. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1339.
398. Ҷавлатун фи-ш-Шоҳномати-ил-Фирдавсӣ. Амин Абдумаҷиди Бадавӣ. – Миср, 1971.
399. Ҷамолуддини Исфаҳонӣ: Девони комили Ҷамолуддин Муҳаммад ибни Абдураззоқи Исфаҳонӣ, бо тасҳеҳ ва ҳавошии Ҳусайн Ваҳиди Дастгирдӣ, 1320.
400. Ҷаҳонгирӣ: Мирҷамолуддини Ҳусайн ибни Фахруддин Ҳасан Инҷуи Шерозӣ. Фарҳанги ҷаҳонгирӣ, веростаи Раҳими Афифӣ. 3 ҷ. – Машҳад: Донишгоҳи Фирдавсӣ, 1351-1354.
401. Ҷаҳонгушо: Алоуддин Атомулк ибни Баҳоуддин Муҳаммад ибни Муҳаммади ал-Ҷувайнӣ. Таърихи ҷаҳонгушои Ҷувайнӣ», ба саъй ва эҳтимоми Муҳаммад ибни Абдулваҳоби Қазвинӣ. 3 ҷ. – Лейден, 1911.
402. Ҷаҳони фраварӣ (бахше аз фарҳанги Эрони куҳан). Баҳроми Фарвашӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1355.
403. Ҷодаи Абрешим. Алии Мазоҳирӣ, тарҷумаи Малик Носири Нуён. – Теҳрон: Муассисаи мутолиот ва таҳқиқоти фарҳангӣ, 1372.
404. Ҷомеъ-ул-асрор: Ҳайдари Омулӣ. Ҷомеъ-ул-асрор ва манбаъ-ул-анвор, бо тасҳеҳ ва муқаддимаи арабӣ ва фаронса аз Усмони Исмоили Яҳёӣ ва Ҳенри Карбин. – Теҳрон: Институти Эрон ва Фаронса, 1347ш. /1969 м.
405. Ҷоми ҷаҳонбин. Муҳаммадалӣ Исломии Надӯшан. – Теҳрон, 1349.
406. Ҷусторе дар асотири Эрон. Меҳрдоди Баҳор. Пораи нахуст. – Теҳрон: Тавсан, 1362.
407. Ҷусторе чанд дар фарҳанги Эрон: Меҳрдоди Баҳор. – Теҳрон: Фикри рӯз, чопи севум, 1376.
408. Шайтон дар адабиёт ва адён. Муҳаммад Расули Фарҳангхоҳ. – Теҳрон, 1355.
409. Шамс: Ҷалолуддин Муҳаммади Балхӣ (Мавлавӣ). Куллиёти Шамс ё Девони Кабир, ба тасҳеҳ ва ҳавошии

Бадеъуззамони Фурӯзонфар. 9 ҷ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1336-1346.

410. Шарҳе бар таркиббанди Ҷамолиддин (Муҳаммад ибни Абдураззоқ дар ситоиши паёмбар). Муҳаммади Домодӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1369.
411. Шарҳи аҳвол ва нақду таҳлили осори Аттор. Бадеъуззамони Фурӯзонфар. – Теҳрон, 1340.
412. Шарҳи бист боб (мансуботи кавокиб). Мулломузаффари Гунободӣ (бидуни таърихи чоп ва шумораи сафҳа).
413. Шарҳи Гулшани роз: Муҳаммади Лоҳиҷӣ. Мафотеҳ-ул-эъҷоз фи шарҳи «Гулшани роз», бо муқаддимаи Кайвони Самеъӣ. – Теҳрон: Маҳмудӣ, 1337.
414. Шарҳи қасидаи тарсоия. Владимир Минорский, тарҷумаи Абдулҳусайни Зарринкӯб. – Табрез, 1348.
415. Шарҳи Маснавии шариф. Бадеъуззамони Фурӯзонфар. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон.
416. Шарҳи мушкилоти Анварӣ: Шарҳи луғот ва мушкилоти девони Анварии Абевардӣ. Ҷаъвар Шаҳидӣ. – Теҳрон: Анҷумани осори миллӣ, 1357.
417. Шарҳи Судӣ бар Бӯстон, тарҷума ва таҳшияи Акбари Беҳрӯз. – Табрез, 1352.
418. Шарҳи шатҳиёт. Рӯзбеҳон Бақилии Шерозӣ, ба тасҳеҳ ва муқаддимаи фаронсавӣ аз Ҳенри Карбон. – Теҳрон: Институти Эрон ва Фаронса, 1344 шамсӣ/1966 мелодӣ.
419. Шаҳодат. Алии Шариатӣ. – Теҳрон: Ҳусейнияи иршод, 1350.
420. Шеъри ман. Нимо Юшиҷ. – Теҳрон: Ҷавона.
421. Шинохт ва таърихи адён. Алии Шариатӣ. – Теҳрон: Дебо, 1356.
422. Шоҳнома: «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ (силсилаи осори адаби милали Ховар), таҳти назари А. Бертелс ва дигарон. 9 ҷ. – Маскав, 1963-1971 мелодӣ.
423. Шоҳномаи Фирдавсӣ ва фалсафаи таърихи Эрон. Муртазо Соқибфар. – Теҳрон: Қатра, 1377.

424. Шоҳномаи БХ: «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ, ба тасҳеҳи Аббоси Иқболи Оштиёнӣ. 5 ҷ. – Теҳрон: Бурухим, 1313-1315.
425. Шоҳномашиносӣ (Маҷмуъаи гуфторҳои нахустин маҷмаъи илмии баҳс дар бораи «Шоҳнома» дар устони Ҳурмузгон). – Теҳрон: Бунёди «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ, 1357.
426. Шуурӣ: Ҳасани Зинадашиор. Фарҳанги Шуурӣ ё лисон-ул-аҷам. – Истанбул, 1276.
427. Эрон дар замони Сосониён. Артур Кристинсен, тарҷумаи Ғуломризо Рашиди Ёсамӣ. – Теҳрон: Амир Кабир.
428. Эронвич. Баҳром Фараҳвашӣ. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1345.
429. Эрони бостон (Мула): М.Мула, тарҷумаи Жолаи Омӯзгор. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, Ҳабибӣ, 1356.
430. Эрони бостон (Пирниё): Ҳасани Пирниё (Мушируддавла). – Теҳрон, 1342.
431. Юсуф ва Зулайхо. А. Хайёмпур. – Табрез, 1339.
432. Яке қатраборон (ҷашнномаи устод Аббоси Зарёби Хӯйӣ). Ба кӯшиши Аҳмад Тафаззулӣ. – Теҳрон, 1370.
433. Яктопарастӣ: М. Авранг. Яктопарастӣ дар Эрони бостон. – Теҳрон: чопи дувум, 1337.
434. Ясно. Гузориши Иброҳим Пурдовуд. ҷ 1. – Теҳрон: Донишгоҳи Теҳрон, 1356.
435. Яштҳо. Иброҳимт Пурдовуд. 2ҷ. – Бамбай: Анҷумани Эронлиг, 1309 қ./ 1928 мелодӣ.
436. Яъқубӣ: Аҳмад ибни Абияъқуб. Таърихи Яъқубӣ, тарҷумаи Иброҳими Оятӣ. – Теҳрон: Бунгоҳи тарҷума ва нашри китоб, 1347.
437. *Brewer´s, Dictinary of Phrase fnd Fable,* Millennium Edition, Revised by Adrian Room, Cassel and Co. – London, 2001.
438. *Dictionary of Sumbols in Art,* Duncan Barid Publisher´s. – London, 1995.

*439.* H.A.R. cidde and H.Kramers*, Shorter Encyclopedia of Islam.* – Leiden, 1953.

440. Vesta Sarkhosh Curtis*: Persian Myths*, The British Museum Press, London, 2000.

## ТАЪЛИҚОТИ ТАҲИЯКУНАНДА

**АЖДАҲО (اژدها)**

Дар адабиёти классики форсии тоҷикӣ ва ҳамчунин адабиёти гуфторӣ (фолклор)-и тоҷикӣ агарчи ба нудрат тасвирҳо ва тасаввурҳои мусбате аз асотири мор ва аждаҳоро метавон пайдо кард, аммо дар маҷмуъ ва ба таври куллӣ ин ба махлуқ намоди бадӣ ва шарорат таъриф шудааст, ки дар руъё (хоб дидан) ҳам ба бад таъбир мешавад. Дар маҷмуъ ин навъ шинохт аз мор ва аждаҳо дар ақвоми ориёӣ ва ақвоми мутаассир аз фарҳанги ориёӣ муштарак мебошад. Аз ҷумла, дар фарҳанги русӣ ҳам аждаҳо ва мор мазҳари бадӣ донаста шудааст, баръакси устураҳои чинӣ ва мутаассир аз он, ки аждаҳо намоди қудрат ва ёрию истиъонат дониста мешавад. Дар ин замина мушоҳидаи ҷолибе ба ёд мерасад, ки қобили ёдоварист. Чанд соле қабл дар Қирғизистон дар рӯзҳое, ки даҳаи фарҳангии Русия дар он кишвар баргузор мегардид, ба ин муносибат русҳо ба нишони тоблуи муаррифи ин маросими фарҳангии худ наққошиеро иборат аз саҳнаи размӣ яке аз қаҳрамонони устуравии худ Георгии Пирӯзгар (Георгий Победоносетс) баргузида, рӯйи девори маҳалли баргузории ҷаласаи ифтитоҳӣ (Филармонияи Қирғизистон) насб карда буданд. Дар ин наққошӣ Георгии Пирӯзгар бар рӯйи асп нишаста, найзаро бар даҳони аждаҳо фурӯ бурдааст. Дар муқобили ин акс пайкараи қаҳрамони устуравии қирғизҳо Манас истода буд, дар ҳоле ки асп зери ронаш дар парвоз аст ва аждаҳое даври пойҳои асп, ки рамзи қудрати мусоидаткунанда мебошад.

Ин манзара ду нуктаро таҷассум мекард: яке, танаввуъи шинохт аз устураҳо дар миёни ақвоми гуногун ва дигаре бисёр қадимӣ ва дерпо будани устураҳо – ба ин хотир ки муштаракоти мо бо мардуми туркзабон дар тӯли садаҳои ахир хеле бештар будааст аз он ки бо русҳо, аммо дар заминаи асотир иштирокот бо мардуми ҳиндуурупоӣ ҳифз шудааст.

**БОБИЛ (بابیل)**

Шояд битавон гуфт дар адабиёти муосири порсизабон, муфассалтарин ва муассиртарин истифодаро аз устураи Бобил (ба

хусус ривояти парокандазабонии аҳли он шаҳр) шоири муосири Афғонистон Восифи Бохтарӣ анҷом додааст. Ишон дар шеъре бо унвони «Уқоб аз авҷҳо…» ин ривоятро барои шарҳу баёни асл ва решаи фоҷиаи миллати хеш дар рӯзгори худ ба кор гирифта, аз ин роҳ асари тоза ва бисёр муассиреро ба вуҷуд овардааст, ки дар айни ҳол метавонад чун намунаи барҷаста ва бисёр муваффақи баҳрагирӣ аз асотири бостонӣ дар осори доғи рӯз муаррифӣ шавад. Ин шеър аз назари умқу вусъати нигоҳ, шукӯҳ ва зебоии баён то ҳадде манзумаи «Ораши Камонгир»-и Сиёвуши Касроиро ба ёд меорад, ки шоҳкоре дар заминаи устурапардозӣ дар адабиёти нав аст.

**БУНАФША (بنفشه)**

***Бунафшаи табарӣ.*** Зоҳиран чун бунафша бештар ва беҳтар дар маҳалли намнок (мартуб), дар миёни дарахтзорон рушд мекунад, бояд шуҳрати бунафшаи табарӣ (табаристонӣ, яъне мозандаронӣ) вобаста ба ҳамин бошад. Мисолҳо барои бунафшаи табарӣ:

*Он хатти навдамида нигар бар ду оразаш*
*Ҳамчун бунафшаи табарӣ бар гули тарӣ.*
*(Амир Муъиззӣ)*

*Сурате ҳамчу сарви Ғотифар,*
*Назми ӯ чун бунафшаи табарӣ.*
*(Саноӣ)*

*Гули тарист рухат, хат бунафшаи табарӣ,*
*Рақам бунафшаву гулбарг аз ӯ шуда марқум.*
*(Сӯзании Самарқандӣ)*

*Шикаста зулфи ту тоза бунафшаи табарист,*
*Руху ду орази ту тоза лолаву насрин.*
*(Фаррухии Систонӣ)*

*Бӯйи гесӯи ёр мешунавам,*
*Ё насими бунафшаи табарӣ.*
*(Хоҷӯи Кирмонӣ)*

*Фитода бар гули сурӣ бунафшаи табарӣ,*
*Чу хубрӯён ороста ба зулф ҷабин.*
*(Қатрони Табрезӣ)*

*Ҳавову хок зи гарду зи хун ба гунаву ранг*
*Бунафшаи табарӣ гашту лолаи Нуъмон.*
*(Масъуди Саъд)*

*Чун баҳам кардӣ бисёр бунафшай табарӣ,*
*Боз баргард ба бустон-дар чун кабки дарӣ.*
*(Манучеҳрии Домғонӣ)*

**ЗАРВОН (زروان)**

Бо таваҷҷуҳ ба ишораи Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ дар ин хусус, ки дар адабиёти форсӣ ба нудрат аз Зарвон ёдоварӣ шудааст, метавон бо итминон гуфт, ки дар адабиёти форсӣ шоире, ки ба таври мустақим ва батафсил ба Зарвон ва ҳикмати зарвонӣ пардохта, Муҳаммад Иқболи Лоҳурӣ мебошад. Муҳаммад Иқбол ба шарофати он ки дар заминаи таҳаввули афкори фалсафӣ дар Эрон ба шеваи илмии муосир таҳқиқоти мукаммале анҷом дода, бо мавзуъҳо ва мақулаҳои фалсафаи бостонӣ ва даврони исломии Эрон ошноии комиле пайдо намуда буд, аз ин раҳгузор ба таҷдид ва ислоҳи фалсафаи адабии форсизабон низ иқдом намуда, заминаи тафаккури адабии нерумандеро барои рушди табиӣ ва суннатии ин адабиёт фароҳам намуд. Дар ин таркиб ала-р-рағми баъзе аз назарияҳо, ки арзишҳои фалсафаи Эрони бостонро бо фалсафаи даврони исломии он ва дар натиҷа асотири бостониро бо асотири исломӣ дар ситез ва рӯёрӯӣ қарор медиҳад, ин арзишҳо ва ин устураҳо дар канори якдигар қарор гирифта, ҳамдигарро такмил мекунад. Ҳамчунин ба устураҳои бостонӣ дар матни ҳикмат ва фарҳанги исломӣ ва қуръонӣ назар карда мешавад ва ҳастаи маънавии онҳо падидор мегардад. Аз ҷумла корбурди адабӣ ва фалсафии Иқбол аз устураи Замони Бекарон (Зарвон) ба ҳамин дастур мебошад. Месазад, ки аз ин дидгоҳ ба бахше махсус ба ин мавзуъ дар «Ҷовиднома» ва ҳамчунин шеъри олии «Навои Вақт»-и ин шоири мутаффакир назар карда шавад.

**ОБ (آب)**

Дар ойинҳои бостонии мардуми тоҷик низ об ва тақдиси он ҷойгоҳи махсус дорад. Аз ҷумла маросиме бо номи «Ашагулон»[58] вуҷуд дошт, ки дар он мардум ба фариштаи об қурбонӣ мекарданд ва дар он маросим, ки бо шодмонӣ баргузор мегардид, барои киштаҳои худ талаби борон менамуданд. Мардум ҳини адои ин маросим сурудеро бо талаби борон аз «Ашагулон» мехонанд, ки чунин шуруъ мешавад:

*Ашагулони ростина,*
*Як бор биларзон остина…*

Ҳамчунин имрӯз ҳам дар байни мусулмонон расми «истисқо» ё дуои борон маъмул аст, ки дар мавсими хушксолӣ бо адои намозе махсус аз Худованди мутаъол дархости борон мешавад.

Расми об пошидан аз пайи касе, ки ба сафар мебарояд, бо талаби он, ки «роҳаш равшан бошад», таъбири нек аз об дар хоб (руъё) бо мақоли «об рӯшноист», ба об гуфтани хоби бимангез барои рафъи оқибати бади он, ба ёрони шаҳ (домод) чашондани «оби никоҳ» ба муроди домод шудани онҳо, «умри об»-ро хостан барои касе чун подоши накӯкории ӯ ва аз ин қабил русум гӯёи ҳурмати махсуси об дар суннатҳои мардумии тоҷикист.

Дар адабиёти муосири тоҷик низ об, дарё, обшор аз пуристифодатарин ва пурмаънотарин образҳои адабӣ мебошад, ки ҳамеша таҷассуми зиндагию пӯяндагӣ, сарсабзию борварӣ, покӣ ва маниши нек, муҳаббат ва дилбастагии шоиста аз он мурод мешавад.

Дар «Маснавии маънавӣ»-и Мавлоно гардиши об дар табиат аз дидгоҳи усулии Мавлавӣ бозтоб меёбад ва он ҳам чун ҳамеша бозгаштан ба асл, ба масдари поку муназзаҳ ва аз ин тариқ пок шудан аз олоишоти дунё маънидод мегардад. Об ташхис мешавад, мисли ҳар аносири дигар ба забони ҳол сухан мегӯяд ва шарҳи ҳоли худро баён мекунад:

---

[58] Қобили ёдоварист, ки ба ин ном коргардони тоҷик Сафарбеки Солеҳ филме бардоштааст, ки дар он ҷузъиёти ин маросим мардумӣ ба хубӣ ва муфассал таҷассум ёфтааст.

*Об баҳри он биборад аз самок,*
*То палидонро кунад аз хубс пок.*
*Об чун бекор гардад, шуд наҷис,*
*То чунон шуд, к-обро рад кард ҳис,*
*Ҳақ бибурдаш боз дар баҳри савоб,*
*То бишусташ аз карам он об об.*
*Соли дигар омад ӯ доманкашон,*
*« – Ҳин, куҷо будӣ? – Ба дарёи хушон!*
*Ман наҷис з-ин ҷо шудам, пок омадам,*
*Бистадам хилъат, сӯйи хок омадам,*
*Ҳин, биёед, эй палидон, сӯйи ман,*
*Ки гирифт аз хӯйи яздон хӯйи ман.*
*Дарпазирам ҷумлайи зиштитро,*
*Чун малак покӣ диҳам ифритро.*
*Чун шавам олуда, боз он ҷо равам,*
*Сӯи асли асли покиҳо шавам».*

Яке аз муҳимтарин осори адабиёти навини тоҷикӣ достони манзуми устод Садриддин Айнӣ «Достони Вахш» мебошад, ки дар он «Вахш» ба сурати як устураи пурмаҳобат ва ҳам зиндагиофарин ташхис мегардад ва иттиҳоди неруи созандаи об бо иродати инсони сахткӯш ва ободгар муҳимтарин василаи эҷоди як сарзамини шукуфо (водии Вахш ва дар маҷмуъ Тоҷикистон) таъбир мешавад.

Гузашта аз ин дар ашъори устодони назми муосири тоҷикӣ Мирзо Турсунзода, Муъмин Қаноат, Лоиқ Шералӣ, Бозор Собир, Гулрухсор ва дигарон, образи «об», бахусус «дарё» ва «обшор» хеле назаррас ва дорои ҷилваҳо ва тобишҳои гуногуни маънавӣ мебошад, ки дар маҷмуъ ҳамеша ба покизагӣ, халлоқият, шаҳомат ва ҷовидонагӣ далолат менамояд ва дар ин маъниҳо хеле аз маворид бо ҷанбаҳои куллии устураии он ҳамроҳ аст.

Бахусус дар назми устод Муъмин Қаноат васфи обшор ва дарё як василаи муҳимми баёни маъниҳои баланд ва саршор аз ҳикматҳои мутаолӣ ва инсонӣ мебошад. Шоир ба ин маъно таваҷҷуҳ дорад, ки хостгоҳи зиндагӣ ва махзани ҳастӣ об аст:

*Ҳам тухмаи мардона*
*чун дурдона зери обҳо,*

*То ин ки рӯяд аз замин*
*Фирдавсию Суҳробҳо.*

Аз нахустин ашъори эшон, ки барояш муваффаққият ва истиқбол ба бор оварда, ба гуфти муҳаққиқон як навъ маромномаи эҷодии вай гардидааст, шеъри «Обшор» мебошад, ки бо чунин тавсифоти зебо ва пурмаъно шуруъ мешавад:

*Эй обшор,*
*Ойинаи беғубори ман,*
*Ёри замони кӯдакии беқарори ман,*
*Аз рӯзҳои рафта туӣ ёдгори ман.*

Аммо дар достони манзуми «Сурӯши Сталинград» устураи «Об» ба тамому камол дар «Сурӯши дарё» (рӯди Волга) ташхис ва таҷассум мешавад, ба забон меояд, аз маниши нек дифоъ ва бар алайҳи маниши бад (ҷангҷӯӣ ва бардахоҳӣ) қиём мекунад:

*Машав маъюс, эй модар!*
*Туро аз чашмаҳо уммед меорам,*
*Зи пушти қуллаҳо хуршед меорам,*
*Ки шабҳои сиёҳи ту шавад равшан.*

Дар дигар мавридҳо ҳар ҷо, ки дар паҳнаи гетӣ шоир сафар мекунад, дарё ёр ва ҳамзабони ӯст ва эҳсосу отифаи худро нисбат ба он сарзамин ба он дарё мегӯяд. («Зояндарӯд», «Днепр», «Кариб»…).

### ОЗАР (آذر)

Нақши Озари бутгар чунон аст, ки ба асотири қабл аз ойини яктопарастии зардуштӣ интибоқи зиёд пайдо мекунад ва дар ин нисбат устураи Иброҳим дар адабиёти ривоии форсӣ дар хеле аз маворид ба Зардушт ба иштибоҳ айният дода мешавад. Ҳатто дар «Шоҳнома»и безаволи Фирдавсӣ нишонаҳои ин навъ нигариш мушоҳида мегардад. Аз ҷумла, дар мавриди Гуштосп – шаҳаншоҳи Эрон, ки дар даврони вай Зардушт зуҳур кард ва ин шоҳ ба густариши ойини зардуштӣ талош варзид, Фирдавсӣ ҷое гуфтааст:

*Ба Зовулситон шуд ба пайғамбарӣ,*
*Ки нафрин кунад бар бути озарӣ.*[59]

Ҳамчунин Ҳаким Фирдавсӣ дар тавсифи Сиёвуши навзод аз ин устура истифодаи ҳунарӣ мекунад:

*Ҷудо шуд аз ӯ кӯдаке чун парӣ,*
*Ба чеҳра ба сони бути озарӣ.*
*(Фирдавсӣ)*

*Эй чеҳраи зебои ту рашки бутони озарӣ,*
*Ҳарчанд васфат мекунам, дар ҳусн аз он болотарӣ.*
*(Амир Хусрав)*

Тавре ки аз намунаҳои боло мушоҳида мешавад, Озар ва Монӣ ду устураи қадими ориёиасл дар бисёре аз мавридҳо дар канори якдигар қарор дода шудаанд ва ҳамеша нишони танаввуъу касрат (чандгунагӣ ва нигоргарӣ) дар муқобили таҷрид ва тавҳид будаанд. Ҳамчунин Робиаи Балхӣ менависад:

*Бидод аз нақши Озар сад нишон об,*
*Намуд аз сеҳри Монӣ сад асар бод.*

**ОЙИНА (آیینه)**

Ба ҷуз онки устод Муҳаммадҷаъфари Ёҳаққӣ баҳақ фармуда, дар баъзе фарҳангҳо решаи калимаи «ойина» ба «оҳан» иртибот дода шуда, ибтидои онро ба сурати «оҳина» ё «оҳанина» медонанд. Муфассирон дар тавзеҳи ин маъно мегӯянд, ки ойина дар аввал аз оҳан сохта мешуд ва оҳани нобро (пӯлодро) чандон сайқал медоданд, ки ашё дар он бозтоб ёбад. Дар ҳақиқат осори бостонӣ аз ойина ин назарро тасдиқ мекунад. Ба ғайр аз ин иборaҳои сайқали ойина, зидудани зангори ойина бештар ба сидқи ин маъно далолат мекунад. Дар байти зерин ин мазмун ба таври барҷаста баён шудааст:

---

[59] Пайғамбарӣ дар ин ҷо на ба маънои нубувват, балки таблиғ аст.

*Оҳ, к-аз таънаи бадхоҳ надидам рӯят,*
*Нест чун оинаам рӯй зи оҳан, чӣ кунам?*
*(Ҳофиз)*

Ин маънoро, ки ойина аз оҳан сохта мешуд, устод Муъмин Қаноат дар достони «Гаҳвораи Сино» зимни ривояте таъйид мекунад ва ҳамзамон аз хосияти дигари устуравии ойина, ки он дафъи шарр аст, нақл мекунад. Ривоят дар хусуси он аст, ки дар Бухоро даде пайдо шуда, ки мардумро ба сутӯҳ оварда, зиёни бисёр мерасонд ва чун дафъи он ба зӯр муяссар намегардид, ба дастури Сино аз пӯлод ойинае месозанд ва дар раҳгузари он дад мегузоранд, то чун акси шуми худро бибинад, кораш сохта гардад:

*Дар ин сурат бибояд як ҳунар сохт,*
*Зи пӯлоди димишқӣ як сипар сохт,*
*Ки чун ойина дар пардоз бошад,*
*Ки чун ойина аксандоз бошад.*
*Пасон марде батадбиру ирода*
*Шавад дар рӯбарӯйи ӯ пиёда.*
*Чу бинад акси шуми хештанро,*
*Даду бад тарк гӯяд ин ватанро.*

Мавриди ёдоварист, ки шояд устод Муъмин Қаноат дар шеъри муосири тоҷикӣ беш аз ҳар касе бар «ойина» назар дошта ва аз ин сувари хаёл ва устура суд бурдааст. Беҳуда нест, ки номи яке аз охирин маҷмуаҳои шеъраш «Ойинаи беғубори ман аст», ки баргирифта аз шеъри «Обшор»-и ӯст. Ин шеър аз ҷумлаи мавоp ридест, ки тавре пештар ёдоварӣ гардид, иртиботи равшани суннатии «обу ойина» чун нишони сафову покизагӣ аз он ошкор мегардад:

*Эй обшор,*
*Ойинаи беғубори ман…*

Ҳамчуни мавриди дигари барҷаста аз корбурди тимсоли ойинаро дар достони «Сурӯши Сталинград» метавон мушоҳида кард, ки он бозгӯи сунани мардумӣ буда, фарзанд дар аввалин субҳи пас аз издивоҷ ва дар айни ҳол лаҳзаи видоъ бо ёру диёр ва

азимат ба майдони набард ба акси рӯйи худ дар ойинаи дасти модар нигоҳ мекунад:

*Ба хилват модари ойинадаст ӯро дуо медод,*
*Ба рӯйи ойина ойини аҷдодон ҷило медод*
*Ва Аҳмад дид дар ойина рӯю обрӯяшро*
*Ва модар бӯсаборон кард мӯйи нозбӯяшро.*
*Ба айвон шиҳа мезад асти раҳвораш ба зери зин,*
*Ба қоши зини хотамкор қамчини падар, омин.*

Дар маҷмуъ, ойина яке аз образҳои пуристифодатарин дар ашъори ҳамаи шоирони муосир ва фолклори тоҷикӣ мебошад. Шеъри «Шабеҳа»-и Бозир Собир ба таври комил дар заминаи ҳамин образ навишта шудааст:

*Ҳанӯз хоби саҳар нопарида аз дида,*
*Канори ойинаи бегубор биншастам…*

Ҳамчунин аз шеърҳои охири ин шоир:

*Аз рӯйи ман ойинаи ман сер нашуд,*
*Ойинаи ман мунтазири дидор аст.*

Умқу вусъати маъно ва корбурди зиёд ин вожаро ба зарфи пургунҷоиши сувари хаёл ва ба ҳадди устура расондааст.

Аввалин ва машҳуртарин маъное, ки аз ойина манзур мегардад, ҳамон покӣ ва сафост, чи ба маънии зоҳири ашё ва инсонҳо ва чи ба маънии замири онҳо. Масалан, дар миёни мардум сафои обро ба ойина ташбеҳ мекунанд ва дар адабиёт ҳам ин ташбеҳ роҳ дорад. Аз иртиботи обу ойина сувари хайли зиёде сохта ва маъноҳои нозуке пардохта шудааст. Дар афсонаҳои халқии тоҷикӣ ин саҳна бисёр такрор мешавад, ки қаҳрамони афсона ҳини фирор аз душман ойинаро дар роҳ меандозад ва ҳавзе дар сари роҳи душманаш пайдо мегардад. Дар мисолҳои боло намунаҳои дигареро аз ин иртибот мулоҳиза намудед. Ҳамин тариқ, ойина дар иртибот бо тасаввурот ва донишҳову пиндорҳо ва русуму сунани дигар дар таркиби ибороти гуногуни зиёд дар шеъри форсии тоҷикӣ як шабакаи густардаи сувари хаёлро ба вуҷуд аварда, ки чанд намунаи онро бо шарҳи андаке мурур мекунем:

***Хонаи ойина, чаҳорчӯби ойина:***
*Зи сел хонаи ойинаро хатар набвад.*
*(Бедил)*

Яъне покдилон аз ҳаводиси олам эмин мемонанд.

***Ойина ва покӣ, сафо ва иқбол:***

*Ҳамчу ойина агар пок шавӣ,*
*Ҳама ҷо анҷумани дидор аст.*
*(Бедил)*

***Ойина ва тӯтӣ.*** Бо ишора ба ин расм, ки тӯтиро дар паси ойина (рӯбарӯи ойина) қарор дода, аз пушти ойина суханонер такрор мекарданд ва тӯтӣ бо дидани акси худ фикр мекард, ки ҳамтои ӯ ин суханонро мегӯяд ва онҳоро ёд мегирифт:

*Дар паси ойина тӯтисифатам доштаанд,*
*Ҳар чи Устоди азал гуфт, бигӯ, мегӯям.*
*(Ҳофиз)*

***Ойина ва ҷилваи ҳусни мавсуф ва сунъи Худо:***

*Ҳофиз, аруси табъи маро ҷилва орзуст,*
*Ойинае надорам, аз он оҳ мекашам.*
*(Ҳофиз)*

*Дар рӯйи худ тафарруҷи сунъи Худой кун,*
*Ойинаи худойнамо мефиристамат.*
*(Ҳофиз)*

*Эй ойинаи ҳусни таманнои ту ҷонҳо,*
*Авроқи гулистони санои ту забонҳо.*
*(Бедил)*

***Нафас (губори нафас) ва ойина.*** Ёдовари ин мазмун, ки назди даҳони кас ойинаро медоштанд, то аз ҳаври даҳонаш бидонанд, ки нафасаш қатъ шуда ё ҳанӯз зинда аст:

*Ба ғурури ману мо кулфати дилҳо маписанд,*
*Эй ҷунун, тори нафас ойинадор аст ин ҷо.*

*(Бедил)*

Яъне бо гуфтани «ману мо» (ҳамроҳ бо баровардани нафас) дар дилҳои ойинавор ғубор (ҳавр) манишон.

***Ойина ва хокистар, хок.*** Ишора ба ин мазмун, ки сафои ойина миннатпазири ин моддаҳои тира ва камарзиш аст. Яъне, ҳеч инсони ворастае ҳам аз тааллуқоти дунявӣ озод нест:

*Рӯ ба Ҳинд овардани соҳибдилон аз баҳри чист?*
*Рӯзгор ойинаро муҳтоҷи хокистар кунад.*

*(Орифи Шерозӣ)*

***Ойина рамзи ҳайрат.*** Он тавр ки устод Шафеъии Кадканӣ ба диққат муҳимтарин ва ҷомеътарин «мутив» ё образро дар шеъри Бедил шиносоӣ намуда, ӯро ба ҳамин эътибор «шоири ойинаҳо» номидааст (Ку ойина, то сафҳаи девони ту бошад), «ойина» дар шеъри ӯ бештарин корбурдро дорад, ки бештар рамзи ҳайрат аст ва шояд ин ҳайрат ҳамоно яке аз ҳафт мароҳили маъруф ба ҳамин ном дар хатти сулуки сӯфиён ва орифон аст, ки замири онҳо аз ҳар нақши дигаре пок ва комилан мутаваҷҷеҳи маъшуқ, мавсуф, маъбуд мегардад. Бедил ғолибан дар ҳамин марҳала қарор дорад:

*Пушт бар девор чун ойина ҳайронем мо.*

*Дар чорсуи даҳр гузар кард хаёлат,*
*Лабрез шуд аз ҳайрати ойина дуконҳо.*

***Оби ойина*** ҳам бо ин ҳол намоде аз тасаввури ҷӯшида аз ҳайрат аст:

*Дар қулзуми хаёли ту натвон канор ҷуст,*
*Халқе дар оби ойина ронад сафинаҳо.*

**ОРАШ (آرش)**

Агарчи дар «Шоҳнома» ба сароҳат ба Ораши камонгир ё Ораши шивотир ишора нашудааст, бале дар баъзе абёт манзури

Фирдавсӣ аз «Ораш» ҳамоно паҳлавонест, ки вижагии паҳлавонии ӯ тирандозӣ мебошад.

*Чу Ораш, ки бурдӣ ба фарсанг тир,*
*Чу пирӯзгар Қорани шергир.*

Дар адабиёти муосири тоҷикӣ низ мавориди зиёдеро аз корбасти ин асотир ва талмеҳ задан ба ин достон метавон пайдо кард, ки намунаи равшани он дар манзумаи Гулрухсор «Озарахш» (Номаи дермонда аз қарни 20 ба қарни 21) ба чашм мерасад. Ин намуна ба хотири он ҷолиб аст, ки шоир Орашро чун мазҳари муносибе барои таҷассуми як насли адибони тоҷик тасаввур менамояд.

*Насли исёнии саркаш,*
*насли оташ,*
*Насли Ораш,*
*Пойбанди доми тазвир аст…*

Лозим ба ёдоварист, ки устураи Ораш дар манзумаи шоири тавонои эронӣ Сиёвуши Касроӣ бо номи «Ораши камонгир» ба таври комил эҳё ва бешак ҷовидонӣ гардонда шудааст. Ин устура дар коргоҳи шоирии Сиёвуши Касроӣ ба ҳадде ҳунармандона, самимӣ ва зинда таҷассуми бадеӣ ёфта, ки агар ба далоиле Фирдавсии бузургвор аз он сарфи назар намудааст, пас Сиёвуши Касроӣ ин сафҳаи сафеди таърихи ривоии Эронро рангин ва такмил кардааст. Барои ошноии бештар бо ин устураи машҳур ва пурмаъно ошноӣ бо ин манзумаи Сиёвуши Касроӣ тавсия мешавад.[60]

**ОРМОНШАҲР (آرمانشهر)**

Агар ба ин мавзуъ аз дидгоҳи фарохтар нигоҳ карда шавад, бешак метавон гуфт, ки Ормоншаҳр аз тасаввуроти инсон дар бораи макони нахустини он, яъне биҳишт, ки дар кутуби муқаддас тасовире аз он ҷой дорад, нашъат мегирад. Инсон ҳамеша дар орзуи он будааст, ки бо саъйи камоли фардӣ ва иҷтимоӣ ба он пойгоҳи нахустини баланди худ бирасад ва

[60] Мурочиат шавад ба маҷаллаи «Садои Шарқ», 2009, №7, с.148.

маконеро дар ин замин, дар ин «табъидгоҳ»-и худ ба тимсоли биҳишт бисозад. Баъзе аз ҳукамо чунин андешаеро ҳам матраҳ кардаанд, ки биҳишт аслан дар рӯйи замин буда ва он ҳубути инсон ва ронда шуданаш аз биҳишт, на ин ки нақли маконӣ, балки як таҳаввули равонӣ будааст. Чун инсон он сафои нахустини ботин ва сиришти худро аз даст додааст, муҳити он низ дигаргуна шуда, ба мусибатҳо ва сахтиҳо гирифтор шудааст ва агар бо саъйи камол он сафои нахустинро дар вуҷуди худ дубора бозёбад, муҳити вай, ин ҷаҳоне, ки дар он ба сар мебарад, боз ба ҳамон асли нахустин дар назараш ҷилвагар мегардад ва мусибату сахтиҳо, адоватҳо, ҷаҳолатҳо аз байн бардошта хоҳад шуд.

Аммо, дар адабиёти форсӣ-тоҷикӣ ин мавзуъ решаи қадим дорад. Нахустин намунаи Ормоншаҳрро мо дар «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ дар тасвири даврони Ҷамшед мебинем. Кишвари Ҷамшед ҳамон Ормоншаҳрест, ки ҳар навъ мусибату сахтӣ ва адовату душманӣ ва табоҳиву бадкорӣ аз байн бардошта шуда, ҳатто беморӣ ва марг домани ҷони инсонҳоро раҳо кардааст. Ва албатта устураи Ормоншаҳри Ҷамшедӣ хеле қадимитар аз худи «Шоҳнома» ва ҳатто «Авасто» мебошад. Пас аз ин достон ҳам ҷо-ҷо тасвири ормоншаҳрро дар «Шоҳнома» дучор меоем, ки намунаи дигаре аз он саъйи Сиёвуш барои эҷоди чунин шаҳрҳое дар мисоли Гангдиж ва Сиёвушгирд мебошад.

Намунаи барҷастаи дигари таҷассуми ин мавзуъ дар достони «Хираднomaи искандарӣ» – аз «Ҳафт авранг»-и Мавлоно Ҷомӣ мебошад:

*Сикандар чу мегашт гирди ҷаҳон,*
*Хабарпурси ҳар ошкору ниҳон,*
*Дар аснои рафтан ба шаҳре расид,*
*Дар он шаҳр қавме писандида дид.*
*Зи гуфтори беҳуда лабҳо хамӯш,*
*Фуру баста аз носазо чашму гӯш.*
*Наҷуста ба бад ҳаргиз озори ҳам,*
*Ба ҳар кори неку мададгори ҳам.*
*На з-эшон тавонгар касе, не фақир,*
*Бар эшон на султон касе, не амир.*
*Баробар ба ҳам қисмати молашон,*
*Мувофиқ ба ҳам сурати ҳолашон…*

Дар китобҳои дарсии мактаби даврони Шӯравӣ ин пора аз достони Мавлоно Ҷомӣ чун намунаи афкори утопиёӣ, ки заминасози афкори инқилобии комунистӣ дар оянда будааст, ба тафсил тавзеҳ дода мешуд ва дар маҷмуъ афкори инқилобии коммунистӣ, чун намунаи амал дар муқобили хаёлпардозӣ матраҳ мегардид. Вале бояд гуфт, ки худи тасаввури ҷомеаи коммунистӣ бемуносибат ба наҳваи афкору орои ормоншаҳрӣ ва ормонгароӣ набуда ва нест. Дар адабиёти даврони шӯравии мо ҷилваҳои равшане аз мавзуъ ва мазмунҳои ормоншаҳрӣ ба назар мерасад, ки баъзан он ба таври мустақим мавзуъи меҳварии асар қарор гирифтааст. Аз ҷумла достони «Қишлоқи тилоӣ»-и Мирсаид Миршакар ва достони «Парии бахт»-и устод Абулқосими Лоҳутӣ аз ҳамин қабил мебошад.

Ҳатто Муҳаммад Иқболи Лоҳурӣ, ки як шоири ҳаким ва воқеъгаро буда, ҳамеша дар ситез ва набард бо тасаввуроти хурофаии ривоҷёфта дар адабиёти куҳани мо мебошад, худ дар ривояте маънавӣ, сайри маънавӣ бо иршоди рӯҳи Ҷалолуддини Румӣ дар олами Миррих вориди чунин ормоншаҳре мешавад ва тасвирҳои муфассале аз онро бармекашад, ки шабоҳат бо тасвирҳои Мавлоно Ҷомӣ дар «Хирадномаи искандарӣ» дорад.

Шояд битавон гуфт, намунаи барҷастаи мавзуъи ормоншаҳр дар фолклори тоҷикӣ «Чамбули Мастон» аз ҳамосаи «Гӯрӯғлӣ» бошад.

Хулоса, Ормоншаҳр як мавзуъи ҷовидонии адабиёт буда, он гуна, ки «Инсони Комил» баландтарин бурҷи ормони адабӣ барои таҷассуми фарди ормонӣ ҳаст, ин Ормоншаҳр баландтарин бурҷи ормони адабӣ барои таҷассуми ҷомеаи ормонӣ мебошад.

## ОСАФИ БАРАХИЁ (آصف برخیا)

Дар адабиёту фолклор ва боварҳои мардуми тоҷик Осаф чандон шуҳрате надорад, аммо тавре ки аз ин навишта бармеояд – падари ӯ Барахиё ё худ Бурхиё ба сурати «Бурх» (ҳазрати Бурх) аз шуҳрат ва маъруфияти зиёд бархурдор аст. Дар қисмати ҷанубушарқии Тоҷикистон дар минтақаи Вахё (ки номи он минтақаро ҳам баъзан ба исми Бурхиё) рабт медиҳанд, оромгоҳи хеле қадимӣ вуҷуд дорад, ки он ба унвони «мазори ҳазрати Бурхи валӣ» ё «Бурхи сармаст» маҳалли зиёрати мардуми мусулмони

минтақаи Осиёи Марказӣ мебошад. Машҳуртарин ривоят дар бораи ҳазрати Бурх ин аст, ки ӯ дар ин гӯшаи кӯҳистон барои худ маъбаде сохта ва чандин сол бар сари як пой истода, аз Худованд ба тазарруъ хоста, ки аз шумори дӯзаххое, ки офарида, якеро кам кунад, то ранҷи инсон дар он дунё камтар гардад. Мардум ҳамчунин эътиқод доранд, ки ҳазрати Бурх аз умматони паёмбари Худо Мӯсо (с) мебошад. Ҳамчунин дар шаҳри Уши Қирғизистон, ки яке аз қадимтарин шаҳрҳои минтақаи Фарғона мебошад, маҳалле иборат аз иртифоъоти шабеҳ ба як кӯҳи хурд ва ҷудо аз силсилаи кӯҳҳои минтақа, тақрибан дар васати шаҳр бо номи Кӯҳи Сулаймон шуҳрат дорад ва ҳамчунин маҳалли эътиқод ва зиёрати мардум мебошад. Дар канори ҳамин мавзеъ ҷое бо унвони мазори Осаф ибни Бурхиё ҳамчунин маъруф ва маҳалли зиёрати мардум аст. Қобили ёдоварист, ки зимни ковишҳои бостоншиносӣ дар ин мавзеъ дар замони шӯравӣ ду оташкадаи бузурги зардуштиён кашф шуда ва баъзеҳо иддиъо доранд, ки зодгоҳи Зардушт ҳамин шаҳр аст ва вожаи «Уш» ро баргирифта аз калимаи авастоии «ашу», яъне муқаддас ва ҷовидон, ки дар аввали номи Зардушт (ашу Зардушти Испитамон) ёд мешуд, рабт медиҳанд.

Аз адибони маъруфи порсигӯ исми Бурхиё (ба ҳамин сурат, на Барахиё) дар «Ҷовиднома»-и Иқбол, он ҷо, ки гӯё Иқбол («Зиндарӯд») бо ҳидояти рӯҳи Мавлоно Ҷалолуддини Румӣ ба сайри олами афлок меравад, дар фалаки Миррих аз забони ҳакими Миррихӣ ёд мешавад:

*Ин навоҳи Марғдини Бурхиёст,*
*Бурхиё номи абулобои мост.*
*Фарзмарз, он омири кирдори зишт,*
*Рафт пеши Бурхиё андар биҳишт.*
*Гуфт: "Ту ин ҷо чӣ сон осудаӣ,*
*Умрҳо маҳкуми Яздон будаӣ?!*
*Аз мақоми ту накӯтар оламест,*
*Пеши ӯ ҷаннат баҳори якдамест.*
*Он ҷаҳон аз ҳар ҷаҳон болотар аст,*
*Он ҷаҳон аз ломакон болотар аст.*
*Нест Яздонро аз он олам хабар,*
*Ман надидам оламе озодтар.*
*Не Худое дар низоми ӯ дахил,*

*Не Китобу не Расулу Ҷабраил.*
*Не тавофе, не суҷуде андар ӯ,*
*Не дуое, не дуруде андар ӯ."*
*Бурхиё гуфт: "Эй фусунпардоз, хез,*
*Нақши худро андар он олам бирез!*
*То абулобо фиреби ӯ нахӯрд,*
*Ҳақ ҷаҳони дигаре бо мо супурд.*
*Андар ин мулки худододӣ гузар,*
*Маргдину расму ойинаш нигар!"*

Ва дар идомаи ин достон Иқбол ба тавсифи шаҳри «Марғдин» мепардозад, ки намунае аз «Мадинаи фозила» буда, хеле шабеҳ ба шаҳри ормонии Ҷомӣ дар «Хирадномаи искандарӣ» аст.

**ОСМОН (آسمان)**

Мавридҳои корбурди «осмон» бо маъноҳо ва таъбирҳои мухталиф аз он дар адабиёт ва фолклори тоҷики хеле зиёд аст. Агар ин мавридҳоро хулоса кунем, метавон гуфт, ки тақрибан ҳамагӣ дар чаҳорчӯби мақулаи «биму умед» ҷой мегирад. Яъне осмон ҳам маҳалли умед аст ва ҳам маҳалли бим.

Мавлавӣ таъбири ҷолиберо аз осмону замин ба кор мебарад, ки шореҳон мегӯянд, ин навъи биниш дар афкори фалсафии бисёр куҳан ҷой доштааст:

*Замин-зан, осмон-шӯ, мехӯрад фарзанд чун гурба,*
*Ман ин занрову ин шӯро намедонам, намедонам.*

Ин маъно, яъне нисбат додани мартабаи падарӣ ва модарӣ ба осмон ва замин ҳанӯз дар шеъри устод Рӯдакӣ ҷой доштааст, он ҷо, ки дар сӯги Муродӣ мегӯяд:

*Ҷони гиромӣ ба падар боздод,*
*Колбуди тира ба модар супурд.*

Хоҷа Ҳофиз бо талмеҳ задан ба мазмуни қуръонӣ инсонро дар баробари осмон ва дар ҳамсарӣ бо он қарор медиҳад:

*Осмон бори амонат натавонист кашид,*
*Қуръаи фол ба номи мани девона заданд.*

Ин ҳамсарӣ ва ҳамовардии Ҳофиз бо осмон, фалак, чарх дар шеъраш ба такрор мушоҳида мешавад, ки албатта ин мавоeffидест, ки ин осмон ҷанбаи улуҳият надорад, балки мисли инсон махлуқ аст:

*Чарх барҳам занам, ар ғайри муродам гардад,*
*Ман на онам, ки забунӣ кашам аз чархи фалак.*

*Биё, то гул барафшонему май дар соғар андозем,*
*Фалакро сақф бишкофему тарҳе нав дарандозем.*

Ғолибан нигоҳи Бедил ҳам ба мавзуъ ҳамин гуна аст:

*Нозро аҷз худписандӣ дод,*
*Осмонро замин баландӣ дод.*

*Ба авҷи кибриё, к-аз паҳлуи аҷз аст роҳ он ҷо,*
*Сари мӯе гар ин ҷо хам шавӣ, бишкан кулоҳ он ҷо.*

*Ҷаҳди инсон бар ин наёмад, варна*
*Осмонро низ бар замин меовард.*

*Ҳиммати мард агар каманд шавад,*
*Осмон то куҷо баланд шавад?*

Саноӣ низ мефармояд:

*Осмонҳост дар вилояти ҷон,*
*Корфармои осмони ҷаҳон.*

Аммо дар Хайём бар муроди хоссе, ки манзур аз аз он талаби каромати инсон аст, осмон, фалак бештар чун неруи ҷаббор ва қоҳир тасаввур мешавад:

*Эй чархи фалак, харобӣ аз кинаи туст,*
*Бедодгарӣ шеваи деринаи туст.*

*Эй чарх, дилам ҳамеша ғамнок кунӣ,*
*Пероҳани фаррухии ман чок кунӣ.*

Дар фолклори тоҷикӣ низ ҳамин биниш ва таъбир аз осмон, чарх, фалак, чархи фалак бештар мушоҳида мешавад:

*Сари кӯҳи баландай хонаи ман,*
*Фалак тире задай бар шонаи ман.*
*Фалак тире задай, пайкон надора,*
*Ба ҳасрат пур шудай паймонаи ман.*

Ҳамчунин таъбири мардумии тоҷикии «фалакзада» ба маънии бетолеъ машҳур мебошад.

**ПАРӢ (پری)**

Дар адабиёти навишторию гуфтории тоҷикӣ низ парӣ ғолибан ҷанбаи мусбат дорад. Аммо тасаввури манфӣ низ аз он вуҷуд дорад ва ба ин маъно истифодаҳое аз он шудааст. Аз ҷумла, навъе аз гирифторони бемориҳои равониро дар миёни мардум ҳанӯз «паривара» мегӯянд ё мегӯянд «парӣ ёраш шудааст». Дақиқан ба ҳамин маъност, ки Ҳофиз дар байте бо лутфи шоирона мегӯяд:

*Магар девона хоҳам шуд дар ин савдо, ки шаб то рӯз*
*Сухан бо моҳ мегӯям, парӣ дар хоб мебинам.*

Дар ашъори шоирони наздик ба сабки ҳиндӣ ва сабки ҳиндӣ, ки яке аз вижагиҳои он пардохтан ба ҷузъиёти бештар мебошад, дар баробари парӣ аз шиша зиёд ёд шудааст, ба ишораи ин тасаввур, ки парӣ дар шиша манзил мекунад ва гоҳе ин ки парироро бо дуову афсун дар доми шиша мегиранд:

*Бе касби сафо сайди маъонӣ чӣ хиёлест,*
*То санг бувад шиша, парихона набошад.*
*(Бедил)*

*Ҳар лаккаи абре чу азоимхоне,*
*Дар шиша парӣ кард зи найранги ҳаво.*
*(Хоқонӣ)*

*Умрест хабар аз дилу дилдор надорам,*
*Бо шиша паризоди ман аз даст паридаст.*
*(Соиб)*

### ПРУМИТА (پرومیته)

Устураи Прометей (Прумита) дар назми муосири тоҷикӣ ба воситаи тарҷумаҳо аз адабиёти русӣ ва Урупо роҳ ёфта, бахусус дар даҳаи ҳафтод ва ҳаштоди асри гузашта аз он фаровон истифода шудааст. Аз ҷумла Лоиқ Шералӣ дар як шеъраш ба рабуда шудани оташ аз сӯи Прометей талмеҳ задааст:

*Барои ту*
*Зи ҳабси сарнавишти хеш*
*Рӯзе мегурезам.*
*Ва он сон к-аз худои Зевс*
*Прометей рабуд оташ,*
*Туро медуздам аз қисмат,*
*Ки рӯҳамро диҳӣ қудрат*
*Ва шаҳболи умедамро туйӣ қувват...*

### ЧАШМЗАХМ (چشم‌زخم)

Бовар ба чашмзахм ё таъсири чашми бад дар фарҳанги мардуми тоҷик низ хеле маъруф аст ва ривоятҳои зиёде вуҷуд дорад, ки ба воқеияти он ишора мекунад. Дар дуоҳо ҳам аксаран дафъи зиёну мазаррати чашми бад хоста мешавад. Ҷузъиёте, ки дар боло дар марвиди суннатҳои пешгирӣ аз чашмзахм ёдоварӣ шуд, аксаран ба ҳамон равиш дар фарҳанги мардуми тоҷик вуҷуд дорад. Дар шарҳи ин мавзуъ гуфтаанд, ки далели таъсири чашми бад, ҳасрату надомат ва ҳасодати соҳиби чашм аст ва он эҳсосот аст, ки боиси зиёни чашм мегардад. Бинобар ин, тавре ки дар аҳодис омадааст, агар муъмин дар бародари муъмини худ чизи хуберо мушоҳида намояд, бояд аз Худованд баракат ва фузунии онро бихоҳад ва бад-ин васила хатари эҳтимолии чашмзахмро аз миён бибарад. Мардум таъсири чашмро махсус ба афроде медонанд, ки дорои ин хислат ҳастанд. Яъне «чашм кардан»

барои ҳама кас хос нест. Дар ин маврид ибораи «чашм доштан» ё «чашм надоштан»-ро ба кор мебаранд.

Шоири тоҷик Ғаффор Мирзо, ки донандаи бисёр хуби ойинҳои мардумии тоҷикӣ аст, дар шеъре, ки ба васфи духтари худ бахшидааст, хитоб ба вай менависад:

*Чӯҷаяки кабки дарӣ, Гулбаҳор,*
*Духтаракам, ҳадяи фасли баҳор,*
*Чашм надорам, ки расад, духтарам,*
*Рашк ба хушбахтии ту мебарам.*

Дар фарҳанги мардуми дигар, аз ҷумла русҳо низ эътиқод ба таъсири чашми бад ҷой дорад ва аксаран русҳо бо насби наъли асп бар рӯйи дару дарвозаҳо мехоҳанд, аз ин зиён пешгирӣ кунанд. Ин расм ба мардуми тоҷик ҳам хос аст.

## ҶОМИ ҶАМ (جام جم)

Сарфи назар аз он ки мушобиҳатҳо ва айниятҳои зиёде байни асотири «Ойинаи искандарӣ» ва «Ҷоми Ҷам вуҷуд дорад ва гоҳе ин ду устураро ҷойгузини якдигар кардаанд, аммо ба ҳар навъе дар адабиёти форсии тоҷикӣ асолат ва абъоди маънавии Ҷоми Ҷам бештар будааст. Танз ва ҷилваҳое аз муносибати манфӣ аз мавзеъҳои гуногун нисбат ба ойинаи искандарӣ ё ойинаи Сикандар нисбат ба Ҷоми Ҷам бештар аст, ки баъзе аз намунаҳои ин нигоҳро метавон дар абёти иқтибосии боло мушоҳида кард. Аммо чунин нигоҳ нисбат ба Ҷоми Ҷам маҳдуд ба маворидест, ки мурод аз он чизе бошад дар муқобили қалби ориф ва ё бениёзии ӯ, дар ҳоле ки Баръакси ин ҳам мушоҳида мешавад ва дар аксарияти маворид ин мафҳумҳо дар тазод набуда, балки бо якдигар айният дорад.

Ҳамчунин аҳёнан мавориде ҳам ба назар мерасад, ки ин ду талмеҳ ё устура дар як муқоисаи мутазод дар канори якдигар қарор дода шудааст:

*Бедил, аз ойина натвон ёфт вазъи ҷомро.*

Аввалан, бояд гуфт, ки бидуни шак ин «ойина» қаробати зеҳнӣ бо ойинаи Искандар ва ин «ҷом» бо Ҷоми Ҷамро ҳам дар муҳити шоир ва ҳам хонанда дорад ва Бедил ба ин нукта таваҷҷуҳ намудааст. Агарчи «ойина» аз маҳбубтарин образҳои Бедил аст ва ба ин далел ӯро доктор Шафеъии Кадканӣ барои китоби худ дар бораи Бедил «шоири ойинаҳо» унвон кардааст, дар ин байт имтиёз додани ҷом бар ойина ба сароҳат маълум аст. Аз ҷом чизе манзур мешавад, ки умқ ва зарофати бозтоби маъно дар он бештар буда, баръакси ойина аз унсури халлоқият бархурдор аст.

Дар байти машҳури Хоҷа Ҳофиз:

*Ойинаи Сикандар Ҷоми Ҷам аст, бингар,*
*То бар ту арза дорад аҳволи мулки Доро.* –

низ агар фарз карда шавад, ки Ҳофиз ривояти машҳури Искандару Дороро («Шоҳнома») дар назар гирифтааст, пас, авлавияти «Ҷоми Ҷам» бар «ойинаи Сикандар» ошкор аст ва шояд ишораи Ҳофиз тибқи ривоёти «Шоҳнома» бар нисбати эронии Искандар (аз тариқи Дороб, падари Доро) бошад ва ҳамчунин бар ин нукта, ки ҳикмати Эрони бостон ба Рум рафт ва дигарбора бар Эрон ҳавола шуд, вале дар кисвати зӯр, ба воситаи Искандар. Дар ҳамаи ин тавзеҳот рузҳон ва имтиёз бар Ҷоми Ҷам боқӣ мемонад.

Аммо дар адабиёти сирфан ирфонӣ «Ҷоми Ҷам» ба мизони ғайри қобили муқоиса, чи аз назари чандӣ ва чи аз назари чунӣ (каммияю кайфӣ) бар ойинаи Искандар бартарӣ дорад, то ҳадде, ки яке аз намояндагони машҳури адабиёти тасаввуф Авҳадии Мароғаӣ асари ирфонии худ дар пайравӣ аз «Ҳадиқат-ул-ҳақиқат»-и Ҳаким Саноиро «Ҷоми Ҷам» унвон кардааст.

Собиқаи ин мавзуъ дар адабиёти даврони шӯравии тоҷикӣ бо як мавриди бисёр ҷолиби таваҷҷуҳ шуруъ мешавад. Устод Абулқосими Лоҳутӣ зимни суханронӣ дар яке аз нахустин анҷуманҳои Иттифоқи нависандагони Шӯравӣ аз ин устураи куҳани адабиёти форсӣ ёдоварӣ намуда мегӯяд, ки адибони форсизабон тавонистаанд дар мисоли «Ҷоми Ҷам» як образи фарогир ва ҷомеъеро ба вуҷуд биёранд, ки тамоми маънавият ва шукӯҳи фарҳангу адаби чандҳазорсолаи худро ба воситаи он таҷассуми бадеӣ бибахшанд ва адибони Шӯравӣ низ бо пайравӣ аз ин намуна бояд чунин образи пурмаъно ва ҷомеъеро эҷод

кунанд, ки тамоми дастовардҳои халқҳои Шӯравиро фаро бигирад.

Аммо эҳёи воқеии дубораи ин устураро дар назми навини тоҷикӣ аз даҳаи шасти қарни гузашта метавон мушоҳида намуд. Аз даҳаи ҳаштод ба баъд истифодаи ин устура ба ҳаддест, ки метавон онро пуристифодатарин ва маънавитарин образ ё устураи фаъъол дар назми солҳои охири тоҷикӣ номид.

Дар ховаршиносии русӣ ҳам таваҷҷуҳи бештар ба ҷанбаи маънавии устураи «Ҷоми Ҷам» будааст. Аз ҷумла яке аз мутарҷимини рубоиёти Хайём ба забони русӣ Владимир Державин дар тавсифи образи ҷом ва май дар ашъори Хайём онро комилан маънавӣ ва муртабит ба решаҳои қадимии устураи «Ҷоми Ҷам» медонад.